WASAARADDA HIDDAHA IYO TACLIINTA SARE
AKADEMIYAHA DHAQANKA
– Guddiga Af-Soomaaliga –

YAASIIN C. KEENADIID

# QAAMUUSKA AF-SOOMAALIGA




1976

# *Tusmada buugga*

# *Hordhac*



*Markuu kacaanku dhisay Guddiga Af-Soomaaliga, yanaayir 1971dii, howlihii loo xilsaaray waxaa ka mid ahaa inuu Qaamuus Af-Soomaali ah dejiyo.*

*Anigoo ay sharaf ii tahay in culayskii Guddoomiyennimada Guddigaa aan haya sannadkii ugu horreyay, mindhaa ugu dhib badnaa, isla markaa xubin ka ahaa Guddi-Hoosaadka Qaamuuska, wax badan ayaan jaalleyaashay wadajir uga doodnay habkii aannu u socodsiin lahayn dejinta qaamuuska.*

*Waagaa, iyadoo horay loo soo maray waayoaragnimo aan taageerid lahayn xagga rasmiyaynta Af-Soomaaliga, walwal badan ayaa xubnaha Guddiga ka haystay, guud ahaan, siday suurta gal u noqon lahayd gaaridda bartilmaaneedka loo astaameeyay oo u baahneed in xubnohoo idil ay, kala har la'aan, ugu hirtaan iyagoo isku duuban oo danta guud daryeelaya.*

*Walwalka kale wuxuu ahaa: sidee baa loo haleelaa dhabbaha ugu habboon iyo farsamada ugu waxtar badan oo lagu fuliyo hawlahii badnaa kaasoo si gooni ah u taabanayay Guddi-hoosaadyada qaybaha gaarka ah loo xilsaaray.*

*Arrinta Qaamuuska la xiriirtay waxay iigu muuqataa, maantoo ay ka soo wareegatay toddoba sano ku dhowaad, inay ahayd midda ugu culus, lagama fursadaanna ka dhigaysay in lagu jaan gooyo hab iyo hannaan horay loo soo tijaabiyay oo dunida ka dhaqan galay.*

*Nasiib wanaag waxaa ahaa in Guddi-haosaadkii Qaamuusku isla maalmihii uu howshiisa guda galay, si deeqsinnimo iyo fiiridheeri ku jirto uu u soo hardhigay Dr. Yaasiin Cismaan Keenadiid ereyo toban kun (10.000) gaaraya uu soddoomeeya sano ururinayay, qaybna uu ku lahaa aabbihi Cismaan Keenadiid, horseedkii waynaa ee qoralka Af-Soomaaliga.*

*Guddiga Af-Soomaaligu ereyadaa wuxuu ku magacaabay «ururuntii» Yaasiin Cismaan, isagoo u aqonsanaya xuquuqda qoraha u goonida ah.*

*Erey micnaynta oo la waafijiyo hab kooban oo qeexan waa arrin dhibaotadeeda la kulmaan Qaamus qoreyaashoo idil, hase yeeshee qoraha Af-Soomaaligu, waxaan shaki ku jirin, in shiddo gooni ah kas ula imanayo mar haddii uusan jirin hidde uu ku hirto oo ka horreeyay. Jarribaddu ugu culus ee qoraaga Af-Soomaaliga waxay salka ku haysaa sidii ereyadaa oo laga yaabo in dodku isku si ayaan u aqoonin ama isku si ugu dhawaaqin inuu u haleelo tub fudud oo la wada garto.*

*Waxaa iyana howl iskeeda u taagan ah in ereyada kala dhambalma iskuna jirridda ah loo helo mid waliba micnaha ku beegan oo ka duwaya kuwa kale ay isu eg yihiin, inkastoo heerka cilmiyaynta afku uu marayo saanqaadkiisii hare. Waxaa marka lagama maarmaan ah inaynu gaarno awood aan ku kala bixinno ereyada haatan jira oo isu micna dhow, kuwaasoo laysku fasiro, sida (fidsanaan, fidsanaansho). Qaamuuskaan uu dejiyay Dr. Yoasiin Cimaan Keenadiid dhibaatooyinkii aan soo tilmaamoo idil wax ayuu ka qabtay, iyadoo Yaasiin isku taxallujiyay in arrimahaa uu waafijiyo tub cilmiyeed uu horey u jeexday kana jawaabi karta baahida kala duwan ee dadwaynahu u qabo garashada qeexan ee Af-Soomaaliga, taasina ammaan gooni ah ayuu ku mudan yahay.*

*Waxaan oran karaa midaynta Ummadda Saomaaliyeed qaamuuskan wuxuu ka galayaa kaalin dhumuc wayn, isagoo u muuqan kara biladdaye qof waliba uu isku arkayo, dadkiisuna ka arki karo, kana aqoonsan karo, taasoo waxyeellaynaysa kala qoqobayntii lao gaystay Ummaddeenna.*

*Waxaa u riyaaqid gaoni ah leh, aragtidayda, habka abjadiga uu raacay Dr. Yaasiin, kaasaa marna fududaynaya erey kala soo bixidda Qaamuuska marna xarfihii laatiinka aynu doorannay jidayntii ku habbooneed waafiqsan.*

*Ugu dambayntii, qaamuuskan wuxuu ka dhabaynayaa himiladii Kacaanka Soomaaliyeed oo ahayd in Af-Soomaaliga fure loo yeelo si ay Ummadda Soomoaliyed ugu gudubto garashada hodonnimada afkeeda, iyadoo laga sare maraya gobolaysi iyo af-guri ku mintid aan guul lahayn, si buuxdana Ummadda wadajirkeeda iyo qiimaheeda aadane ay u soo shaae baxdo.*

Saalax Maxamed Cali

*Xoghayaha Dowladda ee Hiddaha iyo Tacliinta Sare*



# *Gogoldbig*

***Danta iyo habka loo qoray***

Qaamuuskaan waxaa loola jeedey inuu ahaado mid yar oo kooban oo af fudud oo la wada garan karo ku qoran, haddana ardada iyo dadweynaha waxtar weyn u yeesha. Sidaas daraaddeed, aad buu u yar yahay oo ereyadiisa la macneeyey waa shan iyo toban kun iyo meelahaas, haseyeeshee waxaa lagu bilay masawirro aad u badan oo qurqurux badan oo dhaliishaas lagaga kabanayo.

Maanta in qaamuus weyn la qoro wax suuraggal noqon kara ma aha, maxaayeelay, ereyada af-soomaaligu ka kooban yahay weli lama uruurin oo lama qorin oo lama tirin. Waxa keliya oo la og yahay waa inay – sida kuwa afafka hodanka ah – aad u badan yihiin. Haddii ay jiri lahaayeen qaamuusyo wada af-soomaali ah, ereyadii oo urursan baa si dhib yar loo heli lahaa, mase jiraan oo kani waa kii qaamuus jaadkaas ah ugu horreeyey.

Sidee af ereyadi loo wada uruurshaa ama qaamuus kù weynaadaa? Qaamuusyadu waxay ku waaweynaadaan ereyada afkana lagu wada ururiyaa, inta kolka hore la helo oo buug laga dhigo, oo la daabaco, dabadeed, daabicii danboo la sameeyoba, ereyadii hadba la uruursho lagu sii kordhiyo, oo Sidaas lagu wado taniyo inta ereyada afku qaamuusyo ka wada galaan.

Waxaa jira ereyo badan oo ulakas qaamuuskaan looga reebay ama loogu yareeyey, waxaana ka mid ah:

*a*) ereyada kasmada, cilmiga iyo farsamada oo dhan;
*b*) ereyada xirfadaha ama hawlaha qaarkood u gaar ah, sida kuwa xooladhaqatada (geeliey, lo'ley, kd.), beeraleyda, hawlaha badda, ganacsiga, ciidam-

mada, cilmiyadii hore oo Soomaalida, ereyada cuscusub oo dhowaan dhaqan galay, kuwa sarbeeb ama ulajeeddo labaad leh, iyo ereyada sharqanta iyo dhawaaqa dabeecadda u eg ama loo ekeysiinayo ama ka soo jeeda oo aad u faro badan;

*c*) ereyo kale oo badan oo haddii la qoro, qaamuusku buuxdhaafi lahaa; waa kuwa ereyada salka ah, si fudud looga soo dhanbalan karo (haddii la doono), waxayna u badan yihiin ereyo ku dhammaada dhammaadyo caan ah oo la wada yaqaan. Waxaa ka mid ah: *-aal* (bidaal, diraal, qoraal, rogaal, sugaal); *-aa/-e/-so/-to/*... (dilaa, gabyaa, cunaa; taliye, bare, cayaare; taliso, hoggaamiso, barbaariso; barto, cayaarto, gargaarto; ...); *-is* (qoris, baris, baaris, keenis); *-ood*: (qandhood, gaajood, murugood); *-ow*: (waraabow, maroodiyow, abeesow, carsaanyow,...); *-siis*: (marsiis, gaarsiis, ogeysiis, eedsiis); *-taan*: (qoritaan, cabbitaan, baaritaan, bixitaan); *-tan*: baryootan, bedertan, kaltan, orodtan); kd. kd.

## *Alifba'da la raacay*

Xuruufta alifba'da waxaa loo kala hormariyey sida tan habka « laatiinka », oo waa sidaan: A, B, C, D, E, F, G, H, I, J, K, L, M, N, O, (P), Q, R, S, T, U, (V), W, X, Y, (Z).

Saddexda dhawaaq oo kala ah DH, KH iyo SH, waxay kala dhex gela hayaan saddexdaan xaraf: D, K iyo S. Shaqallada dheerdheer (aa, ee, ii, oo, uu) iyaguna sidoo kale baa midba midkiisa u hoos gelayaa: aa (a), ee (e), ii (i), oo (o), uu (u).

Arrinta kala hormarinta xuruufta, waxaa qaamuuska habkaan loogu dooray:

*a*) inkastoo muddo dheer laga joogo waqtigii af-soomaaliga loo doortay farta « laatiinka », waxaa dhacday in taniyo haddeer dadkii walaac ku jiro oo si xuruuftii loo kala hormariyo la garan la' yahay. Waxaa weli dadka qaarki madaxa kaga jira far-soomaalidii hore oo xuruuftu u kala qayhsanayd « shaqallo » iyo « shibbaneyaal » aan isku dhex jirin ee kala soocan iyo farta « carabiga » oo *alif*, *ba*, *ta*, ... u kala horraysa, tasoo keentay in dadka wax qorayaa, kol shaqallada hormariyo shibbaneyaashana danbaysiiyo, ama shibbaneyaasha hormariyo oo shaqallada danbaysiiyo, ama kolkol, la isku qaso (a, b, t,...);

*b*) haddii farta la doortay carabi ahaan lahayd, xuruuftu waxay ku wanaagsanaan lahayd in sida tan carabiga loo kala hormariyo. Haddiise la qaatay far-laatiinta, waxaa iman*ay*sa in kolkaas la qaato oo la raaco habka xuruufteedu ku dhisan tahay oo u kala horrayso oo ay ku dhaqan gashay oo loo wada yaqaan. In fartu laatiin tahay, haddana ay ku dhisan tahay habkii farta carabiga, wax baa ku jira;

*c*) dadyawga ama qarammada far-laatiinta wax ku qorta qaamuusyadooda iyo abwaannadooda – inkastoo afafkoodu kala duwduwan yihiin – alifba'doodu isku hab (kan qaamuuska loo dooray) bay ku dhisan tahay. In inta kale isku

hab raacdo, Soomaaliduna hab kale oo aan la arki jirin oo keligeed u gaar ah, iyadana wax baa ku jira;

*d*) waa habka keliya oo caalamiga ah oo qarammadu oggol yihiin in magacyadooda loo kala hormariyo.

Saddexda xaraf oo bilaha ku dhex jira (P.V.Z.), isticmaalkoodu aad buu u yar yahay oo ereyo ay ku jiraan, qaamuuska laguma darin. Magacyada shisheeyaha, siiba kuwa dalalka iyo dadka iyo kuwo aan kasmada iyo cilmiga looga maarmi karin baa lagu qoraa.

## *Magacyada Xuruufta*

Guddiga Af-Soomaaligu aad buu uga dooday sida xuruufta alifba'da Soomaalida (shaqallo iyo shibbaneyaalba) loogu dhawaaqayo iyo xaraf walba magaca loo yeela hayo,

*Shaqallo*: – waxaa la gooyey in loogu dhawaaqo sida kuwa Talyaaniga loogu dhawaaqo.

*Shibbaneyaal*: – waxaa Guddigu u batay in sida shibbaneyaasha Carabiga loogu dhawaaqo oo magacyadoodii ay lahaan jireen loo daayo. Haseyeeshee, waxaa jirtey in Guddiga la horkeenay labo talo oo yare kala duwan:

i) midda loo batay oo leh ha loo daayo magacyada hadda Soomaalidu u taqaan oo Carabiga ka soo jeeddey oo dugsiyada Quraanka layska baro. Sabab:

— iyadoo hor loo yiqiin oo aan barasho dooneyn, ardadana aan waqti ka luminayn;

— iyadoo laga nabadgelayo in labo alifba'ood oo si feer rooraya la samaysto (mid Soomaaliga lagu akhriyo iyo mid Carabiga lagu akhriyo);

— iyadoo ay af-soomaaliga ku dhaqan gashay oo hadalka, siiba suugaanta (gabay, kd.), ka buuxdo oo aan sina looga reebi karin;

— iyadoo taariikhdii magacyada xuruuftu ay nabad geleyso. Tusaale: *C* – haddii « *ca* » lagu magacaabo wax macne ah ama faa'ido gaar ah oo uu keenayo lama arko; haddiise « *cayn* » la yiraahdo, Soomaali oo dhan baa wada aqoonaysa, Carab oo dhan baa u wada taqaan, cilmiga afafka baa magacaas u yaqaan. Waxaa soo raaca, taariikhda xuruufta, kolka ay sheegeyso sida astaamaha xuruuftu ku dhasheen iyo sababta magacyada loogu kala bixiyey, baa iyaduna nabadgeleysa oo waxaa la ogaanayaa in « cayn » (ع) macnihiisu yahay – hadda iyo waagii horeba – « il ». Xuruufta kale iyana waa sidaas oo kale.

ii) Talada labaad waxay lahayd 11 shibbane (jiin, deel, siin, shiin, cayn, qaaf, kaaf, laan, miin, nuun, wow) magacyada carabiga ah ha laga

beddelo oo magacyadaan ha loo bixiyo: ja, da, sa, sha, ca, qa, ka, la, ma, na, wa. Sabab:

— magaca ku dhawaaqiisa iyo qoriddiisa oo labaduba fududaanayaan;
— xuruuftoo dhan oo isku wada jaangooyo noqonaysa.

Inkastoo Guddiga Af-Soomaligu u batay labada talo tan hore (cayn, shiin...) haddana, qaamuuska labada magacba waa lagu qoray (sida: C = «cayn» ama «ca'»; K = «kaaf» ama «ka'»; ...).

## *Macnaynta ereyada*

Ereyga macnihiisa intii la koobi karo baa la koobay oo la yareeyey. Hase'ahaatee, waxaa jira ereyo aan badnayn oo iyadoo loola kasayo, si gaar ah loo faahfaahiyey (culaacul, dhalanteed, dhurwaa, fiidmeer, gabay, kaneeco, kubbad, lo', luul*, maroodi, muusika, neberi, quraanyo, ...). Ereyo badan waxaa loo macneeyey, si u dhexaysa habka engegan oo qaamuusyada iyo kan ballaaran oo abwaannada.

Haddii ereygu ulajeeddooyin badan lee yahay, inta u waaweyn oo lambarro leh baa qoran.

Erey walba, waxyar maahee, waxaa kolka hore lagu macneeyey tix hadal ah, dabadeedna, waxaa la feer dhigay – hadday jiraan – ereyo kale oo ay isku macne yihiin ama isu dhow yihiin.

Ereygii labo siyood ama ka badan loogu dhawaaqo, macnaha gadaalkiisa baa waxaa lagu qoray dhawaaqyadiisii kale oo «bilo» ku dhex jira oo ereyga «ama» ka horreyo, sida «jirac... (ama 'jinac')»; «tallaabo... (ama 'tillaabo')»; «quraanyo... (ama 'quraanjo')»; «toban... (ama 'toman')»; «dayuurad... (ama 'diyaarad')»; ... Ereyada jaadkaas ah, mid waliba meeshiisii buu qaamuuska kaga jiraa oo laga helayaa, laakiin midkood keliya baa la macneeyey.

Waxaa lagu dadaalay in macnaha ereygu ahaado ku qeexan isla kolkaasna ka nabad gala saddexdaan iimood: gaabi foolxun, dherer xaddhaaf ah iyo sarbeebo ad'adag.

## *Ereyga iyo qodobka*

Erey kasta oo qodob qaadan kara, qodobkiisii baa la raaciyey, sida *beer*: beer*ka*, beer*ta*; *gees*: gees*ka*, gees*ta*; *baal*: baal*ka*, baas*ha*; ..., sababtuna waxaa weeye, *a*) magacyada ereyada naxwaha (magac, tilmaan, kd.) oo

erey walba oo qaamuuska ku jira lagu ag dhigi lahaa, oo aan weli si rasmi ah u dhaqan gelin[1] iyo, *b*) iyada oo aan astaamo lagu isticmaalin[2] (sida ìnan iyo inàn, ìnta iyo intà, ...), taasoo keeni lahayd, haddaan qodobka lagu darin, in ereyo badan kicintoodu dhib noqoto. Ereygii aan la isku raacsanayn oo labo qodob la kala siiyo, sida « guddi » (guddid*a* iyo guddig*a*), « arami » (aramid*a* iyo aramig*a*), « ballan » (ballan*ta* iyo ballan*ka*), labada qodobba waa la qoray; kuwii sida « nayl », « nirig », « shinbir », ..., qodobka caanka ah oo loo badan yahay baa qoran (nays*ha*, nirig*ta*, shinbir*ta*), loomana wato in « shinbir*ka* », « nirigg*a* »,... ay qalad yihiin.

Halka dantu ma aha, in erey kasta oo qodob lihi, keli iyo kooxba lee yahay, sida « naag*ta* » iyo « naaga*ha* ». Inta badan waxaa loogu dhigay kicinta darteed. Kooxda ereyadu waa uun sidoodii naxwaha laga baran jirey. « Cunid » (cunid*da*) ama « baaris » (baaris*ta*) iyo wixii la mid ah oo magac fal ah, magacyo kooxeed ma qaatan, waxayse lee yihiin hab ama siyaalo gaar ah oo badidooda ama soo noqnoqodkooda lagu ogaado (= qorid: qorqorid; dilid: dildilid; marid: marmarid; cunid: cuncunid; qabasho: qabqabasho; celin: celcelin; ...).

## *Xasilid la'aanta Af-Soomaaliga*

Xasilid la'aanta af-soomaaligu aad bay u daran tahay. Dhibaha guud oo uu afafka kale la wadaago waxaa ka mid ah, afka oo sidiisaba wax nool u ah oo intaas xuubsiibanaya iyadoo ereyo cusubi dhalanayaan, kuwo hor u jireyna ama dhimanayaan ama macne kale yeelanayaan, iyo iyadoo cilmi waliba « ereybbax » cusub uu samaysanayo,... Dhibaha isaga u gaarka ahi waxay ka imanayaan xagga af-soomaaliga oo aan ahayn af xasilay; waa af lagu hadli jirey keliya oo aan qornaan jirin; qoristiisu waa haddeer dhoweyd (1972) oo weli uma kala bixin heerar kala sarsarreeya. Afafka in badan qornaa oo la oran karo waa xasileen ama waa degeen, waxaa aalaa ereyadooda loo kala sooca *a*) kuwo qoraalka u gaar ah, *b*) kuwo dadweynuhu ku hadloo heer gooniya ah, *c*) kuwo lahjadeed (ama « afguri »), iyo, *d*) kuwo jaadad kale ah (yaan loo qaadan in qaybahaan laftoodu cilmi ku dhisan yihiin).

[1] Guddiga af-soomaaligu wuxuu ku talajiraa inuu buug naxwe ah soo saaro, dib buuse u dhacay oo qaamuuska waa lala sugi waayey.

[2] Qaamuuska, meelo aan badnayn, oo laga baqay in macnaha madmadow galo, baa astaamo lagu isticmaalay.

Af-soomaaligu waa af qorid lagu bilaabay, oo hadda weli qolo waliba **moodeyso** in ereyada gobolkeeda u gaarka ahi, ay af-soomaaliga « sare » **yihiin**, **kuwa** kalena « afguri ». Taasi ma aha, in wixii afka ka soo baxa oo lagu hadloba la qoray oo qaamuuska la geliyey.

Muddo kaddib, kolkii af-soomaaligu – sida kor lagu sheegay – uu xasilo, isaga ayaa dhinac, dan u kala soocmi doona, oo heerar iyo midabyo kala yeelan doona, dhinaca kalena intà isku darma oo is dheeha, isku dubbadhici doona oo midoobi doona.

Waxaa soo bixi doona qaamuusyo badan oo ama laamo cilmi oo kala gaar ah ku saabsan, ama gobollo kala duwan laga qoray, oo gobol walba ereyada u gaarka ah laga helo, si ay dabadeed dalka iyo dugsiyada ugu wada faafaan, oo afku si run ah u midoobo.

Xasilid la'aanta iyo wareerka maanta afku ku jiro, tusaalooyin yaryar aynnu ka soo qaadno.

## I. Rogrogmadka iyo isasaamayska Dhawaaqyada Xuruufta

### A) Xagga Shaqallada

*Shaqallada culculus*

Waxaa Guddiga Af-Soomaaligu gooyey – isagoo dhab u og in dhibaatooyin ka iman karaan – in tobanka shaqal oo loo yaqaan « shaqallada culculus », aan astaamo loo yeelin lana qorin.

Ereyada qaamuuska ku jira intooda badan, inkastoo dhibaato sidaas u weyni ayan ka imanayn, waxaa jira ereyo isku si u qorma oo macnohoodu ku kala tegayo, culays iyo fudayd, hadba kii shaqalladoodu lee yihiin. Tusaale ahaan, hadda ereyga « duulid » macnihiisu:

i) ma « duullaan u bixid » baa? mase waa
ii) « haadid », « lalid »?

Waa ereyada jaadkaas ah, kuwa qaamuuska dhibaatada u keenaya. Kolka si dhibtaas looga baxo, waxaa la yeelay, ereygii culusba astaan (°) – goobaabin yar – baa dhinac laga saaray. Tusaale: duulid°, duulid; sugid°, sugid; maagid°, maagid; taag°, taag; ... **Digniin**: tani keeni mayso in dadweynaha la farayo inuu astaanta (°) ku isticmaalo.

*« O » da iyo « E » da u rogmada « a »*

Sida la og yahay, dhawaaqa shaqalku waa isa saameeyaa. Tusaale ahaan waxaan ku soo qadaynnaa, kolka « o » da iyo « e » du ay « a » u rogmadaan, ereyga dhexdiisa ha ahaato ama hadalka dhexdiisa:

i) tal*o* = tal*a*da; xeeg*o* = xeeg*a*da; mary*o* = mary*a*ha; qory*o* = qory*a*ha;
ii) fur*e* = fur*a*ha; taliy*e* = taliy*a*ha; qar*e* = qar*a*ha; mal*e* = mal*a*ha.

Inkastoo habka iyo saamaysku isku mid yihiin oo « o » da iyo « e » duba « a » u rogmanayaan, haddana sababo dhawr ah dartood, sidooda baa loo daayey kolka ay ereyo kala goan ama hadal socda ku jiraan. Sababaha tan ugu weyni waxay tahay, in ereyada jaadkaas ah oo aad u badan, qaabkooda iyo ujeddadooduba nabad galaan.

Arrintaani waxay kaloo saamaysay, oo xasillooni la'aan ku sii riddey ereyada xiriirsan oo kuwooda hore *o/e* ku dhammaadaan, sida: caano, biyo, talo, faro; qare, jare, koore, kuwooda danbena shibhane shedma ka bilawdaan. Waa shibbanahaas shedan kan – xagga qoraalka – dadka wareerka ku ridey. Tusaale ahaan, waxaa ereyadaan xiriirsan loo kala qoraa:

— (« qaanso » iyo « roobaad »): qaansarroobaad, qaansa-roobaad, qaansoroobaad, qaanso-roobaad, ...;
— (« ayeeyo » iyo « lugdheer »): ayeeyallugdheer, ayeeya-lugdheer, ayeeyolugdheer, ayeeyo-lugdheer,...;
— (« biyo » iyo « mareen »): biyammareen, biya-mareen, biyomareen, biyo-mareen,...;
— (« caano » iyo « diid »): caanaddiid, caana-diid, caanodiid, caanodiid,...;
— (« qare » iyo « dameeraad »): qaraddameeraad, qara-dameeraad, qaredameeraad, qare-dameeraad,...;
— (« jare » iyo « barid »): jarabbarid, jara-barid, jarebarid, jare-barid,...

*Shaqallada iyo Xuruufta Dalqada/Dhuunta*

Waxaa jira in shaqalladu isa saameeyaan – ha isu dhowaadeen ama ha kala fogaadeen – oo kolkol kuwo kala durugsan codkoodu is jiito oo isu ekaado. Rogrogmadkaas kan ugu weyn, waxaa la arkaa kolka xaraf xuruuftaan ka mid ah: c, ḥ, ò(-da kooxeed ama « furan »), q, x, iyo ' (hamsada), uu dhex galo shaqallo, kuwo ka horreya oo gaaggaaban iyo kuwo ka danbeeya oo gaaggaab iyo dheerdheerba leh. Waxaa dhaeda kolkaas in xuruuftatani gaashaan u noqon weydo oo ilaalin weydo shaqallada gaaggaaban oo ka horreeya, kuwaasoo u dhowaada ama yeesha shaqallada xarafka ka danbeeya dhawaaqooda dhwaaq u eg. Tusaale:

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| c – (magac) | magaca, | magacii, | magacu, | magaceer, | magacoo, ... |
| | magaca, | magicii, | magucu, | mageceer, | magocoo, ... |
| h – (kallah) | kallaha, | kallahii, | kallahu, | kallaheer, | kallahoo, ... |
| | kallaha, | kallihii, | kalluhu, | kalleheer, | kallohoo, ... |
| ò – (miro) | miroha, | mirohii, | mirohu, | miroheer, | mirohoo, ... |
| | miraha, | mirihii, | miruhu, | mireheer, | mirohoo, ... |
| q – (maraq) | maraqa, | maraqii, | maraqu, | maraqeer, | maraqoo, ... |
| | maraqa, | mariqii, | maruqu, | mareqeer, | maroqoo, ... |

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| x → (madax) | ⟍ madaxa, | madaxii, | madaxu, | madaxeer, | madaxoo, | ... |
| | ⟋ madaxa, | madixii, | maduxu, | madexeer, | madoxoo, | ... |
| ' hamsa | ⟍ ba'a, | ba'ii, | ba'u, | ba'eer, | ba'oo | ... |
| (ba') | ⟋ ba'a, | bi'ii, | bu'u, | be'eer, | bo'oo, | ... |

*-ay/-ey/-oy iyo -aw/ow*

Shaqallada dheerdheer oo ama « y » ama « w » ku reebma, sida -eey, -ooy. -oow, kd., intooda badan waa la gaabiyey, kuwana « gaabi » iyo « dhererba » waa loo qoray.

*B*) Xagga Shibbaneyaasha

Shibbaneyaasha dhawaaqoodu midabyo badan yeesho, oo iyana sii kordhiya dhibaatada ka imanaysa xagga xasillooni la'aanta af-soomaaliga, waa badan yihiin. Tusaale ahaan, aan u soo qaadno:

*dh*

Waxaa jira, dha'da caadiga ah ka sokow (sida: dhiig, dhuudhi, dhiidhi, dheel....), dhawaaqyo kale oo badan oo « dha'-ka-warqab » ah, oo qaarba gobollo ama degmooyin u gaar yahay. Waxaa ka mid ah:

a) *R* – (*r/dh*): oo Soomaalida qaarkeed u noqota « dh » ama « ṛ » (dha' fudud, amase « dh » shaqallo u dhexaysa) ama « r » (caadi ah) sida:

— dh = fadhiiso (koofurta Soomaaliya qaarkeed; ma badna);
— ṛ = faṛiiso (woqooyi, galbeed, ...);
— r = fariiso.

b) *RT* – (*rt/dh*): sida mar*t*ay/ma*dh*ay; gaar*t*ey/gaa*dh*ey; gaba*rta*/gaba*dha*; qoo*rta*/qoo*dha*; ...
c) *DT* – (*dt/dh*): sida qaa(*d*)*t*ay/qaa*dh*ay;
d) *D* – (*d/dh*): sida joogsa*da*/joogs*adha*; rorogsa*da*/rorogsa*dha*.;
e) *T* – (*t/dh*): sida hays*ta*/hays*dha*; qab*ta*/qab*dha*;
f) Y – (*y/dh*): sida magaaloo*y*in/magaaloo*dh*in.

iyo kuwo kale oo badan. Marka r/t midba sideeda loo akhriyo ama « dh » loogu dhawaaqo, sida « gaartey » iyo « gaadhey », labada siyoodba qaamuuska waa lagu qoray. Dhawaaqyada kale oo badan oo « dha'da » oo qaarkood kor lagu xusay, oo aan dadweynuhu isku raacsanayn, buugga kuma qorna.

*k/m/t*

Saddexdaan shibbane waxay kuwa kale kaga duwan yihiin, ereyo dhif ah ma ahane, ma reebmaan, ereyna kuma dhammaado. Ereyadaasi waa:

kuwo shisheeyaha inooka yimid sida:

— (K-T): do*k*toor, ta*k*si, Vie*t*naam, Sovie*t*,... ama
— (M): ereyo yar oo af-soomaali ah oo badankoodu ka soo jedey:

i) ereyada shanqaraha iyo dhawaaqyada dabeecadda iyo abuurka lagu tilmaamayo ama loo ekaysiinayo, sida « dam! », « qam! »,... ama
ii) ereyada sida « cuncun », « ruxrux »,... la isku labo jeer celiyo (= « xamxamaarasho », « gamgam'id », « camcamin »,...).

*kh/q*

Waxaa jira ereyo badan oo « kha'da » iyo « qaafka » ku jira, sidii la doono la isugu bedbeddelo, sida « bakhti » iyo « baqti », « dhakhso » iyo « dhaqso »,... Qaamuuska, ereyada jaadkaas ah, « kh »na lagama wada dhigin, « q » na lagama wada dhigin, inkastoo kuwa « qaafka » laga dhigay badan yihiin. Ereygii haddaba laga filana hayey in « kh » ama « q » midkood laga helo oo laga waayo, in midka kale laga helo bay u dhowdahay (haddaan ereygu sidiisaba qaamuuska uga maqnayn).

*nb/mb*

Inkastoo Guddiga Af-Soomaaligu u batay in labada siyoodba la qoro, qaamuuska waxaa ku qoran *-nb-* keliya. Iyadoo la og yahay in labada siyood tii la qaataaba tii kale tahay oo waxa loo baahan yahay ay tahay iyadoo mid uun lagu heshiiyo, halka laga eegay waxaa weeye:

— sida Guddiga Af-Soomaaliga badanki is tusay oo ahayd in labada siyoodba la qaato, oo ereygii macnihiisa la yaqaanna *-nb-* lagu qoro, sida « sanboor » (san + boor), « gaashaanbuur » (gaashaan + buur), « banbixid » (ban + bixid), kan aan la aqoonna *-mb-* lagu qoro, sida « dambe », « gambo », « hambo »,... dhibaataa ka timid, oo sida loo badan yahay, ma aha wax degdeg qofku u kala sooci karo; inta qofku is lee yahay « baranbaro » miyaa loo qoraa mase « barambaro »? baa waqti badani ka lumayaa, iyo iyadoo aan ereyada jaadkaas ah badankood si sugan loo oran karin macnohoodu waa sidaas iyo sidaas, jeer loo fiirsado oo si cilmi ah loo baaro;

— ereyo aad u badan oo « carabiga » (afkeenna labaad) ka soo jeedey oo jaadkaas ah baa af-soomaaliga ka buuxa (canbar, denbi, minbar, qunbulad,...);

— afkeenna oo afafka Reer-Galbeed iyo afka dadyawga Carabta ah, afka Carabta la bah ah oo raacsan (cilmi ahaan), carabiguna *-nb*-ku isticmaalo;

— af-soomaaliga oo « m » reebbani sidiisaba ugu yar tahay ama dhifba ku tahay:

— iyadoo, si kastoo loo qoro (*nb* ama *mb*) aan dhibaato ka imanayn oo dhawaaqu isu tegayo oo si fudud loo wada garanayo.

Ereyada shisheeyaha (Reer-Galbeed) oo aan dhab u soomaaliyoobin, in sidooda (= *mb*) loo qoray bay u badan yihiin.

*l/t + sh*

Sida loo badan yahay, « l + sh » ama « l + t » isma xigsadaan, maxaa-yeelay labadooda dhawaaq baa isku qarsooma oo « sh » keliya baa la maqlaa oo la qoraa: « il » (il-ta) = « isha »: « calool » (calool-ta) = « caloosha »; « beel » (beel-ta) = « beesha »; « hel » (hel-tay) = « hes-hay »;... Iyadoo sidaas ah baa waxaa jira ereyo aad u yar oo « l-sh » is xigsadaan oo laysku ag qoro, sida « bulsho », « galsho ». Waxaa kaloo iyana jira, Soomaali aan badnayn, oo kolkay hadlayaan, labada shibbane (*l* iyo *sh*) is xigsiiya oo labadaba akhriya oo muujiya, sida « celsha » (cesha, celiya); « gelsha » (gesha, geliya), kd., qaamuuskase aan lagu qorin.

*C*) Dhawaaqyada isu ekaada

(*d* – *t*)

Kolka « d » iyo « t » is xigsadaan waa ay isku qarsoomaan oo ama « deelka » baa « ta'da » qariya oo shedma, ama « ta'da » baa « deelka » qarisa oo dhawaaqeedu xoog badan yeeshaa.

« Ta'du » kolka ay wax qariso, meeshii laga rabey in la qoro « t » shedan (-tt-) ama sidoodaba loo kala qoro (-dt-), waxaa dhacday in « t » keliya la qoro, sababtuna waa « ta'da » oo aan shibbaneyaasha shedma lagu darin.

Kolka « deelku » wax qariyo, iyadu dhibaato ma leh, oo hor baa « deelku » shibbaneyaasha shedma uga mid ahaa, oo waa la shedaa uun, sida « qaadday » (qaad: qaad + tay = qaadday – adigu, iyadu –).

Haddii « ta'du » shedmi lahayd, « qaatay » ta'deeda, kolka ay wax qariso, waa la shedi lahaa (qaad: qaad + tay = qaattay).

(*ln/ll*, *ng/gg*, *nt/nn*, *rn/rr*, *kd.*)

Tusaalooyin (labada qaabba weli loo qoro looguna hadlo):

— « dilney » iyo « dilley »; — « hingo » iyo « higgo »;
— « cunto » iyo « cunno »; — « furnay » iyo « furray ».

**II. Xagga ereyada**

Waxaa jira ereyo badan oo labo labo isugu lamlammaansan oo iyagoo isku macne ah, haddana xuruuf la is dhaafdhaafiyo ama la isu bedbeddelo, ama gobolba mid is jeclaysiiyo. Waxaa ka mid ah:

*a*) *Shaqallo*

(a-i) tallaabo – tillaabo;
(a-e) dhacaan – dheecaan;
(a-o) gabal – gobol;
(i-u) dhifasho – dhufasho;
(o-u) qolqolid – qulqulid.

*b*) *Shibbaneyaal*

i) (B-M) tabar – tamar; habeen – hameen;
toban – toman; abbaanduule – ammaanduule;

ii) (J-Y) yaxaas – jaxaas; yicib – jicib;
quraanyo – quraanjo; (ma + ogi) = mooji – mooyi;

iii) (N-L) ningax – lingax;

iv) (N-R) jinac – jirac;

v) — xusul – suxul; dawaco – dacawo;
tacdaar – tadcaar; socdaal – sodcaal;
nicmo – nimco; xigsiisan – xiskiisan;
necbaan – nebcaan; gacno – gamco;

(« ... ma *adan* arag; ma *anad* arag »)
(« ... ma *ayan* arag; ma *anay* arag »)

*c*) (*-ro/-rad*)

Waxaa jira ereyo shisheeyaha ka yimid (badanaa carabi) oo ku dhaqan galay in isla ereygii labo siyood loo kala qoro, sida:

wasaaro(-da) – wasaarad(-da)
wakaalo(-da) – wakaalad(-da)
siyaaso(-da) – siyaasad(-da)

(Ereyada kor lagu xusay – *a*), *b*), *c*) –, labadii iska soo horjeedaba waa la qoray mid baase la macneeyey).

*d*) (*r/dh/j*)

Waxaa jira in kolkol saddexdaan shibbane dhawaaqyadoodu khilaaf yar keenaan. oo isku erey gudihi, dadka qaarba mid geliyo, labada kalena diido. Ereyadaas waxaa ka mid ah:

| | | |
|---|---|---|
| Bur° | = (Budh) | = (Buj) |
| Har | = (Hadh) | = (Haj) |
| Gar | = (Gadh) | = (Gaj) |
| Gabar | = (Gabadh) | = (Gabaj) |

qaamuuskana waxaa ku qoran « r » da caadiga ah (oo ah tan loo badan yahay).

*e*) (*d/s*)

Waxaa jira xuruuf gobollada qaarkood, isla erey gudihi, labo xaraf is dabammariyaan, sida « d » iyo « s ». Tusaale:

« cunay*da* » iyo « cunay*sa* »
« seexanay*da* » iyo « seexanay*sa* »
ama
« ma wey*d*ey ? » iyo « ma wey*s*ey ? ».

Tusaalooyinkaan, waxaa la raacay oo la qoray, kuwa loo badan yahay oo ah *a*) « cunaysa », iyo *b*) « ma weydey ? ».

*f*) « *n* » *dheeri ah*

Kol isla ereygii baa dadka qaarki '*nuun*' dheeraad ah ku daraan, sida

| | | |
|---|---|---|
| cadho | – candho | Waxaa la rabey, kolka « nuunka » la qariyo (safka hore) in shibbanaha u dhowi adkaado oo shedmo sida 'mindi' iyo 'middi', mase noqon oo shibbaneyaashaani waa kuwo aan shedmin (dh, f, sh, t, y, ...). |
| middi | – mindi | |
| koofur | – koonfur | |
| xaashi | – xaanshi | |
| cashuur | – canshuur | |
| matag | – mantag | |
| cutub | – cuntub | |
| daayeer | – daanyeer | |
| cayo | – canyo | |
| Kismaayo | – Kismaanyo | |

*g*) *Xagga culayska*

Kolkol ereygii oo kii ah, oo macnihiisu kii yahay, baa dadka qaar dhawaaq culus (kan shaqallada hore) u yeelaan, qaarna dhawaaq fudud, sida « shaah° » iyo « shaah »; « hanuun° » iyo « hanuun ».

*h*) *Xagga qodobka*

Kol, isla ereygii baa qolo qodob siisaa, qolona qodob kale, sida:

arami(da) – arami(ga)
guddi(da) – guddi(ga)
qof(ta) – qof(ka)
ballan(ta) – ballan(ka)

*i*) Kolkol falalka gaaggaaban sida « cun », « mar », ama dheerdheer oo labo, saddex reebniin iyo ka badanba leh, oo reebniinka hore la soo labo jeer celiyo, baa dadka qaar, xuruufta isku qariyaa qaarna kala muujiyaan oo ku kala dhawaaqaan, sida « jajab » iyo « jabjab » ama « laallaad » iyo « laadlaad ».

*j*) *Xagga kicinka codka*

Ereyga oo sidiisii ah oo aan macnuhu beddelmin, baa dadka qaarba si u kiciyaan, sida « hébel » iyo « hebél ».

*k*) *Xadaf°*

Kolkol waxaa dhacda in ereyga gudihiisa, ama hadalka gudihiisa, wax laga xadfo oo la soo gaabiyo, oo midkaas xadfan dad ku hadlo, sida:

— Waa: (w-) « aa » (« ninkii *waa* yimid » iyo « ninkii *aa* yimid »);
— Maxaa: (ma-) « xaa » (« *maxaad* rabtaa? » iyo « *xaad* rabtaa?; « *muxuu* yiri? » iyo « xuu yiri? »);
— Abboowe: (ab-) « Boowe »;
— Haddee: (had-) « Dee ».

*l*) Kol waxaa dhacda in isla erey, sida « hayn » (kolkuu falgargaare yahay), dhawr siyood loo kala yiraahdo. Tusaale:

| | |
|---|---|
| I) waa aan *marina hayaa* | I) waa aan *dhisa hayaa* |
| II) waa aan *marin haya* | II) waa aan — — |
| III) waa aan *marinayaa* | III) waa aan *dhisayaa* |
| IV) waa aan *marinaa* | IV) waa aan *dhisaa* |

I) waa aan *qaadana hayaa*
II) waa aan *qaadan hayaa*
III) waa aan *qaadanayaa*
IV) waa aan *qaadanaa*

Kolka falka iyo falgargaaraha (= hayn) « ma » da diiddada ahi weheliso, iyadana waa lagu kala tagsan yahay, oo siyaalahaan kala duwduwan

baa dadka qaarba si u qoraa, iyadoo weliba qaar moodayo in sidooda keliyihi « sax » tahay:

| | |
|---|---|
| (anigu) cuni ma-hayo | (anigu) ma cuna hayo |
| (anigu) cuni mahayo | (anigu) ma cunahayo |
| (anigu) cuni maayo | (anigu) ma cunaayo |
| (anigu) cuni mayo | (anigu) ma cunayo |
| (anigu) cuni maa | |
| (anigu) marin ma-hayo | (anigu) ma marina hayo |
| (anigu) marin mahayo | (anigu) ma marin hayo |
| (anigu) marin maayo | (anigu) ma marinaayo |
| (anigu) marin mayo | (anigu) ma marinayo |
| (anigu) marin maa | (anigu) ? |

*m*) Waxaa jira dad (aan badnayn) oo falka iyo uyaalka, uyaalka danbaysiiya, sida:

| I | II |
|---|---|
| (waa) aan arkay | arkay aan. |
| (waa) uu yimid | yimid uu. |
| (waa) ay tagtay | tagtay ay. |
| (waa) aannu cunnay | cunnay aannu. |

## III. Arrimo kale

*Shed*

Sida af-soomaaliga lagu dhaqan geliyey, toddoba shibbane keliya baa shedanta. Toddobadu waa b, d, g, l, m, n, r. Shibbaneyaasha intooda kale shed ma qaataan.

Xuruufta shibban dhawaaqoodu kol waa xoog badan yahay, kol waa meel-dhexaad, kolna waa fudud yahay, waxaana ku wacan hadba ereyada xigsada saamayskooda (ama saamays la'aantooda). Shibbaneyaashu, iyagoo sidoodaba kala cod ah, baa haddana waxaa sii saameeya oo mid walba codkiisa sii kala duwduwa, xuruufta hadba la deris noqota. Waxaasoo dhan waxaa laga baranayaa buugagga naxwaha, haseyeeshee, waxa in madaxa lagu hayo u baahani waxaa weeye:

haddii shibbanuhu erey u horreeyo ama shibbane kale oo aan « w » iyo « y » ahayni ka horreeyo, xoog baa loogu dhawaaqaa (b: beer; g: geel; n: naag; ...); haddii uu reebmo, dhawaaqiisu waa meel-dhexaad (b: saab; g: mag; n: run; ...); haddii uu labo shaqal u dhexeeyo, kolkaas weligi waa fudayd tabar yar (b: habaar; g: agoon; n: hano; ...), oo waa kolka shibbaneyaasha shedma la shedo (b: abbaar; g: hoggaan; n: hannaan; ...).

Sida la og yahay, xarafka haddii labo jeer la qoro, waa uun labo mid-kood:

*a*) hadduu shaqal yahay, waxay u calaamo tahay dherer ama jiidid, sida « medka » carabiga (shaqalka dheeri wuxuu ka dhigan yahay labo shaqal óo gaaggaaban). Tusaale:

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| a: | taab; | daab; | xaas; | naag; |
| e: | beer; | ceeb; | eel; | dheel; |
| i: | wiil; | tiir; | dhiin; | ciil; |
| o: | dhoor; | gool; | koor; | lool; |
| u: | buur; | suun; | luul; | duug; |

*b*) hadduu shibbane yahay waa « shed » iyo adkayn. Tusaale:

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| b: | ubbo; | kabbo; | aabbe; | cabbid; |
| d: | eeddo; | ciddi; | hidde; | toddoba; |
| g: | xagga; | luggooyo; | hoggaan; | eegga; |
| l: | billad; | cillal; | hillaac; | qallayl; |
| m: | ammaan; | gammaan; | dhammaad; | lammo; |
| n: | janno; | cunno; | hannaan; | annaga; |
| r: | carrab; | arrin; | surrad; | cirro. |

Xasilid la'aanta aan afku weli xasilini, shedkana waa saamaysay, oo ereyada qaarkood, siiba kuwa dhawr reebniin ka kooban iyo kuwa ka samaysan dhawr erey oo isku kaban, waxaa la arkaa iyagoo kolna shedan kolna aan shedneyn, sida heegan/heeggan, maamul/maammul, cabid/cabbid, weydiin/weyddiin, baadiye/baaddiye, maya/may(y)a,...

Labada xaraf oo ah « w » iyo « y », inkastoo ay labo shibbane yihiin, shaqalladana waa lagu tiriyaa. Haddii shibbane shedmaa galo iyaga iyo shaqal kale dhexdood, shibbanahaasi weligi waa fudud yahay, oo haddi la doono in la adkeeyo, shed buu u baahdaa:

*a*) Y-

| I | II |
|---|---|
| d: aydin; maydin; | d: eyddin; beyddi; mayddi; ceyddi; |
| n: eyni; caynab; | n: aynnu; fuleynnimo; eynnimo; |
| r: geyre; eyro; Khayro; | r: Khayrre; reyrreyn. |

*b*) W-

| I | II |
|---|---|
| d: gowdin; bowdo; | d: dawddar (isku –); |
| r: gowrac; hawraar; | r: gowrraac. |

*Hamsa*

Shibbanaha hamsada lagu magacaabo, waa xaraf aan dadka Soomaalida ah weli dhab ugu muuqan oo badanaa lama qoro. Sababtu waxaa weeye, iyadoo mar hamsadu – inkastoo ay af-soomaaliga lagamamaarmaan u tahay – haddana ay shibbaneyaasha kale siyaalo uga duwan tahay:

*a*) shibbanaha hamsadu, xagga dhawaaqa, shibbaneyaasha kale waa ka duwan yahay, oo isagu, bal marka hore « dhawaaqba » ma aha ama ma leh ee run ahaan waaba « dhawaaqla'aan ». Waa xiisadda yar oo neecawda sanbabbada ka imanaysa, kalaggo'id ay kala go'ayso. Waa joogsad ama aammus yar oo erey ka bilawdo ama labo xaraf dhexdood ka samaysma; waa xaraf gaar ah oo aan dhegtu maqli karin oo waxaa laga yaabaa in dad badani iska illaawo, hayeeshee, waxaa jira in, haddii aan la qorin, qaladyo waaweyni dhacayaan.

Hamsadu ereyga waxay ka geli kartaa horay iyo dhex iyo gadaalba (« 'or, gam'id, lo' »), hayeeshee, kolka erey ka bilawdo hamsada, haddii aan la qorin oo la iska dhaafo, dhibaato weyn oo sidaas abi ka iman mayso, oo waxaaba fiican inaan la qorinba; kolka ay dhexda ku jirto ama ereygu ku dhammaado, kolkaas in la qoro waa sandulle:

— *shaqal dhexdi*: sida « go'id », « di'id », « la'aan »:

i) hadday dhex gasho labo shaqal oo kala duwan sida « go'id » oo aan la qorin, ereyga kolleyba waa la kicin karayaa, oo shaqalladu iskuma reebmaane waa kala akhrismaan;

ii) shaqallada isku xarafka ah oo gaaggaaban sida labo « ii » (ama -ee-, -aa-, -oo-, -uu-) hamsadii dhex gasha waa in la qoro oo la muujiyo, labo sababood dartood: 1) hamsada muujinteeda, iyo 2) inaan shaqallada gaaggabani, kuwo dheerdheer isu rogin (tusaale: « bi'id » haddaan hasma la dhex gelin waxay u qormi lahayd « biid », labada « i » na waxay noqon lahaayeen « i » dheer; « la'aan » siddoo kale waxay ahaan lahayd « laaan », taasoo noqon kari lahayd « la-aan » ama « laa-an » ama « la-a-an »; ...);

— *shaqal iyo shibbane dhexdood*: sida « gam'id », « go'naan »:

Kolkaan waa sandulle in hamsada la qoro oo la muujiyo, haddii kale, tusaale ahaan, « gam'id » waxay noqon kari lahayd « ga-mid » (gamid) oo aan macne lahayn.

Hamsadu ma gasho labo shibbane dhexdood maxayeelay iyada lafteeda ayaa shibbane ah, saddex shibbanena isma xigsan karaan. Shibbanaha hamsadu waa innu – sida shibbaneyaasha kale – ama xarakaysan yahan (shaqlan yahay) oo shaqal ka dabadhaco sida « gam'id », « ol'ole », ama reebban yahay oo shaqal ka horreeyo (shibbane kale ha ka danbeeyo ama yuusan ka danbayn) sida « go'naan », « go'doon », « ba'naan », « lo' », « go' »,...

*b*) sababta labaad, waa hamsada oo aan – sida xnruufta kale – astaan caan ah oo ishu si fiican u qabato lahayn. Taniyo intii af-soomaaliga la qoray, dadku hamsada ama maba qoro ama qofba astaantii un doono buu u yeelaa. Qaamuuska astaanta hamsadu waa ('), taasoo ah, tii Guddiga Af-Soomaaligu u gartay. Kolka ay erey horta ka gasho (ereyada shaqallada ka bilawda) lama qorin.

Soomaalidu kolkay in badan wax qorto, afka iyo dhawaaqiisana si cilmi ah loo baaro, weeye kolka walaaca iyo laballaabowgu yaraanayaan oo docda hadalku isu jiito la wada raaci doono, wax isu dhowna la wada qori doono.

### *Qaamuusyada iyo Dadweynaha*

Sida la og yahay, qaamuusyadu, buugagga dadweynuhu u bogo oo ammaano, ka mid ma aha, oo haddii aan aad wax looga sheegin, waa haddii ay nasiib badan lee yihiin. Sababtu waxaa weeye, dadku wuxuu jecel yahay, ereyada uu iskula hadlo oo dhan, inuu buugga ka helo, iyo in erey waliba u macnaysan yahay sida isagu uu jeclaan lahaa, taasina ma dhici karto, oo « maan dad waa mudacyo caaraddood », ama « hal nin la toosani, nin la tuur leh ». Sidaas darteed, in dad badan bogaadin iyo hanbalyo qaamuuska ku saabsan laga helo, waa wax aan la filayn, dhibise ma jirto oo waxaa qoraha ku filan, dadweynaha, siiba qoreyaasha iyo waxyaqaannada kale oo buugga aragtidiisa ku baraaruga oo si 'gacalcun' ah wax uga sheega, taasina ay hadhow keento, in qaamuusyo wanwanaagsan oo dib loo mahadiyo la soo saaro.

### *Mahadnaq*

Waxaa mahadnaq weyn mudan, in la sheegaana buugga sharaf u tahay:

— Xaaji Jikar Baana Haddaad, oo Guddiga Af-Soomaaliga ka mid ah, oo masawirrada qaamuuska badankood, gacantiisa ku qoray;

— Jaamac Xaaji Xasan, oo Xoghaynta Guddiga Af-Soomaaliga xúbin ka ah, oo talooyin waxtar leh oo uu ku deeqay ka sokow, dhawr jeer, isaga oo aan la wehelin, qaamuuska makiinadda wax qorta ku garaacay;

— La-taliyeyaasha Guddiga Af-Soomaaliga:

Maxamed Xaaji Xuseen « Sheekaxariir »,
Axmed Cabdillahi Qaalib, « Diir-Qadhaadh » (Eebbe ha u naxariisto),
Yuusuf Meygaag Samantar,
Xaaji Aadan Axmed « Afqallooc »,
Shiikh Caaqib Cabdullaahi Jaamac « Qunbixaali »,
Yuusuf Xaaji Ciise « Badmacaanshe »,

oo hawsha buugga gacan weyn ka geystey;

— la Casa Editrice Felice Le Monnier, Firenze oo masawirro boqol gaara ku deeqay.

Waxaa kale oo aan iyagana mahad u celinayaa, dhammaan dadkii faraha badnaa oo hawsha qaamuuska wax igala qabtay, siiba waayadii hore oo aan ereyada ururina hayey, dadkaas oo uu mid ka ahaa – Eebbe ha u naxariistee – aabbahay, Cismaan Keenadiid, oo boqollaal erey oo qoran ii soo gudbiyey.

### *Xogwarran iyo codsasho*

Iimaha iyo wixii gef ah oo qaamuuska kani lee yahay, oo aan hubo inay badan yihiin, Akademiyaha Dhaqanka iyo cid kale midna xilkoodu ma saarna, oo aniga keliyaa ceddeeda leh. Taasi waa taas. Tu kale, waxaan baryayaa, wixii gef iyo ilduuf ah, iyo sida lagu daweynayo, iyo weliba wixii kale oo talooyin ah oo qaamuuska sixiddiisa ku saabsan, in la ii soo qoro, intaan daabicidda « labaad » la gaarin.

Y. C. K.

# *Xuruufta Soomaalida iyo sida Loogu Dhawaaqo*

| *Carabi* | *I. P. A.* etc. | *Soomaali* | *Tusaale* |
|---|---|---|---|
| ـَ ءَ | ă | a | af, far, toddoba. |
| آ | (ā) | (aa) | aabi, laab, xagaa. |
| ب | b | b | bal, abaal, aabbe, barbar. |
| ع | ʕ (ᶜ) | c | col, laac, cuncun. |
| د | d | d | dab, adeer, eeddo, dadab. |
| — | ḍ (ḍ) | (dh) | dhul, dhadhan, dhuudhi. |
| — | ĕ | e | edeg, male, fure. |
| — | (ē) | (ee) | eel, beel, kee? |
| ف | f | f | far, laf, afeef. |
| — | g | g | geel, agoon, xagga, gelgelin. |
| هـ | h | h | hal, rah, hohob. |
| ـِ ءِ | ĭ | i | in, madi, ilig. |
| ـِى إِى | (ī) | (ii) | iin, kii, dhiidhiiyo. |
| ج | tʃ (ǧ) | j | jeer, xaj, jajab. |
| ك | k | k | kan, rako, kirkir. |
| خ | ḫ (x) | (kh) | khuuro, takh, khalkhal. |
| ل | l | l | leeb, calal, callaal, lalleemo. |
| م | m | m | mag, umal, ammaan. |
| ن | n | n | naag, ani, cunno, dindin. |
| — | ŏ | o | or, talo, olol. |
| — | (ō) | (oo) | oog, hoo, doonid. |
| ق | q | q | qar, raq, qiiq. |
| ر | r | r | run, bar, carrab, raran. |
| س | s | s | saan, naas, sees. |
| ش | ʃ (š) | (sh) | shaf, hoosh, shaash. |
| ت | t | t | tin, hooto, tartan. |
| ـُ ءُ | ŭ | u | ur, guri, durdur. |
| ـُو أُو | (ū) | (uu) | uun, dhuu, kuurkuursi. |
| و | w | w | wiil, low, awoowe. |
| ح | ḥ (ħ) | x | xaas, lix, xaaxi. |
| ى | j | y | yeel, hooy, yaryar. |
| ء | ʔ | ' (hamsa) | lo', ba'naan, gam'id. |

# *Ereyo la isku gaabiyey iyo astaamo*

*a*) iwm. (= « iyo wixii la mid ah »), iyo.
kd. (= « ku wad », « sii wad », « iyo wax kale »).

*b*) " (goobaabin yar) oo la saaro ereyga shaqalkiisu « culus » yahay, sida « dul" », « duulid" », « sugid" », « taag" », « or" », « mood" ».

* (xiddig yar) oo la saaro ereyga 'cusub' oo dhowaan-dhaladka ah, sida « danjire* », « madaxweyne* », ama 'shisheeye' oo aan weli dhab u soomaaliyoobin, sida « miino* », « raadar* ».

' (astaanta hamsada) oo la saaro ereyada hamsadu ku jirto sida « ga-m'id », « ol'ole », iyo – kolkol – meelo kale oo aan badnayn, sida « hud'hud », « mad'hab ».

# A

**A** (a') — Xarafka koowaad oo Alifka Soomaalida. Waa shaqal.

**-a** — (naxwe) qodob raaca ereyada lab oo kelida ah oo 6 shibbane ku dhammaada (c, h, kh, q, x iyo hamsa, sida: magac-*a*, daah-*a*, jookh-*a*, maraq-*a*, madax-*a* iyo go'-*a*).

**aa** (ä) — Xarafka « a » oo dheer.

**Aabayeelid** (-da) — U dan gelid; tixgelin.

**Aabayn** (-ta) — 1. Tixgelin; aabayeelid; daryeelid. 2. (weel) xoolayn.

**Aabbe** (-ha) — Qof lab oo wax dhalay; labada waalid kan lab (ama « aabbo »).

**Aabbur** (-ka) — Weel afka ka awda; dabool; fur.

**Aabburan** — Aabur la saaray; la daboolay; furaysan.

**Aabburid** (-da) — Weel dabool saarid; daboolid; furayn.

**Aabi** (-ga) — Arrin aan jid ahayn oo cid lagula kaco; gardarro; maag; daandaansi.

**Aabo** (-ha) — Tixgelis; danayn; aabayeel.

**Aad** — 1. (°) Dhab; si daran. 2. Adigu.

**-aad** — Tiraab lagu dabakaro tirada oo muujiya jagada tiradaasi ku abbaaran tahay (saddex-*aad* (**3d.**); shan-*aad* (**5d.**); sagaal-*aad* (**9d**.).

**Aadaan** (-ka) — Ereyo yar oo lagu dheeraysto oo dadka tukashada loogu yeero (ama « addin »).

**Aadane** (-ha) — Intii nebi Aadan dhalay ka mid ah; dad; qof.

**Aaddan** — Ku abbaaran; toosan; eg; beegan.

**Aaddanaan** (-ta) — Ku abbaarnaan; toosnaan; ekaan; beegnaan.

**Aadid** (-da) — Meel u socosho; tegid.

**Aafeyn** (-ta) — Aafo gaarsiin.

**Aafo** (-da) — Dhibaato aad u weyn.

**Aagaan** — 1. (-ka) Furka aagaamaha iyo haamaha lagu daboolo. 2. (-ta) Haan yar.

**Aakhir** (-ka) — Kan danbe.

**Aakhiro** (-da) — Meesha iyo nolosha danbe oo lagu noolaan doono, kolka adduunka laga tago.

**Aalaa** — Inta badan; badanaa; dhaaxa; qajeel.

**Aalad** (-da) — Alaabo wax lagu qabsado; qalab; hub.

**Aaladeyn** (-ta) — Aalad u yeelid; qalabayn; hubayn; qurxin.

**-aale** — Erey ulajeeddadiisu u dhowdahay « kasta » « walba » « alla » (sida « had iyo goor-*aale* », « wax alla ama all*aale* »).

**Aalkol*** (-ka) — Biyabbiyood aan midab lahayn, oo ur sillan, oo daarmi og, oo baabbi'i og, oo siyaalo badan loo soo saaro, waxna loogu qabsado, (ama « aalkolo »).

**Aalo** (-da) — Qaalmaha yaryar oo lo'da.

**Aameel** (-ka) — 1. Harrub. 2. Wixii waxay arkaan iska raaca.

**Aammiin** (-ta) — Erey ducada dabadeeda la yiraahdo oo ulajeeddadiisu tahay « ilaahow aqbal ».

**Aammin** — 1. (qof) Aan dhagar iyo laqdabo aqoon; daacad; lillaahi. 2. (meel, kd.) nabad ah; aan cabsi lahayn.



AASHUUN

**Aamminid** (-da) — Kalsooni u qabid; rumaysasho.

**Aamminnimo** (-da) — Aammin ahaansho; daacadnimo; lillaahinnimo.

**Aammus** (-ka) — Hadal la'aan; shib.

**Aammusan** — Aan hadla hayn; shib ah.

**Aammusid** (-da) — Hadal joojin.

**Aammusin** (-ta) — Hadal u diidid ama ku celin, hadal ka joojin.

**Aammusnaan** (-ta) — Hadlid la'aan; shib ahaan.

**Aan** — (Aniga; aan; i; ii - annaga; innaga; aannu; na; noo) qofka hadla haya ama waxqora haya.

**Aanayn** (-ta) — Aano ku raadin ama darteed wax ku yeelid.

**Aanaysi** (-ga) — Godob u raadsi; xigtaysi.

**Aano** (-da) — Xumaan hore oo lays gaarsiiyey oo in laga aarguto uurka lagu hayo; godob; utun; asaaye; aarsi; dakano.

**Aar** (-ka) — 1. Libaax weyn oo lab. 2. Aan biqin; geesi. 3. Aarsi.

**Aaran** (-ka) — 1. Qaalmaha yaryar oo geela; qaan. 2. Doog iyo barwaaqo.

**Aarbax** (-a) — Eedbax.

**Aarbixid** (-da) — Eedbixid.

**Aargudasho** (-da) — Aarsasho; Aarid.

**Aargudid** (-da) — Aarid.

**Aarid** (-da) — Qof hor loo diley darti, qof u dilid; aargudid.

**Aarnimo** (-da) — Aar ahaansho; geesinnimo.

**Aarsasho** (-da) — Aargudasho.

**Aarsi** (-ga) — Aargudad; aarsad.

**Aas** (-ka) — 1. Xabaasha (dadka dhinta) iyo waxa ku saabasan; duug. 2. Iftiinka midabyada leh oo qorraxdhaca; cirguduud; cilcillow.

**Aasan** — La xabaalay; la duugey.

**Aashaa** (aash-) — Si miyir iyo xasilloonaani ku jirto; aayar, tartiib.

**Aashuun** (-ka) — Weel biyaha lagu shubto oo laga sameeyey dhoobo; malbo; jalxad; shaanbi; ballaas.

**Aasid** (-da) — Xabaal ku ridid; duugid; xabaalid.

**Aasmid** (-da) — Xabaalmid; duugmid.

**Aasnaan** (-ta) — Wax la xabaalay ahaan; xabaalnaan.

**Aaway?** — Xaggee buu (ama « bay ») jiraa (ama « jirtaa? »); Meeyey? Meeday? (ama « away? »).

**Aawo** (-da) — Daraad; dar; aw.

**Aayad** (-da) — 1. Suurad quraan, tixaha ay ka kooban tahay, middiiba. 2. Wax aan hor loo arki jirin oo yaab leh. 3. Mucjiso.

**Aayar** — Si deggan oo miyir leh; qunyar; tartiib; xasil.

**Aayatiin** (-ka) — Waxtar aan durba dhalane, waa danbe, oo iyadana loo baahan yahay, la filana hayo oo loogu talaggalo; waxtar raaga; ciribdanbeed; meecaad.

**Aayid** (-da) — Wax raagey ama dib loo dhigay, waa danbe oo loo baahan yahay, waxtarkooda helid, ku tabkicid.

**Aayo** — 1. (-da) (« waa shedan tahay ») Carruurta hooyadood maahee, oo-

rida kale, oo aabbahood qabo. 2. (-ha) Waxtar waa danbe wax laga dheefo; ciribdanbeed; aayatiin; meecaad; liil danbe; (ama « aaye »).

**Ab** (-ka) — Awooweyaashii hore oo laga soo jeedey; isir; wasiir; walcan.

**Abaabulid** (-da) — Arrin isku duwid; hagaajin; qabanqaabin; dumid (col.)

**Abaadid** (-da) — (ku-) ku daa'imid, ku waarid, ku ahaansho.

**Abaahi** (-ga) — Isutagga awrka iyo hasha.

**Abaahiyid** (-da) — (awr) kudid.

**Abaaji** (-ga) — Lumid waa danbe la tabo; tasow.

**Abaajiyid** (-da) — Baadi wax badan sii maqnayd, iyadoo aan la tebin; tasoobid.

**Abaal** (-ka) — Samafal laysu galay, xusuusta wanaagsan iyo mahadda laysaga hayo; lib; gallad.

**Abaaldhac** (-a) — Abaal laysu falay been iyo asaraar ku gudid.

**Abaaldhicid** (-da) — Abaal laysu galay oo la asaraaro, oo la beeniyo.

**Abaalgud** (-ka) — Wanaag iyo samafal laysu galay oo wanaag kale lagu gudo.

**Abaalgudid** (-da) — Abaalmarin; abaalcelin.

**Abaalhayn** (-ta) — Samaan laysu falay, mahad iyo xusuus wanaagsan u hayn.

**Abaalmarin** (-ta) — Abaalkiis abaal le'eg marin; abaalgudid.

**Abaar** (-ta) — Roob la'aan; doog la'aan; jiilaal dheeraaday.

**Abaarayn** (-ta) — Abaar ka dhigid.

**Abaarikeentay** (-da, -ga) — Dad aan dhulka ku dhalan oo waa danbe dalaw ku yimid; gadaalkaimaad; kooyto (ab'ogaa iyo -).

**Abaaroobid** (-da) — Abaar noqsho.

**Abab** (-ka) — 1. Daaqbarad (xoolo). 2. Dhallaanka yaryar waxbarashadooba hore sida cunno cunidda; sansaanka, habka, ku-dayashada, (ama « abaab »).

**Ababid** (-da) — Yaraanta iyo korriimada hore, wax ku barasho.

**Abad** — Kolna, marna, weli.

**Abaqaal** (-ka) — (geed, dad) meel laga rujiyo oo meel kale lagu abuuro; meel kale lagu koriyo; tallaal.

**Abaqaalid** (-da) — (geed, dad) meel ka rujin oo meel kale ku abuurid; meel ka wadid oo meel kale ku korin; tallaalid.

**Abasax** (-a) — (geel,...) hashu kolka ay u baahan tahay awrka, sida ay tahay.

**Abaydin** (-ta) — 1. Carruur, caanaha ay hooyada ka nuugaan, ka gooyn. 2. Caano aan kuwa hooyo abayn (oo xoolaad) carruur siin oo ku korin. 3. Carruurta lafteeda.

**Abbaan** (-ka) — Dad u taliya; madax; magangeliye.

**Abbaanduule** (-ha) — Col ama ciidan duullaan ah, kan u madax ah; colwade; maqaddin (ama « ammaanduule »).

**Abbaanwarre** (-ha) — Labada isu dhaxa, kan lab; say; nin.

**Abbaar** (-ta) — Sida eg; tusmo; marin; aaddanaan.

**Abbaaraha** — Goor aan la sugi karin, laakiin la soo dhoweynayo; kudhowaad; meelahaas; qiyaas.

**Abbaaran** — (ku -) ku beegan; ku toosan; ku aaddan.

**Abbaarid** (-da) — Leexleexad la'aan iyo toos u aadid; (ku -): ku toosin; ku duwid; ku aaddin.

**Abboowe** (-ha) — Erey « walaal » ka dhigan oo kuwa wada dhashay ama xigto ah ama isjeceli, isugu yeeraan (ama « boowe »).

**Abeer** (-ka) — Neef ishkin ah (geel, lo') oo dheddig oo goortuu ku curan lahaa aan ku curan; qaalin aan weli dhalin; galgaal (lo'); tebis (ari) (ama « ameer »).

**Abeeso** (-da) — Jaadad badan oo halaqa ka mid ah oo qaarkood waabaayo lee yihiin. Waxaa jira jaadad addimmo leh oo iygana « abeeso » lagu magacaabo.

**Abeeso-lugaley** (-da) — Jaad halaqa ka mid ah oo qallajisaha waaweyn lagu tirsho oo afar addin iyo dabo dheer iyo harag adag leh; maso-lugaley, riyannuug.



ABEESO

**Abeesow** (-ga) — Cudur oogada dadka ku dhaca oo haraggu u ekaado haragga abeesada.
**Abguri** (-da) — Jaadadka abeesada midkood; beey.
**Abhin** (-ta) — Qof laga baqa hayo, ama wax laga celina hayo, hadal



ABEESO-LUGALEY

saameeya oo uu ka baqo, (sida: « Allaahaa hadduu alla yahay »), kula hadlid.
**Abid** (abid-) — (ama « abad » « abiid »).
**Abjed** (-ka) — Qobtol.
**Ablaawe** (-ha) — Qof aan tol lahayn; aan taariikhdiisa la aqoon.
**Abley** (-da) — Qalab bir ka samaysan oo raggu dhexda ku xirto oo ku dagaallamo; toorrey; billaawe; (ama « amley »).
**Ab'ogaa** (-ga) — Dad dalka gudihiisa weligii degganaa; aan gadaal-ka-imaad ahayn; waddani (— iyo abaarikeentay).
**Aboodi** (-ga) — Haadka jaad ka mid ah oo weyn oo afka iyo lugaha iyo baalasha dhinacyadooda guduudan.



ABLEY

**Aboor** (-ka) — Cayayaan beelo beelo u dega oo dundumooyinka sameeya.
**Abooto** (-da) — 1. Hooyada hooyad-



ABOOR

deed ama aabbaha hooyadii; Mocooyo; Ayeeyo. 2. Fil weyn.
**Abooto-idabbadis** (-ta) — Ayeeyo-lugdheer.

**Abqo** (-da) — Quraca iyo maraaga iyo geedaha la mid ah mirohooda (iniino badan oo yaryar oo ku gudajira galal dherdheer oo laba qalbac ah oo kolkay engegaan furma); geydhe; mergiyaale.

**Abraar** (-ka) — Soo bood; meel dad badan ama dhir badan xoog ku marid; jibaax; majiir.



ABOOTO-IDABBADIS

**Abraarid** (-da) — Jibaaxid; majiirid.

**Abris** (-ka) — 1. Halaqa waabaayada leh jaad ka mid ah. 2. Halaq duqoobey.

**Absaxan** (-ka) — Waalid, isir, ab.

**Abshir** (-ta) — 1. Labo talo tan wanaagsan; tawfiiq. 2. Hadal bishaaro ah.

**Abti** (-ga) — Hooyada walaalkeed.

**Abtiris** (-ka) — Aqoonta ku saabasan awooweyaashii hore magacyadooda iyo siday isugu xigeen; abtirsiino; abtirsiinyo; abnaq.

**Abtirsasho** (-da) — Aabbeyaal iyo awooweyaal badan oo isku xiga magacyadood sheegasho.

**Abtirsiino** (-da) — Abtiris (ama « abtirsiimo »).

**Abur** (-ka) — Xoor; xunbo.

**Abuu-maqas** (-ka) — Iskaanbe.

**Abuur** — 1. (-ka) *a)* Wax aan hor u jirin uumis; alkun. *b)* Geed ubxa haya, docda uu lafta ama iniinta ku lee yahay, oo kolkii la beero korta oo geed hor leh oo cusub noqota; laf ama iniin ama cad kasta oo geed hor leh noqon karta; firi. *c)* Hawsha la qabto kolka beerta abburka lagu rida hayo. 2. (-ta) Sida loo uumay (farsamo, hab, qaab); baxaalli.

**Abuurcas** (-ka, -ta) — Meseggada jaad ka mid ah oo midabkeedu cas yahay.

**Abuurid** (-da) — Wax aan hor u jirin uumid; curin; alkumid; jirsiin; dhalin; ahaysiin.

**Abuuris** (-ta) — Uumis; alkun; dhalis; curis.

**Abwaan** (-ka) — 1. (qof) laamo badan oo cilmi aqoon weyn ku leh ama u leh siiba dhaqanka iyo ilbaxa tolka; waaya-arag; waxyaqaan; buuni. 2. (*) Buug ama buugag laamaha aqoontoo dhammi ku urursan yihiin.

**Abwaannimo** (-da) — Abwaan ahaansho; aqoon, tan abwaanka u eg, lahaansho.

**Abxad** (-da) — Weel laysku aabburo oo wax lagu gurto; sexaarad; santuuq; safad.

**Abyamid** (-da) — Yaab iska garasho; yaabid; irkigid; amakaagid; ashqaraarid.

**Abyan** (-ka) — Garasho ama dareen, wax sillan ama lala yaabo, ay dhaliyeen; yaab; irkig; amakaag; ashqaraar.




*A)* ABXAD; *B)* SANTUUQ

**Adaahi** (-da) — Geed sal weyn iyo laamo yaryar leh, oo buruqdiisu biyo badan tahay.

**Adaar-biciid** (-ka) — Nagaar aan qodax lahayn oo ka baxa balliyada iyo togagga; wuxuu lee yahay, miro

kuwa bunka u eg, dhirta dawadana waa ka mid.

**Adab** (-ta) — Kolay yar oo wax lagu gurto.

**Adag** — Aan jilicsanayn; kakan.

**Adar** (-ka) — 1. Dheri weyn. 2. Qoolley.

**Adayg** (-ga) — Aan jileec ahayn; qalleyf.

**Addeecid** (-da) — Wax la is faray yeelid, u hoggaansamid, okobbanaansho.

**Addimid** (-da) — Aadaanka salaadda ku dhawaaqid.

**Addin** (-ka) — 1. Lugaha iyo jeenyaha iyo gacnaha middood. 2. Ereyo yar oo lagu dheraysto oo dadka tukashada loogu yeero (ama « aadaan »).

**Addoon** (-ka, -ta) — Qof la lee yahay; bidde, biddad.

**Addoonnimo** (-da) — Addoon ahaansho.

**Addoonsasho** (-da) — Addoon ka dhigasho.

**Addoonsi** (-ga) — Addoonsad.

**Adduun** (-ka) — 1. Dhulka iyo waxa deggan; ifka lagu nool yahay; duni. 2. Maal; xoolo; hanti; adduunyo.

**Adduunyo** (-da) — Adduun; duni; maal; xoolo; hanti.

**Adeeg** (-ga) — Hawl qabad.

**Adeegasho** (-da) — Hawl qabsasho; isu adeegid.

**Adeege** (-ha) — Hawlqabte; xoojiye; midiidin.

**Adeegid** (-da) — Hawl cid u qabasho; midiidimid; qabbaanid; xoojin; shaqayn.

**Adeegsad** (-ka) — Hawl cid ku qabsad.

**Adeegsasho** (-da) — Hawl cid ku qabsasho.

**Adeer** (-ka) — Aabbaha walaalkiis.

**Adeeryo** (-da) — Goodirka dheddig.

**Adi** (-ga) — (adiga, aad; ku, kuu...) qofka lala hadla hayo ama wax loo qora hayo magacuyaalkiis.

**Adiga** — (adi, aad, kuu...) qofka lala hadla hayo ama wax loo qora hayo magacuyaalki.

**Adkaan** (-ta) — Jileecdarro; qallafsanaan; kakanaan.

**Adkaansho** (-ha) — 1. Adayg noqosho. 2. Xoog badnaansho; libaysasho; guuleysasho.

**Adkayn** (-ta) — Wax adag ka dhigid.

**Adkaysasho** (-da) — Hawl, dhib, xanuun adkaysi u lahaansho; dhabaradkaansho; dulqaadasho.

**Adkaysi** (-ga) — Hawl, dhibaato, xannun, dhabaradayg u lahaansho; dulqaad.

**Adooga** (addog-) — (adoogaa, -giis, -geed, kd.) Aabbe.

**Adyad** (-da) — Gardarro; maag.

**Af** (-ka) — 1. Xubinta nafleydu cunnada ka cunto oo bushimaha iyo carrabka iyo ilkuhu ku yaalliin. 2. Ereyada iyo ulajeeddooyinkooda; hadal dhan oo tol isku garto oo ku wada hadlo, oo wax ku qabsado. 3. Dhinaca birtu wax ka gooyso.

**Afaaf** (-ka) — Meel furan (xero, derbi, aqal), oo laga galo ama laga baxo; illin; kadin; irrid.

**Afaggaal** (-ka, -sha) — Toddobada xiddigood oo raqaha, tan ugu danbaysa; waxay u dhexaysaa nuguushicad iyo naafcadde.

**Afar** (-ta) — Tirada saddexda iyo shanta u dhexaysa (4).

**Afargees** (-ka, -ta) — Muug fidsan oo leh afargees oo toosan iyo afar dhinac oo is wada dherer le'eg.

**Afarran** (-ka) — Saddex kale oo badanaa la dhalay weheliso oo afar ku tahay.

**Afarrey** (-da) — 1. Gabay yar, shanley. 2. (shax) afar iska soo horjeedda oo hogi u dhexayso, oo ka samaysan labo jare oo taagan (isku dhici kara).

**Afarsuulle** (-ha) — Muruq afar suul ama afar madax leh, siiba muruqa weyn oo ku yaal bowdada docdeeda kore, oo kolka uu isku soo rooro lugtu kala baxdo oo fidsanto.

**Afartamaad** (-ka) — 1. Tirada heerka afartanka ku abbaaran; **40d.** (ama « afartanaad »). 2. Xilli roob oo

toban beri ah oo ka bilawda afartamaadka dabshidka.

**Afartameeye** (-ha) — Tiro afartan ku dhow (ama « afartameeyo »).

**Afartan** (-ka) — Tiro ka kooban afar tobnaad, (40).

**Afayn** (-ta) — Bir iyo wixii kaloo wax lagu gooyo, af u yeelid; soofayn; lisid; sibid; loolin.

**Afaysan** — Af leh; soofaysan; lisan; looshan.

**Afbilaw** (-ga) — Cunnada hore oo maalinta bilawgeeda la cuno; quraac; hamuuntir.

**Afcelin** (-ta) — Afniqid; turjumaanid.

**Afceliye** (-ha) — Afhaye; afnaqe, turjumaan.

**Afdarro** (-da) — Af la'aan; saawirnimo.

**Afduub** (-ka) — Xoog ku kaxaysad; qafaal; boojis.

**Afduubid** (-da) — Xoog ku kaxaysasho; qafaalid; boojin.

**Afeef** (-ta) — Hadal, kolka la dooda hayo la hormarsado, oo waxyaalo la oran doono marmarsiinyo looga dhigo, ama waxyaalo laga baqa hayo sooqaadkood lagu gudbo.

**Afeefasho** (-da) — Afeef dhigasho.

**Affur** (-ka) — Cunnada la cuno kolka qorraxdu dhacdo bisha soonqaad.

**Affuran** — Aan soommanayn.

**Affurid** (-da) — Soonka jebin; cunnada affurka cunid.

**Afgaab** (-ka) — Cudur sida furuqa oogada nabarro biyo- leh ka soo yaaciya; furuqbiyoole.

**Afgarooc** (-a) — Aan hadalka si wanaagsan u sheegi karin, u jeedin karin; aan codkar ahayn.

**Afgenbi** (-ga) — Taliskii hore oo xoog lagu rido oo mid kale oo cusub la curiyo.

**Afgenbiyid** (-da) — Afgenbi samayn.

**Afgobaadsi** (-ga) — Hadal macaan oo hufan oo eed ka cararid darteed keliya loo yiraahdo.

**Afgorofow** (-ga) — Cudur afka ku dhaca; cabeeb; ajarro.

**Afguri** (-ga) — Lahjad.

**Afhaye** (-ha) — Qof dadka afaf kala duwan ku hadla, u kala afceliya; afceliye; turjumaan.

**Afjigid** (-da) — Qof hadalka u diidid, ku celin.

**Afjuxuunsi** (-ga) — Qof laga hadal badan yahay, oo intá iintaas u lee yahay lagu haadsado, xaq uu lee yahay lagu seejiyo ama wax uusan yeeleen lagu yeelsiiyo.

**Afkatoob** (-ka) — Magac kalluun.

**Afkullibaaxle** (-ha) — Magac kalluun.

**Aflaawe** (-ha) — Qof aan kartida hadalka lahayn.

**Aflaggaaddeyn** (-ta) — Afxumayn, caayid.

**Aflaggaaddo** (-da) — Hadal qoonsimaad leh; cay; afxumo.

**Aflax** (-a) — Waxa la doonayo (waxbarasho...) oo guul iyo liibaan laga gaaro.

**Aflixid** (-da) — (waxbarasho...) liibaanid; guuleysasho.

**Afmaal** (-ka) — Afyaqaan hadal wanaagsan tirsha ama qora (gabay, hees, buug,...) oo wax ka dheefa.

**Afmaalnimo** (-da) — Afmaal ahaansho.

**Afmeer** (-ka) — Wax wareegsan afki; wareeg.

**Afmeerid** (-da) — Wax wareegsan ama qaab kaleba leh, afkiisa ku soo wareegid, soo koobid.

**Afmiinshaar** (-ka) — Qof warbeennad saamays weyn leh, oo lagu kala dhinto ama lagu dagmo dhisa ama dhisi yaqaan, oo dadka ama dowladda wax kaga cuna.

**Afnaqe** (-ha) — Afceliye; turjumaan.

**Afo** (-da) — Naag la qabo; arad; oori; maranti; marwo.

**Afqays** (-ta) — Xiddigaha naafaha, tooda saddexaad (ama « afqoys »).

**Afraad** (-ka) — Tiro taxan, kan jagada afarta ku abbaaran; (**4d.**) (ama « afaraad »).

**Aftahan** (-ka) — Xaajayaqaan; codkar.

**Aftahmo** (-da) — Qof si fudud ugu

hadla ama u qora, hadal qurux badan oo dadka aad u saameeya.

**Afti** (-da) — 1. Arrin ama qaanuun, in la oggolaado ama la diido darteed, dadweynaha ama tolka loo bandhigo. 2. Farriin.

**Aftin** (-ta) — 1. Kobta banka iyo dhirtu dhinaca isaga hayaan oo labadaba laga gaari karo; iran. 2. Meel dihin oo aan la daaqin.

**Aftoolin** (-ta) — Meel halis ah oo aan gabbaad lahayn; cabsi; dhawr; goldaloosho, (= goldaloolo); (ama « afdoolin »).

**Afuufan** — Neef la geliyey; neefaysan; la afuufay; la buufiyey.

**Afuufid** (-da) — Neef afka ka soo deyn, oo meel ama wax ku toosin.

**Afuufo** (-da) — Neef afka, ama wax kale, laga sii daayo.

**Afweyn** (-ta) — Riciraha tunka tan ugu korraysa oo afka weyn.

**Afxumo** (-da) — Hadalxumo; cay; aflaggaaddo; (ama « afxumi »).

**Afyaal** (-ka) — 1. Madax; horfiiq. 2. Qofka dadka soo dhoweyntiisa u qaybsan. 3. Oodafo; dhacan. 4. Horgalka tusbaxa.

**Afyaqaan** (-ka) — 1. Af gaar ah yaqaan. 2. Cilmiga afafka aqoon weyn ku leh.

**Afyar** (-ta) — Magac kalluun.

**Afyuun** (-ka) — Geed-ubax la beero oo waxtar (dawo) iyo dhibaato weyn labadaba leh, oo dhulka kulul ka baxa; wuxuu lee yabay dhacaan sida caanaha u cad oo la engejiyo, oo dabadeed la cuno ama sida sigaarka loo shito; kartida iyo maanka qofkaba habbisuu saara, haddaan degdeg la isaga qabanna waa lala doorsoomaa oo lala dufoobaa (sida xashiishka, qaadka...).

**Ag** (-ta) — Meel ku (ama u) dhow; aan ka fogeyn.

**Agaag** (-ga) — Dhowaan (ama « agag »).

**Agaagse** (-ha) — Qof wax badan helay (hilib; lacag,...) wax yar oo uu u gooyo kii aan wax helin, ama laga qaado; xoolaha la soo dhaco, kd. waxa laga baxsho; loog.

**Agaagsiyid** (-da) — Agaagse bixin.

**Agaalli** (-da) — (xiddigo) nuguushi.

**Agaasiman** — La agaasimey.

**Agaasime** (-ha) — 1. Nin wax agaasima. 2. Nin ka madax ah, qaybaha taliska, middood.

**Agaasimid** (-da) — Maamulid; nidaamin.

**Agaasin** (-ka) — Hab wanaagsan ama si wanaagsan oo wax loo maamulo ama loo dhaqaaleeyo ama loogu arrimiyo; nidaam; maamul.

**Agab** — 1. (-ka) Waxtar; ciirsi. 2. (-ta) Alaab.

**Agabbar** (-ka) — Layli; tababbar; jarayn; jebin.

**Agagaar** (-ka) — Hareeraha aan fogfogeyn; dhinacyada; (ama « agaggaar »).

**Agan** (-ka) — 1. (Ceel) biyo badan leh; banqi. 2. Cosob ama naq badan; aftin.

**Agas** (-ka) — Cunno la raacsho qofka dhinta oo xabaasha agteeda lagu cuno; qoriqaad.

**Aglool** (-ka, -sha) — 1. Hab weelka la xoolayna hayo, gocoyonnimada looga ba'sho: asal, dufan, kd. laysku karshey baa lagu rogrogaa. 2. Wax la dhisa hayo ama la samayna hayo, qaabintiisa iyo jaangooyadiisa hore; bilaw; unug. 3.* Aqal kd., la dhisi doono, astaanti iyo muuqaalki warqad, kd. ku muujin.

**Agloolid** (-da) — 1. Weel aglool ku xoolayn. 2. Wax la samaynayo ama la dhisayo, jaangooyo hore ama qaab hore u yeelid; bilaabid; unkid; warqad ku muujin.

**Agool** (-ka) — 1. Hollobta timaha salkooda ka dhalata. 2. Astayn, calaamayn.

**Agoon** (-ka, -ta) — Ilmaha aan abbihiis noolayn.

**Agoonnimo** (-da) — Agoon ahaan.

**Ahaan** (-ta) — Noqod; ku sugnaan.

**Ahaansho** (-ha) — Noqosho; si, kd. ku sugnaansho.

**Ahaysiin** (-ta) — 1. Wax aan jirin, wax jira ka dhigid; abuurid; uumid. 2. Dhab ama run ka dhigid. 3. Si, ama, wax ka dhigid, ka yeelid.

**Ahmin** (-ka) — Ishkinka iyo ariga shilis; jar; (ama « ahmi »).

**Ahmiyad** (-da) — Ujeeddo ama saamays weyn.

**Ajal** (-sha) — 1. Waqti dhammaadki. 2. Waqtiga dhimashada.

**Ajalid** (-da) — 1. (Waqti) dib u dhigid. 2. Geeri ku keenid; dilid.

**Ajar** (-ka) 1. (-°) — Samafalka abaalgudkiisa xagga Ilaah laga helo. 2. Ajarid.

**Ajarid** (-da) — Dhib gaarsiin; wax yeelid; dhagrid; dagid.

**Ajenda*** (-da, -ha) — 1. Xusuusqor 2. Arrimaha fadhi lagaga hadlayo oo si taxan u qoran.

**Ajeyn** (-ta) — Ajo ka dhigid; xumayn; qasid.

**Aji** (-ga) — 1. Dhalad ah; gob; xor. 2. Soomaali.

**Ajli** (-ga) — Sabab; daraad.

**Ajnebi** (-ga) — Tol kale ah; shisheeye.

**Ajo** (-da) — Biyaha meel ku raaga oo cagaarka noqda iyo cagaarka ay bixiyaan laftiisa.

**Ajood** (-ka) — Ka joogsasho; isu quurid la'aan; ka xishood.

**Akademiye*** (-ha) — 1. Urur ama maamul ka kooban dad wada waxyaqaan, oo dantoodu tahay inay kor u qaadaan aqoonta dhaqanka, suugaanta, falsamida, fanka iyo cilmiga. 2. Dugsi sare oo waxyaalo gaar ah laga barto, sida carbiska iyo tababbarka ciidammada, muusikada, farshaxannimada,... (ama « akademiyada »).

**Akeekamid** (-da) — Hadal akeekan ah, ku hadlid; muran.

**Akeekan** (-ka) — Muran; cilaaq; jactad.

**Akhdar** (-ka) — Midabka caleemaha qoyan; cagaar.

**Akhirid** (-da) — Wax goortaas la qaban lahaa, dib u dhigid.

**Akhriyid** (-da) — Erey ama hadal qoran kicin; ku dhawaaqid; naqid; marin.

**Akidid** (-da) — (talo, arrin,...) cid ku raacid, adkayn, xoojin, tiirin.

**Alaab** (-ta) — Qalabka wax lagu qabsado; alaabo.



ALBAAB

**Alaakoodin** (-ta) — 1. Sasabid; suubaan-salaaxid; maaweelin. 2. (cayaar) luuqin; alalaasid.

**Alaal** (-ka) — Aan meesha uusan aqoon iyo dadka uusan aqoon ka qaloon; qof galgal badan oo dhiirran.

**Alaalabbaq** (-a) — Biqid aan aqoon ku dhisnayn; baqdin qalo keento; malabbaq.

**Alab** (-ka) — Ged; caado; falaad; sha'ni.

**Alalad** (-ka) — 1. Riyo; dhadhab. 2. Qaraw.

**Alalaxi** (-da) — Bahal dixiri yar ah oo kaadidhiigga ku wacan.

**Albaab** (-ka) — Dhis laga sameeyey qori, bir, kd., oo marinka irridaha guryaha iyo wixii la mid ah faseexado lagula qabto oo la xiro, oo la furo.

**Alcood** (-ka) — (bad) jaadadka shiraaca kau ugu weyn.

**Aleeggad** (-ka) — Heesid.

**Aleel** (-sha) — Bocoosha iyo tammaanka jaad ka mid ah oo aan waaweyneyn; bocool; tammaan; laji; cangaleel.

**Aleelaale** (-ha) — Jaadadka dibqallooca mid ka mid ah, oo aad u weynaada, oo xubnaha dabada iyo oogada qaarkeed midabyo ku yeesha.

**Aleelayn** (-ta) — Aleel ku samayn, qurxin darteed.

**Alif** (-ka) — 1. Magaca xuruufata; Alifba'. 2. « A »da carabiga.

**Alifba'** (-da) — Xuruuf af lagu qoro oo ka kooban shaqallo iyo shibbaneyaal; alif.

**Alkumid** (-da) — Wax aan hor u jirin abuurid; uumid.

**Alkun** (-ka) — 1. Wax aan hor u jirin oo la abuuro; abuur; uun. 2. (-ka, -ta) Labada inay is guursadaan isu doonay, waxay isu yihiin.

**Allaale** — Kasta; walba; alla; (sida qof allaale qofkii...).

**Allabbari** (-ga) — Eebbe wax-ka-bari; Ilaah-bari; Rabbi-bari; Eebbe-tuug; duceysi.

**Alle** (-ha) — Eebbe; Ilaah; Allah.

**Alool** (-ka) — Jaad dadabta aqalka ka mid ah oo laga sameeyo geed « duur » la yiraahdo ulihiisa, oo inta la sayo, jil lagu marriimo, oo badanaa qolalka lagu kala ilaxiro.

**Aloosid** (-da) — Qaanqaamin, abaabulid, kicin.

**Alwaax** (-a, -da) — Qoryo xalxalleef laga dhigo oo wax lagu dhiso; looxyo.

**Ama** — Erey isku xira labo hadal ama labo tixood, isla kolkaasna kala xiriirfura oo sheega inaan la isku hela hayne, tii la helaa ay tan kale meesha ka saarayso (aniga ama adiga; wax i sii ama i qadi).

**Amaah** (-da) — Xoolo qof qof ka doono, oo haysto, oo goor lagu ballamay kaddib, kii horoo lahaa uu u celsho.

**Amaahasho** (-da) — Amaah qaadasho.

**Amaahin** (-ta) — Amaah siin.

**Amaamud** (-ka) — Alkun; unug; abuur; curis.

**Amaamudid** (-da) — Alkumid; unkid; abuurid; curin.

**Amakaag** (-ga) — Yaab; irkig; (ama « amankaag »).

**Amakaagid** (-da) — Yaabid; irkigid; (ama « amankaagid »).

**Amar** (-ka) — 1. Arrin; xaal; talo. 2. Farriin.

**Amarkutaaglayn** (-ta) — Xukun ama talis amarkutaagle ah, dhaqan gelin.

**Amarkutaagle** (-ha) — Karti iyo awood la lee yahay ama la marooqsaday, oo si xun oo aan xaq ahayn, loogu dhaqmo; jaa'irnimo.

**Amarti** (-da) — Islaweyni; kibir.

**Amley** (-da) — Abley.

**Ammaan** — 1. (-°) (-ka) *a*) Nabad; nabadgelyo; badbaado; colaad la'aan. *b*) Kuruska geela meel ka mid ah oo ceeriinka lagu cuno. 2. (-ta) *a*) Ereyo loo bogo oo kulul oo wanaagsan; faan. *b*) Xoolo madaxda, kd., lagu muuneeyo; sedo.

**Ammaanid** (-da) — Hadal ammaan ah ku dhihid; faanin.

**Ammaano** (-da) — Xoolo, ama wax kale oo in laysu hayo laysugu dhiibto; ereg; ergiso.

**Ammiir** (-ka) — Taliye, madax; beeldaaje, ammaanduule; (ama « amiir »).

**Ammin** (-ka, -ta) — Goor; had; waqti.

**Amminka** — Hadda; eegga; (ama « imminka »).

**Amminla'** (-da) — 1. Xilliyada sannaddu u qaybsan tahay midkood. 2. Diraacda qaarkeeda danbe. 3. Roob-Garas.

**Ammuur** (-ta) — Talo; arrin; xaal.

**Amni** (-ga) — Nabad; bedbaado; nabaaddiino.

**Amran** — Karaamaysan; calman.

**Amrid** (-da) — Wax farid.

**Ana** — Haddaan wax kale jirin; hadday u yaraato; xataa.

**Anáakici** (-da) — ( anaa kici) col yar oo si gaar ah u laylyan oo

cadowga lala dagaallama hayo dhulkiisa lagu sii dhex daayo; wuxuu ka kooban yahay, dad aan la khasbine, iyagu raalli ku ah.

**Anbabbax** (-a) — 1. Socdaalka bilawgiisa. 2. Hawlaha socdaalku u baahan yahay dhammaystirkooda, dhexgelliddooda.

**Anbabbixid** (-da) — Socdaal bilaabid.

**Anbabbixin** (-ta) — 1. Wax lagu socdaalo bixin. 2. Sagootiyid.

**Anbaqaad** (-ka) — Anbaqaadid.

**Anbaqaadid** (-da) — Meel ka qaadid, ka bilaabid, ka wadid.

**Anbasho** (-da) — Jid ama meel ka habaabid; dhumid; lumid; anbad.

**Anbin** (-ta) — Jid ama meel ka habaabin; dhumin; lumin.

**Anbo** (-da) — Meel; kob.

**Andaqaad** (-ka) — Arrin lagu heshiiyey, wixii xil ka yimaada ama eeddii ka timaadda oo la qaato; eedqaad; xilxanbaar; shaf-u-tun; u qoolnaan.

**Andaqaadid** (-da) — Arrin lagu heshiiyey wixii xil ka yimaada ama eeddii ka timaadda, qaadasho; eed qaadid; xil xanbaarid; isu qoolid; shaf u tumid.

**Aneexo** (-da) — Geed dhirta yaryar ka mid ah oo bixiya miro arorro leh oo ceeriinka iyo bisaylkaba lagu cuno.

**Anfac** (-a) — Waxa la cuno waxtarka ama dheefta laga helo; anfaco; waxtar.

**Anguugyo** (-da) — Uurkutaallo; guhaad; (ama « anguubyo »).

**Ani** (-ga) — (aniga; aan; i; ii) qofka hadla haya ama wax qora haya.

**Aniga** — (ani, i, ii) qofka hadla haya ama waxqora haya.

**Annaga** — (Innaga, aannu, na, noo...) dadka hadla haya, ama waxqora haya oo aan qofka lala hadlayaa ku jirin.

**Anqaas** (-ta) — Khad.

**Anqarin** (-ta) — 1. (ilmo dhashay) caano iyo biyo midkood siin. 2. Ababinta hore; (ama « canqarin »).

**Ansaar** (-ta) — Muslinkii hore oo reer Madiina oo Nebi Maxamed iyo Muhaajiriintii soo dhoweeyey oo taageerada weyn u fidiyey.

**Ansac** (-a) — (bad) riixid; durkin.

**Ansax** (-a) — Wax sharciga waafaqsan; sharci ahaan loo oggolaan karo ama loo aqbali karo; aan ahayn wax la duri karo ama la burin karo.



AQALLO

**Anshax** (-a) — Xeerarka dhaqanwanaagga iyo bulshannimada; edeb; xishood; asluub; xarrago; hufnaan; (ama « anshi »).

**Anshaxxumo** (-da) — Anshaxdarro.

**Anshi** (-ga) — Dhaqanwanaag; anshax; asluub.

**Ansixid** (-da) — Ansax noqosho.

**Ansixin** (-ta) — Ansax ka dhigid.

**Antaro** (-da) — Xad; seere; soohdin.

**Antaradhaaf** (-ka) — Xadgudub.

**Antaradhaafid** (-da) — Xadgudbid.

**Aq** (-da) — Dhadhamo iyo dhuuni la'aan; dhanqasho; janqasho; anqasho.

**Aqab** (-ka) — Geedaha waaweyn oo qodaxda iyo abqada leh jaad ka mid ah; qurac.

**Aqal** (-ka) — Dhis dadku dhexdiisa dego oo ku noolaado; guri; hooy; min; minan.

**Aqasho** (-da) — Aq u dhimasho.

**Aqbalid** (-da) — Wax lays faray ama laysu soo jeediyey oggolaansho; yeelid.

**Aqool** (-sha) — 1. Wax dad badan

ka dhexeeya (cunno, kd.) kala agaasin iyo qayb-wanaaggooda. 2. Gooraha wax la cuno middood. 3. Sooryo; qorshe. 4. Wadid, meelgeyn.

**Aqoolid** (-da) — Wax la wadaago qaybin, kala agaasimid; soorid; qorshayn.

**Aqoon** (-ta) — Wax qof bartay oo ogaadey; garasho; cilmi; kasmo.

**Aqoonni** (-da, -ga) — Qof aqoon loo lee yahay; la yaqaan; indhagarad; (ama « aqoonin »).

**Aqoonsad** (-ka) — Aqoon u yeelad; garasho.

**Aqoonsasho** (-da) — Aqoon u yeelasho; barasho; ogaansho; garasho.

**Araanjo*** (-da) — Geed-abaareed leh miro jilicsan oo kankoonsan oo diir adag oo midabkoodu yahay cillaanguduud.

**Araarayn** (-ta) — Labo qolo oo dagaallama haya kala joojin; dagaal joojin.

**Araare** (-ha) — Labo qolo oo dagaallamaya oo la kala joojiyo; dagaaljoojis.

**Arabbikhi** (-da) — Galley.

**Arad** (-da) — Naag la qabo; oori; afo; maranti.

**Arag** (-ga) — Hawsha xubnaha indhuhu qabtaan; aragti.

**Aragti** (-da) — arag; fiiro.

**Arah** (-da) — Socdaal meel loo aado in laga soo gurto miro iyo waxyaalo kaloo la cuno ama wax lagu samaysto.

**Arami** (-da, -ga) — Lahan qarsoon oo cudur reebay.

**Aranjaato*** (-da) — Cabitaan laga sameeyo biyo iyo sonkor iyo lis araanjo (ama « aranjaata »).

**Arar** (-ta) — 1. Gogoldhigga doodda, hadalka qoran (buugag; kd.) 2. Daaqa la soo daajiyo xoolaha intaan ceelka la geyn oo biyaha la siin. 3. Hareer; agagaar.

**Ararasho** (-da) — Hadalka, doodda, buugagga, kd., arar ka hor-marsasho; gogoldhigaasho.

**Arax** (-da) — Xubin lafdhabarta ka mid ah oo dhawr ricirood iyo hilibkood ka kooban.

**Arbaca** (-da) — Maalinta afraad oo toddobaadka; maalinta Talaadada iyo Khamiista u dhexaysa.

**Arbe** (-ha) — 1. Maroodiga weyn oo lab oo raxanta horkaca; araye. 2. Shabeel lab.

**Arbush** (-ka) — Wareer; rabsho.

**Arbushan** — Wareersan; rabshaysan.

**Arbushid** (-da) — Wareerin; rabshayn.

**Ardaa** (-ga) — Dhul bannaan oo guryaha ka horreeya oo derbi ama teed ku wareegsan yahay; meel duggaal laga dhigo oo kor ka furan oo la fariisto ama la seexdo ama dano kale lagu qabsado.

**Ardaaggal** (-ka) — Ardaa qurux badan oo loo dhiso nin ama qolo gabdhaddoon iyo xididtooyo u timaadda; dadabgal; riddingal.

**Ardaal** (-ka) — Qof aan wanaagsaneyn; nacas; dabbaal; (ama « ardal »).

**Ardaalnimo** (-da) — Ardaal ahaansho.

**Arday** (-ga) — Wiil dugsi wax ka dhigta.

**Ardiyad** (-da) — Canshuurta dhulka laga qaado.

**Ardo** (-da) — In dugsi wax ka wada dhigata oo isku duuban; ardáy; dugsiley.

**Areebo** (-da) — Naag aan gaari ahayn; basari; goonbaar.

**Argaggax** (-a) — Cabsi weyn oo kedo ah; naxdin lala gariiro.

**Argaggaxsan** — La aragagixiyey; cabsi weyn oo kedo ah la geliyey.

**Argaggixid** (-da) — Cabsi weyn oo kedo ah, qabasho; naxdin la gariirid.

**Argaggixin** (-ta) — Argaggax gelin; cabsiin.

**Argaggixiso** (-da) — 1. Dad ama urur, argaggixin ku doonta danohooda, siiba kuwa siyaasadeed. 2. Wax lala aragaggaxo oo dhan.

**Argeeg** (-ga) — Geed, diirka xididdadiisa weel (haamo, dhiilo, ubbooyin, kd.) laga tosho.

**Ari** (-ga) — Wadajirka idaha iyo riyaha.

**Arijir** (-ka) — Qof ama dad ari ilaaliya.

**Arji** (-ga) — Waxweyddiisad qoran.

**Arkaan** (-ta) — (keli: rukni) rukniyo badan; tiirar.

**Arkid** (-da) — Indhaha ku duwid oo ku garasho; dhugasho; fiirin.

**Arlo** (-da) — Dal; dhul; ardi; duni.

**Armaa** (arm-) — Ma laga yaabaa in (... armaa roob da'aa'); billaa; saa; sow.

**Armaajo*** (-da) — Gurgur badanaa qori ah oo qaabab badan loo yeelo, oo dharka iyo waxyaalo kaleba lagu gurto (ama « armaadyo »).

**Aroor** — 1. (-ka) *a*) Biyo doonasho (xoolo, kd.). *b*) Hoos aadid; degitaan; jeexniin; daliig qodan. 2. (-ⁿta) Kolka waagu beryo; waabberi; arooryo.

**Aroorid** (-da) — 1. Biyo raadin; biyo doonid. 2. Hoos u dhigid; wadid.

**Aroorin** (-ta) — 1. Biyo la doonid; ceel u kaxayn. 2. Hoos u dhigid, u dejin, ku fogeyn. 3. Qof hurda riyo wax ku tusid.

**Arooryo** (-da) — Kolka waagu beryo; waabberi; (ama « aroor »).

**Aroos** (-ka) — Guur cusub iyo cayaaraha iyo dheelaaska loo sameeyo; guur.

**Aroosid** (-da) — Aroos gelid; guursasho.

**Arrad** (-ka) — Dhar la qaato la'aan; qaawanaan ku dhowaad.

**Arradan** — Arrad hayo; dharkii hore ka dhammaaday ama calallo ka noqday.

**Arradbax** (-a) — Arrad ka bax; dhar helid; arratir.

**Arradbixid** (-da) — Arrad ka bixid; arratirasho.

**Arradbixin** (-ta) — Dhar arratir ah siin; arrad ka bixin; arratirid.

**Arradid** (-da) — Dhar la qaato waayid.

**Arrafo** (-da) — Bilaha muslinka oo dayaxa tan ugu danbaysa oo xajka la guto (« carrafo »).

**Arratirasho** (-da) — Dhar lagu arradbaxo qaadasho.

**Arrimin** (-ta) — Talo keenid; guddoomin; talin; maarayn.

**Arrimiso** (-da) — Qofka (dheddig) arrimiya; talada haysa; taliso; maarayso.

**Arrimiye** (-ha) — Qofka (lab) arrimiya; talada haya; taliye; maareeye.



ASAAS DHISMO

**Arrin** (-ka, -ta) — Talo, hadal iyo in wax laga qabto u baahan; xaal; talo; xaajo.

**Arrinsasho** (-da) — Arrin isula imaansho; wada tashad.

**Arwaax** (-a) — 1. Farax; riyaaq. 2. Ruux.

**Arwaaxid** (-da) — Farxid; riyaaqid.

**Arxaan** (-ka) — Lafdhabar; xiriir.

**Arxamid** (-da) — Jimic u gelid; u turid; u naxariisasho.

**Arxan** (-ka) — Naxariis; raxmad; turaal; jimic.

**Asaag** (-ga) — La mid; la fil; la fac; eyni; laag.

**Asaas** (-ka) — Bilawaga waxa la samaynayo ama la dhisayo; sal; saldhig; bilaw; (ama « aasaas »).

**Asaasid** (-da) — Asaas u yeelid; bilaabid; (ama « aasaasid »).

**Asaaye** (-ha) — Waxyeello hore oo la isgaarsiiyey; godob; eed; gashi; (ama « asaayo »).

**Asal** (-ka) — 1. Ka-soo-jeedkii hore; sal; jirrid. 2. Waxyaalo laysku daray oo wax lagu midabeeyo; renji; carar.

**Asaraar** (-ka) — Wax dad kale sheegay oo lagu qabto oo been lagu sheego; dood; muran; beenin; ogaaldiid.

**Asaraarid** (-da) — Hadal la sheegay asaraar ka hor keenid; beenin; ogaaldiidid.

**Asaruurid** (-da) — God ama ceel ama wax la mid ah, ciid ka buuxin, xabaalid, dhulka la simid.



ASKARI (1)

**Asay** (-da) — Dhar cad ama madow oo afadu qaadato kolka saygu ka dhinto; hangal; weer.

**Aseebe** (-ha) — Kalluun weyn oo xoog badan.

**Asfar** (-ka) — Midabka dahabka ama sacfaraanka; cillaan.

**Ash** — Si wanaagsan ku sugan; (maanta Guuleed ash ma aha).

**Ashahaado** (-da) — Shahaado.

**Ashkir** (-ka) — Midab fardood.

**Ashqaraar** (-ka) — Wax sillan ama aan la arki jirin ama yaab leh, waxa aragtidoodu dhaliso; yaab; abyan; amakaag.

**Ashtakayn** (-ta) — Galeyaasha garta ama meel la mid ah (qof; kd.) ku dacweyn; dacweyn; garin; (ama « ashkato »).

**Ashtakood** (-ka) — Dacwood.

**Asiibid** (-da) — Ku dhicid; ku abbaarmid; helid; la helid.

**Asiili** (-ga) — 1. Sharaf leh; gob. 2. Asalkii ah; aan u'ekaysiis ahayn; asli.

**Askar** (-ta) — (magac wadareed) ciidanka dagaallama.

**Askari** (-ga) — 1. Qof ciidanka dagaallama ka mid ah, welina aan xiddigo iyo alifyo midna la siin; dable. 2. Ciidan dagaallama guud ahaan (xiddigaba ha lahaado).

**Askax** (-da) — Geed dhirta yaryar ka mid ah oo mirihiisa ceeriinka lagu cuno.

**Asli** (-ga) — (wax) run ah, ee aan ahayn ku loo ekaysiiyey, ama, lagaga dayday.

**Aslid** (-da) — Asal marin; midabayn.

**Asluub** (-ta) — Dhaqanwanaag; anshax; tusmo; marin.

**Asluubeyn** (-ta) — Asluub u yeelid.

**Asmayn** (-ta) — Asmo ku akhriyid, ku ganid.

**Asmo** (-da) — Duco gaar ah oo magacyada Ilaah ka kooban, oo wax lagu habaaro.

**Asoollan** (idaha) — Wan u taga u baahan.

**Asqo** (-da) — 1. Biyawaa; harraad; oon. 2. Dayow, dhama'.

**Asqoobid** (-da) — 1. Biyo la cabbo u baahasho weyn; harraadid; oomid. 2. Dayoobid, dhami'id.

**Astaad** (-ka) — Bare, macallin (ama « ustaad »).

**Astaan** (-ta) — Wax laysku soo sooco (bar, haar, daqar, kd.); summad; tilmaan; asto; calaamo.

**Astayn** (-ta) — Astaan u yeelid; asto ama summad u yeelid.

**Astaysan** — Asto loo yeelay; calaamaysan; suntan.

**Asturan** — Aan qaawaneyn; qarsoon; awdan.

**Asturid** (-da) — Qarin; awdid.

**Asturnaan** (-ta) — Wax asturan ahaan.

**Asuul** (-ka) — Qaanuun; sharci; xeer.

**Asyab** (-ka) — Dabaylaha lagu dhoofo oo ka yimaada woqooyi-bari; wajiine.

**Atoor** (-ka) — Sagaarada keeda lab.

**Aw** (-ga) — 1. Awoowe hore; ab. 2. Qof cilmi iyo kasmo gaar ah leh; wadaad.

**Aw-** — (-geed; -giis; kd.) daraad; dar; aawo.

**Awaaji** (-ga) — War la doona hayo in dad badan la gaarsiiyo, oo lagu dhawaaqo ama si kale loo faafiyo; naado.

**Awaajiyid** (-da) — War qaylo ama si kale ku faafin oo dad badan ku gaarsiin; naadiin.

**Awaal** (-ka) — Saad; male.

**Awaalid** (-da) — Filid; malayn; sugid; saadin.

**Awaare** (-ha) — Ciidda budada noqota oo cagta iyo wixii la mid ah iyo dabayshn qaadaan; habaas; boor; siigo; bus.

**Awal** (-ka) — Marka hore; waa hore; koowaad.

**Away?** — Meeye?; Meeday?; (ama « aaway? »).

**Awdan** — La awdey.

**Awdid** (-da) — Meel daloosha xirid, wax ku rogid, ku qarin; daboolid; gufeyn.

**Aweyti** (-da) — Habaar gaar ah.

**Aweytiyid** (-da) — Aweyti ku akhriyid; habaarid.

**Awlal** (-ka) — 1. (hilib) Dhinac; sarar. 2. Malabka kiisa raagey oo madow; xabagbarshi raagtey.

**Awlax** (-a) — Jaad warmaha ka mid ah.

**Awood** (-da) — Farsamo iyo tab iyo itaal wax lagu qaban karo; karti; maaro; xoog; tabar.

**Awoodid** (-da) — Maaro, itaal u hayn; karid.

**Awoowe** (-ha) — Aabbaha iyo hooyada aabbeyaashood.

**Awr** (-ka) — Geela kan lab; Rati.

**Awradhaye** (-ha) — Nagaar xooluhu daaqaan oo dhirta dawada ka mid ah.

**Awrdhebid** (-da) — Faxlid.

**Axad** — 1. (-da) Maalinta koowaad oo toddobaadka: Sabtida iyo Isniinta bay u dhexaysaa. 2. (-°ka) qof; ruux.

**Axal** — 1. (-ka) Xilli u dhexeeya ximirka iyo xayska. 2. (-sha) Xab is-haysta oo adag.

**Axan** (-ka) — Xoolaha ama cunnada loo bixiyo qofka dhinta oo loogu duceeyo; fiddow.

**Axdi** (-ga) — Ballan adag oo lagu heshiiyo.

**Axgabid** (-da) — Dacgabid; caalqaadasho.

**Axmaq** (-a) — Qof caqli yar; dabbaal; nacas; doqon.

**Ay** — 1. Iyada; iyaga. 2. (-da) Meel jiq ah.



AYAX

**Ayaa** — (ayaan, ayuu, ayay, ayaad...); Baa, (sida « Cali ayaa yimid — Cali baa yimid »).

**Ayaan** (-ka) — Xoog la moodo inuu dadka u keeno xumaan ama samaan; cawo; hoodo; ul; nasiib; 2 (-ta) Qorrax-soo-baxa iyo qorraxdhaca inta u dhexaysa oo iftiinka ah; maalin; dharaar; casho.

**Ayax** (-a) — Bahal yaryar oo baalal leh, oo tiro badan, oo si darnur la moodo isu raaca oo u duula, oo dhirta iyo beeraha baabbi'iya.

**Aydin** — Idinku.

**Ayeeyo** (-da) — Hooyada iyo aabbaha hooyooyinkood; Abooto.

**Ayeeyo-lugdheer** (-ta) — Xasharaad jaadad badan ah oo dheer oo dhuuban; waxay leedahay labo addin oo hore oo madaxa u dhow, oo waaweyn, oo qodxo leh iyo afar kaloo lugood, oo dhuudhuuban iyo baalal, midabkeeduna waa cagaar; ~ abooto-idabbadis.

**Aygarad** (-ka) — Wax garan og; fiiro dheer; aan la dagi karin; ayda loo qoda hayo durba garta.

**Aynab** (-ka) — Wax badan (dad, kd.) isku kol dilid, layn.

**Aynnu** — Innagu.

**Ayo?** — Kuma?; Kee?; Tuma?; Tee?

# B

**B** (Ba') — Xarafka labaad oo Alifka Somaalida; waa shibbane.

**Ba'** (-a) — Dhictaan, dhibaato iyo waxyeello xun cid gaarsiiya; hoog; belo; baabba'; baas.

**-ba** — Erey ulajeeddooyinka tixaha midabyo badan oo kala gaar ah u yeela: « anigu*ba* waa aqaan »; « saddexdu*ba* ha yimaadeen »; kd.

**Baa** — Erey tixaha ulajeeddoyin gaar ah u yeela: « wiilkii baa yimid »; « Ladan baa timid baa? »; kd; ayaa; yaa.

**Baab** (-ka) — 1. Qaybaha ama xubnaha kitaabka middood, fasalka ka weyn. 2. Jaad; nooc; jinsi.



BAABUUR (1)

**Baabba'** (-a) — Wax tirtiran; aan raad lahayn; muuqiisa la waayey; ba'.

**Baabbacayn** (-ta) — (geel, kd.) orod cagaha dhukla lala dhaco; durdurin; ku tumasho, kd.

**Baabbaco** (-da) — 1. Gacanta dadka inta dhudhuunka ka hoosaysa oo calaacasha, faraha iyo suulku ka mid yihiin oo wax lagu qabto; cukur; sacab; cagta nafleyda qaarkeed; 2. Orod gaar ah oo geelu cagaha la dhaco dhulka.

**Baabbah** (-da) — Baabba' noqday oo aan wax ka joogin; aan gudihiisa wax ku jirin; maran; eber; cidla'; waxba; sufur.

**Baabba'san** — Tirtirmay; aan muuqan; la baabba'shay.

**Baabbi'id** (-da) — Tirtirmid; ciribgo'id; qarsoomid.

**Baabbi'in** (-ta) — Tirtirid; ciribgoyn; hoog ku falid.

**Baabbul** (-sha) — Timo aad u baxa iyagoo aan la ilaalin; yoofil; tuur.

**Baabsi** (-ga) — Baadi cid kale leedahay oo, xadid darteed, loo suntado, loo summadrogo.

**Baabusiir** (-ka) — Baawasiir.

**Baabuur** (-ka) — 1. Gaadiid badanaaba afar garangarood leh oo ku socda qalab dhaqaajiya (motoor) oo gudaha ugu jira; dadka iyo alaabada buu qaadaa; gaari. 2. Qalab jiko oo inta dab lagu kor shido, wixii wax lagu karsana hayo, la kor saaro; girgire, birjiko; marakab.

**Baac** (-a) — 1. Dhererka u dhexeeya labada gacnood marka la kala fidiyo. 2. Dherer wax lagu cabbiro.

**Baacin** (-ta) — 1. Baac wax ku cabbirid. 2. Wax la dhifanayo, kor u si wadid, taniyo inta gacantu ka wada kala baxdo. 3. (u -) u taagid. 4. Kor u qaadid; bilid.

**Baacug** (-ga) — 1. Dhasha xoolaha calooshooda aan weli caano mahee wax kale gelin (= aan uus yeelan). 2. Caano la adkeeyey oo dhanaanno kala gaar ah lagu daray oo la cuno ~ farmaajo.

**Baad** — 1. (-da) Xoolo qofkii ama dadkii laga adkaado baxsho; sedo (sado); ammaan; canshuur. 2. (-°ka) *a*) Waxa dhulka ka baxa oo nafleyda daaqdaa, cunto; cunno. *b*) Labada garab oo haadka iyo dayuuraduhu ku duulaan; baal.

**Baaddil** (-ka) — Aan xaq ahayn; dulmi; gardarro; jiddarro.

**Baaddiye** (-ha) — Meel aan magaalooyin ku ool; miyi; (ama « baadiye »).

**Baadi** (-da) — 1. Xoolo nool oo lumay. 2. Wax lumoo dhan guud ahaan.

**Baadid** (-da) — Wax badan maqnaan; raagid; daahid.

**Baadifad** (-da, -ka) — Qofka baadida hela oo qabta oo kii lahaa ku sima, waxa la siiyo.

**Baadiggef** (-ka) — Baadidii oo aan fudayd lagu helin oo iyadoo la doondoona hayo hadba dhinae laga maro.

**Baadiggoobid** (-da) — Baadi goobid, raadin.

**Baadisooc** (-a) — Astaan baadida lagu soo sooco; summad.

**Baadiyayn** (-ta) — Baadi ka dhigid; lumin; habaabin.

**Baafin** (-ta) — Wax lumay ama aan la aqoon meel laga helo, weyddiin iyo « war yaa arkay? » ku baadi goobid.

**Baah** (-a) — Dhulka wada gaaray; faaf.

**Baahan** — 1. Wax u baahi qaba. 2. Gaajaysan.

**Baahawadaag** (-ta) — Dad baaho ka dhexayso.

**Baahi** (-da) — Wax waxtar ah, ama lagamamaarmaan ah, haddana aan la haysan, tebidda la teba hayo; Wax in la helo ama la haysto la jeclaan lahaa, gaajada loo qabo.

**Baahid** (-da) — Dhulka wada gaarid; faafid.



BAAL (1)

**Baaho** (-da) — Xoolaggooyo; qaaraan.

**Baajin** (-ta) — Wax la samayn lahaa dib u dhigid ama iska deyn.

**Baal** — 1. (-ka) *a*) Garbaha wixii duulaa kn duulaan midkood; baad. *b*) Xashi labo bog leh. *c*) Buunshe. 2. (-sha) Doc; dhinac; gees.

**Baalalley** (-da) — Bahalhoosaadka duula jaad ka mid ah.

**Baaldhiig** (-ga) — Baalasha haadka kuwooda buka oo laga rifo ama laga soo siibo; tinmood.

**Baaldi** (-ga) — 1. Saxan weyn oo ballaaran oo dharka lagu mayro, baaf. 2. Weel maedan ama caag ah oo siddo leh oo biyaha lagu qaato; siilad; wadaan.

**Baalfallaar** (-ta) — Mid ka mid ah shinbiro wadajir u duula oo xilliba dal u dalaaba; callosha waa ka caddahay, dhabarkuna waa madow iyo buluug isku darsan; waxay leedahay

baalal dheerdheer oo fallaarta u eg, iyo dabo ganto leh.

**Baali** — 1. (-da) Naagta aan hufnaanta nafteeda iyo aqalkeeda daryeelin; basari; goonbaar; areebo. 2. (-°) (dhar) duug; dhammaad.

**Baaluq** (-a) — Qof shan iyo toban jir gaarey; qaangaar.



BAALFALLAAR

**Baaluqid** (-da) — Shan iyo toban sano gaarid; baaluq noqosho; qaangaarid.

**Baalxaaf** (-ka) — Waran jaad gooniya loo sameeyo.

**Ba'an** — 1. Ba' qaba; si xun ku sugan; aad u xanuunsan. 2. Gardaran.

**Baan** (-ta) — Cunno waxtar iyo uraad leh oo lagu dheefiyo dadka buka ama dhaawaca ah.

**Baanasho** (-da) — Cunno baan noqon karta siin; baanin.

**Baandhayn** (-ta) — (turub) shaandhayn.

**Baanid** (-da) — Hadal ama dood qoran ama aan qornayn, meel madal ah ka jeedin; khudbayn.

**Baanin** (-ta) — Baan siin; baanasho.

**Baanise** (-ha) — Hadal ama dood, qoran ama aan qorrayn oo meel madal ah laga yiraahdo; khudbo.

**Baanji** (-ga) — Baaris aan turaal ku jirin; ku dhex galgalad; daganduug; faanbi.

**Baansasho** (-da) — Baan helid; baan, ku ladnaansho.

**Baaq** (-a) — 1. Astaan (dhaqdhaqaaq, if, dhawaaq, cod. kd.) lagu wada hadlo ama wax laysku faro ama laysku garansiiyo; ishaaro. 2. Halhays, hadaf.

**Baaqasho** (-da) — Wax dhici lahaa oo aan dhicin; meel la aadi lahaa ama la iman lahaa iska deyn ama dib u dhigasho.

**Baaqi** (-ga) — Wax la bixiyey, inta ka soo harta; dheeri; hanbo; haraan.

**Baaqid** (-da) — Baaq samayn.

**Baaqimo** (-da) — Neef xoolo ah oo aan madi ahayn; aan cano badan lahayn; badho; hooto; gabno; (ama « baaqin »).

**Baaqin** (-ka) — Baaqimo.

**Baaqsi** (-ga) — (xoolo) Aan waqtigii uu rimi lahaa, rimin.

**Baaquli** (-ga) — Weel godan oo dhoobo ama siin ama wax kale laga sameeyey oo cunnada lagu gurto; qaafiri; madiibad.

**Baar** — 1. (-ka) *a*) Geedka madixiisa kore oo laamuhu ka baxaan. *b*) (geel) Timaha kuruska korkiisa ka baxa. *c*)* Meel lagu iibsho waxyaalaha la cabbo: badanaa taagnaan baa wax lagu cabbaa. 2. (-ta) Geed jaadad badan ah oo dhulka kulul ka baxa:



BAAQULI

wuxuu lee yahay dhex dheer oo aan lamo lahayn, madaxana wuxuu ku lee yahay caleemo aad u waaweyn oo dherdheer.

**Baaraandeg** (-ga) — Arrin laga salgaaro, la hubiyo, laga bogto.

**Baaraandegid** (-da) — Arrin ka salgaarid; aad u baarid; ka bogasho; hubin.

**Baarasho°** (-da) — (nafley culus) jiif ku galgalasho; ku rafasho; is rogrogid.

**Baarax** (-a) — Meel bannaan oo nabad lagu deggan yahay.

**Baarfuran** (-ka) — Qaalimmada aan la rarin.

**Baari** (-ga) — 1. Riixidda xooggeeda iyo saamayskeeda; ka goosashada iyo xoogga ka yimaada; qof, wax ku adkayn, inuu yeelo; culays saarid. 2. Wax tartan lagu iibsana hayo, hadba qofka naadadu ku dhacayso, ku dhawaaqidda.

**Baarid** (-da) — Wax qarsoon, si runtood loo gaaro, wax ka qabasho; raadin; baanji; baaraan samayn. 2. (ganacsi) aan iibsamin.

**Baaris** (-ta) — Baaritaan; baarandeg; baarid.

**Baaritaan** (-ka) — Baaris.

**Baarqab** (-ka) — Awrka geela loogu daro inuu rimiyo oo aan la rarine baarkiisii qaba.

**Baarran** (-ka) — 1. Hadal. 2. Afeef, ballan.

**Baarri** (-ga) — Qof waalidkii dhalay jecel oo wuxuu u qaban karo u qabta; waalidka okobban oo u sama fala.

**Baarrimasho** (-da) — Afeefasho.

**Baaruud** (-da) — Habaas qarxada oo xabbadda gudaheeda ku jira oo kolkii leebka (qarxiyaha) buntukhu ku dhaco, qarxada oo gumuca rida.

**Baaryid** (-da) — 1. Xoog iyo culays saarid; riixid xoog iyo saamays leh; (ka -, ku -) weecasho ama weecin xoog leh. 2. (ganacsi) wax la iibina hayo (naado, xaraash), qof qiime madhaafaan ah gary, u deyn.

**Baaryoomid** (-da) — (doonni, kd.) markab ama deked, ka furasho, ka goosasho.

**Baas** (-ka) — Dhibaato iyo waxyeello aad u xun leh; hoog; ba'; belo.

**Baasaboor*** (-ka) — Dalkummar (ama «.baasaboorto »).

**Baashaal** (-ka) — Wax waqtiga laysku dhaafiyo ; madaddaalasho; waqti isdhaafin; hawl dhab ah, isku ladid.

**Baasto*** (-da) — Cunno burka laga sameeyo oo jaadad badan ah.

**Baati** (-ga) — Dhar jilicsan oo midabyo leh oo la tosho.

**Baatir** (-ta) — Qaalin geel ah oo aad u weynaatey oo aan curan; Abeer.

**Baatul** (-ka) — Tashiil la'aan; dhaqala-darro.

**Baatulid** (-da) — Dhaqaala-darrayn; tashiilid la'aan.

**Baawasiir** (-ka) — Barar iyo nabarro xanuun iyo cuncun badan oo malawadka afkiisu yeesho, badanaana dhiig ka yimaado; (ama « baabusiir »).

**Baaxad** (-da) — Aan xalleef ahayn ee qiro leh; ballaar leh; toox.

**Baaxadsoore** (-ha) — Meesha baaxadda bartankeeda ah; wax fidsan oo ballaaran wadaagihiisa; dhex; bartame.

**Baayac** (-a) — Wax ganacsi u yaal oo qiimahooda la isweyddiiyo; gorgoro.

**Baayicid** (-da) — Wax ganacsi u yaal, qiimahooda weyddiin; gorgorin.

**Baayir** (-ka) — Beenlow; beenaale.

**Babac** (-a, -da) — 1. Meel taag ah oo dululub ah; hoobad. 2. Gudub.

**Babactamid** (-da) — Babactan cayaarid; tartamid; garmaamayn; loollamid; laacdamid.

**Babactan** (-ka) — Dagaal aan dhab ahayn tabihi muujin; tartan; garmaame; loollan; laacdan; cayaar.

**Babbaay** (-ga) — Geed dhulka kulul ka baxa oo yare baarta u eg; baarka sare wuxuu ku lee yahay caleemo balballaaran; wuxuu dhalaa miro waaweyn oo qaraha u eg oo iniino badan oo filfil u eki dhexda uga buuxaan; (ama « mafafaay »).

**Babbad** (-ka) — Ruxidda iyo gilgilidda dabaysha; meel dabaylwac leh.

**Babbasho** (-da) — Maryaha iyo wixii la mid ah oo dabayshu ruxayso, dhaqdhaqaaqooda; dhabasho.

**Babbin** (-ta) — Dabayl fadhida dhaqdhaqaaq gelin; dhar iyo wax la mid ah, dabayl dhabanaysa dhexdeeda

ku kala bixin; babbiis, dab bixi waaycy ku ololin, ama wax kulul ku qaboojin.

**Babbis** (-ka) -- Qalab inta badan, caw midabyo badan laga tidco oo daab leh. oo dabka lagu belbeliyo ama kolkii la kululaado laysku babbiyo;




BABBAAY

A) Laan yar oo caleemo iyo ubax leh; B) Miro labo loo kala jeexay.

wixii dabaysha kiciya oo xiisad u yeela oo dhan.

**Babcan** --- Babac loo dhigay.

**Babcid** (-da) — Babac u dhigid ama ka dhigid; gudub u dhigid.

**Bacaad** (-ka) --- Ciid badan oo ruubad ah; ruub.

**Bacaadle** (-ha) — Geddislaha kudhacda wax ku iibsada; warato.

**Bacad** (-ka) — Burcooyin ciid ah oo dabayshu samayso oo hadba docdii urtu u jeeddo, u jeeda.

**Bacaraar** (-ka) — Sanka intiisa hore oo aan lafta lahayn.

**Bacaroor** (-ta) — 1. Geed leh laamo buurbuuran oo dhuuxyar oo jilicsan oo jabi og; wuxuu ka baxaa dibirka iyo dhooddida dhanaan, oo geelaa ku darmada. 2. Geedaha buruqdooda aan la cunin, guud ahaan.

**Bacran** — Dillaac aan aad u weyneyn leh; dillaacsan; qarrar leh; dhanbalan; qawraran.

**Bacranaan** (-ta) — Wax bacran ahaan; Dillaacsanaan.

**Bacrin** (-ta) — Dhul ugbaad ah oo wax ka soo bixi og yihiin; dalsan; carrasan.

**Bad** (-da) — Biyaha badan oo dhanaan oo dhulka intiisa badan ku rogan; maanyo.

**Badan** — Aan yarayn; ciiddaas ah; baddaas ah.

**Bádanaa** --- Inta badan; Aalaa.

**Badar** (-ka) — Iniinaha la beerto oo la cuno oo dhan (sarreen, galley, meseggo, kd.).

**Badasho** (-da) — Wax badan noqosho; tarmid; bulaalid.

**Badbaadin** (-ta) — Badbaado siin; nabadgelin; samatabbixin.



BABBIS

**Badbaado** (-da) — Cabsi iyo wax laga baqo oo dhan la'aan; nabad ku sugnaan; nabadgelyo; nabaaddiino; samatabbax.

**Baddal**° (-ka) — Beddel.

**Baddalid**° (-°da) — Beddelid.

**Baddhac** (-a) — Qof badda iyo waxa laga helo keliya ku nool oo aan meel kale ku noolaan karin.










BADAR

*A*) Galley; *B*) Bariis; *C*) Meseggo

**Badeecad** (-da) — Waxa ganacsiga loogu talaggalay; (ama « badeeco »).

**Badeeco** (-da) — Badeecad.

**Badeed** — Bad lug ku leh; bad ka soo jeedey; bad ku saabsan.

**Badfur** (-ka) — Xilliga baddu deggan tahay oo waxa shiraaca ku dhoofa ay u furan tahay; (ama « badfuran »).

**Badhan** (-ka) — Geed, wax yar ah, oo xalleefsan oo wareegsan oo dhexda daloollo ku leh, oo dharka kd., lagu kor tolo oo inta ilaha (daldalooliada) laysu suro, dacallada, kd., isku qabta oo isku xira; guluus.

**Badho** (-da) — 1. Neef baaqimo ah: caano yar. 2. Dhex, kalabbar, bartan, bartame; wadaage.

**Badi** (-da) — Tiro aan yarayn ahaan; badnaan.

**Badid** (-da) — Ku jirrabid; ku markasho; geyeysiin.



BADHAN

**Badnaan** (-ta) — Wax badan ahaan.

**Badnaansho** (-ha) — Wax badan ahaansho.

**Badow** (-ga) — Aan reer-magaal ahayn; reer-miyi; aan wax aqoon; aan ilbax ahayn; galti; khashiin; (ama « Badwi »).

**Badownimo** (-da) — Badow ahaan; galtinnimo.

**Badsasho** (-da) — In dheeri ah ku darsasko; kororsasho; bursasho.

**Baduugid** (-da) — Burburin, jejebin.



BAKAYLE

**Badweyn** (-ta) — 1. Bad weyn oo xeebta ka fog. 2. Badda qaybaheeda waaweyn oo shanta ah, mid ka mid ah (Badweynta Atlaantik, Badweynta Deggan, Dadweynta Hindi, Badweyn-Barafta Woqooyi iyo Badweyn-Barafta Koofure).

**Badwi** (-ga) — Badow.

**Badyaro** (-da) — Bad yar oo badweynta ka dillaacda; bad aan weyneyn oo dhul ku wareegsan yahay; gacan.

**Badxir** (-ka) — Xilliga baddu kacsan tahay oo waxa shiraaca ku dhoofa ay ka xiran tahay; (ama « badxiran »).

**Bafto** (-da) — Jaad dharka la qaato ka mid ah oo cad.

**Baga!** — « Waad ku hagaajisey! » « Si wanaagsan baad yeeshay! ».

**Bagaf** (-ka) — 1. Wax fidsan oo aan qiro weyneyn oo wareegsan. 2. hilib, waran.... qaabkaas leh.

**Bagal°** (-ka) — Cagcagaarka la cuno jaad ka mid ah oo leh caleemo balballaaran iyo buruq dhuuban oo dheer; (ama « begel »).

**Bah** (-da) — 1. In hooyo wada dhashay; tol; qolo. 2. Gob; (sida: « bah iyo beel ». 3. (°) Xiddigo dayaxu maro oo u dhexeeya xoor iyo faruuryo.

**Bahal** (-ka) — Nafleyda dadka iyo duunyada cunta ama qaniinta ama si kale u disha; (dugaag, bahalhoosaad; cayayaan...).

**Bahaldile** (-ha) — Nin qolo ama col wada oo ugu horreeya xagga geesinnimada iyo dagaalka; halaqdile.

**Bahalhiglo** (-da) — Bahal yeeyda u eg, dawacadana ka yar, oo koox koox isu raaca; goollawaraabe.

**Bahalow** (-ga) — Cudur bahal oo kale lala noqdo; waraabooti.

**Bahwadaag** (-ta) — 1. Walaalo hooyo ka dhexayso ama isku bah ah. 2. Baho waaweyn oo is gaashaanbuursada ama iskaashi ka dhexeeyo ama dano kale wadaagga.

**Bajin** (-ta) — Baqdin gelin; cabsiin.

**Bajis** (-ka) — Jid cusub oo dhowaan-dhalad ah.

**Bakaal** (-ka) — 1. (cudur) bar cad oo isha birteeda ku dhalata. 2. Meeraha labaad oo qorraxda ku wareega oo u dhexeeya dhulka iyo dusaaga (sahra); Xiddigta Waabberi; Waxaraxir; (ama « bakool »). 3. Qof lixaad weyn; dhammays ah.

**Bakaar** (-ta) — Godka badarka lagu kaydiyo.

**Bakayle** (-ha) — Jaad nafleyda dhirta xagata ka mid ah oo aad u dheereeya; wuxuu lee yahay dhego dheerdheer, dhogor jilicsan, af bushinta kore ka faruuran, dabo gaaban, iyo lugo xoog badan oo dheerdheer.

**Bakhaar** (-ka) — Makhsin.

**Bakhayl** (-ka) — Qof aan deeq lahayn oo aan wax bixin; muudal; masuug; dhabcaal.

**Bakool** (-ka) — 1. Dhul carradiisu tahay didib ama dhooddi; dhul carro cad. 2. Meeraha dhulka iyo dusaaga u dhexeey; Waxaraxir.

**Bakooro** (-da) — Cudur indhaha ku dhaca.

**Bal** — 1. Erey ulajeeddooyin midabyo badan leh sida « wa yahay e »... « Arrintii hore daayey ama ka noqday e » oo la yiraahdo inta badan kolka wax kabbixiwaa ah lays yeelsiiyo ama layska yeersiiyo (wax aan lagu jacsanayn ama cagajiid lagu yeelo); « Bal hoo », « bal kaalay », « bal ina keen »; « wiilka bal u yeer ». 2. (-ka) *a*) Geedka meseggada, galleyda, kd. inta laamaha iyo caleemaha ah. *b*) Ballan; wacad; axdi.

**Balaaqo** (-da) — Afmaalnimo; codkarnimo; aftahmo.

**Balaf** (-ka) — Biyaddiidka xoolaha.

**Balalo** (-da) — 1. Geedo waabaayo leh. 2. Xoolo ceel la keeno, iyadoo aan yeel loo sidin oo dabadeed baryo lagu waraabsho. 3. Bilaw; unug. 4. Cudur xoolaha ku dhaca.

**Balanbaallis** (-ta) — Cayayaan afar baal oo waaweyn oo xardhan oo qurux badan leh; baalley-baro; babbisjinni.

**Balanbal** (-ka) — 1. Geed aan weyneyn oo dhirta dawada ka mid ah; wuxuu



BALANBAALLIS

lee yahay caleemo balbaallaaran iyo miro korka xaad adag ku leh; waxaa kaloo loo yaqaan « geed-jinni » iyo « banji ». 2. Dhibaato weyn; hoog; ba'; silic; saxariir; luufluuf.

**Balanbalid** (-da) — Hoogid; bi'id; luufluufid.

**Balashi** (-da) — Sooryo weyn; diyaafad; karan.

**Balaw** (-da) — Bootin gaaban oo dhaqso iyo fudayd leh.

**Baldhoole** (-ha) — Jaad cawska ka mid ah.

**Balfin** (-ta) — 1. Riddo la soo tuuray, inta ul ama gaashaan si yar loogu dhufto oo gees kale loo leexsho. 2. Biyaddiidka xoolaha; balaf.

**Balki** — Halqabsi; misaal; tusaale.



BALANBAL (1)

**Ballaar** (-ka) — Waxa jirka leh, saddexda siyood oo loo cabbiro (dherer, ballaar, qoddo) middood; ballac; toox.

**Ballaaran** — Ballac weyn leh.

**Ballaarasho** (-da) — Ballaar weyn yeelasho.

**Ballaarin** (-ta) — Ballaar u yeelid; weyneyn.

**Ballaarnaan** (-ta) — Wax ballaaran ahaan.

**Ballac** (-a) — Wax jir leh saddexdiisa cabbir (dherer, ballac, qoddo) midkood; ballaar.

**Ballamid** (-da) — Wax isku ogaansho; ballan dhigasho; wacad isu gelid.

**Ballan** (-ka) — Wax lagu heshiiyo ama lays faro ama laysku adkeeyo; farriin adag; wax isku ogaansho; wacad; axdi; (ama « bal »).
**Ballanbaajin** (-ta) — Ballan hor loo dhigtay, furid; wacad ka bixid.
**Ballanbaajis** (-ka) — Ballan la dhigtay oo laga baxo.
**Ballandarro** (-da) — Ballan fulin la'aan; axdi-darro.



BANBAN

**Ballanfur** (-ka) — Ballankii la dhigtay oo laysku furo; ballanbaajis.
**Ballanfurid** (-da) — Ballan la dhigtay ka bixid; ballanbaajin.
**Ballanfuryo** (-da) — Ballanfur; ballan ka bixid.
**Ballanqaad** (-ka) — Ballangal.
**Ballanqaadid** (-da) — Wax lagu heshiiyey ama lays faray fulinteed, ballankeed gelid.
**Ballaqan** — (albaab...) aan xirnayn; wada furan.
**Ballaqnaan** (-ta) — (albaab...) wada furnaan.
**Balli** (-ga) — Dhul yare godan oo kolkii roob da'o, biyuhu galaan; godob yar; dhasheeg yar; war; jidhaan.
**Balliqid** (-da) — (albaab) wada furid.
**Balow** (-ga) — Cod dheer oo ka yimaada lo'da ama nafleyda kale qaarkeed, kolkay naxdo ama aad u xanuunsato.
**Balqan** (-ka) — Xab jiidma oo laabta ka soo go'a oo afka ka yimaada.
**Balqasho** (-da) — Walcasho; daadasho.
**Balxad** (-ka) — (xoolo) balxasho.
**Balxasho** (-da) — (xoolo): Biyo badan, had iyo goor, cabbid; biyo durduurasho.
**Bamban*** (-ka) — Banban.
**Ban** — 1. (-ka) Dhul bannaan oo aan dhir lahayn. 2. (-ta) (saxaro) caloolbax. 3. (kir iyo -) cay xun; qurmuun.
**Ba'naan** (-ta) — Wax ba'an ahaan.
**Banaaxi** (-ga) — Cida lo'da siiba kolkay dararto oo ay barwaaqaysan tahay.
**Banban** (-ka) — Hubka lagu dagaallamo mid ka mid ah; lugaa loo mudaa kolkiibana, xabbado aad u badan baa ka dhaca; boobe (ama « bamban »).
**Banbax** (-a) — Bannaanbax.
**Banbiiro** (-da) — Ramal; Cinjir.
**Bandhig** (-ga) — 1. Alaab ganacsi ama masawirro ama wax kale oo si habaysan, meel fagaare ah, la isugu keeno si dadweynuhu u daawado, waxna uga iibsado. 2. Carwo yar.
**Bandiirad*** (-da) — Calan.
**Banduul** (-ka) — Meel doonyaha dhexdooda ku taal oo loo sameeyey in biyuhu ku soo ururaan oo dabadeed laga dhuro.
**Banii'aadan** (-ka) — Dad; insi; aadane.
**Banjoog** (-ta) — Nafley aan dadka la dhaqmin ee ka cararta; cidlajoog; duurjoog.
**Banki** (-ga) — Maamul xafiisyo leh oo lacagta lagu kaydsado ama la iska amaahiyo; (ama « bangi »).
**Bannaan** (-ka) — Meel aan geedo iyo dhis midna lahayn; dhul siman oo aan geedo iyo buuro iyo boholo midna lahayn; ban.
**Bannaanbax** (-a) — Dad badan oo wadajir dibadda ugu baxa, ismuujin siyaasadeed ama roobdoon ama sabab kale darteed; banbax, dibadbax.
**Bannaanbixid** (-da) — Bannaanbax samayn; banbixid; dibadbixid.
**Bannayn** (-ta) — Waxa ku gudban ka

wareejin; bannaan ka dhigid; furid; jideyn; sharciyayn.

**Banqi** (-ga) — (ceel) biyo badan leh; (ama « banqay »).

**Bantar** (-ka) — Neef joogsadey hilibki; aad u caatoobey.

**Baq** (-a) — 1. Caanaha iyo wixii la mid ah oo xumaada kala-go'iddooda. 2. Khamiir; qaab; salsal.

**Baqabbeenlayn** (-ta) — Baqabbeenle samayn.

**Baqabbeenle** (-ha) — Baqasho aan run ahayn; tab tabaha dagaalka ka mid ah.

**Baqal** — 1. (-ka, -sha) Gammaanka jaad ka mid oo geenyada iyo dameerku iska dhalaan. 2. (-ka) Cagcagaarka la cuno mid ka mid ah; bagal.

**Baqalye** (-ha) — Gorgorka waaweyn jaad ka mid ah; (ama « baqalyo » iyo « baqaye »).

**Baqas** (-ka) — Hodantooyo; baraare; barwaaqo.

**Baqasho** (-da) — Wax cabsi leh, ka cararid.

**Baqbaq** (-a) — 1. Dhegdhegga indhaha buka ama aan nafiifka ahayni yeeshaan; fiish; dhalxan (baqbaq qoyan), xafajo (baqbaq qallalan). 2. Xabagta gabowdey.

**Baqbeeno** (-da) — Subag iyo caano isku shiilmay oo weli isku murugsan.

**Baqdin** (-ta) — Wax waxyeelladood laga yaabo, waxa aragtidooda ama maqalkoodu nafleyda ku dhaliyaan; naxdin; cabsi.

**Baqo** (-da) — Saamayska wax cabsi lihi keeno; cabsi; carar; (ama « baqe »).

**Baqshiish** (-ka) — Wax qof wax wanaagsan sameeyey ama si kale loogu bogey, dhirri-gelis iyo ha ku farxo loo siiyo.

**Baqti** (-ga) — Wax aan la gowricin oo iska dhintay; aan la birayn; (ama « bakhti »).

**Baqti'afuuf** (-ka) — Soo noolaan iyadoo dhimasho laagu dhowaadey; (ama « bakhti'afuuf »).

**Baqti'afuufid** (-da) — Wax dhimasho ku dhowaadey naf ku soo celin; (ama « bakhti'afuufid »).

**Baqti-gowrac** (-a) — Colaadda aad u xumaata oo inta xeerka wanaagsan oo dagaalka la gudbo, aan, bal dadka nool daaye, kuwa dhinta la foolxumeeyo (gowrac, addimo ka goyn,



BAQAL (1)

kd.); Baqti-wareen; (ama « bakhti-gowrac »).

**Baqti-gowricid** (-da) — Baqti-gowrac ku kicid; (ama « bakhti-gowricid).

**Baqtiin** (-ta) — Baqti ka dhigid; dilid; (ama « bakhtiin »).

**Baqtiyid** (-da) — (xoolo) iyadoo aan la birayn dhimasho; geeryoomid; (ama « bakhtiyid »).

**Bar** — 1. (-ka) Wax labo meelood oo is le'eg loo qaybshey, meeshood; nus. 2. (-ta) *a*) Dhibic; gaashi; astaan. *b*) Xoolo.

**Baraar** — 1. (-ka) Dhasha idaha; naylo. 2. (-ta) *a*) Afeef. *b*) (lo') geeso rogan; weji ballaaran; baaji.

**Baraarug** (-ga) — 1. Hurdo ka kac; soojeed; digtoonaan. 2. (-ta) Dugaagad bir ama maar ah; jinjimmo.

**Baraarugid** (-da) — Hurdo ka kicid; soojeedid; digtoonaansho.

**Baraarugsan** — Aan burdeysneyn; hurdo ka kacay oo ay ka ba'day; soo

jeeda oo aan la dagi karin; digtoon; feeyig.

**Baraarugsanaan** (-ta) — Qof baraarugsan ahaan; digtoonaan.

**Baraarujin** (-ta) — Hurdo ka kicin; wax xusuusin; qof digtoon ka dhigi.d

**Baraashirix** (-a) — Midab baro ama dhibco badan oo isku darsan leh; birdhicyo.



BARANBARO

**Barabbax** (-a) — 1. Barada lagu koray oo laga tago; barakac. 2. Aqalkabbax.

**Barad** (-ka) — Qof wax barasho u cusub guda-galay; arday bilaw ah.

**Baraf** (-ka) — Biyo, qabow darti la guntama. oo sida dhalada u iftiima oo u dhalaala.

**Barafoobid** (-da) — Baraf noqosho; aad u qaboobid.

**Barafuun*** (-ka) — Udug; cadar.

**Barakayn** (-ta) — 1. Barako u yeelid. 2. (cunno, kd.) wax yar ka taabasho, ka cunid; sunnayn.

**Barakaysan** — Barako leh; karaamaysan.

**Barako** (-da) — 1. Gallad gaar ah oo Ilaah dadka qaarki ama waxyaalo kale, u yeelo; karaamo. 2. Badasho, bulaal, taran. barkhad.

**Barakoobid** (-da) — Barako yeelasho; badasho; bulaalid; tarmid.

**Baran** — Bar maqan yahay; aan buuxin; kala baran; nus ah.

**Baranbaro** (-da) — Cayayaan madow ama guduud-madow ah oo leh baalal jiidan, lugo dheerdheer iyo geeso aad u miiqan; waxay ku badan tahay jikada, kortagga iyo meelaha aan nadiifka ahayn.

**Barandi** (-ga) — Cayaariyaasha danbe xargohooda.

**Barar** (-ka) — Oogada, oo cudur ama nabar ku dhacay darteed la buurata; kabrar; fuur.

**Bararid** (-da) — Barar yeelasho; kabrarid.

**Barariso** (-da) — Cudur faraha ku dhaca.

**Bararsan** — Barar leh; barartay; kabrarsan.

**Bararsanaan** (-ta) — Wax bararsan ahaan.

**Bararshe** (-ha) — Cudur dadka ku dhaca oo oogadu la barbararto.

**Baras** (-ka) — Cudur oogada ku dhaca oo dubka ka diira oo xajiin iyo cuncun badan; caddaad.

**Barasho** (-da) — Aqoon u yeelasho.

**Barax** (-a) — Caano iyo biyo laysku daray; xariir.

**Baraxume** (-ha) — Libaax-badeed, kalluunka xagga xeebta u soo erya (ama « barixume »).

**Barbaar** (-ka) — Qof lab oo aan filweyneyn; nin dhallin yar.

**Barbaarid** (-da) — Barbaar noqosho; korid.

**Barbaarin** (-ta) — Barbaar ka dhigid; korin; laylyid; tababbarid.

**Barbaarnimo** (-da) — Barbaar ahaan; dhallinyarannimo.

**Barbar** (-ka) — Doc; dhinac; gees; dhan; hareer.

**Barbarda'** (-a) — Roob cirka barbar dhan is wada qabsada.

**Barbarradhac** (-a) — Labo qof oo ama legdama ama waxyaalo kale ku tar-

tama oo kala adkaan waaya; kalaggurad; (ama « barbarkadhac », « barbarro »).

**Barbarradhicid** (-da) — Isku barbar dhicid; kalaggurasho; kala badin waayid.

**Barbarro** (-da) — Barbarkadhac; kalaggurad; garbadhac.

**Bardad°** (-ka) — Cabsi kediso ah la wareerid; argaggax; sas; (ama « berded »).

**Bardadid°** (-da) — Sasid; argaggixid; (ama « berdedid »).

**Bardooddamid** (-da) — Cayaarid.

**Bardooddan** (-ka) — Cayaar.

**Bare** (-ha) — Qof lab oo dadka wax bara; macallin.

**Bareer** (-ka) — Dhuumasho la'aan; qarsoodi la'aan; caddaan; kas (ama « bareero »).

**Bareerid** (-da) — Qarsoodi la'aan wax u falid.

**Bari** — 1. (-da) Salka dadku ku fariisto; labada doollood wadajirkooda; (idaha) xubinta weyn oo baruurta ah oo dabaggibinta, ama subagga laga shiilo. 2. (-ga) Qofka woqooyi u jeeda, docda midigtiisa ku abbaaran; docda qorraxdu ka soo baxdo; qorraxkasoobbax.

**Barid** (-da) — 1. Qof, wax uusan horay ugu aqoon, tustusid, u sheegsheegid, ugu celcelin, taniyo intuu ka garto oo ka aqoodo; hawsha baraha. 2. Bar ka dhigid; buuxin waayid.

**Baridhawr** (-ka) — Barkimo xalleef ah ama wax kaloo aad loo jilciyey oo kooraha ama kursiga ama wixii kaloo adag oo lagu fariisana hayo layska xijiyo.

**Bariid** (-ka) — Geed yar oo la beero iyo iniino uu dhalo oo budo leh oo la cuno (ama « bariis »).

**Bariidin** (-ta) — Weyddiin in nabad lagu baryey; aroor nabdaaddiyid; waabberigii salaamid.

**Bariido** (-da) — Salaanta kolka waagu beryo; in la cawabberyey isweyddiiska.

**Bariin** (-ta) — Nabadgelyo ku bari siin; samatabbixin; badbaadin.

**Bariiq** (-a) — Galka ku rogan iniinaha bariiska intaan la tumin; (ama « biriiq »).

**Bariis** (-ka) — Bariid.

**Bariiso** (-da) — Wax dadka ku soo waabberiista ama wabberigii dhaca (roob, kd.).



BARIIS

**Barijugle** (-ha) — Saljugle u dhicid.

**Barixume** (-ha) — Baraxume.

**Barkadhac** (-a) — Muruqyada surka oo xanuuna waxbarkasho-xumo darteed.

**Barkadhicid** (-da) — Waxbarkashoxumo darteed, muruqyada surku xanuunid.

**Barkasho** (-da) — Barkin ka dhigasho.

**Barkhad** (-da) — Waxtar badan; badasho, bulaal, taran; barako.

**Barkimo** (-da) — Gal maro ama wax kale ah, oo intá cudbi ama baal ama wax kaloo jilicsan laga buuxsho, kolka la seexana hayo, madaxa hoostiisa la dhigto; (ama « barkin »).

**Barkin** — 1. (-ka) Barkimo qori ah (ama « barshin »). 2. (-ta) Barkimo.

**Barkiwaraabe** (-ha) — Likaha jaadadkiisa jaad ka mid ah oo la cuno.

**Barlammaan*** (-ka) — 1. Shirka mudaneyaasha tolku doorto, oo sharciyadana dejiya, siyaasada dowladdana dusha ka ilaaliya. 2. Golaha ama aqalka mudaneyaashu ku shiraan (ama « baarlamman »).

**Barnaamij*** (-ka) — Wax la qoro oo hawlo ama tartammo la samaynayo, sida ay u dhacayaan ama u kala horraynayaan, laga ogaado.



BARROOSIN

**Barnaan** (-ta) — Aan buuxin; bar ahaan; kala-barnaan.

**Barni** (-da) — Jaadadka timirta mid ka mid ah.

**Baro** (-da) — 1. Kobta la deggan yahay oo la bartay iyo iyada iyo nafleyda isasaamayskooda. 2. Aqal; hooy; guri.

**Barood** (-ka) — Xanuun daran oo geeri ka-warqab ahi hayo; sakaraad.

**Baroodid** (-da) — Xanuuo-geeriyaad hayn; sakaraadid.

**Baroole** (-ha) — Magac kalluun.

**Baroor** — 1. (-ka) Midab fardood oo geegecdooma. 2. (-ta) Boohin badan oo dhawaaq leh.

**Baroorasho** (-da) — Baroor samayn; boohin badan oo lagu dheeraysana hayo.

**Baroordiiq** (-a, -da) — Qof wax culusi gaareen, hadallo debecsan oo waano iyo laabqaboojis ah oo lagu yiraahdo; baroor la qaybsad; tacsi ugu tegid.

**Barqammaal** (-ka) — Maalidda xoolaha barqadii la maalo.

**Barqammaalid** (-da) — Barqadii xoolaha maalid.

**Barqin** — 1. (-ka) Barqo. 2. (-ta) Xoolaha barqo daajinta.

**Barqo** (-da) — Maalinta gelinkeeda hore oo labo loo qaybshey, qaybta hore; barqin.

**Barraaqdo** (-da) — Biijo.

**Barraaqid** (-da) — Fadhi kala daadsan oo foolxun, fadhiyid.

**Barrad** (-da) — Xarig ka mid ah xargaha waaweyn oo faarmaanka doonyaha.

**Barriijin** (-ta) — Neef aad u orda haya si kedo ah oo xoog leh u joojin ama dhinac ugu leexin.

**Barriiqasho** (-da) — Sinbiriirixasho xoog leh.

**Barriiqo** (-da) — Addin xoog u sibibixday ama xoog loo weecshey xarriiqda ama raadka jiidan oo uu dhulka u yeelo; xoog u weecasho ama u joogsasho.

**Barroosin** (-ka) — Bir culus oo ilko dhawr ah oo dib u soo laaban iyo dabo daloosha oo silsilad loogu xiro leh, oo maraakiibta iyo doonyaha badda loogu tuuro kolka la joojina hayo.

**Bartame** (-ha) — Meesha u dhexaysa; kalabbar; bartan; wadaage.

**Bartan** (-ka) — Bartame.

**Bartiyaqaan** (-ka) — Qofka wixiisa keliya yaqaan oo dadka aan wax ku darsan; aan hantidiisa wax ka bixin dadka kalena, wax ha doonin; muudal, dhabcal, masuug.

**Baruur** (-ta) — Hilibka intiisa cad oo dufanka leh oo aan jiirka ahayn.

**Barwaaqo** (-da) — Doog badan iyo ladnaan badan; bashbash; dhereg; berisamaad; aaran.

**Barwaaqoobid** (-da) — Barwaaqo noqosho.

**Barxad** — 1. (-da) Kob bannaan. 2. (-ka) Biyo iyo caano isku darsad; barxasho.

**Barxan** — Biyo iyo caano laysku daray ah; (caano) biyo lagu daray; la barxay; la dheehay; la tarraxay.

**Barxid** (-da) — (caano) biyo ku darid; dheehid; tarrixid.

**Baryaqaad** (-ka) — Raabsi; calalis.

**Baryaqaadid** (-da) — Raabsasho, calalin.

**Baryid** (-da) — 1. Hadal baryo ah, cid u jeedin; tuugid. 2. Nabad ku waabberiisasho; cawabbaryid.

**Baryo** (-da) — Hadal cid wax lagaga doona hayo; tuugmo.

**Baryootan** (-ka) — Baryo is dabajoog ah tixid.

**Bas** (-ka) — 1. Geerida qofku tiis u dhinto ee aan la dilin. 2. Wax gubasho ku dhammaaday oo danbas noqday.

**Basaas** — 1. (-ka) Jaasuus. 2. (-ta) Dufan la is marsho kolka la waayo, abaarta iyo engegga, timaha iyo wixii la mid ah, ka muuqda.

**Basaasan** — Basaasi ku taal.

**Basaasid** (-da) — 1. Jasuusid. 2. Dufan lays marsho waayid.

**Basaasnimo** (-da) — Jaasuusnimo.

**Basal** (-sha) — Geed nagaarka la beerto ka mid ah oo leh ur iyo dhadhan aad u lifaaqoon iyo bari (buruq) kankoonsan oo la cuno.

**Basanbaas** (-ka) — Dhibaato badan; hoog; ba'; silic; darxumo.

**Basanbaasid** (-da) — Dhibaato badan ku dhicid; hoogid; bi'id.

**Basar** (-ka) — 1. Sansaanka qofku ku dhaqmo; falaad; falfal; baxaalli. 2. Tab; hab; qaab; hannaan.

**Basarxumo** (-da) — Falaadxumo.

**Basbaas°** (-ka) — Geed la beerto oo dhala miro la cuno oo aad u kulul.

**Bashaash** (-ka) — Qof had iyo goor weji iyo laab furan; aan dadka u jirxumayn; fallaax.

**Bashbash** (-ka) — Barwaaqo.

**Bashiic** (-a) — In yar dabool ka qaad; (albaab, kd.) furid yar ee aan wah laga siin. (ama « bishiic »).

**Bashiicin** (-ta) — Albaab ama wax la mid ah oo xiran, furid yar ee aan wah laga siin. furid (ama « bishiicin »).

**Bashiishad** (-ka) — 1. Neef la rabey



BASBAAS

in la ogaado kolkuu dhala hayo, oo cidla ku dhala. 2. Arrin aan sidii la rabey noqon oo aan lagu liibaanin.

**Basid** (-da) — Bas noqosho; danbasoobid.

**Baslayn** (-ta) — Si basle ah, baadi ama wax kale, u raadin.

**Basle** (-ha) — 1. Baadiddoon aan raad iyo baytin midna loo hayn oo socod iyo wareeg badan. 2. Wax hab la'aan lagu doono oo aan jaangooyo hore loo dhigin.

**Baso** (-da) — Madaxa dadka meesha ugu korraysa; dhalo; dhako; kug.

**Basrid** (-da) — Si basar leh u maarayn.

**Bastoolad*** (-da) — Qalab yar oo fudud oo xabbado ka dhacaan oo gacan

keliya lagu qaado oo lagu nishaabo oo lagu rido.

**Bataato*** (-da) — Geed la beero oo leh xididdo dhulka ku faalala oo midkiiba bixiyo burqo badan oo taxan oo la cuno; (ama « baradho »).

**Batar** (-ka) — Cayaar la tumo; sacab.

**Batiikh** (-a) — Geed sida qaraha u faalala oo yeesha miro waaweyn oo cillaan ah oo la cuno.

**Batiikhoobid** (-da) — Batiikh u ekaansho; sida batiikha u cayilid ama u bislaad.

**Bawne** (-ha) — Bahal yar oo kadafka u eg, kase dabo buuran; booddodheeri buu caan ku yahay.

**Baxaalli** (-ga) — Sida ama qaabka ama habka qof, kd. loo abuuray; falaadka, sansaanka iyo abuurta; baxaal; báxnan; dhalan.

**Baxaar** (-ka) — Nin webiyada aqoon dheer u leh oo la yiraahdo wuxuu u taliyaa nafleyda ku jirta siiba yaxaaska iyo kalluunka.

**Baxar** (-ka) — Maanyo, Bad.

**Baxdow** (-ga) — Faras dheerayn caan ku noqday; aan fardaha la mid ahayn ee ka baxsan ama ka soo dhex baxay.

**Baxnaanin** (-ta) — Baxnaanis.

**Baxnaanis** (-ka) — Eegid iyo dhursugid, wax la tijaabinayo sida waxbarashada ardada, bedertanka fardaha, dadka buka waabjiifintooda, la tacaaliddooda, hayntooda; baxnaanin. Tijaabo; Imtixaan.

**Baxri** (-da) — 1. (wadar) Badda ka xoojiya. 2. Dabayl xagga badda ka timaadda.

**Baxsan** — Wanaagsan; fiican; toolmoon.

**Baxsanaan** (-ta) — Baxsan ama baxsi ahaan.

**Baxsasho** (-da) — 1. La bixid; cararid; fakasho. 2. Caymasho, nabadgelid.

**Baxsi** (-ga) — Inan asaaggi ka soo dhexbaxay oo muuqday, caan noqday; gaashaanqaad; hanad.

**Baxsiis** (-ka) — 1. Ceel cusub oo kolkaas la qoday. 2. Ceelkaas biyihiisa. 3. Wax kasta oo wax kale laga soo dhex bixiyo, laga soo dhex saaro.

**Bayaan** (-ka) — Muuqaal si wanaagsan u muuqda ama u cad ama u qeexan.

**Bayaxaw** (-da) — 1. Xiddigta u dhexaysa garbo iyo gudban. 2. Meel bannaan oo aan dhir lahayn.

**Baydad** (-ka) — Cabsi ama dhiillo lala cararo iyadoo meel loo carara hayo aan la aqoon.

**Baydadid** (-da) — Cabsi ama dhiillo la cararid iyadoo aan la aqoon meel loo carara hayo.

**Baydadin** (-ta) — Baydad ku ridid; didin.

**Baydari** (-ga) — Qofka ugaarsashada iyo tabaheeda aad u yaqaan; ugaarta aad u laaya; hargaanti.

**Bayddi** (-da) — Hanti iyo barwaaqo badan; dhereg iyo ladnaan.

**Baylah** (-da) — Wax cidla' jooga oo aan la ilaalina hayn; aan cidi la joogin; dayacan.

**Bayr** (-ta) — Iin maanka iyo muruqyada ku dhacda oo wax aan la hubsan lala boodo ama laga dido ama laga cararo; salaaf; biinan.

**Baytin** (-ta) — 1. Baadi iyo wax lumay war ku saabsan soo ogaansho, dabadeedna sheegid.

**Bayuur** (-ta) — Ceebaal weyn; ceeb; jiciir; jac; maqdiir.

**Bebid** (-da) — (cayaar), intii layska badiyey (tiro, foorad, duq,...) in le'eg dhalin, iska soo celin.

**Bed** (-da) — Nabad; ladnaan.

**Beddel** (-ka) — Wax wax kale meeshi la geliyo ama loo qaato ama lagu dooriyo; qof qof kale meeshi la joojiyo; lacag lacag kale lagu doorsho; (ama « baddal »).

**Beddelid** (-da) — Wax wax kale meeshi gelin ama u qaadasho ama ku doorin; qof qof kale meeshi joojin; lacag lacag kale ku doorin; dhaafin (ama « baddalid »).

**Beden** (-ka) — Gaadiid badeed oo doontana ka yar huurigana ka weyn oo lagu kalluunsado.

**Bedertamid** (-da) — Orod, la tartama hayo, ka qayb gelid; tartamid.

**Bedertan** (-ka) — Sida loo kala orod badan yahay isu eegid; tartan; (ama « beretan »).

**Bedrid** (-da) — Sida kolka la tartama hayo oo kale uga orodsiin; bedertan gelin; kicin.

**Beeddal** (-ka) — Neef gammaan ah oo dheddig kolkuu kudaal u baahan yahay.

**Beeddalan** — Beeddal ah; kudaal u baahan.

**Beeg** (-ga) — 1. Abbaar; toos; aad-danaan. 2. (ganacsi) si gaar ah oo badarka, kd., loo miiso; miis.

**Beegan** — La beegay; la miisay.

**Beegid** (-da) — 1. Miisid; cabbirid. 2. (ku-) Ku abbaarid, ku toosin.

**Beegsad** (-ka) — Isla simid; haweysad; assagsad; beegsasho.

**Beegsasho** (-da) — Beegsad.

**Beejin** (-ta) — Dhis ama wax kale oo quruxdooda la mujiyo, oo la soo bandhigo.

**Beejo** (-da) — Buuryo.

**Beekhaamid** (-da) — 1. Badasho; tar-



BEDEN

mid; bulaalid; barakoobid. 2. Dha-qaaloobid; tashiilmid.

**Beekhaamin** (-ta) — 1. Badin; tarmin; bulaalin; barakayn. 2. Dhaqaalayn; tashiilid.

**Beekhaan** (-ka) — 1. Badasho; taran; bulaal; barako. 2. Dhaqaale; tashiil.

**Beel** (-sha) — 1. Cid ama reero badan oo meel wada deggan; duddo; qeyro. 2. Qolo qolo ka xoog badani ka dultimid ama qabsatay oo xoog ugu taliso; raaciye; isticmaar.

**Beelaysasho** (-da) — Qolo kale xoog ku qabsasho oo beel ka dhigasho; beelaysi; gumeysi; raaciye ka dhiga-sho; isticmaarsasho.

**Beelaysi** (-ga) — Gumeysi, isticmaar.

**Beeldaaje** (-ha) — Madaxa beesha u taliya; taliye.



BEER (1*a*)

**Beelid** (-da) — Wax waxtar ah oo hor loo haystey waayid, sida: indha-beelid; dhega-beelid, gurya-beelid.

**Beelyo** (-da) — Haadka waaweyn tu ka mid ah.

**Been** (-ta) — Wax aan jirin oo la shee-go; aan run ahayn.

**Beenaale** (-ha) — Beensheeg badan; aan run aqoon; beenlow.

**Beenayn** (-ta) — Been ka dhigid; beenin.

**Beenbeenin** (-ta) — Waxyaalo aan jirin u sheegsheegid oo ku dagid; been u sheegsheegid, wax aan run ahayn run uga dhigid.

**Beenin** (-ta) — Been ka dhigid; rumayn la'aan; asaraarid; beenayn.

**Beenlow** (-ga) — Beenaale.

**Beer** — 1. (-ka) *a*) Xubinta oogada ka mid ah oo xammeetida samaysa dhiiggana ka ilaalisa wixii sun iyo waabaayo ah. *b*) (miro) qalbacyada hoose, (sida bun, yicib, quulle, ga-ras,...). 2. (-ta) Dhul la falay oo dhir iyo miro iyo badar iyo waxyaalo kale lagu abuuro.

**Beeran** — La beeray, la falay oo wax lagu abuuray; tallaalan.

**Beerasho** (-da) — Beer ka dhigasho; abuurasho, tallaalasho.

**Beerdulucsasho** (-da) — Wax beerdulucsi loola jeedo ku hadlid, falid.
**Beerdulucsi** (-ga) — Hadal saamays weyn leh ama wax kale oo la falo oo loola jeedo in qof beerkiisu ku jilco oo uu naxo oo soo debco oo muraad laga doonayo, laga helo; beerlaxawsi.



BEERKUTAAL

**Beerfarriije** (-ha) — Geesi dilaa ah.
**Beerjileec** (-a) — Naxariis; jimic; raxmad, qalbijileec; beernugeyl.
**Beerkurus** (-ka) — Cudur beerka ku dhaca.
**Beerkutaal** (-sha) — Xubin sida kolay yar u samaysan oo dhacaan cagaarcillaan ah (xammeeti) oo aad u xaraari ku jiro; xanshareeri (= xanjareeri).
**Beerlaxawsi** (-ga) — Beerdulucsi.
**Beernugeyl** (-ka) — Beerjileec.
**Beersaar** (-ka) — Hab fardaha loo fuulo ama loogu tabeeyo; iyadoo aan rakaabka cagta la saarine lagu boodo oo beerka la saaro ama hadba dhinac laysaga dhejiyo oo dabadeed lagu tooso; (ama « beersaaro »).
**Beerxaw** (-da) — Daacuun xun oo beerku googgo'o.
**Beeryaro** (-da) — 1. Xubin uurkujirta ka mid ah oo beerka u eg oo dhiigga wax ka samaysa. 2. Cudur beeryarada ku dhaca; sunbay; weled.
**Beey** (-da) — Abeeso; Abguri. 2. (-ga) Midab ka dhasha caddaan iyo madow laysku daray; (ama « bey »).
**Beeycad** (-ka) — (midab) beey caddaanku ku badan yahay; (ama « beycad »).
**Beeymmadow** (-ga) — (midab) beey madowgu ku badan yahay; lafcir; buluug.
**Beeyo** (-da) — Xabag kolkii la shido aad u udgoon oo xijiga ka baxda; mayddi.
**Belaayo** (-da) — Dhibaato dhacda oo waxyeello xun cid gaarsiisa; hoog; ba'; belo; baas.
**Belbel** (-ka) — Oomaarka ama gaaska daarma kolka wax la shido oo yeesha carrabyo iyo midabyo kala duwan; olol; belel.
**Belbelid** (-da) — Belbel yeelasho; belelid; ololid.
**Belbelin** (-ta) — Belbel u yeelid; belelin; ololin.
**Beled** (-ka) — Meel dad badani wada deggan yahay oo leh guryo badan iyo waddooyin dheerdheer; degmo buulada ka weyn; magaalo.
**Belel** (-ka) — Belbel; olol.
**Belelid** (-da) — Belel yeelasho; belbelid; ololid.
**Belelin** (-ta) — Belel u yeelid; belbelin; ololin.
**Belo** (-da) — Belaayo.
**Bender** (-ka) — Degmo weyn oo badda taal; beled marso leh; magaalo.
**Beni** (-ga) — Cariish dhagax iyo dhis qoryo ah oo isku dhafan ka samaysan.
**Berde** (-ha) — Geed weyn oo weligii cagaaran oo miro la cuno leh.
**Beri** (-ga) — 1. Waa; jeer; seben. 2. Afar iyo labaatan saac; dharaar; maalin; casho.
**Beridhax** (-a) — Meel intá la dego waxyar kaddib laga guurayo; meel aan lagu raageyn, aan sal ahayn; beridhaxmo.
**Beridhaxmo** (-da) — Beridhax.
**Berisamaad** (-ka) — Nur samaaday; barwaaqo; bashbash.
**Berked** (-da) — Meel loo dhisay in biyuhu galaan ama lagu kaydsado; war; dar.
**Berri** (-da) — Maalinta la joogo, tan ka danbaysa oo soo socodta; maalinta maanta iyo saaddanbe u dhexaysa

**Berrin** (-ka) — Ruun; jabad.
**Bersed** (-da) — Guriga qolkiisa fadhiga; meesha lagu sheekaysto.
**Bey** (-ga) — Beey.
**Beyd** (-ka) — 1. Guri; Aqal. 2. (gabay, hees, kd.) ereyo hab gaar ah isu dabajooga oo sadar keliya oo taxan isku ah; (ama « beyt »).
**Beynaad*** (-da) — Seef gaaban oo buntukha wehelisa.
**Beytulxaraam** (-ka) — Kacbo.
**Beytummaal** (-ka) — Maalka qaranka ama dadweynaha guud ahaan.
**Biciid** (-ka) — Ugaarta waaweyn oo Afrika jaad ka mid ah: wuxuu lee yahay geeso dheerdheer oo toostoosan oo dib u jeeda.
**Biciriir** (-ka) — Wax eegid iyadoo indhaha aan dhab loo kala qaadin, muruqyadoodana la adkayna hayo: kolka indhaha wax-araggooddu yar yahay ama if xoog badani ka hor yimaado.
**Biciriirsasho** (-da) — Indhahoo aan dhab loo kala qaadin oo la adkayna hayo, wax ku eegid; biciriirsi.
**Bidaal** (-ka) — Dareensi ama male aan hubaal ku dhisnayn; tuhun.
**Bidaar** (-ta) — Gelgelin yar oo wareegsan oo timuhu ka dhacaan oo raggu dhalada ku yeesho kolkuu da' gaaro.
**Bidaarhoraad** (-da) — Salax; hiiro.
**Bideo** (-da) — Wax cusub oo aan hor loo arki jirin oo diinta lug ku leh (hab cusub, dhaqan,...) oo sunnaha ka leexsan.
**Biddad** (-da) — Naag sida biddaha loo addoonsado.
**Bidde** (-ha) — Nin xornimadii laga qaaday, oo sida xoolaha oo kale, qof kale gacanti ku jira; addoon
**Bidhaamid** (-da) — Bidhaan muuqata yeelasho.
**Bidhaan** (-ta) — Muuqaal yar oo meel fog laga arko; iftiin ama dhalaal yar oo meel ka « bilig » yiraahda; birbir.
**Bidid** (-da) — 1. Darensasho aan la hubin; u qaadasho; malayn; tuhmid. 2. Hawada marid; duulid; haadid; lalid.
**Bidix** (-da) — Qof woqooyi u jeeda docdiisa galbeed ku abbaaran oo ay ku taal gacanta aan aad wax loogu qabsan; docda midigta u tusmaysan, oo wadnuhu ku yaal.
**Bidixeyn** (-ta) — Xagga bidixda xigid; bidix ka dhigid.



BICIID

**Big** (-ta) — 1. If muuqda oo durba libdha; carar durba la qarsoomo; bidhaan; bilig. 2. (Xarad) Bar, gaashi. 3. Orod haddiiba la libdho.
**Biglayn** (-ta) — Hadba big leh; bidhaamo googgo'an oo degdeg isu dabajooga, samayn.
**Biibbiilayn** (-ta) — Biibbiile samayn.
**Biibbiile** (-ha) — (gammaanka) labada lugood oo isku duuban oo wax lagu haraatiyo iyadoo qaarka danbe kor loo qaada hayo; biqle; haraati.
**Biic** (-a) — Wax kala gadad; ganacsi; wax gadasho; iib; geddis; rogrogasho.
**Biicin** (-ta) — Iib ku doonid.
**Biid** (-ka) — Waxyar; in yar, xoogaa.
**Bi'id** (-da) — 1. Ba' ku dhicid; hoogid. 2. Tirmid; baabbi'id.
**Biif** (-ka) — 1. Biyo ku kor shubid; qoyn. 2. Qurux.
**Biifayn** (-ta) — 1. Biif ka dhigid. 2. Qurxin; caddayn.
**Biifid** (-da) — 1. Biyo ku darid; qoyn. 2. Qurxin; caddayn.

**Biig** (-ga) — Warqadaha turubka intaan midabka lahayn.

**Biijo** (-da) — Cudur bushinta hoose docdeeda kore ku dhaca; barraaqdo.

**Biimayn** (-ta) — Biimo ka dhigid; meel cabsi ah gelin.

**Biime** (-ha) — Meel cabsi leh ama aan nabaddeeda la hubin oo kas iyo ogaal loogu bareero; wax in lagu liibaani doono ama lagu hoogi doono, aan la kala hubin, kas u samayn; (ama « biimo »).



BIIN

**Biin*** (-ka) — Qodax bir ah.

**Bi'in** (-ta) — 1. Ba' ku markasho, gaarsiin; hoojin; beleyn. 2. Tirtirid; baabbi'in.

**Biinan** (-ka) — Cudur maskaxeed oo keena in qofku, wax aan waxba ahayn ka dido, ama ka naxo, ama la boodo, sida wax bayr qaba.

**Biir** (-ta) — Gaas ur gaar ah oo waabaayaysan leh oo lagu dhinto; neecaw ur jaadkaas ah leh oo lagu biiroodo oo meelaha qaarkood – sida ceelasha gudohooda – ka samaysanta.

**Biirid** (-da) — Inyar inyar u soo kordhid.

**Biirin** (-ta) — Gundhig hadba wax yar ku sii darid si uu u bato; kordhin; badin.

**Biirjeex** (-a) — Qof aan dhibta ka waaban.

**Biiro** (-da) — Wax ka kooban waxyaalo laysku dardaray oo la biiriyey.

**Biirqool** (-ka) — Dadka gelaya ceelasha biirta leh, hab digtoonaan darteed loo xirxiro, si haddii ay u biiroodaan, si fudud durba dibadda loogu soo saaro.

**Biirqoolid** (-da) — Biirqool u samayn.

**Biirsamid** (-da) — Wax aayar aayar laysku dabaggeeyey oo ururay oo batay noqosho; kordhid; badasho.

**Biixi** (-da) — Lafaha dheerdheer oo ad'adag oo nafleyda middood.

**Bijaama*** (-da, -ha) — Iskujoog (surweel iyo gashi) ka samaysan dhar jilicsan, oo guriga gudihiisa lagu qaato ama lagu seexdo.

**Bikaacsasho** (-da) — Bikaacsi.

**Bikaacsi** (-ga) — (il, kd.) kala qaadid, kala qabasho.

**Bikrad** (-da) — Gabar aan weli la guursan; inàn; cadrad.

**Bil** (-ha) 1. Dayaxa waaxdiisa hore ama danbe oo uu u ekaado qaanso afafka u dhuuban oo dhexda u weyn; dayuxu marku dhasho ama sii dhammaana hayo. 2. Soddonka maalmood oo u dhexeeya dhalashada iyo dibbadka dayaxa; 12ka qaybood oo sanada, middood; afar toddobaad.

**Bilaabasho** (-da) — Bilaw yeelasho; abuurmid; curasho.

**Bilaabid** (-da) — Bilaw u yeelid; ku dhaqaaqid; abuurid; curin.

**Bilaash** (-ka) — 1. Aan lacag iyo wax kale midna ku fadhiiyin oo gadasho la'aan lagu hela hayo. 2. Wax xumaaday; aan qiime lahayn.



BIL (1)

**Bilad** (-ka) — Bisha dhalashadeeda ama bilaabashadeeda; bilasho.

**Biladdaye** (-ha) — 1. Dhalo gaar ah oo xalleef ah, oo intá dhinaca hoose wax laga marshey, daruur ku wareegsanna loo yeelay, la iska arko; mandarad; muraayad. 2. Qalab sida

dhuunta u samaysan, oo wixii aad u fog, sida xiddigaha, lagu dhugto oo soo dhoweeya.

**Bilasho** (-da) — Bilad.

**Bilaw** (-ga) — Wax la fala hayo qaarkiisa ugu horreeya; unug; abuur.

**Bilbil** (-ka) — 1. Biyo ama wax la mid ah oo meel sida roobka loogu firfirdhiyo; rushays.



BILLAD

**Bilbilid** (-da) — Biyo ama wax la mid ah, sida roobka meel ugu firdhin; rushayn.

**Bilcamid** (-da) — Bilcan ka dhigid; guursasho.

**Bilcan** (-ta) — Naag la guursadey; haweeney; (ama « bilcaan »).

**Bilcil** (-ka) — Geed weynaada oo qodxo xanan ah yeesha, dhirta dawadana ka mid ah.

**Bilic** (-da) — Muuqaal indhuhu u bogaan oo jeclaystaan; qurux.

**Bilid** (-da) — 1. Kor u qaadid. 2. Qurxin.

**Bilig** (-ta) — Iftiin ama dhalaal yar oo muuqashadiisa iyo qarsoomiddiisu isu dhow yihiin; big; bidhaan; wálac.

**Bilis** (-ta) — 1. Cid wanaagsan ka dhashay; gob; dhalad; xor. 2. Haween; dumar; dheddigood.

**Bilisayn** (-ta) — 1. Bilis ka dhigid; xorayn. 2. Gudid (gabdho).

**Bilkeedin** (-ta) — Ciribdanbeedka ama nasiibka danbe sida uu noqon doono eegid; tijaabin; baxnaanin; sugid.

**Bilkeedo** (-da) — Ciribdanbeedka ama nasiibka danbe; tijaabo; baxnaano; sugitaan.

**Billaa** — Armaa; saa; sow.

**Billaawe** (-ha) — Qalab bir ah oo raggu dhexda ku xirto; toorrey; magli; abley.

**Billad** (-da) — Cad yar oo fidsan oo ah dahab, lacag, ama wax kale oo astaan ama hadal ku kor qoran yihiin, oo ama arrin weyn oo dhacday lagu xuso ama abaalgud loo bixiyo.

**Bilo** (-ha) — Hadal-weynaha dhexdiisa, hadal yar oo la dhexgeliyo, haddii la doonona laga saari karo, astaamo bilaha qaabkooda leh oo midna horay laga geliyo (bil furan) midna gadaal (bil xiran); (...).

**Bilqan** — (alaab, kd.) aan urursanayn ee kala firirsan, daadsan, filqan.

**Bilqanaan** (-ta) — Wax kala firirsan ahaan; filqanaan; daadsanaan; qubnaan.

**Bilqid** (-da) — Kala firdhin; wax firirsan oo daadsan ka dhigid.

**Biqid** (-da) — Baqdini gelid; cabsasho.

**Biqlayn** (-ta) — Biqle samayn; biibbiilayn; jaflayn.

**Biqle** (-ha) — (gammaan) lugaha danbe oo wax lagu haraatiyo; biibbiile.

**Bir** (-ta) — 1. Macaadinta dhulka laga helo mid ka mid ah: aad buu u adag yahay, qaabkii la doonona waa loo yeeli karaa waxtarkiisana lama koobi karo. 2. Daloolka yar oo gaashida madow oo isha ku yaal; wiilka isha.

**Bir-ajuuraan** (-ta) — Bir gaar ah oo intá la tumo oo la budeeyo, afka layska siiyo, oo lagu daweeyo dadka birtu ku yar tahay.

**Birayn** (-ta) — 1. Neef xoola ah gowricid. 2. Bir ka dhigid.

**Birbir** (-ka) — If yar oo degdeg hadba u daarma haya oo u demaya; dhaldhalaal; bidhaan.

**Birbirid** (-da) — Dhaldhalaalid.

**Bircayd** (-ka) — Burcayd.
**Birdanab** (-ta) — Bir gaar ah oo xoogga danabku saameeyey; bir biraha kale soo jiidata.
**Birdhi** (-ga) — 1. Cad yar oo xabag ah ama dhagaxa qaaliga ah. 2. Iniin kastoo badanaa dhalaalaysa. 3. Midab dhibco ama baro leh.


BIRLAXOOXEED

**Birdhicyo** (-da) — Dhibco yaryar oo badan; baraashirix; baro.
**Bire** (-ha) — Haruub aan weyneyn oo aan dhiil lahayn oo xoolaha lagu maalo; doobi yar.
**Birid** (-da) — Iftiin yar oo meel ka bilig yiraahda; daarmid; hurid; shidmid; hillaacid.
**Biriir** (-ta) — 1. Wejiga bartankiisa; salaan. 2. Wejitub.
**Birikinnaas** (-ka) — Yabaq carruureed.
**Birin** (-ta) — Dab yar daarid; iftiin yar muujin; shidid, hurin.
**Birinbirqayn** (-ta) — Cayaar-carruureed aan hab lahayn cayaarid; farsamo birinbirqada carruurta u eg, samayn; faranfardayn.
**Birinbirqo** (-da) — Cayaar-carruureed aan hab ama madax iyo manjo midna lahayn.
**Biriq** (-da) — Gantaal xoog ah oo ololaysa oo daruuraha da'a haya ka timaadda; danab; jac; (ama « wiriq »).
**Birjeeb** (-ka) — Qalab birlab ah oo biraha kale lagu jaro.
**Birjiir** (-ta) — Bir jaadad badan ah oo jirka lagu dabo.
**Birjiko** (-da) — Qalab jiko oo intá dab lagu kor shido, weelasha wax lagu karsana hayo la kor saaro; burjiko; girgire; baabuur; marakab.
**Birlab** (-ta) — Bir adag oo duuban oo dhuxusha lagu daray aad u yar tahay; birmac; birsan.
**Birlaxooxeed** (-da) — Weel bir ah oo dabo la qabto leh oo laxooxda lagu dubo; birtaawo; daawe.
**Birmac** (-da) — Birta teeda wanaagsan; birlab; birsan.
**Birmad** (-ka) — Meel shil ama dhiillo ama dareen ka dhacay oo degdeg loogu ciidmo; gurmad.
**Birmasho** (-da) — Meel wax ka dhaceen degdeg ciidan ugu dirid; gurmasho.
**Birmiil*** (-ka) — Haan weyn oo bir ah; fuusto.
**Birow** (-ga) — Daasad bir ah; qasac.
**Birqaab** (-ka) - Bir labo qalbac oo is-haysata ka samaysan oo biraha la tumayo lagu qabto ama lagu qaabiyo.
**Birqalax** (-a, -da) — Wadajir ka kooban bir qubane ah: cadad iyo jajab badan oo ka haray bir hòroo wax lagu qabsaday oo duug ah.
**Birre** (-ha) — 1. Ubaxa cawska. 2. Qolofta badarka qaarki, (sida bariiska) ku rogan; bariiq.
**Birri°** (-ga) — Dhulka intiisa engegan; inta aan baddu ku fadhiyin; dhul.


BIRMIIL

**Birriyad** (-da) — Dabayl xagga birriga ka timaadda oo xagga badda u socota.
**Birsan** (-ta) — Birlab.
**Birtaawo** (-da) — Qalab jiko oo bir ah oo laxooxda lagu dubo; birlaxooxeed; daawe.
**Birxaar** (-ta) — Bir jaad xun oo jilicsan: birta iyo dhuxusha laga sameeyey baa birtu yar tahay, dhuxushuna aad u badan tahay.
**Birxarbi** (-da) — Bir dhuuban oo

dheer oo dhuunta buntukha lagu sifeeyo, wixii ku go'ana lagaga soo bixiyo.

**Bisad** (-da) — Nafley yar oo dhogor jilicsan oo hebed ah oo dadka la dhaqanta: waxay ku nooshahay jiir, shinbiro, hilib kale, caano; dinnad; dummad; mukulaal, yaanyuuro; basho.

**Bisayl** (-ka) — 1. (cunno) dab lagu karshay oo gaaray heerka lagu cuno. 2. (miro) dhuguc.

**Bishaarayn** (-ta) — Bishaaro sheegid.

**Bishaaro** (-da) — War wanaagsan oo lagu farxo oo qofka loo sheegaa aalaa wax baxsho; naallo.

**Bishkil** (-ka) — Tigin ama qori yar oo wax lagu shakaro, lagu adkeeyo.

**Bisil** — 1. (cunno) La karshey ama la shiilay; aan ceeriin ahayn. 2. (miro) dhuguc noqday; aan cargo iyo yacyacood ahayn.

**Bisin** (-ka) — Aayadda suuradaha quraanku (mid maahee) ka wada bilawdaan.

**Bisiq** (-a) — Geed geedaha waaweyn ka mid ah: qodax ma leh, kooraha fardaha, fandhaallada, koorta geela, kd., baana laga qoraa.

**Biskood** (-ka) — Bisayl gaarid; dhuguc noqod.

**Bislayn** (-ta) — Wax bisil ka dhigid.

**Bismilleyn** (-ta) — (cunno) Bisin u qabasho; bisin ku billabid; dhedhemin.

**Bisqan** (-ta) — Timaha gumaarka ka baxa; shuun.

**Bitin** (-ta) — Bito kicin; duulin; buubin; haadin.

**Bito** (-da) — Ciid aad u fudud oo dabayshu kiciso; aan culays lahayn oo bida.

**Bixid** (-da) — 1. Meel (gudo', dhex...) ka tegid. 2. (ganacsi) gadmid, iibsamid; dhalid. 3. (xoolo) dhimasho. 4. Caloolbixid, shubmid, falmid, dooxmid. 5. (dhir, timo, dab, qaylo,...) soo dheeraan; korid. 6. Muuqasho; arkid.

**Bixin** (-ta) — 1. Meel (gudo, dhex,...) ka saarid. 2. Korin, dibad keenid. 3. (dab,...) hurin; shidid; daarid. 4. Siin; dhiibid.

**Bixitin** (-ka) — Dibad u bixid; tegid; socdaal.

**Biyabbax** (-a) — Biyaha laboodka imaatinkooda, soo bixiddooda.



BISIN

**Biyabbeel** (-ka) — (cunno la karinayo, kd.) biyaha oo oomaar ahaan uga dhammaada.

**Biyabbeelid** (-da) — Biyaha wax lagu karinayo, oomar ahaan u dhammaansho.

**Biyabbixid** (-da) Shahwo ka imaansho.

**Biyabbiyood** (-ka) — 1. Wax biyuhu ka bateen. 2. Wax sida biyaha u jilicsan oo u shubmi og.

**Biyabbooli** (-ga) — Dhulka kor ka awdan, hoosna godad iyo boholo waaweyn oo qarsoon ku leh, oo biyaha roobka wada liqa.

**Biyaddiid** (-ka) — Xoolaha (neef ama ka badan) oo sababo gaar ah dartood diida inay biyaha cabbaan; balaf.

**Biyadhac** (-a) — 1. (xoolo) balli waran ama webi ka cabbid. 2. Meel jab ah oo biyo ka degtaan (ama « biyadhaceen »).

**Biyajiid** (-ka) — 1. Biyaha daadka ah raadkooda. 2. Dhuun biyo meel ka qaadda oo meel kale geysa.

**Biyammaceyn** (-ta) — Dhar ama wax kale oo biyo dhanaan lagu mayray, biyo macaan uga danbaysiin.

**Biyammareen** (-ka) — Tog yar ama weyn oo la sameeyey ama iska samaysmay oo dhuuxiisa biyuhu maraan; far; gacan; kanaal; keli.

**Biyarraacin** (-ta) — Wasakh la kaakacshey ama meel tuunsan, biyaha xooggooda ku kala eryid, ku xaaqid, ku nadiifin.

**Biyaxir** (-ka) — Dhis xoog leh oo lagu joojiyo biyaha socona haya oo badda ama webiga ama durdurrada; biyacelis; (ama « -xireen »).

**Biyayarood** (-ka) — Biyuhu ku yar yihiin; aan biyo badnayn.

**Biyeyn** (-ta) — Biyo ka dhigid, ku shubid.

**Biyo** (-ha) — Wax shubma oo aan ur iyo midab iyo dhadhan midna lahayn; waxaa ka samaysma badaha, webiyaasha, harooyinka, durdurrada, roobka,... kolkay kululaadaan waxay u rogmadaan qiiqdbiyood, kolkay qaboobaanna baraf.

**Biyoobid** (-da) — Biyo noqosho.

**Bocool** (-sha) — Qolof bahal-galeen ah oo aalaa laga helo dhulka waagadii hore baddu fadhiyi jirtey; aleel weyn; caroog; dhulman; tammaan.

**Bocoolaggurad** (-ka) — Muran, akeekan.

**Bocor** — 1. (-ka) Subagga ka baxa caanaha geela. 2. (-ta) Miro arorro leh oo sida qaraha u weyn oo la cuno; geedka mirahaas bixiya.

**Bog** (-ga) — 1. Muruq ballaaran oo xalleef ah o kala xira uurka iyo saabka oogada nafleyda. 2. Baalka xaashida labadeeda dhinac midkood.

**Bogaadin** (-ta) — 1. Qof ama wax kale, waqti ku filan oo uu wax kaga baaraandego ama uu kaga bogto, siin. 2. Qof wax ku guuleystey ama wax loo bogo sameeyey, hadal ama si kale ku tusid. in lala farx-wadaagayo; « baga! » ku dhihid.

**Bogasho** (-da) — Wax la samaynayo waqti ku filan u helid; ka dhammaysasho; ka baaraandegid.

**Bogdoox** (-a) — Waddada dheer oo laga leexdo oo tu kale oo gaaban oo toobiye ah la qaado, si durba meeshii la doona hayey loo tago; qoorato; qoorsad.

**Bogid** (-da) — 1. Wax qabyo ahaa dhammaystirid; ebyid. 2. (u -) jeclaysasho; ku farxid; ku rayrrayn.

**Bogla'** (-da) — (kalluun) Naaqiib.

**Bogsasho** (-da) — Caafimaad helid; xanuun ka bi'id; doorsasho; raysasho; ladnaansho.

**Bohol** (-sha) — Dillaac weyn oo dhulka ku yaal oo ballaar iyo qoddo fogaan isku darsaday; god weeyn.

**Boholaddumin** (-ta) — (qof) meel walba cabsi ka tusid si uu wixii uu samayn lahaa uga baqo oo isaga daayo; boholatusid; hogatusid.

**Boholyoobid** (-da) — Boholyow qabid; hiloobid.

**Boholyow** (-ga) — Wax la jecel yahay tebid; hilow.

**Bohon** (-ka) — Neef lab oo aan xiniinyo lahayn; madhale.

**Bohonnimo** (-da) — Bohon laga dhigay; bohon ahaansho.

**Bojiino** (-da) — Nasasho; raaxo.

**Bojin** (-ta) — Nasasho.

**Bokooro** (-da) — Cudur indhaha ku dhaca; (ama « bakooro »).

**Bolol** (-ka) — (qori, ilig, kd.) duugoobey ama bahal galy oo xorshosh noqday.

**Bololid** (-da) — Bolol noqosho.

**Boob** (-ka) — Qofba intuu gaari karo, dhaqso iyo xoog ku qaato isagoo is leh, dadka kale ka badso; hoosh.

**Boobe*** (-ha) — (qalab lagu dagaallamo) banban.

**Boobid** (-da) — Si boob ah wax u qaadasho; hooshid.

**Booc** — 1. (-a) Hunguri; cune. 2. (-da) Geed aan qodax lahayn oo caleemo balballaaran iyo miro waaweyn oo afuufan leh; wuxuu lee yahay liil jilicsan oo qurux badan oo xargo iyo dhar iyo waxyaalo kale laga sameeyo.

**Bood** — 1. (-da) Hab dharka loo mayro oo loo caddeeyo. 2. (-ka) Midabydada fardaha mid ka mid ah: caddaan cawl yari ku dheehan yahay.

**Boodayn** (-ta) — Bood dhar ku mayrid; aad u caddayn.
**Booddo** (-da) — 1. Si degdeg iyo xoog leh, intá cagaha meel loogu dhufto, oo labo meelood laysaga hawakaco; bootin. 2. Cayayaan yar oo bood-booda oo dadka iyo nafleyda kale dhiigooda ku nool; qandhiso.
**Boodid** (-da) — Bootin samayn; dhaqso u hinqad.
**Boog** (-ta) — Nabar furan oo aan weli biskoon; qoon; dhaawac.
**Boog-calooleed** (-da) — Nabar caloosha ka soo baxa; (ama « boog-caloolo »).
**Boohaar** (-ta) — 1. Miisaan lagu cabbiro timirta iyo beeyada iyo wixii la mid ah. 2. Badnaan wax meel ku badan yihiin.
**Boohin** (-ta) — Baqdin weyn ama naxdin ama wax kale saamayskood muujin, inta badan qaylo iyo ilmo indhaha ka timaaddaa weheshaan; (ama « oohin »).
**Boojaal** (-sha) — Diyaad aan weli curan.
**Boojimo** (-da) — Qofka la boojiyo.
**Boojin** (-ta) — Qof aan raalli ahayn xoog kula tegid ama ku haysasho,



BOODDO (2)

badanaa gabar guur laga rabo ama qof la doona hayo inuu xoolo isku furto ama lagu furto; Afduub.
**Booli** (-da) — Xoolo ama hanti kale oo la dhacay; xoolo xaaraan ah.
**Booloboolo** (-da) — Shinbir dabaalata oo badanaa midabkeedu cad yahay.
**Boolyid** (-da) — Si dhac ah oo aan bannaanayn u qaadid.
**Boon** (-ta) — (dad) Sab.
**Booqad** (-ka) — Tegidda meel la tago ama qof loo tago oo la soo arko oo in waqti ah lala soo joogo, salaan ama wehelyeel ama sabab kale darteed; booqasho.
**Booqasho** (-da) (meel ama qof) booqad u tegid ama ugu tegid.
**Boor** (-ka) — 1. Dhagxanta iyo ciidda



BOOLOBOOLO

budada noqotay; siigo, habaas, bus, awaare. 2. (°) Midab (lo'da).
**Booraan** (-ta) — God hoos u dheer; uub; lun; hataq.
**Booranji** (-da) — Dharka la qaato, jaad ka mid ah.
**Booraysasho** (-da) — Ciid boor leh ku weesaysasho, biyo la'aan ama sabab kale darteed; goggobeysasho.
**Boorimo** (-da) — Hab hilibka loo dubo.
**Boorrin** (-ta) — Geesinnimo gelin; dhiirrin; tirtirsiin.
**Boos** (-ka) — 1. Aad u gaboobey oo tabar yareeyey; daldaloollo iyo nabarro filweynidu keentay; 2. Midab (faras); boosay.
**Boosay** (-ga) — Faras boos ah.
**Boosto*** (-da) — 1. Maamul dowladeed oo ku jaadan xaashiyaha la isu qoro iyo dhanbaallada iyo wixii la mid ah qaybintooda iyo isgaarsiintooda. 2. Xafiisyada iyo rugta hawlahaas lagu qabto.
**Bootaan** (-ta) — 1. Bus; habaas. 2. Meesha buska leh.
**Bootimaale** (-ha) — Cayaar ku dhisan booddo jaadad badan leh; bootin-cayaar.

**Bootimaaleysi** (-ga) — Bootin-cayaarid.

**Bootin** (-ta) — 1. Sid degdeg iyo xoog leh, qof ama wax kale, labo meelood isaga seeraarin, dhul taabad la'aan. 2. Booddo.

**Boowe** (-ha) — Abboowe.

**Booyaamid** (-da) — Hadal daroori ah tixid.

**Booyaan** (-ka) — Hadal badan oo aan



BOQOR (1)

duluc lahayn oo layska taxo; daroori; sooyaan.

**Boqol** (-ka) — Tiro ka koobanta toban meelood oo meeshiiba toban tahay; lanbarka sagaashan iyo sagaalka xiga oo ka korreeya; (100).

**Boqolaad** (-ka) — Tiro taxan oo isdabajoogta, kan boqolka jagadiisa ku abbaaran; (100d.).

**Boqon** — 1. (-ka) Xarigga, seedda boqonta laga sameeyo, oo qaansada. 2. (-ta) Seedda ciribta iyo muruqa kubka isu haysa; faysha shanshada iyo dhudhunka isu haysa; fayl.

**Boqool** (-ka) — Qorrax kulul ku socod; dhalandhool; wirwir.

**Boqoolid** (-da) — Qorrax kulul ku socosho; dhalandhoolid; wirwirid.

**Boqor** (-ka) — 1. Nin tol ama qaran u taliya; madaxa boqortooyada. 2. Dhuub maro ah oo faraq leh oo dumarku dhexda ku xirto.

**Boqorad** (-da) — Qof dumar ah oo boqortooyo u talisa; marantida boqorka.

**Boqortooyo** (-da) — Dal boqor u taliyo.

**Boqoshaa** (-ga) — Jaadadka dhulkasoofuurta oo likuhu ka mid yahay, midkood.

**Boqran** — La boqray ; boqor laga dhigay.

**Bowd** (-ka) — Oodda xerada ama ardaaga, derbigeeda; mus; gaso; duddo.

**Bowdo** (-da) — Lugta inteeda u dhexaysa lowga iyo sinta; tar.

**Bowdo-barile** (-ha) — Lugta qaarkeeda sare: kobta barida iyo bowdadu iska galaan.

**Bowdoqaawis** (-ka) — Dagaal u darbasho iyo xaydxaydasho been ah oo qof kale lagu bajina hayo; fulabbajin.

**Bowsasho** (-da) — Aqoon, bowsi ku barasho.

**Bowsi** (-ga) — Aqoon aan dugsi layska barin ee dibadda iyo dadka afkiisa laga qaato; cilmidhegood.

**Bub** (-ta) — Cayaar labo qof ama ka badan lagu cayaaro oo shaxda u eg; yib; shantarad.

**Bucshiro** (-da) — Wax kala gadasho ama kala iibsasho; ganacsi; geddis; tijaaro.

**Buctureen** (-ka) — Geed yar oo la beero oo caleemo iyo ubax udgoon leh.

**Bud** (-da) — Godka qofka dhinta la geliyo; xabaal; qabri; iil.

**Budayn** (-ta) — Budo ka dhigid.

**Buddhig** (-ga) — Dhigidda qof dhintay budda la dhiga hayo.

**Buddhige** (-ha) — Qofka qofka dhintay dad ugu xiga oo buddhiggiisa leh.

**Budlin** (-ta) — Budul samayn; aad u jilcin; bul jilicsan u yeelid; budo ka dhigid.

**Budo** (-da) — Iniino badar ama wax kale oo intá aad loo tumo laga dhigo bito ama habaas aan jiriir lahayn; budul.

**Budul** (-ka) — 1. Meel socodka cagaha lagu jilciyey. 2. Tub wax badan la

maray; dhabbe. 3. Wax la tumay oo budo laga dhigay.

**Bugcad** (-da) — Kob bannaan oo ciid jilicsan; (ama « buqcad »).

**Bugto** (-da) — Fayoobi la'aan; cudur; jirro.

**Bugux** (-a) — Galbeed; qorraxsin; qorraxudhac.

**Bujin** (-ta) — Weel isku aabburan daboolka ka qaadid; wax gudaha biyo ama dhacaan ama neefi kaga jirto dillaacin; qarxin.

**Bukaan** (-ka) — Qof fayoobidiisu yar tahay; aan bugto deyn; jirroole.

**Bukid** (-da) — Bugto qabid; fayoobi la'aan; jirranaan.

**Bukur** (-ta) — Dhiil ama aagaan yar.

**Bul** (-ka) — Xirmo ka samaysan dun ama mayrax ama wax kaloo la budliyey oo la jilciyey.

**Bulaalid** (-da) — Aad u tarmid; badasho.

**Bulaamid** (-da) — Hadal bulaan ah ku hadlid.

**Bulaan** (-ka) — Hadal badan oo isku darmay oo aan kala qeexnayn; hugun.

**Bulayn** (-ta) — Bul u yeelid; dumayn.

**Buldi** (-ga) — Qalab siyaalo badan loo sameeyo oo wixii qoddo fog ama qusur ah dhererkooda lagu cabbiro.

**Buldiyid** (-da) — Buldi ku cabbirid.

**Buli** (-da) — Shinbirmalab; Maris.

**Bullaale** (-ha) — Faras midabkiisu bullo yahay.

**Bullo** (-da) — 1. Cayaaraha waaweyn oo Soomaalidu tumato mid ka mid ah. 2. Midab (fardo).

**Bulmid** (-da) — Wax bulmay noqosho; sii gurmid; sii rifmid; shiiqid.

**Bulshannimo** (-da) — Bulsho ahaan; dhaqan-wanaagga wadajirka bulshada laga barto.

**Bulshey** (-ga) — 1. Xubin bulshada ka mid ah. 2. (qof) Dhaqanwanaagga bulshada leh.

**Bulsheyn** (-ta) — Wadajirrada bulshooyinka ku darmid; sida bulsho u dhaqmid.

**Bulsho** (-da) — 1. Horin dad ah oo isku hawl iyo dano ah (fardooley, lo'ley,...). 2. Urur; wadajir; mujtamac.

**Bulunbulyo** (-da) — Bahal yar oo qoryaha gala oo cuna; xar.

**Buluto*** — (xiddigo) meereyaasha qorraxda (sayaariinta) kan ugu danbeeya oo ugu fog, haddii xagga qorraxda laga eego; wuxuu qorraxda u jiraa 6000 (lix kun) oo malyuun oo km., meelahaas.



BUN

**Buluug*** (-ga) — 1. Wax midabka cirka leh; lafcir; beymadow.

**Bulxamid** (-da) — Bulxan samayn, hadal farax iyo qosol leh, badin.

**Bulxan** (-ka) — Hadal iyo qosol badan oo farax ku jiro; wirix.

**Bumbo*** (-da) — Bunbo.

**Bun** (-ka) — 1. Cabitaan la cabbo oo udgoon oo laga sameeyo miro yaryar oo kulkulucsan oo beer leh oo uu dhalo geed dheer oo dhulka kulul ka baxa: intá iniinaha la dubo oo la budeeyo baa sida shaaha loo

karshaa; qaxce. 2. Sharuur. 3. Miraha geedka. 4. Geedka laftiisa (caleemihiisa waxaa la yiraahdaa « quddi ».

**Bunaysad** (-ka) — 1. Bun cabbid. 2. Sharuur cunid ama marsad; bunaysasho.

**Buq** (-da) — 1. Meel biyo ka soo burqadaan. 2. Ceel biyo badan.

**Buqbuqayn** (-ta) — Buqbuqo ka dhigid.

**Buqbuqo** (-da) — Caano ciir ah iyo kuwo dhay ah oo laysku daray; buqbuqood.

**Buqcad** (-da) — Bugcad.



JAADAD BUNTUKH

**Bunbo*** (-da) — Jaliilad, qunbulad. (ama « bumbo »).

**Bundad** (-da) — Xirmo dhar ah oo daaqado badani ku jiraan.

**Bunji** (-ga) — Xargaha laga sameeyo xaskusha, boocda iyo geedaha la jaad ah.

**Buntukh** (-a) — Hubka dabka mid ka mid ah oo gacanta lagu qaato. Wuxuu lee yahay dhuun dheer oo afkeeda xabbaddu ka baxdo oo gudaha ku leh xarriiqo qodan oo maroorsan oo xabbadda la ridayo siiya xoog sida kiriiriga u wareegaya iyo dheerayn iyo weliba sugnaan iyo meel fog gaarid; qori; (ama « bunduq »).

**Buqid** (-da) — Biyo, neef, gaas iyo wixii la mid ah oo intá xoog ku soo baxa, daboolkii celina hayey tuura ama jeexa; dillaacid; burqasho; qarxasho.

**Bur** (-ka) — 1. (-°) Ul lagu dagaallamo oo madax buuran; qool; dhamas. 2. Badar la tumay oo budo laga dhigay oo rooti, laxoox, kd. laga samaysto. 3. Cad yar (ciid, sonkor, kd.). 4. Abur, xoor.

**Buraanbur** (-ka) — Cayaar hees iyo reeme lagu tumo oo haweenka.

**Buraanburid** (-da) — Heesta buraanburka tirin.

**Buraash*** (-ka) — Qalab wax lagu nadii-

fiyo ama lagu aslo ama lagu firto oo ka samaysan timo, sayn, gucummo, iyo qori laysku adkeeyey; bul; (ama « burush »).

**Buraashad*** (-da) — Ubbo biyaha lagu shubto oo badanaa macdan ah.

**Buraashan** — La buraashay; buraash la marshey; tirtiran; nadiifsan.

**Buraashid** (-da) — Buraash ku nadiifin.

**Buraddeyn** (-ta) (u -) Dheeri siin; u badin; u burin; buraddeys.

**Burbur** (-ka) — Wax cad cad yaryar oo badan u kala jajabay; jajab; iniino.

**Burburid** (-da) — Burbur noqosho; jajabid.

**Burburin** (-ta) — Wax burbursan ka dhigid; jejebin.

**Burbursan** — La burburshey; jajaban.

**Burcad** — 1. (-da) Urur tuugo; qowle. 2. (-ka) *a)* caanaha la lulo subagga ka baxa oo aan weli la shiilin. *b)* Subag dhirta laga liso oo kan caanaha laga lulo u eg. *c)* Bocorka caanaha geela.

**Burcayd** (-ka) — Libaax-badeedka waawayn jaad ka mid ah (ama « bircayd »).



BURAASH

**Burciid** (-ka) — Bur ciid ah.

**Burco** (-da) — Buur yar oo ciid ah: kood; taag; burshaan.

**Burdaddo** (-da) — Geed la cuno oo u eg butada ama hataatada waaweyn, oo xubno iyo bukuro leh.

**Burde** (-ha) — Qasiido caan ah oo Nebi Maxamed lagu ammaana hayo; waxaa tirshey Sh. Maxamed Buusiri.

**Burhaan** (-ta) — Karti iyo awood, Eebbe qof ku galadaysto; karaamo.

**Burin** (-ta) — 1. (-°) Wax hor u jirey baabbi'in; xeer hore jebin; weeso, kd. jebin, gadid. 2. (°) Eryid, cayrin, cagaajin. 3. Dheeri siin. 4. Abur soo saarid; karid (wax kulul oo shubma).



BURAASHAD

**Burji** (-ga) — Xiddig wanaagsan ku dhashay; buruud lahaan.

**Buro** (-da) — 1. Hilib dheeri ah oo guntan oo oogada nafleyda ka soo baxa. 2. Dheeri, siyaado, guno. 3. (-°) Haan yar; aagaan.

**Buro-bahalaad** (-da) — Burada nafleyda jirkeeda ka soo baxda, jaadkeeda xun.

**Buro-caanood** (-da) — Burada nafleyda jirkeeda ka soo baxda, jaadkeeda fiican.

**Burqasho** (-da) — Biyo ama wax la mid ah oo meeshay ku jireen inta ka bata, xoog ku soo baxa; butaacid.

**Burris** (-ka) — Qalab bir ah oo biraha kale lagu tumo; dubbe.

**Bursasho** (-da) — Buro ama dheeri qaadasho.

**Burshaan** (-ka) — Buur yar; burco; kood.

**Burunbuur** (-ka) — Dhul aan sinnayn oo burcooyin yaryar leh.

**Burunji** (-da) — Hilibka intiisa guduudan oo jiirka ah.

**Burunjiyeyn** (-ta) — Dubaaxin; jarcayn; qarqarid.

**Buruq** (-da) — Bari adag oo kankoonsan oo badanaa la cuno oo dhirta yaryar qaarkeed leedahay; geedka docdiisa hoose oo aasan bay ka baxdaa.

**Burur** (-ka) — 1. *a*) Kolka cayaarta loo dhaco, sida la noqdo. *b*) (xagga diinta) jidbo. 2. Burbur; jajab.



BURRIS

**Bururid** (-da) — 1. Burur qabasho; jidbood. 2. Burburid; jajabid.

**Buruud** (-ka) — Xiddig fiican ku dhalasho; ayaanwanaag; burji; bili; sanac.

**Buruudshiil** (-ka) — Ka burji adkaan; ka buruud sarrayn.

**Bus** (-ka) — Ciid budo cad noqotay; boor; siigo; habaas; awaare.

**Busaarad** (-da) — Gaajo iyo arrad iyo nolol xun ku noolaad; dacas; dacdarro; rafaad.

**Busbus** (-ka) — Cudur dadka ku dhaca oo oogada nabarro yaryar oo badani ka soo yaacaan.

**Buseel** (-ka) — Wax la jeclaa oo la waayey ama wax badan laga raagey tebid; jeelqab; hilow.

**Buseelid** (-da) — Buseel u qabasho; jeel u qabasho; tebid.

**Bushi** (-ga) — Fayoobi-darro; cudur; jirro; bugto; xanuun.

**Bushin** (-ta) — 1. Labada cad oo hilibka ah oo afka ku qaraysan middood; dibin; faruur. 2. Bushi gelin; durid; burin.

**Bushintuur** (-ka) — Geela la hoggaaminayo oo bushintana laga xiro si uu u dheereeyo (sida sandulleynta dibida); faruurxir.

**Bushintuurid** (-da) — (geel) bushin ka xirid; faruurxirid.

**Buskud***; (-ka) — Kimis xalleefsan oo fidsan oo adag, oo badana sonkoraysan.

**Bustaan** (-ka) — Beer yar.

**Buste** (-ha) — Go' weyn oo dhogor jilicsan laga sameeyo oo dugsoon oo sariiraha la saaro.

**Busur** (-ta) — Miraha timirta oo yacyacoodka noqda welise aan bislaan.

**Butaacid** (-da) — (biyo, kd.) si xoog badan u soo bixid ama u soo kicid.

**Butaacin** (-ta) — Biyo iyo wax la mid ah, meel xoog ugu sii deyn.

**Butaaco** (-da) — Biyo iyo wax la mid ah oo badi iyo si xoog leh u soo baxa ama u soo kaca.

**Buto** (-da) — Geed yar oo buruq leh oo iski u baxa: wuxuu u eg yahay bataatada.

**Buub** (-ka) — 1. (geel) aan jabsanayn ee weli buubaal ah; didid dhow oo rarka la carara oo wax kala daadsha. 2 Orod; duulis; dheerayn.

**Buubaal** (-ka) — (geel) buub badan; aan jabsanayn; layli aan weli rar baran.

**Buubid** (-da) — 1. Hawada dhexdeeda ku duulid. 2. (geel) cararidda iyo dididda awrta aan weli rarka baran.

**Buubin** (-ta) — 1. Eryid, cagaajin. 2. Lalin, haadin, bitin, duulin. 3. (biyo) dhibco ama roob ahaan meel ama qof ku kor doojin.

**Buubsad** (-ka) — Eryad; ceyrsad.

**Buubsasho** (-da) — Ceyrsasho.

**Buud** (-ka) — Jaadadka doonyaha mid ka mid ah.

**Buufimo** (-da) — Qalab ka samaysan kolay harag ah: kolkii kor loo qaado neef baa ka buuxsanta, kolkii hoos loo dhigona, xoog baa neeftii afkiisa uga

soo baxdaa; dabkaa lagu afuufaa oo lagu shidaa.

**Buufin** — 1. (-ka) *a*) Qalab jaadad badan ah, oo neefta ama gaaska ama biyaha, kd. weelal kale ama qalabyo kale lagula shubo ama lagaga shubo; riixid iyo baari buu wax ku geliyaa, soojiid iyo nuugisna wax buu ku soo saaraa. *b*) Kolay yar oo harag ah ama xuub ah, oo inta neef laga buuxsho, lagu cayaaro. 2. (-ta) Neef, gaas, kd. ku afuufid; neefin.

**Buug** (-ga) — Xaashiyo badan oo isku xiran oo wax qorani ku daabacan yihiin ama iskaba cad, oo la akhristo ama wax lagu qorto. ~ Kitaab.



BUUFIMO

**Buuhood** (-ka) — Dhulka meelihiisa jilicsan oo ruubta ah.

**Buul** (-ka) — 1. Aqal yar oo aan hab wanaagsan u dhisnayn. 2. Aqalka shinbirta.

**Buulallo** (-da) — 1. Degmada iyo godadka quraanyada. 2. Cudur haragga ku dhaca oo nabarro yaryari ka soo yaacaan.

**Buulo** (-da) — Magaalo aad u yar oo badanaa ka kooban buulal; tuulo.

**Buun** (-ka) — 1. Bocool weyn ama dhuun dheer oo kolkii la afuufo dhawaaq dheeri ka soo baxo. 2. Qalabka cayaaraha mid ka mid ah.

**Buunbuunin** (-ta) — (hadal, war, wax kale) sida uu yahay si ka weyn oo aan run ahayn ku sheegid; wax ku darid.

**Buuni** (-ga) — Qof aqoon-dhaaf ah, siiba tan diinta ku saabsan; mufti.

**Buunshabbaxsan** — Intá la tumay buunshihii laga baxshey.

**Buunshabbixin** (-ta) — Buunshaha ka bixin; caddayn.




BUUG

**Buunshe** (-ha) — Daboolka jilicsan oo ku rogan badarka oo tumidda lagaga baxsho; diir; qob; qolof; bariiq (bariiska); (ama « buushe »).

**Buunto*** (-da) — Kaabad.

**Buuq** (-a) — Hadal badan oo lagu dheeraysana hayo oo isku kol doc walba ka yeera haya; bulaan; sooyaan; hugun.

**Buuqid** (-da) — Si buuq ah u hadlid; bulaamid.

**Buur** (-ka, -ta) — Dhul kooban oo kor iyo xagga cirka aad ugu dheeraada oo badanaa madax fiiqan leh.



BUUR

**Buuran** — 1. Aan caato iyo weyd ahayn; shilis; cayillan; naaxay; xowsan. 2. Aan yarayn, aan dhuubnayn; aad u weyn.

**Buurasho** (-da) — 1. (°) Cayilid, naaxid. 2. (°) Weynaansho. 3. (legdan, dagaal, kd.) korka ka fuulid; legdid.

**Buuri** (-ga) — 1. Geedo jaadad badan ah oo ubax guduud iyo caddaan ah iyo caleemo waaweyn, oo waran qaabki leh, bixiya; saakarro; Tabako. 2. Caleenta geedahaas oo siyaalo badan loogu isticmaalo (afka oo laga qiiqiyo ama laga cuno, sankoo laga cuno). 3. Waxyaalo kaloo caleemahaas laga sameeyo; sigaar; shur-



BUURI

rug; saliid; dawo; udgoon; kd. 4. Buuriga la qiiqiyo.

**Buurid** (-da) — Taallo qaab buurred leh samayn; weyneyn; kuusid; yuucid.

**Buurnaan** (-ta) — Buuran ahaan; cayillaan; shishlaan; weynaan.

**Buurnaansho** (-ha) — Wax cayillan ahaansho; weynaansho.

**Buuryaggoys** (-ta) — Xasharaad yar oo madow.

**Buuryaqab** (-ka) — Buuryo ku taal; aan la gudin.

**Buuryo** (-da) — Wiilasha la gudayo cadka laga gooyo; beejo.

**Buusbuus** (-ka) (weel, kd.) meelo badan isaga gudaceshan; qonbob; diisdiis.

**Buusbuusan** — Buusbuus leh; diisdiisan.

**Buusbuusid** (-da) — Isku gudacelin; diisid.

**Buusmid** (-da) — Hoos isugu diismid.

**Buusnaan** (-ta) — Isku ceshanaan.

**Buux** (-a) — (weel, kd.) intuu qaadi karey lagu wada shubay ahaansho; jilays.

**Buuxa** — (weel, kd.) intuu qaadi karey sida; muggi aan wax ka maqnayn; afka haya; afka jooga; jilaysan.

**Buuxdhaaf** (-ka) — (weel, kd.) wax muggi ka badan lagu shubay.

**Buuxdhaafid** (-da) — (weel, kd.) inta muggiisu qaadi karey kor u dhaafay.

**Buuxdhaafin** (-ta) — (weel, kd.) heerka muggiisa wax ka badan, ku shubid.

**Buuxid** (-da) — Wax buuxa ahaan.

**Buuxin** (-ta) — Wax buuxa ka dhigid.

**Buuxsamid** (-da) — Wax buuxa noqosho.

# C

**C** (cayn, ca'*) — Xarafka saddexaad oo Alifka Soomaalida; waa shibbane.

**Caabbiri** (-ga) — Jaadadka doonyaha mid ka mid ah.

**Caabbiyid** (-da) — Xoog ku ilaalin; ku fillaansho; adkayn; xajin.

**Caabid** (-ka) — Qof cibaado badan; taqi.

**Caabudid** (-da) — Ilaah ka cabsasho.

**Caabuq** (-a) — Barar, milil, malax, kd. nabar gudihi ka samaysma; fasas; hurgun; arami; (ama « caabaq »).

**Caacid** (-da) — Sida la noqdo kolka roob badan oo laga jirsan waayey, cid qabto oo lagu rafaado.

**Caad** — 1. (-°da) Dhagax, isagoo shiilmay oo qolqola haya dhulka gudihiisa ka soo baxay, oo isagoo ishaysta dhulka korkiisa ku ballaartay oo ku qaboobey; sallax dhagax ah oo jaadkaas ah oo biyaha celiya. 2. (-ka) Daruur cad oo xalleefsan oo aad u sarraysa; daruurta da'satey waxa ka hara oo wax cirka laftiisa ku dhegsan la moodo.

**Caadaysad°** (-ka) Caado ka dhigad; caado u noqod; (ama « caadeysad »).

**Caadaysasho°** (-da) — Caado ka dhigasho; caado u noqosho; wax u barasho; (ama « caadeysasho »).

**Caadbax** (-a) — Bannaan u soo bax; muuqasho; wax qarsi la'aan; xogwarran; gows-haysad la'aan.

**Caadbixid** (-da) — Dibad ama bannaan u soo bixid; wixii uurka ku jirey sheegid; qarsoodi ka bixid.

**Caaddil** (-ka) — Caddaalad leh oo aan eexo aqon; garsoore ah.

**Caaddilnimo** (-da) — Caaddil ahaansho.

**Caadeysasho** (-da) — Caadaysasho.

**Caadgoror** (-ka) — Daruuraha caadka ah, roobka yar oo ka yimaada.

**Caadi** (-ga) — 1. Aan ka duwaneyn sida ama waxa la arki jirey ama caado loo lahaa. 2. Waxyaalaha loo bartay ama joogtada ah, ka mid ah. 3. Aan qiime weyn lahayn.

**Caado** (-da) — 1. Waxyaalo la falay oo lagu noqnoqday oo loo bartay oo dabadeed wax lagu dhaqmo oo aan la goyn karin noqday; dhaqan; xeer (aan qornayn). 2. Xayl, dhibaad.

**Caadyaal** (-ka) — Aan caad ku rognayn, muuqda; ifyaal; dibadyaal.

**Caafimaad** (-ka) — Cudur iyo jirró la'aan; fayoobi; ladnaan; fayo.

**Caafimaadid** (-da) — Caafimaad helid; cudur ka bogsasho; ladnaansho.

**Caafimaadin** (-ta) — Fayoobi iyo caafimaad siin; bogsiin.

**Caafiyad** (-da) — Fayoobi; (ama « caafimaad »).

**Caaggan** — (hilibka qaarki, kd.) aan u dhowaan, aan cunin, aan taaban; wax xil leh ka dhigtay oo naftiisa u diida; ka xishooda.

**Caagganaan** (-ta) — Ku (wax ka) caaggan ahaan; wax ka reebbanaan; geyid la'aan.

**Caagid** (-da) — (wax) iska goyn, ka go'id; ka fogaan; geyid la'aan; naftiisa u diidid.

**Caa'ilo** (-da) — Xaas; reer; qoys.

**Caajin** (-ta) — 1. Baahi ama rabitin ama jacayl wax loo qabey, wax



CAANAQUB

deeqa siin; dhergin. 2. Celin, joojin, hakin, qabasho.

**Caajis** (-ka) — Hawl nacayb; wahsi; daal; (ama « cajis »).

**Caajisid** (-da) — Hawl qaban waayid; ka wahsasho; daal iyo cagajiid wax ku qabasho bilaabid; soo tabar yarayn.

**Caajisnimo** (-da) — Caajis ahaansho; wahsad.

**Caal** — 1. (-ka) Cudur xoolaha ku dhaca oo oogadu bararto, oo cunnaxumada ka yimaada; cashi. 2. (-sha) Harag dheer oo balaqsan oo lo'da dhuunteeda hoos uga lallaada.

**Caalam** (-ka) — 1. Cirka iyo dhulka. 2. Uunka oo dhan. 3. Adduun; kawn; (ama « caalan »).

**Caalami** (-ga) — Caalankoo dhan ka dhexeeya ama laga wada yaqaan.

**Caalgabid** (-da) — Maaro iyo itaal waayid; quusasho; axgabid.

**Caalhelid** (-da) (u -) — Maaro u helid.

**Caalin** — 1. (-ka) Cilmi badan yaqaan; aqoon dheer leh; (ama « caalim »). 2. (-ta) (is-) caasha dhiibasho si dhibyari loogu bireeyo; isdhiibid; dagaallamid la'aan.

**Caalle** (-ha) — Nafleyda caasha leh, la mid ah; nacas; doqon; dabbaal.

**Caallennimo** (-da) — Caalle ahaan; nacasnimo; dabbaalnimo; doqonnimo.

**Caallir** (-ka) — Barar; hurgun; fasas.

**Caalqaadasho** (-da) — Wax iska dhicin iyo dagaal gabid; isdhiibid; iscaalin.

**Caalwaa** (-ga) — Karti iyo xoog uu wax ku qabto la'; taag, maaro waayey, gabay; caatibawaa.

**Caalwaayid** (-da) — Caalwaa noqosho; maaro waayid; tabargabid.

**Caalyo** (-ha) — (xoolo cayiley) baruuro lullusha (bari, macal, kd.).

**Caamo** (-da) — Inta aan cilmiga lahayn.

**Caan** (-ka) — Aad loo yaqaan; magaciisuu meelo badan gaarey; laysla yaqaan.

**Caanacaso** (-da) — (xoolo) caano subag yar.

**Caanaddiid** (-ka) — Qof caano ku keliyeysteen oo indhihiisa ka bateen, ama ay wadnaha ka qabteen, kahashada iyo diidmada uu dhamiddooda diido.

**Caanaggaleen** (-ka) — Xididdada naasaha iyo candhada oo caanaha.

**Caanaley** (-da) — Naasaley (ama « caanooley »).

**Caanallul** (-sha) — Cayayaan yar oo sida doorshaanka qolof adag leh, oo inta hadba istaaga, salka dhulka la dhacdhaca.

**Caanammaceeye** (-ha) — Geed meygaagga u eg.

**Caanaqub** (-ta) — Bahal bahallada dhir xagashada ku nool ka mid ah; ma ay dheerayso oogadeedana waxaa ku rogan duf dheer iyo qodxo dheerdheer oo badan oo mardimo leh; yaadaddo; kashiito; dhiddo.

**Caanateel** (-ta) — Xoolo si gaar ah loo dhaqo, in caanohooda, iyo waxa caanaha laga sameeyo, la iibsho;

maamulka xoolaha jaadkaas ah, iyo meesha lagu hayo.

**Caanateelid** (-da) — Caanateel ka dhigid.

**Caanaxaraarshe** (-ha) — Nagaar xoolaha qaarkood daaqaan, oo dhadhanka caanaha, xaraar ka dhiga.

**Caaneeyo** (-da) — Burcadka kolka la shiilo, miidda maahee waxa kale oo ka soo hara oo caano-ka-warqabka ah; (ama « caaney »).

**Caannimo** (-da) — Caan ahaan.

**Caano** (-ha) — 1. Wax cad oo shubma oo ka yimaada naasaleyda dheddig nasohooda oo dhashoodu nuugto oo ku noolaato. 2. Wixii kaloo u eg, sida dhirta qaarkeed dhacaanka cad oo ka yimaada.

**Caanyeys** (-ka) — Calaanji.

**Caaq** (-a) — 1. Aan caqli badnayn; nacas; doqon; dabbaal. 2. Waalid-caasi.

**Caaqibayn** (-ta) — Caaqibo u gelid; waxtarid.

**Caaqiho** (-da) — 1. Wanaag; waxtar. 2. Cirib; ciribdanbeed, aayatiin.

**Caaqil** (-ka) — 1. Caqli badan leh; waxgarad. 2. Waayeel, duq, madax.

**Caaqilnimo** (-da) — Caaqil ahaan; caqli wanaagsan lahaan

**Caaqilo** (-da) — Nabsi.

**Caaqnimo** (-da) — Caaq ahaan; doqonnimo; dabbaalnimo; nacasnimo.

**Caar** (-ka) — 1. Midab baraqshirix leh. 2. Xubinta awrtu ka kaadido.

**Caarad** — 1. (-da) Afka dhuuban oo waranka iyo irbadda iyo wixii la mid ah, oo wax muda; fiiq. 2. (-ka) Xoolaha weligood, kolka la wado, kuwa ugu horreeya, ka mid ah; aan dabaadi ahayn ~ hordhac.

**Caari** (-da) — (bad; kd.) dib u noqosho; xagga xeebta ka durkid; (ama « caarid »).

**Caarif** (-ka) — Aqoon dheeraad ah wax u leh; wax aad u yaqaan.

**Caariyeysasho** (-da) — Caariyo ahaan u soo qaadasho.

**Caariyeysi** (-ga) — Caariyeysasho.

**Caariyo** (-da) — Amaah; Ergiso.

**Caaro** (-da) — 1. Cayayaan siddeed lugood leh; waxay samaysataa debin shabag ah (saabcaaro, xuubcaaro) oo bahallada yaryari ugu dhacaan. 2. Cuncun oogada laga dareemo oo barar iyo xajiin leh; cadanyo.

**Caaroobid** (-da) — Cadanyood; xajiimood.



CAARO (1)

**Caarouti** (-ga) — Roob aan weli dhab u curan; roob saymeeyey.

**Caarran** — Firfircoonaan iyo himmo ka buuxdo; hor leh oo aan daal hayn.

**Caarranaan** (-ta) — Wax caarran ahaansho.

**Caarsiin** (-ta) — (doonni, kd.) meel xeeb ah geyn.

**Caaryaysad** (-ka) — Caaro yeelasho.

**Caaryid** (-da) — 1. (bad) dib u noqosho; xagga xeebta ka durkid. 2. (ku -) Meel xeeb ah baddu geyn, ku tufid.

**Caaryo** (-da) — Wax cad oo dhogor la moodo oo sida likaha uga soo kor fufa alaabada, kd., siiba wixii ku sugan meelaha qoyan ama dheelku ku dhaco.

**Caashaq** (-a) — 1. Jacayl xeel dheer. 2. (doonni, markab) ku xirasho; dhinaca ku qabasho (deked, kd.).

**Caasi** (-ga) — 1. (qof) wixii Ilaah faray aan yeelin. 2. Waalidkii dha-

lay aan addeecin ama aan u roonayn. 3. Diiddo badan; madax adag.

**Caasimad** (-da) — Magaalo-madax.

**Caasiyid** (-da) — Wax lays faray diidid, maqli waayid.

**Caasiyoobid** (-da) — Caasi noqosho.

**Caatayn** (-ta) — Caato ka dhigid.

**Caatibawaa** (-ga) — Caalwaa; tabarwaa.

**Caato** (-da) — 1. Aan hilib iyo baruur lahayn; weyd; xayeesi. 2. Daal, noog.

**Caatoobid** (-da) — 1. Caato noqosho. 2. Daalid, noogid.

**Caawa** — 1. Habeenka markaas la joogo. 2. Maalinta la joogo, habeenka ku soo socda.

**Caayib** (-ka) — Weligi daal hayo oo aan hawsha si wanaagsan u qaban.

**Caayibnimo** (-da) — Caayib ahaansho.

**Caayid** (-da) — Hadal xun oo la qoonsado (qof, kd.) ku dhihid; aflaggaaddeyn.

**Cabaad** (-ka) — Qaylo dheer oo nafleyda qaarkeed ka yeerta kolka wax ku dhacaan ama ay xanuunsato.

**Cabaadid** (-da) — Cabaad soo saarid; qaylin.

**Cabaadin** (-ta) (ka -) — Cabaad ka keenid.

**Cabasho** (-da) — Eed sheegasho; calaacal.

**Cabbaad** (-ka) (koox « cabbaadyo ») — 1. Qaab qurux badan oo dadka ladan ama cayillan surkoodu yeesho. 2. Midab cadcad ku jiro. 3. Kuul.

**Cabbaar** — 1. (-ka) In waqti ah oo aan dheerayn; nabar. 2. (-ta) Dhabbaha gaadiidku qaado, jagooyinka uu u qaybsan yahay, oo hadba mid la dego oo lagu nasto, middood; minqaad.

**Cabban** — Aan waxba u adkaysan karin; aan dhabar adkayn; aan hawlkar ahayn; jilicsan; nugul.

**Cabbanaan** (-ta) — Ku cabban ahaan; nuglaan.

**Cabbane** (-ha) — Geed saliiddiisa laysku dacarfaalo.

**Cabbayn** (-ta) — Wax gudo leh wax kale ku gurid taniyo intuu ka buuxsamo.

**Cabbaysan** — La cabbeeyey; buuxa.

**Cabbaysnaan** (-ta) — Wax cabbaysan ahaan; buuxsanaan.

**Cabbid** (-da) — (biyo, kd.) inta afka lagu qaado oo hunguriga la sii marsiiyo, caloosha geyn; dhamid (caano); fuudid (fuud; wixii kulul).

**Cabbir** (-ka) — 1. Weynaanta, ballaca, dhererka, heerka, waxtarka, culayska, kd., wax lee yihiin; beeg; miisaan; qiyaas. 2. Dad socoto ah; rakaab.

**Cabbiran** — Cabbirkiisa la ogaadey; la cabbiray; beegan; miisaaman; qiyaasan.

**Cabbirid** (-da) — 1. Cabbirkiisa ogaansho; beegid; qiyaasid; miisaamid. 2. Dad socoto ah dhoofin, dirid.

**Cabbur** (-ka) — Sanka oo durey ama sabab kale la xirma oo neefta soo bixiddeedu dhib noqoto.

**Cabburid** (-da) — Cabbur ku dhicid.

**Cabburin** (-ta) — Cabbur ku ridid; neef ku celin.

**Cabbursan** — Cabbur hayo; sanku xiran yahay.

**Cabdo** (-da) — Naf.

**Cabeeb** (-ka) — Cudur dadka afka kaga dhaca siiba carruurta yaryar; afdhalow.

**Cabeebid** (-da) — Cabeeb ku dhicid.

**Cabiidsad** (-ka) — Bidde ka dhigad; addoonsad; beelaysad.

**Cabiidsasho** (-da) — Addoonsasho; beelaysasho.

**Cabo** (-da) — 1. (Weel) Dhadhan la kahdo, sida kan biyuhu yeeshaan kolka weel caannod lagu soo dhaansho. 2. Weelka jaadkaas ah.

**Cabsan** — 1. Wax cabbey; cukan. 2. Sakhraansan.

**Cabsasho** (-da) — Cabsiyi gelid; biqid.

**Cabsi** (-da) — Wax dhibaato keena ama xun ama xanuun leh, kd., argaggaxa ay nafleyda uurkeeda ku abuuraan; aragaggax, biqid, welwel.

**Cabsiin** (-ta) — 1. Cabsi gelin; bajin.

2. (-°) Wax la cabbo (biyo, khamro) siin.

**Cad** — 1. Midab ka koobma toddobada midab, oo ifka qorraxda, wadajirkooda; midabka caanaha iyo barafka. 2. (-°ka) *a*) Wax weyn go'i; gabal; xoogaa; in yar. *b*) Hilib.

**Cadaab** (-ka) — Aakhiro, meesha intii Ilaah caasiday oo dhurdarraystay ay joogaan oo lagu silciyo; naar; jahannamo.

**Cadaabid** (-da) — Cadaab ku ridid; kadeedid; saxariirin; naarid.

**Cadaad** — 1. (-da) Geed qodxo yaryar ooqarqaroofsan leh oo xabag wanaagsan dhala. 2. (-ka) Xiddigga lixaha ka danbeeya; galgaal; laxmar.

**Cadaadin** (-ta) — Dhibid; kadeedid; xumayn; horjoogsad.

**Cadaadis** (-ka) — Cadaadinta.

**Cadaawe** (-ha) — Qof qof kale neceb, oo jecel in wax xumi ku dhacaan; qaran qaran kale la col ah; cadow.

**Cadaawennimo** (-da) — Cadaawe ahaan; nacabnimo.

**Cadaawo** (-da) — Colaad; isnebcaan; (ama « cadaawad »).

**Cadadi** (-da, -ga) — Lacagta inteeda aan xaashida ahayn; cadadka dhagaxa ah (1/, 50%, 10%, 5%); jajab.

**Cadanyo** (-da) — Cuncun oogada lala xoqo; xajiin; caaro.

**Cadar** (-ka) — 1. Maalintii kolka cirku daboolan yahay dhulkana hoosiis wada hayo. 2. Udug; udgoon; barafuun.

**Caday** (-ga) — Geed-abaareed leh miro la cuno oo biir leh, laamihiisa iyo xididdadiisana ilkaha lagu nadiifiyo; rummay.

**Cadayood** (-ka) — Cadanyo iska dareemid; (ama « cadanyood »).

**Cadceed** (-da) — 1. Xiddigta weyn oo dhulka iyo meereyaasha kale ku meeraan; qorrax; qundhac; libdho; gabbal. 2. Iftiinka qorraxda oo barqada iyo galabta.

**Cadceedsasho** (-da) — 1. (galab) xagga cadceeddu jirto aadid; xagga galbeed u socosho. 2. Diinta ka bixid; riddoobid; gaaloobid; kufriyid.

**Cadceedsi** (-ga) — Cadceedsasho.

**Caddaad** (-ka) — Cudur dadka ku dhaca oo oogadu cadcaddaato; baras.

**Caddaalad** (-da) — Caaddilnimo; garsoor.

**Caddaan** — 1. (-ka) *a*) Dad, kd., cadcad. *b*) Lacag. *c*) Bareer. 2. (-ta) Midab cad ahaan; midab cad yeelasho.

**Caddaansho** (-ha) — Midab cad lahaansho; wax cad ahansho.

**Caddayn** (-ta) — 1. Wax cad ka dhigid; muujin; qayixid; qeexid; nadiifin. 2. (masawir) farsamo, muuqaal filim ku yaal, filim kale korki ama warqad korkeed, loogu wareejiyo.

**Caddays** (-a) — 1. Caddaan ka dhigis. 2. Caano shaaha lagu daro, ama shaaha caddaysan.

**Caddaysan** — La caddeeyey.

**Caddaysasho** (-da) — 1. Wax cad ka dhigasho; wax qarsasho ka bixid. 2. Shaaha caano ku darsasho.

**Caddaysi** (-ga) — Caddaysasho.

**Caddaysimo** (-da) — 1. Rati aan rar saarrayn. 2. (fallaar) aan dhobnayn; aan waabaayaysnayn; caddaysin.

**Caddaysin** (-ka) — Caddaysimo.

**Caddi** (-da) — Caddaan.

**Caddib** (-ka) — Dhib gaarsiis; luggooyo; kadeed.

**Caddibaad** (-da) — Caddib; luggooyo; kadeed.

**Caddibid** (-da) — Dhib had iyo goor ah ku hayn; kadeedid; silcin.

**Caddiin** 1. (-ka) — Caddaan. 2. (-ta) Hilibka intiisa cad; baruur.

**Caddiir** (-ka) — Xarig laga sameeyo caw.

**Caddil** (-ka) — 1. Isku lad; dayac; hagar. 2. (-°) Isu dheellitir; is le'ekayn.

**Caddilan** — Si xun ku sugan; aan la xannaanayn; la hagraday; dayacan.

**Caddilid** (-da) — Wax caddilan ka dhigid.

**Caddo** (-da) — Bisha dayaxa labadeeda toddobaad oo hore; habeen dayax leh.

**Cadduun** (-ka) — Dhulka aan dagaxa lahayn dibirna ahayn ee ciidda jilicsan ah.

**Cadeyn**[v] (-ta) — Cad cad u googgoyn; yaryarayn; cadadeyn; jarjarid.

**Cadgo'** (-a) Hilibgo'.



CAG

**Cadgo'id** (-da) — Hilibgo'id.

**Cadhayn** (-ta) — Cadho ku ridid.

**Cadho** (-da) — Cudur nabarro iyo cuncun badan oo lays qaadsiiyo.

**Cadow** (-ga) — Labo qof ama dad badan oo is neceb, waxa midba midka kale u yahay; cadaawe.

**Cadrad** (-da) — Gabar aan la guursan; inàn; bikrad.

**Caduuro** (-da) — Geed aan qodxo lahayn oo bixiya miro yaryar oo kuwa kiriiriga u eg, oo la cuno.

**Cafash** (-ka) — Alaabo aan wanaagsanayn.

**Cafi** (-ga) — Wax xun oo qof falay ama loo qabey, oo eedsiiskii uu mutaystay laga daayo; saamax.

**Cafiyid** (-da) — (qof) eedsiiskii uu mutaystay, ka dhaafid; saamixid.

**Cag** (-ta) — Lugta dadka iyo nafleyda kale qaarkeed, inta canqawga ka hoosaysa.

**Cagaag** (-ga) — Waxa cagta xanuujiya kolka kabo la'aan la socona hayo, oo dhan (dhagxan, quruurux, qodxo,...).

**Cagaagid** (-da) — Meel cagaag leh oo cago caddaan lagu maray, xanuunkeed dareemid.

**Cagaajin** (-ta) — Ceyrin; eryid.

**Cagaar** (-ka) — 1. Cawska iyo caleemaha baxa haya midabkooda. 2. Doog, naq, cosob.

**Cagaarshow** (-ga) — Cudur indhaha midabkooda cagaar ka dhiga; indhacagaarshe; indhacaseeye.

**Cagabbaruur** (-ka) — Libaax yar oo dhal ah.

**Cagacaddaan** (-ta) — Kabo qabid la'aan; kabo la'aan.

**Cag'adayg** (-ga) — Dhul digdigo ah oo aan ruubad ahayn.

**Cagaf** (-ta) — Cagta geela.

**Cagafcagaf** (-ka, -ta) — Gaari xoog badan oo wax jiida: wuxuu dhinacyada ku lee yahay labo daliigood oo waaweyn oo bir ah oo ballaaran oo garangaro ilko leh ku kor rogmada, si uu dhulka qarfada ah ama ciidda leh, u maro; gaari, wax lagu qardajeexo leh, oo dhan.

**Cagaggubyo** (-da) — Ciidda qorraxdu kululayso; cirid.

**Cagago** (-da) — Cudur afka ku dhaca.

**Cagajugleyn** (-ta) — Cagaha dhulka la dhicid, si qof cabsi lagu geliyo; cabsiin; bajin.

**Cagayn** (-ta) — Cag la dhicid; ku tumasho.

**Cagcagaar** (-ka) — Dhirta yaryar oo nagaarka ah wadajirkeed, siiba tan dadku cuno; khudrad.

**Cagi** (-da) — Haddeer, amminka.

**Cagsi** (-ga) — Lid; liddi; dhig; (ama « caksi »).

**Cajaa'ib** (-ka) — Wax lala cajabo; yaab.

**Cajab** (-ta) — Yaab.

**Cajam** (-ta) — Dadka intiisa aan carabta ahayn.

**Cajami** (-ga) — Qof cajam ka dhashay.

**Cajar** (-ka) — Bowdo.

**Cajiimid** (-da) — Cajiin ka dhigid.

**Cajiin** (-ka) — Bur ama budo kale oo la qooyo oo la rafaaqo, si hadhow kimis looga dhigo.

**Cajil** (-ka) — Gogol aad u duugowdey.

**Cajis** (-ka) — Caajis.

**Cajuus** (-ka) — (erey cay iyo liididi ku jirto) oday xun.

**Cajuusad** (-da) — (erey cay iyo liididi ku jirto) habar xun.
**Cakaw** (-ga) — Dhegta salkeeda.
**Cakis** (-ka) — 1. Joojin. 2. Rafaaqid, cajiimid.
**Caksi** (-ga) — Cagsi.



CAGAFCAGAFYO

**Caku!** — Erey la yiraahdo kolka wax la kahdo ama la nebcaysto, sida: « caku ninkaas, maxaa noo keenay! », « caku dunida! »; hah!
**Cal** (-ka, -sha) — 1. Buur weyn oo dhagax ah; qar weyn. 2. Dhagax; shiid.
**Calaacal** — 1. (-ka) Hadal qof ku muujinayo xumaan ama dhibaato gaartey; cataw. 2. (-sha) Gacanta inteeda cad oo faruhu ku yaalliin; babbaco; sacab.
**Calaacalid** (-da) — Hadal calaacal ah ku hadlid; cataabid.
**Calaamad** (-da) — Tilmaan laysla yaqaan oo waxa loo wato la garto; asto; astaan; summad; baadisooc; (ama « calaamo »).
**Calaamadin** (-ta) — Calaamayn.
**Calaamayn** (-ta) — Calaamo u yeelid; astayn; calaamadin.
**Calaamo** (-da) — Calaamad.

**Calaan** (-ka) — Aan korin; cilin.
**Calaanberi** (-ga) — Bahal jirac weyn oo guduudan u eg.
**Calaanji** (-ga) — Farsamo ama wax kale oo aan si fiicin loo aqoon oo


CALAACAL (2)

si foolxun loo sameeyo ama loo sheego; caanyeys.
**Calaanjiyid** (-da) — Si calaanji ah wax u qabasho.
**Calaf** — 1. (-ka) Dheef xag Ilaah ka qoran; risiq; sed. 2. (-ta) Kab xun; jaqaaf; jaan.
**Calafsad** (-ka) — Calaf ka dhigad; dheefsad; calafsasho.
**Calakud** (-da) — Deero buuraha iyo casha ku nool.
**Calal** (-ka) — (dhar) maro aad u duugowdey ama cad yar oo ka mid ah.
**Calalayn** (-ta) — Calal ka dhigid; duug ka dhigid.


CALAN

**Calalin** (-ta) — (cunno, kd.) ilkaha ku googgoyn oo ku jilcin, si liqiddu u fududaato.
**Calalis** (-ka) — Cunnada inteeda la calaliyo (hilib, badar, kd.).

**Calaloobid** (-da) — Calal noqosho; duugoobid.
**Calan** (-ka) — Cad maro ah oo midabyo leh oo qori dheer laga babbiyo oo qaran ama maamul kale astaan u ah. ~ Bandiirad.
**Calannaqsi** (-ga) — (xoolaha badankood) cunnada oo kol labaad caloosha hore ka timaadda oo afka ku soo noqota, halkasoo kol labaad si wanaagsan loogu calaliyo oo dabadeed liqid labaad la liqo oo caloosha shishe loo gudbiyo.
**Calaqad** (-da) — 1. Naag wax takhtarta iyadoo aan shahaado dugsi lahayn. 2. Cayaaraha mingiska naagta u madaxa ah; (ama « alaqad »).


CALEEN

**Calas** (-ka) — (fuud, biyo) aa miir ahayn; calow galay; qasan.
**Caleen** (-ta) — Xubnaha yaryar oo balballaaran oo xalxalleefsan, oo badanaa cagaarka ah oo laamaha geedaha ka baxa, middood.
**Caleensaar** (-ka) — Caleemo iyo ubax si gaar ah u tidcan oo qofka la boqra hayo madaxa loo geliyo; jillaw ama mayrax ku xirid; duubid; ubaxsaar.
**Calfasho** (-da) — Calaf ka dhigasho; dheefsasho; (ama « calafsasho »).
**Caliqabsade** — Xasharad yar oo laga soo saaro dhacaan laysku daweeyo.
**Callaal** (-ka) — (lacag, kd.) Wax loo bixiyo in dad ama duunyo ama wax

kale lagu dago ama lagu soo jiido ama dan la lee yahay uu qumiyo; laaluush; lacaf; sandareerto.

**Callaalid** (-da) — Callaal siin; laalunshid.

**Calman** — La doortay; la jecel yahay.

**Calmasho** (-da) — Jeclaysasho; doorasho.

**Calool** (-sha) — 1. Xubin iskujoogga cunnadu marto ka mid ah; waxay u eg tahay kolay yar waxayna ku jirtaa uurka, kolka bogga la dhaafo; hawsheedu waa inay cunnada intá dhacaammo kala gaar ah oo ay leedahay ku darto, jilciso oo xiidmaha u gudbiso; kubo. 2. Uur.

**Caloolacaddayn** (-ta) — Galgalasho hadba caloosha la soo kor-marinayo.

**Calool'adayg** (-ga) — Baqdin la'aan; kelya'adayg; geesinnimo.

**Caloolbax** (-a) — Caloosha oo socota oo laga baxo, xanuun ha wehesho ama yuusan weheline; shuban.

**Caloolbixid** (-da) — Calooshoo intá dhaqaaqda baxda; shubmid; dooxmid; falmid.

**CalooldIuubad** (-ka) — (ka -) ka samrid; ka quusasho.

**Calooldiuubasho** (-da) — Calooldiuubad.

**Caloolgal** (-ka) — Uur gelid.

**Caloolqabad** (-ka) — Nabar qabatin ah oo caloosha maroojiya; caloolxanuun.

**Caloolsami** (-da) — Farax iyo reyrreyn uurka la gashado; raalli ahaansho; laabsami.

**Caloolxanuun** (-ka) — Xanuun caloosha qabta; caloolqabad.

**Caloolxumo** (-da) — Xumaan ama naxdin uurka la gashado; ciilqab; (ama « calolxumi »).

**Caloolyoobid** (-da) — Caloolyow qabid.

**Caloolyow** (-ga) — Wax dhacay oo saamayskood darti talo la walaacdo; talo goosan waayid; uurkawareer; laballaabow; murugo.

**Calow** (-ga) — Dhoobo iyo ciid iyo wixii la mid ah oo biyuhu sitaan; raqas.

**Calwid** (-da) — Calow noqday; miirnimadii ka ba'day; dhooboobid; qasmid.

**Calwin** (-ta) — Calow ka dhigid; miirnimo ka bi'in, qasid.

**Calyeyn** (-ta) — Calyo ku qoyn; candhnufayn.

**Calyo** (-da) — Wax biyabbiyo ah oo aan midab lahayn oo canjirrada calyadu soo saaraan; cunnaday qoysaa oo jilcisaa, dheregdhacsigana wax bay tartaa; candhuufo.

**Camaajiir** (-ka) — Midab caddaan iyo madow isku dhafan ah.

**Camajuujin** (-ta) — Camcamin; rifid.

**Camal** (-ka) — 1. Hawl; shaqo. 2. Abuur; dabeecad; baxaalli, sansaan. 3. Xanaaq; dhirif; caro; guhaad.

**Camalxumo** (-da) — Dabeecadxumo; carodhowaan.

**Camandulleyn** (-ta) — Si camandulle ah u farsamayn.

**Camandulle** (-ha) — Farsamo xun oo aan aqoon loo lahayn; farsamo ku meelgaar ah; qarboobbo.



CALOOL (1)

**Camar** (-ka) — Cayayaan hargaha cuna.

**Camcamin** (-ta) — Intá la legdo, kicidda loo diido oo dhulka lagu celceliyo; burburin aan waxyeello weyn lahayn; ku galgalasho; buhabuheyn; camajuujin; rifid.

**Camcamo** (-da) — (waqti) in door ah; cabbaar.

**Camma** — Indhaha beelay; aan wax arag.

**Cammaar** (-ka) — Xarig bunji ah oo adag.

**Cammayn** (-ta) — Indhaha tirid; camma ka dhigid.

**Cammiran** — La cammiray; la buuxiyey.



CANAB (1)

**Cammirid** (-da) — (magaalo) aad u degid; wax badan meel dhigid; buuxin.

**Cammuud** (-da) — Ciid jilicsan oo aan habaas iyo dhoobo iyo dhagxani ku dheehnayn.

**Can** (-ka) — Labada cad oo hilibka ah oo wejiga labadiisa dhinac ku yaal, midkood; waxay u dhexeeyaan isha iyo qalka hoose, ama sanka iyo dhegta.

**Canaan** (-ta) — Hadal kulul oo lagu yiraando qof wax ba'shey ama wixii la faray diidey ama isku-laday; xaarxaaro.

**Canaanasho** (-da) — Hadal canaan ah ku dhihid; xaarxaarin.

**Canab** (-ka) — 1. Miro yaryar oo kulkulucsan oo dhawr midab (guduud; cagaar,...) leh, oo cuntub cuntub u baxa: sidoodaa lagu cunaa, ama khamraa laga sameeyaa, ama intá la engejiyo baa « sabiib » laga dhigaa. 2. Geedka mirahaasi ka baxaan; (ama « cinab »). 3. Kuul mirahaas u eg.

**Cananaas** (-ka) — 1. Miro la cuno oo macaan badan oo dhulka kulul ka baxa. Waa buruq weyn oo kurtummo gamuuxani ku wada rogan yihiin: iniino badan oo midoobey oo buruq weyn isku noqday, weeye. 2. Geedka mirahaasi ka baxaan.

**Canbaabbur** (-ka) — Laxoox ballaaran oo xalleef ah oo indho yaryar dubiddu u yeesho, oo budada badarka laga sameeyo; canjeelo.

**Canbaar** — 1. (-ka) Xilli roob iyo dabayl leh; Ceelkaggeeye. 2. (-ta) Cudur haragga ku dhaca oo cuncun badan oo sida gaashi koobaaban u ballaarta.

**Canbaarayn** (-ta) — 1. Canbaar u yeelid. 2. Dhaleecayn; ceebayn.

**Canbaaroobid** (-da) — 1. Canbaar yeelasho. 2. Ceeboobid; dhaleecoobid; fadeexoobid.

**Canbar** (-ka) — Wax xabag xahag ah oo madow ama beey leh iyo ur lifaaqoon; jaadadka neberiga mid ka mid ah uurkiisa (xiidmihiisa) buu ku samaysmaa oo xeebaha baddaa laga helaa; Waxyaalo ud'udgoon baa laga sameeyaa.

**Canbarshe** (-ha) — 1. Kuul lacag laga tumo oo ballaaran oo shunuufi ka laallaaddo. 2. Canbar iyo waxyaalo kale oo udgoon oo isku darsan oo la shito.



CANANAAS (1)

**Canbaruud** (-ka) — Miro la cuno.

**Canbe** (-ha) — 1. Miro cillaan guduudan ah oo dhulka kulul ka baxa; waxay lee yihiin: diir adag iyo laf weyn, dhadhan macaan iyo dhanaan isku darsan ah iyo ur udgoon. 2.

Geedka mirahaani ka baxaan: kolkuu koro 90 cagood baa dhererkiisu gaaraa; waa geed qurux badan oo caleemo waaweyn oo hoos wanaagsan bixiya; (ama « canbo »).

**Canbuulo** (-da) — Badarka la kariyo isagoo iniinihii nool nool yihiin; garow; koronkor.

**Canbuur** (-ka) — Gashi haweenku qaataan oo googgaradda qariya; kurdad.

**Candho** (-da) — (geel; lo' kd.) xubin ballaaran oo laallaadda oo qurxub weyn iyo labo iyo ka badan oo naas, ka kooban.

**Candhuufayn** (-ta) — Candhuufo marin, ku tirid, ku tufid; calyeyn.

**Candhuufo** (-da) — Biyabbiyood layiig ah, badanaana xoor cad wata oo qanjirrada afka ka yimaada; calyo; (ama « candhuuf »).

**Cangub** (-ka) — Geedquwaax dheddinka u eg.



CANBI

**Canjeel** (-ka) — Geed. geedaha waaweyn ka mid ah.

**Canjeelo** (-da) — Laxoox ballaaran oo xalleefsan oo dubiddu ilo u yeesho oo badarka laga sameeyo; canbaabbur; (ama « canjeero »).

**Canjiid** (-da) — Summad xoolaba lagu dhigo.

**Canjilid** (-da) — Jilid; dhaajin.

**Canqaw** (-ga) — Cagta iyo kubku meeshay iska galaan.

**Canshuur** (-ta) — Lacag, boqolkiiba in, hantida laga baxsho oo dowladda la siiyo, danaha guud oo tolka (qaranka) dartood; ammaan; sedo; (ama « cashuur »).



CANTALYAA

**Canshuuran** — La canshuuray; canshuur laga qaaday.

**Canshuurid** (-da) — Canshuur ku qaadid; (ama « cashuurid »).

**Cantalyaa** (-ga) — Haadka waaweyn ku ka mid ah; wuxuu lee yahay af iyo lugo dheerdheer, koox koox buuna isu raacaa.

**Cantar** (-ka) — (hadal) Aan ulajeeddo fiican lahayn; aan macne lahayn.

**Cantatab** (-ka) — Hadal aan milgo lahayn oo cabsi ama argaggax ama wax kale soo saaraan.

**Cantatabid** (-da) — Hadal cantatab ah ku badlid.

**Cantoobo** (-da) — Xaantoobo.

**Cantuugid** (-da) — (cunno) kol afka buuxin; afka muggi ku qaadid.

**Cantuugo** (-da) — (cunno) Afka muggi; inta afku mar qaado; maggaabo.
**Canyayuub** (-ka) — Duudduub si aan qurux badnayn laysugu laallaabay; isku jajabsan; aan la kala bixin.
**Canyayuubid** (-da) — Si fool xun isugu laallaabid; canyayuub ka dhigid.
**Canyayuus** (-ka) — Miro qare oo la dubey oo dabadeed la budeeyey.
**Canyo** (-da) — Cagcagaar biyo badan oo la cuno; cayo.
**Caqdaad** (-ka) — (keli — caqdad) dhar midab badan oo dumarku qaato.
**Caqdad** (-da) — Maro caqdaad ah.
**Caqiido** (-da) — Rumaysnaanta mabda' ahaan loo rumaysan yahay arrimo badan oo diinta ku soo arooray.
**Caqli** (-ga) — Awood wax lagu garto; garaad; xis; kas; dhimir.
**Caqlicelin** (-ta) — Waanin.
**Caqliggaab** (-ka) — Caqli gaaban leh; aan waxgarasho badnayn.
**Caqlillaawe** (-ha) — Aan caqli fiican lahayn; garaadlaawe.
**Caqlilow** (-ga) — Caqli fiican leh; garaadbadane.
**Car** (-ka) — 1. Qadiidka ku hara weelka caanaha (dhiil, kd.) marka la culo. 2. (-!) Haddaad ku dhacdid! wir!
**Caraacar** (-ka) — Qodaxda yaryar oo cadcad oo yamaarugga iyo tiinka iyo dhirta u eg, ka baxda; (ama « caraancar »).
**Caraadin** (-ta) — Boorrin; tirtirsiin.
**Caraatamid** (-da) — Caraatan cayaarid.
**Caraatan** (-ka) — Cayaar sii baabba'aysa oo wiilal iyo gabdho laysu caayo, cay kaftan ah oo aan laga caroon; mirihiisu, suugaan ahaanta aad bay u fiican yihiin haseyeeshee cayda xun oo uu ku dhisan yahay baa dishey; yooyootan.
**Carabbaabba'** (-a) — Caro wax hore loo qabey, oo wax kale lagula dhaco.
**Carabbaabbi'id** (-da) — 1. Caro ka bi'id. 2. (ku -) Qof caro hore qabey, wax kale caradii kula dhicid.
**Carabi** (-da) — Magac kalluun.
**Caradhaban** (-ka) — Nabar oogada ku dhaca oo dhaawaca, xanuunkiisa hore; xanfaf.
**Caraf** (-ta) — Ur la jeclaysto; udug; udgoon.
**Carar** (-ka) — 1. Orod baqdini ku jirto; baxsad; roor; fakad. 2. Dhiin dhirta laga sameeyo oo wax lagu midabeeyo; asal, aglool.
**Cararid** (-da) — Wax laga baqo ama laga naxo ama si kale aan loo rabin, ka ordid; baxsasho; roorid, fakasho.
**Carasho** (-da) — Ciil darti wax u baabbi'in.
**Caraysan** — Dhirifsan; xanaaqsan.
**Caraysiin** (-ta) — (ka -) Caro ku abuurid; ka xanaajin; umal iyo dhirif ka keenid.
**Carbin** (-ta) — Hebed ka dhigid; laylyid.
**Carbuun** (-ta) — Wax la gadanayo qiimihiisa in ka mid ah, oo horay loo sii baxsho.
**Carbuunan** — La carbuunay; carbuun laga baxshey.
**Carbuunid** (-da) — Wax la gatay, carbuun ka bixin.
**Carcar** (-ta) — 1. (qof) nasniintiisii iyo xooggiisii hore weli qaba, waxqabashada uu u farabbaxsanayo inuu waxqabto; xiiso; firfircooni, jeel. 2. Wax afaysan oo aan weli wax lagu qabsan, xanafta ku taal. 3. Geed aan weli la taaban, xajiinta ku taal; dardar; xajiin; xanaf.
**Carceero** (-da) — Muuqaal ciiro ku jirto.
**Carcoorri** (-ga) — Bowdoqaawis been ah; garmaame.
**Carfad** (-ka) — Oogada nafleyda haraggeeda, meel hawl ama cudur aawadi la adkaata, oo jilif ama lakabyo fuulaan.
**Carfid** (-da) — Ur udgoon soo saarid, ka soo bixid, yeelasho.
**Cariiqsad** (-ka) — Cariiqsi, cariiqsasho.
**Cariiqsasho** (-da) — Cariiqsi wax u samayn.
**Cariiqsi** (-ga) — Wax la yeeli lahaa, qof darti ama ku xumaynti, u diidid;

wax aan la sameeyeen oo qof ku xumaynti loo sameeyo; (ama « cariigsi »).

**Cariish** (-ka) — Aqal ka sameysan dhis sarab ah iyo dhoobo.

**Carjab** (-ka) — Carkii cusaybku ka ba'ay; aan cusbayn; duug.

**Carjabid** (-da) — Carjab noqosho; cusayb ka bi'id; duugoobid.

**Carjaw** (-da) — Sooh adag oo cad oo sida dhalada u dhalaala; wuxuu ku rogan yahay oo xajiyaa oo isu hayaa kalaggoysyada mecsha madaxyada lafuhu isaga hor yimaadaan - koikolna meel gooni ah buu ka baxaa (dhegta, hunguriga cad,...).

**Carmal** (-ka) — Naag la guursadey oo ama la furay ama laga dhintay; garoob; (ama « carmali »).

**Carmin** (-ta) — 1. (weel) carmo marmarin. 2. Tumid yar.

**Carmo** (-da) — Geed laamo dhuudhuuban iyo caleemo balbaallaaran leh, oo miro, kuwa canabka u eg, bixiya.

**Caro** (-da) — Si la noqdo oo lala kululaado, cay ama aflaggaaddo ama waxyeello ama xumato kale oo lays taartay darteed; xanaaq; dhirif; umal.

**Carood** (-ka) — Caro gelid; xanaaqid; camashood.

**Carraabin** (-ta) — 1. Galab, wax meel u kaxayn, meel u dirid. 2. (marti) inay hoyato u diidid oo iska gudbin.

**Carraabo** (-da) — (socdaal) galab guur; galab socod.

**Carrab** (-ka) — Oogada nafleyda xubin ka mid ah: cad muruq ah oo dhaqdhaqaaq badan oo afka ku jira; hawlihiisa waxaa u weyn: garashada dhadhanka iyo liqidda cunnada iyo kala soocidda codadka hadalka.

**Carrabbaab** (-ka) — Gefka carrabka; halmaan.

**Carrabdhaw** (-ga) — Mashxarad.

**Carrablo'aad** (-ka) — Geed-cagaar yar oo xubno leh.

**Carraggeddi** (-ga) — (beero, kd.) ciidda oo intá la jebsho, tii korreysey la hoosmariyo, tii hooseyseyna la kormariyo; carrarrog.

**Carraggeddis** (-ka) — Carraggeddi.

**Carraggeddiyid** (-da) — Carrarrogid.

**Carrayn** (-ta) — Carro ku shubid; ciideyn.

**Carro** (-da) — Ciidda dhulka; dal; cammuud.



CARSAANYO

**Carruur** (-ta) — Dhasha yaryar oo dadka; ilmo; dhallaan; gurbood; ubad.

**Carrurayn** (-ta) — Carruur iska dhigid; waxa carruurtu fasho oo kale, falid.

**Carruurnimo** (-da) — Carruur ahaan; dhallaannimo.

**Carruuroobid** (-da) — Carruur noqosho; carruur u ekaansho.

**Carsaanyo** (-da) — Nafley kalluunka qolofta ku jira lagu tirsho; waxay leedahay afar lugood iyo labo birqaab oo ay wax ku qabato; hor iyo dibba waa u oroddaa; - qabaanqab; suulalgoys.

**Carsaanyow** (-ga) — Cudur xuo oo intá oogada meel kaga dhasha, xididdo ku bixiya oo ku faalala oo badanaa loo dhinto; buro-bahalaad; feex (fiix) xun; tulux.

**Carshi** (-ga) — 1. Kursiga ama sariirta boqorka. 2. Carshiga Ilaah oo cirka ku sugan.

**Carshin** (-ta) — Dhulka xooluhu daaqaan.

**Cartamid** (-da) — Kulayl la rogrogmasho; karkarid; dhirfid; xanaaqid.

**Cartan** (-ka) — Kulayl la rogrogmanaya; kul; caro; dhirif; xanaaq; karkar.

**Carun** (-ka) — Dhiigga intiisa cad; (ama « yacarun »).

**Carwaajiis** (-ka) — Midab casuus leh.

**Carwo** (-da) — Urur waqti go'an leh oo xoolaha ganacsiga, mood iyo noolba, meel laysugu keeno oo lagu kala iibsado; suuq weyn; bandhig.

**Cas** — Midab guduud iyo caddaan isku jira leh.

**Casaan** (-ka) — 1. Midabka cas. 2. Gogosha (dermooyin) inteeda midabka iyo xerarka leh. 3. (qof, kd.) cas ahaan.

**Casabaysasho** (-da) — Casabo u sheegasho; xigto ka dhigasho.

**Casabo** (-da) — Dad xagga dhalashada isu dhow, is xiga, wada dhashay; xigto; xigaalo; qaraabo; sokeeye.

**Casal**[c] (-ka) — Malab.

**Casar** (-ka) — 1. Waqtiga u dhexeeya duhurka iyo maqribka. 2. Salaadda waqtigaas la tukado.

**Casariye** (-ha) — Shaaha ama cunno kale oo fudud oo casarkii la cuno.

**Casarleged** (-ka) — Geed ur udgoon leh oo haweenku shitaan; uunsi.

**Casarliiq** (-a) — Casarkii marka qorraxdu aad u gaabato oo dhicid ku dhowaato; kolka qorraxdu baalka dhigato.

**Casayn** (-ta) — Casaan ka dhigid; midab cas u yeelid.

**Cashar** (-ka) — 1. Waxbarashada dugsiga, in ardada kol loo dhigo; in mar la barto; meeris. 2. Biyo ama wax la mid ah oo quraan, kd., lagu akhriyey oo la barakaysto; tahliil.

**Cashatab** (-ka) — Hal, ama weli irmaan oo la maalo, ama gurtay oo tebisey, (kolkay rimi lahayd ka booddey).

**Cashayn** (-ta) — Casho cunid.

**Cashi** (-ga) — (xoolo) caato iyo tabaryari, cunnaxumo ama uraaddarro ka yimaada; caal.

**Cashiiraysi** (-ga) — Cashiiro ka dhigasho.

**Cashiiro** (-da) — Xigto, qaraabo, casabo; ehel.

**Casho** (-da) — 1. Cunnada fiidkii (habeenkii) la cuno; xeraad; fiidimo. 2. Maalin iyo habeen; 24 saac.

**Cashuur** (-ta) — Canshuur.

**Casiin** (-ka) — Casaan.

**Casiis** (-ka) — Ciso leh.

**Casiisad** (-da) — Kimis, si gaar ah oo farsamo iyo aalad badan u baahan, loo sameeyo.

**Casiisnimo** (-da) — Casiis ahaan.

**Casilid** (-da) — Meel ama jago uu hayey ka qaadid, ka ridid.

**Casmali** (-da) — 1. Tarbuush guduudan. 2. Shaah aan caddays ahayn, ee guduudan.

**Casri** (-ga) — Waqtiga cusub oo koolkaa la joogo la fil ah, la socda.

**Casuuro** (-da) — Midab ka samaysma, midab cas iyo midab uuro ah, oo isku darmay.

**Casuus** (-ta) — Midab casaan ku jiro.

**Cataahid** (-da) — Hadal cataw ah ku hadlid; calaacalid.

**Catatab** (-ka) — Cantatab.

**Cataw** (-ga) — Hadal caalwaa ah; calaacal.

**Catir** (-ta) — Cad yar oo maro ah oo wax lagu tirtiro; cidaad.

**Caw** — 1. (-da) Caleemo dheerdheer oo ka baxa geed la jaad ah timirta iyo baarta. 2. (-ga) Dhinac: cuun; ag.

**Cawaag** (-ta) — 1. Miraha mayrada. 2. Summad gaar ah.

**Cawaam** (-ta) — Dadka aan diinta lahayn.

**Cawaansi** (-ga) — Kaalmo iyo taageerid ka doonid; xoog iyo ciidan ka doonid.

**Cawabbari** (-ga) — Nabad ku bari, ku soo toos; badbaado; nabaaddiino.

**Cawabbaryid** (-da) — Cawabbari helid; nabadgelyo ku baryid, helid.

**Cawar** (-ka) — 1. Nabar il ka gaarey, il la'; illaawe; iley. 2. Libaaxbadeed.

**Cawaweer** (-ka) — Libaax-badeedka waaweyn mid ka mid ah.

**Cawd** (-ka) — Meel kulul oo dugsi ah; kob, meel dugsi ah, ku taal, oo neecawdu ka xiran tahay; huur.

**Caweyn** (-ta) — Fiid soo jeedid; habeen gelinkiisa hore, sheeko ama wax kale, ku soo jeedid.

**Caweys** (-ka) — 1. Habeenka gelinkiisa hore oo la soo jeedo. 2. Cayaaraha habeenkii la tunto oo lagu soo jeedo.

**Caweysimid** (-da) — Caweysin gaarid, soo jeedid.

**Caweysin** (-ka) — Habeenka qaarkiisa hore; fiid.

**Cawiif** (-ka) — Midab cad oo lif dilan.

**Cawil** (-ka) — Wax lumay wax meeshoodii soo galay; beddel.

**Cawl** — 1. (-ka) Midab casiin-ka-warqab ah. 2. (-°sha) Ugaarta waaweyn jaad ka mid ah; waxay leedahay: midab cawl ah oo uurka iyo barida ka cad, daliig madow oo wejiga bartankiisa (geesaha taniyo sanka) ku dhilan; geeso marka hore dib u rogan oo kol labaad horay u soo rogmada.

**Cawlan** — Midabkiisu cawl yahay.

**Cawlikudhashay** (-da) — (xilli) Jixadhaqo.

**Cawlwareershe** (-ha) — Geed leh miro



CAWL (2)

lagu wareero haddii wax badan laga cuno; ugaartii daaqda iyadoo wareersan oo wax arki weydey baa la qabtaa.

**Cawo** (-da) — 1. Labiyotobanka saac oo qorraxdu maqan tahay; habeen. 2. Nasiib-wanaag; ayaan; qadan; ul.

**Cawraysan** — Cawro qaba.

**Cawritiryo** (-da) — Wax in cawryidda looga hortago loo baxsho; (ama « cawritir »).

**Cawro** (-da) — Oogada dadka inta la qarsho; foolxumo; ceeb.

**Cawryid** (-da) — Xoolo ama wax kale, oo cid kale leedahay isha ku cunid; kuunyid; dhabataysi, qumanyaysi.

**Caws** (-ka) — 1. Nagaar jaadad badan



CAYAARI

ah oo dhulka badanki kashkaash u ah oo daboola: waa caleemo aan jirrid iyo laamo waaweyn midna lahayn; xoolahaa daaqa. 2. Gogol laga falkiyo; harrar; raar; falag.

**Cawsgogol** (-ka) — Harrar yar oo marriin leh oo la goglado; raar.

**Cay** — 1. (-da) Wax af laga yiraahdo ama addin laga falo, oo loola jeedo in qof ama wax kale lagu canbaareeyo; waxkasheeg xun; aflaggaaddo. 2. (-ga) Dhareer.

**Cayaar** (-ta) — 1. Wax kastoo la qabto oo loola jeedo in laga helo farax, reyrreyn iyo qosol, jeel; madaddaalo, kd. (shax, turub, tartan, legdan, laal,...); dheel. 2. Aan dhab ahayn; kaftan; (ama « ciyaar »).

**Cayaari** (-ga) — Garangar yar oo inta xarig laga dhexdusiyo, waxyaalaha culus lagu shubashubeeyo; khafiyad.

**Cayaarid** (-da) — Cayaar ka qaybgelid; dheelid.

**Cayaarin** (-ta) — Cayaarsiin; dheelsiin; madaddaalin.

**Cayaarsiin** (-ta) — 1. Cayaarin. 2. (askar) cayaarsiis barid; gaardisiin.

**Cayaarsiis** (-ka) — Dhaqdhaqaaqa iyo socod-wanaagga askarta; gaardi.

**Cayaayir** (-ka) — Cayaar; kaftan; dheeldheel.

**Cayayaan*** (-ka) — Bahal-yaryarta faraha badan oo aan lafdhabarta lahayn: waxaa oogadoodu u qaybsan tahay: madax iyo dhex (saab) iyo qaar danbe (uur), lix lugood iyo badanaa afar baal (diqsi, kaneeco, shinni, doorshaan,...); xasharaad.

**Caycay** (-ga) — (qof) Aan hawlaha iyo dhibaha u adkaysan karin; aan dhabar-adayg lahayn; durba daala.

**Caydnaan** (-ta) — Baahi weyn wax u qabid.

**Cayil** (-ka) — Hilib iyo baruur badan yeelad; naaxid; shishlaan; buurnaan.

**Cayilid** (-da) — Hilib iyo barnur badan yeelasho; wax shilis ama buuran noqosho; naaxid.

**Cayilin** (-ta) — Wax cayillan ka dhigid; naaxin.

**Cayillan** — Naaxsan, buuran, shilis.

**Caymad** (-ka) — 1. Wax badan oo lumay, xoogaa ka harid, u nabadgelid. 2. (guud ahaan) nabadgelid; badbaadid.

**Caymasho** (-da) — Caymad, nabadgal.

**Caymin** (-ta) — 1. Caymo u yeelid; nabadgelin. 2. Cayn ku giijin.

**Caymis*** (-ka) — Heshiis dhexmara ku wax cayminaya oo lacag u socota la siiyo iyo ku la cayminayo oo shil ama dhibaato, aan la hubin dhicise karta (caymiska nafta, dabka, tuugada,...) looga nabaaddiinaxirayo ama ka gaashaamanaya, oo haddii waxa laga baqayey dhacaan, caymiyuhu, isaguna kolkiisa, wax lagu heshiiyey bixinayo.

**Caymo** (-da) — 1. Xoolo badan oo lumay, ama la dhacay, waxyar oo ka haray oo nabadgalay. 2. Badbaado; nabaaddiino.

**Cayn** (-ka) — 1. Magaca xarafka saddexaad oo Alifka Soomaalida; (c). 2. Jaad; nooc: namuun. 3. Xarig awrta raran bogga lagaga xiro.

**Caynaan** (-ka) — Labada suun oo muquufka xakamaha labada dhinac kaga kala xiran, oo faraska lagu duwdumo.

**Caynaano** (-da) — Caymo.

**Caynab** (-ka) — Faras madow.

**Caynad** (-da) — Jaad; namuuno; (ama « cayn »).

**Caynsan** — 1. La caymiyey. 2. Cayn ku xiran yahay.

**Caynsanaan** (-ta) — Wax caynsan ahaansho.

**Cayo** (-da) — Canyo.

**Cayr** (-ta) — (qof) aan xoolo iyo hanti kale midna lahayn; sabool.

**Cayrayn** (-ta) — Cayr ka dhigid; sabool ka dhigid; dhicid; moorad-duugid.

**Cayrnimo** (-da) — Cayr ahaan.

**Cayroobid** (-da) — Cayr noqosho; xoola beelid.

**Caysh** (-ka) — 1. Dheef; cunno. 2. Calalis.

**Caytamid** (-da) — Hadallo cay ah, la yiraahdo, la isdhaafsado; (ama « caytan »).

**Cayuun** (-ta) — Jaadadka geela jaad ka mid ah.

**Ceeb** (-ta) — Wax laga xishoodo; iin foolxun; ceebaal; xil.

**Ceebaal** (-ka) — Ceebi ku jirto; ceeb; xil.

**Ceebayn** (-ta) — Ceeb ka sheegid ama ku sheegid; ceeb u yeelid; canbaarayn.

**Ceeboobid** (-da) — Ceeb falid; ceeb yeelasho.

**Ceednaan** (-ta) — (u -) Baahi weyn wax u qabid.

**Ceegaagid** (-da) — (biyo, kd.) warnaan; afka hayn; buuxid.

**Ceego** (-da) — (qof) hunguriga, si xoog leh ugu dhegid, si neeftu uga soo bixi weydo oo uu u dhinto ama ku dhowaado; cunaqabato; miijis; mirjis.

**Ceejin** (-ta) — Ceego ku qabasho; cunaqabatayn; miijin; siririn; (ama « ciijin »).

**Ceel** (-ka) — God la qoday oo hoos u dheer oo wareegsan oo laga helo biyo ama saliid ama dhuxul ama wax kale.

**Ceelalyo** (-da) — Qofka ama dadka xoolaha aroorka ah, ceelka uga soo hormara.

**Ceelkaggeeye** (-ha) — (xilli) Canbaar.

**Ceemad** (-da) — Kiish joonyadda u eg oo wax lagu gurto.

**Ceeriin** (-ka) — Aan la bislayn; qayriin.

**Ceesaan** (-ta) — Ri ugub oo aan weli curan.

**Ceesid** (-da) — Xurmayn; weyneyn.

**Celcelis** (-ka) — 1. Celcelin; ku noqnoqosho. 2. (ur, dabayl) xilli dabayshu, si isu dhowdhow, hadba dhinac uga timaaddo; tangambili.

**Celin** (-ta) — Gadaal u wadid; dib u laabid; joojin; hakin.

**Celiye** (-ha) — Suun xalleefsan oo jilicsan oo badanaa dumaysan oo fara-





CEEL

ska surkiisa iyo kooraha moqotinkiisa hore isu haya.

**Ceshiimeyn** (-ta) — Dib u soo celin; isucelin.

**Ceshiimo** (-da) — Ceshiino.

**Ceshiino** (-da) — (xoolo, kd.) laysu cesho; (ama « ceshiimo »).

**Ceyddi** (-ga) — Kalluun yaryar oo koox koox isu raaca.

**Ceyrin** (-ta) — Eryid; fogeyn; buubin; cagaajin; cirdayn; burin.

**Ceyro** (-da) — Wax orda haya oo laga daba'orda hayo, in la gaaro ama la soo qabto ama wax la yeelo darteed; ka daba'orod; fogeyn; buubis; cagaajis; eryid.

**Ci** (-da) — Codka nafleyda qaarkeed (shinbir, sac, ri,...).



CIDDI

**Cibaadeysi** (-ga) — Camal wanaagsan falasho; Ilaah-ka-yaab; cibaadaysasho.

**Cibaadeysasho** (-da) — Cibaadeysi.

**Cibaado** (-da) — Samafalka Ilaah loogu dhowaado oo dhan; Ilaah caabud; camal wanaagsan.

**Cibaaro** (-da) — Arrin aan la arki jirin oo lala yaabo; wax lagu waano qaato; cibro.

**Cibro** (-da) — Cibaaro.

**Cid** (-da) — Dad mel wada deggan; dad xiriir ka dhexeeyo; degmo; qolo; reer.

**Cidaad** (-da) — Catir.

**Ciddabbax** (-da) — Ciddo ka bax; ciddo dhammayasad.

**Ciddabbixid** (-da) — Ciddo ka bixid; ciddo dhammaysasho.

**Ciddi** (-da) — Cad xalleefsan oo gees la moodo oo farta caaraddeeda, docda kore, ka baxa; wax la mid ah oo ka baxa nafley badan cagahood: libaax, dummad, eey, shinbir.

**Ciddijiid** (-ka) — Cagajiid.

**Ciddijiidid** (-da) — Cagajiidid.

**Ciddikujoog** (-ta) — Farta, xubinta kore oo ciddidu ku taal.

**Ciddo** (-da) — Muddo go'an oo ha-

weenka laga dhinto iyo kuwa la furo, tirsadaan, oo intay ku jiraan ayan guursan karin.

**Cidla'** (-da) — Meel aan dad joogin; aan wax dhaqaaqaa joogin.

**Cidlayn** (-ta) — Cidla' ka dhigid.

**Cidna** — Waxna; qofna; ninna.

**Cigaal** — 1. (-ka) Qoofal gaar ah oo xarrago madaxa loo gashado. 2. (-sha) Riddo dheer.

**Cigaalid** (-da) — Riddo dheer, ridid.

**Cigasho** (-da) — Iyadoo wax la beelay ama la baabba'ay, wax beddelkood ah helid; caymasho; cawilcelis.

**Ciid** (-da) — 1. Jajab iniino noqday oo ka haray qar ama dhagax ay burburiyeen dheelka iyo qorraxda iyo dabaysha iyo biyuhu. 2. Iid.

**Ciidaggale** (-ha) — Bahal yar oo halaqa u eg oo ciidda gudaheeda ku nol; isxabaal; (ama « ciiddaggale »).

**Ciidamin** (-ta) — 1. Adeegid; xoog yeelad, tabargelid. 2. Ciidan keenid; (ama « ciidmid »).

**Ciidan** (-ka) — 1. Qofka ama dadka qabta waxyaalaha hawluhu u baahan yihiin; dadka adeega; xoogsato; shaqaale; midiidin. 2. Xoogga hubka sida; col; askar.

**Ciidansasho** (-da) — Ciidan doonasho, uruursasho.

**Ciidansi** (-ga) — Ciidansasho.

**Ciidanxumo** (-da) — Ciidanyari.

**Ciidanyari** (-da) — Ciidanka oo yar.

**Ciideyn** (-ta) — Ciid ku rogid, ku daadin, ku darid, gaarsiin.

**Ciidmid** (-da) — Ciidan u noqod, u keenid; ciidan dagaallama siin, u dirid; xoog ugu gargaarid; u hiilin.

**Ciil** (-ka) — Wax xun oo lays yeelay, kulka iyo ka xumaanshada iyo ka aargudasho doonidda, qofka wax loo dhimay ku abuuranta; umal; caro; dhirif; xanaaq.

**Ciilbeel** (-ka) — Ciilka baabbi'iddiisa; xumaantii ciilka keentay, oo laga aarguto oo dabadeed ciilkii baabba'o.

**Ciilbeelid** (-da) — Wax ciilka bi'iya falid.

**Ciilcun** (-ka) — Ciil badan oo isgaargaarey ama wax badan uurka lagu haystey oo raagey; ciilqab weyn.

**Ciilcunid** (-da) — In badan ciil qabid.

**Ciilid** (-da) — 1. Ciil ka keenid, ku abuurid, badid. 2. Hoos aadid, dhicid, shiiqid, sii baabbi'id; ciirid.

**Ciilkaanbi** (-ga) — (is -) Ciil darti, dib isu canaanasho, isu haaraamid.

**Ciilqab** (-ka) — Ciilqabid.

**Ciilqabid** (-da) — Ciil cid u qabid.

**Ciin** (-ka) — Geed aan caleemo lahayn oo caano leh.

**Ciir** — 1. (-ka) *a)* Firiiric yaryar oo oogada ka soo yaaca. *b)* Doc u liicid; dheelli; janjeersi. 2. (-ta) Caano la lulay oo subaggii laga baxshey.

**Ciirid** (-da) — Sii baabbi'id, sii dhicid, hoos aadid, ciilid.

**Ciiro** (-da) — Midabka ciiryaamada; wixii kaloo midabkaas yeesha (habaas badan oo dabayli kiciso; qiiq; kd.).

**Ciirsan** — Si uu yeelo garan la'; naftu hayso; lagu biyakeenay.

**Ciirsasho** (-da) — Kaalmo u doonasho; waxtar weyddiisasho; u irkasho; u aayid; ciirsi; ciirsad.

**Ciirsi** (-ga) — Wax kaalmo laga helo; wax loo irkado.

**Ciiryaamo** (-da) — Neecaw dhulka korkiisa ku qabowdey oo daruur fudud noqotay; kolkii qorraxdu soo baxdo oo diiiriso, bay kacdaa; dhedo fudud; (ama « ceeryaamo »).

**Ciis** (-ka) — Waran.

**Cilaacil** (-sha) — Lafaha yaryar oo cagta middood.

**Cilaaq** (-da) — Hadal aan milgo lahayn oo iska muran ah; (ama « ilaaq »).

**Cilaaqid** (-da) — Hadal cilaaq ah, kula hadlid; muran ka horkeenid.

**Cilaaqtamid** (-da) — Hadal cilaaq iyo muran ah oo badan, ku hadlid; cilaaqtan.

**Cilcillaw** (-ga) — Labada cirguduudood; aas.

**Cilin** (-ka) — Qof ama nafley kale ama geed, waxa la jaad ah, aad iyo aad uga yar.

**Cillaan** — 1. (-ka) *a*) Midabka dahabka iyo liinta bisil. *b*) Geed la harsado oo aan qodxo lahayn oo ubax udgoon. *c*) Caleemaha cillaanka oo la tumo oo wax lagu daro oo dabadeed dumarku isku qurxiyo intá ciddiyaha, sacabbada, kd. marsadaan; xinni. 2. (-ta) Bahal yar oo qurux badan, oo mulaca u eg.

**Cillad** (-da) — 1. Cudur; wax xun oo aan muuqan. 2. Sabab.

**Cilladayn** (-ta) — Cillad ku ridid, u yeelid.

**Cillal** (-ka) — Geed yar oo dhulka laga qoto oo buruqdiisa la cuno.

**Cillan** — Aan muuqan; qarsoon; uuryaal.

**Cillanaad** (-ka) — Wax aan muuqaalkooda la arki karin; aan dibadyaal ama caadyaal ahayn; uuryaal ah.

**Cilmi** (-ga) — Aqoon hab wanaagsan ku dhisan oo lagu gaarey barasho iyo fiiro iyo tijaabo; aqoon ku dhisan raadin iyo helid, wax walba runtooda; kasmo.

**Cimaamad** (-da) — Maro, badanaa la dumeeyey oo la qurxiyey oo madaxa lagu duubto; Duub.

**Cimil** (-ka) — 1. Waab yar oo awdan oo dugaagga la dila hayo loo dhisto oo loo galo: waxaa laga dhisaa kob bahal wax ku diley agteeda oo laga toogan karo. 2.* Meelaha colka dagaallamaa dhisto oo dalooIlo yaryar oo cadowga laga toogto loo yeelo; kuur.

**Cimilgal** (-ka) — (dugaag, cadow) cimil u gelid; kuurgelid.

**Cimri** (-ga) — Dhalashada taniyo dhimashada waqtiga u dhexeeya; fil; da'; da'aad.

**Cinaad** (-ka) — Madax-adayg runta kas loo diido.

**Cinaadid** (-da) — Cinaad ku kicid.

**Cinaadnimo** (-da) — Cinaad ahaan.

**Cinab** (-ka) — Canab.

**Cindiid** (-ka) — Caano biyo badan lagu daray; xariir.

**Ciniin** (-ka) — (nin) aan dumarka u tegiddooda karti u lahayn, aan u galmoon.

**Ciniinnimo** (-da) — Ciniin ahaan.

**Ciniq** (-da) — In yar; xoogaa soo haray; hanbo; qarroor; (ama « iniq »).

**Cinjir** — 1. (-ka) Dhacaan sida mergiga u jiidma oo laga liso geed dhulka kulul ka baxa. 2. Wixii liskaas laga sameeyo; ramal; banbiiro. 3. Geedka laftiisa.

**Ciqaab** (-ka) — Gaboodfalka la falay, eedsiiska le'eg oo hor yaal; ganaax; khasiraad.

**Ciqaabid** (-da) — Eedsiin; ka goyn; kajeebid; yakayn; ganaaxid; khasirid.

**Cir** 1. (-ka) — *a*) Hawada weyn oo sare, oo xiddigaha iyo meereyaashu ka buuxaan. *b*) Roob; (-ta) Inta calooosha nafleydu kol qaaddo; caloosha muggeeda.

**Ciraab** (-ta) — Fasaaxad.

**Cirbadhiibsi** (-ga) — Faraha lugaha oo la isku taago, intá cirbaha kor loo qaado; cirbataag.

**Cirbar** (-ka, -ta) — Cirka bartankiisa.

**Cirbataag** (-ga) — Cirbadhiibsi.

**Cirbin** (-ta) — Cagta cagta u saarid; dabasocosho; ku xigid.

**Cirboor** (-ta) — Xiisad dabayl ah oo isku duuban oo dhexda ka daloosha oo si xoog badan isugu wareegeysa iyadoo labadeeda madax mid dhulka ku haysa midna kor iyo cirka ku fog yahay; waxay badanaa kicisaa boor (leexo) lig ah oo cirka mudaya; cirwareen; qode.

**Circaddaa** (-ga) — Kolka roobku da'a hayo, oo daruuruhu iyagoo isku tirmay oo isu wada ekaaday, cirka qarshaan oo wada daboolaan, oo jahooyinka la kala aqoon waayo.

**Cirfiid** (-ka) — Jinni xun; (ama « cifriid »).

**Cirib** (-ta) — 1. Cagta dadka meesha ugu danbaysa oo adag oo u dhexaysa raysmagaadhada iyo boqonta. 2. Cirib-danbeed.

**Ciribdanbeed** (-ka) — Waxa arrini waa

danbe keento ama ku dhammaato; aayatiin; cirib.

**Ciribtir** (-ka) — La wada tirtiro oo aan wax ka harin; dabargoyn; baabbi'in.

**Cirid** (-da) — Ciidda qorraxdu kululayso; cagaggubyo.

**Cirif** (-ka) — Dacal; baal; gees; gooddi.



CIRIB (1)

**Ciriiri** (-ga) — Meel (ama aqal ama wax kale) waxa ku gudajira aan si fiican u qaadin ee ka yar, kayaraanteeda; mugyari.

**Ciriiryid** (-da) — Ciriiri ka dhigid; ciriiri gelin.

**Cirir** (-ka) — Xiddigo dayuxu maro oo diraaceed.

**Cirjeex** (-da) — (xiddigo) Meereyaasha qorraxda ku wareega oo sagaalka ah, kan ugu weyn: wuxuu u dhexeeyaa farrarre (mariikh) iyo raage (saxal) ~ mushtar; (ama « cirjiir »).

**Cirkasoodhac** (-a) — Shiilmadoobe.

**Cirkayeer** (-ka) — Shinbir cod dheer oo habeenkii keliya cidiisa la maqlo; (shinbir la arkay ma aha); (ama « cirsankayeer »).

**Cirrid** (-ka) — Hilib ilkaha salkooda – labada fuqba – ku rogan oo aad ugu dhegsan.

**Cirro** (-da) – Timaha madaxa, garka, kd.; oo caddaada.

**Cirroobid** (-da) — Cirro yeelasho; cirru ka soo bixid.

**Cirroole** (-ha) — (qof) cirro leh; madaxu caddaaday.

**Cirsankayeer** (-ka) — Cirkayeer.

**Cirtaallayn** (-ta) — Xagga cirka u ganid; kor u ridid.

**Cirtaallo** (-da) — (waran, gamuun, gantaal, kd.) riddo kor loo rido; xagga cirka loo gano.

**Cirwareen** (-ta) — Cirboor; qode.

**Cis** (-ka) — Ciso.

**Cisaaro** (-da) — Waxa la saaro ama laga qaado qofka gaboodfala ama xeer iyo heshiis jebsha; xaal, xumayn; ganaax; yake; tacsiir.

**Ciseyn** (-ta) — Ciso u yeelid; xurmayn; tixgelin.

**Cishe** (-ha) — 1. Habeenka bilawgiisa; fiid. 2. Salaadda kolkaas la tukado.

**Cishiino** (-da) — Ceshiino.

**Ciso** (-da) — 1. Xurmo; sharaf; maamuus; cis. 2. Dhiigga haweenka bishiiba kol ka ymaada; xayl; caado, dhibaad; dhibaaji.

**Cisyaan** (-ka) — Amar dowladeed ama meel kale oo saree, oo kas iyo bareer loo diido; caasinnimo; fallaagannimo.

**Ciyaal** (-ka) — Carruur yaryar, siiba kuwa aan si wanaagsan loo edbin.

**Ciyaalnimo** (-da) — Ciyaal ahaan; carruurnimo.

**Ciyi** (-ga) — 1. Gargaar; xoolaggooyo. 2. Hilib, qoladii wax qalataa deriska u qaybiso. 3. Xarad rarada ama weelka la tolayo lagu dhigo.

**Ciyid** (-da) — Cida xoolaha oo kale samayn.

**Ciyoon** — Dhaqso; degdeg; durba; haddiiba; ciyow.

**Ciyow** — 1. Ciyoon, durba; 2. (-ga) Shinbir ci dheer.

**Cobol** (-sha) — Geed caleemo balballaaran oo aan qodax lahayn; wuxuu ka mid yahay dhirta qayacatadu ka baxdo.

**Cod** (-ka) — Dhawaaq afka ka soo baxa, siiba kolka la hadlayo ama la heesayo.

**Codasho** (-da) — Hadal wax ku weyddiisasho; baryid; codsasho.

**Codcod** (-ka) — Subagga la shiilo oo fariista.

**Codkar** (-ka) — (qof) hadalka oran og; hadalyaqaan; fasiix.

**Codsasho** (-da) — Codasho.

**Col** (-ka) — 1. Dad badan oo dagaal raba. 2. Aan is jeclayn; is neceb; colaadi ka dhexayso. 3. Dad; duul.
**Colaadin** (-ta) — Sida colku isula dhaqmo, kula kicid; colaad ku samayn; xumayn.
**Colguri** (-da) — 1. Naagta la qabo oo dhibta iyo dagaalka badan. 2. (-ga) Dagaal iyo colaad tolka gudihiisa ka kaca; dagaal sokeeye.
**Collob** (-ta) — Hilib jiir iyo baruur ah oo intá la googgooyo oo la shiilo, subag lagu fariisiyo; (ama « locob »).
**Colloobid** (-da) — Col la noqosho ama isu noqosho.
**Coobbakarin** (-ta) — Coobbaha oo la kariyo intá neefta la isku celiyo, dagaal ama cid guulguulid darteed.
**Coobbe** (-ha) — Xididdada surka, kan ugu weyn.
**Cood** (-ka) — Xoolo, maal, adduun; (ama « cuud »).
**Cooddi** (-da) — Hilib; baruur.
**Coodin** (-ka) — Geed sida quwaaxa dhulka laga qoto oo la ruugo.
**Coof** (-ka) — Timo aan la dhawrin ee iska baxa sida bulbusha libaaxa iyo daayeerka; baabbul; gas; shaash.
**Coofaar** (-ka) — Daayeer weyn; daaxuur; muun.
**Coofley** (-da) — Shinbir-badeed cad oo dabaal badan oo wadajir isu raacda.
**Coomaadi** (-ga) — Jaadadka gorgorka mid ka mid ah; (ama « coomaadde »).
**Coon** (-ka, -ta) — Qof fil weyn, laakiinse qarsada oo uusan ka muuqan oo la moodo inuu dhallin yar yahay; guun; hoosubbax.
**Cosob** (-ka) — Daaq cusub; naq.
**Cub** (-ka) — 1. Wax meel daloosha lagu gufeeyo; cuf; guf. 2. « cub » iyo « cir »: ereyo kolka la cubtamayo la yiraahdo.
**Cubcub** (-ka) — 1. Harag ilmo xoolaad oo hoosta caws laga geshey oo loo ekeysiiyey ilmo nool si neefka loogu maalo; cubcub guud ahaan sida kuwa loo ekeysiiyo qof, xoolo, bahal, shinbir, kd.; joogajooge; (ama « cucub »).
**Cubid** (-da) — Meel daloosha cub ku gufeyn; gufeyn; awdid.
**Cubtamid** (-da) — Cubtan dadka cayaara haya ku kala doorasho; (ama « cugtamid »).
**Cubtan** (-ka) — Hab dadka cayaara haya lagu kala doorto; labo qof baa



CUDBI

mid wuxuu oranayaa « cub », kan labaadna « cir »; kolkaasaa kii hore qof dooranayaa; kan doortay maahee, kan kalaa isna « cub » oranaya oo qof dooranaya; sidaasay ku wadayaan taniyo inta dadka laga wada doorto; doorasho; (ama « cugtan »).
**Cucub** (-ka) — Cubcub.
**Cudaddaar** (-ka) — Arrinta ama sababta qof gef uga dhacay, oo caddaynaya inuusan u kasin ama ay garti tahay; wax laysugu garaabo; marmarsiinyo.
**Cudaddaarasho** (-da) — Cudaddaar la imaansho; sabab laysugu garaabo keenid; marmarsood.
**Cudbi** (-ga) — Bul jilicsan oo cad oo

uu dhalo geed dhulka kulul ka baxa: dun iyo dhar iyo waxyaalo kale oo aan la tirin karin baa laga sameeyaa; barkimooyinka iyo joodariyaasha baa laga buuxshaa.

**Cuddaar** (-ka) — Meereyaasha qorraxada midkood; dusaa.

**Cuddad** (-da) — 1. Xirmo alaabo ah.



CULAACUL

2. Bir duuban oo culus oo korkeeda wax lagu tumo; dubbad.

**Cuddis** (-ka) — (samayo, waran) gilgilid; kilkilid; ka gariirsiin.

**Cuddoon** — Si wanaagsan loo habeeyey; is le'eg; culayskeedu isu dheellitiran yahay.

**Cuddoonaan** (-ta) — Wax cuddoon ahaan.

**Cudud** (-da) — 1. (gacan, jeeni) inta garabka iyo xusulka u dhexaysa; jin. 2. Xoog.

**Cududid** (-da) — Xoog ku qabasho; garbadduubid.

**Cudur** (-ka) — 1. Fayoobi la'aan; xanuun gaar ah oo oogada ama xubin ka mid ah, ku dhaca; bugto; jirro. 2. (-°) Cudaddaar; marmarsiinyo.

**Cuf** (-ka) — Wax wax lagu gufeeyo; guf.

**Cufayn** (-ta) — Cuf ku awdid; gufeyn.

**Cukad** (-da) — Harag ari oo hab gaar ah loo bixiyo; (ama « cokad »).

**Cukadayn** (-ta) — Cukad ka dhigid.

**Cukan** — Biyo ka soo dhergey; waraabsan; wabax ah; (ama « cokan »).

**Cukanaan** (-ta) — Wax cukan ahaan; wabaxsanaan.

**Cukane** (-ha) — Geed yar oo adaahida u eg kana yar; wuxuu lee yahay buruq dibadyaal ah iyo laamo dhudhuuban.

**Cukur** (-ka) — Dhudhunka iyo calaacasha iskaggalkooda; curcur.

**Culaab** (-ta) — Baariga hoos u dhacaya oo wax waliba ku hayaan waxa sida, jiidashada dhulka daraddeed; culays.

**Culaabeyn** (-ta) — Culaab u yeelid; cuslayn.

**Culaabin** (-ta) — Culaab u yeelid; culaabeyn.

**Culaacul** (-sha) — Bahal yar oo dhiigga nuuga: dixirigaa lagu tirshaa, waxayna leedahay oogo jilicsan oo xubno leh; biyahay ku dhex nooshahay (biyaha balliyada); waxay ku dhegdhegtaa oo dhiigga ka nuugtaa kalluunka iyo diinbiyoodka iyo raha iyo dadka laftiisa; waayadii hore, meeshii toobin loo rabo baa la saari jirey oo ay dhiigga ka nuugi jirtey.

**Culan** — Culay lagu culay; (ama « cugan »).

**Culay** (-ga) — Qoryo gaar ah oo qallalan oo udgoon oo weelasha qaarkood lagu culo; qoriqadiid; (ama « cugay »).

**Culays** (-ka) — Culaab; miisaan.

**Culaysin** (-ta) — Culays saarid; culays u yeelid.

**Culid** (-da) — Culay ku nadiifin; qoryo udgoon baa inta dab la gesho iyagoo kulul, weelka gudihiisa lagu ridaa oo lagu aabburaa oo lagu rogrogaa, si jeermigu, qiiqaas iyo uumigaas ugu dhinto; (ama « cugid »).

**Cululubad** (-ka) — Cululubasho.

**Cululubasho** (-da) — Arrin ama talo hore oo dhacday oo la iska illowsanaa, kol danbe laabta ku soo dhicid; garwaaqsasho; xusuusasho.

**Cululuq** (-da) — Shanqarta ka yeerta caloosha dhaqdhaqaaqaysa ama la dacarfaalayo.

**Culus** — Culays leh; aan fududayn.

**Cumaacun** (-ta) — Faraha iyo baabbacada; cag.

**Cumro** (-ta) — Xaj yar oo leh xarmasho iyo dawaaf iyo socod.

**Cumur** (-ta) — Aan teelteel ahayn ee isu dhowdhow; aan kala fogfogeyn;

isku shiirshiir; cuur; jiq; (ama « cumir »).

**Cumuri** (-ga) — Boqorrada dumarku dhexda ku xirto, jaad ka mid ah.

**Cunaa** (-ga) — Cunto badan cuna; aad wax u cuna.

**Cunaggubyo** (-da) — Halac yar oo cunaha laga dareemo oo kol kol waxyaalaha la cabbo, sida subagga, ay yeeshaan.

**Cunaqabad** (-ka) — Hunguri qabasho si neeftu u soo bixi weydo; ceego; miijis; mirjis, sirir.

**Cunaqabasho** (-da) — Cunaha ku dhegid; ceejin; miijin; mirjin; cunaqabatayn; siririn.

**Cuncun** (-ka) — Haragga oogada oo dareema wax cuna haya, oo aad loo jeclaysto in la xoqxoqo.

**Cuncunid** (-da) — Meel oogada ka mid ah oo cuncunta.

**Cune** (-ha) — 1. Dhuunta cunnadu marto oo u dhexaysa afka iyo caloosha, qaarkeeda sare; hunguri; dhuun; booc; xabag; dig. 2. Wax cuna; cunaa.

**Cunid** (-da) — 1. Cunno, intá afka la geliyo oo la calaliyo, liqid. 2. Cawryid, kuunyid, ilayn.

**Cunnammareen** (-ka) — Iskujoogga cunnadu marto (afka taniyo malawadka afkiisa).

**Cunno** (-da) — Waxa nafleyda iyo dhirtu cunaan, oo ku noolaadaan oo ku koraan; dheef; dhuuni; (ama « cunto »).

**Cunsiin** (-ta) — (qof, kd.) aan cunno cuneen ama diiddan, inuu cuno yeelsiin, oggolaysiin.

**Cunsur** (-ta) — 1. Asal; gun. 2. Xumaan; hoog; belaayo.

**Cuntamid** (-da) — (u -) Cunto u noqon kara; u dhigmid; u qalmid; ku habboonaansho; istaahilid.

**Cunto** (-da) — Cunno.

**Cuntub** (-ka) — (dad, wax) tiro yar oo wadajirta; xoogaa isku duuban; xayn; hormo; koox; xirmo; (ama « cutub »).

**Cunug** (-ga) — Ilmo carrur ah; ilmo yar.

**Cuq** (-da) — Dulfariisadka shinbiruhu ugaxdooda dul fariistaan oo u kululeeyaan taniyo inta ay ka dillaacaan.

**Cuqdad** — 1. (-da) (qof) wax waa hore gaarey ama ku dhacay oo xusuustii lahan, maskaxda ku reebtay, welina uusan arrintaas si fiican ugu soo jeensan oo u foodsaarin oo laabtiisa uga tirtirin; cudur (maan) oo qofku moodo inuu dadka ka liito, ama ku abuura qabweyni iyo inuu dadkoo dhan ka fiican yahay; jin (soo qaadiddeeda qofku neceb yahay, ama jecel yahay in had iyo goor, la hadal hayo). 2. (-ka) Ciriiri; qaad iyo mug yar.

**Cuqdadayn** (-ta) — Cuqdad gelin; baqdin ku abuurid.

**Cuqdadlow** (-ga) — Cuqdad qaba had iyo goor.

**Cuqubo** (-da) — Eedsiis; hoog; inkaar.

**Cuquul** (-sha) — Cuquule.

**Cuquulayn** (-ta) — Dhabiilid.

**Cuquule** (-ha) — Waxa qaybta loo lee yahay oo la ogaado oo la sugo; dhabiil; (ama « cuquul »).

**Cur** (-ta) — Carjawda qulaanqulyaha oo xagga dibadda u soo taagan (siiba ragga) oo xargaha codku ku jiraan; halcun.

**Curaar** (-ta) — Wax loo haysto in lagu helo wax kaa maqan; rahan; rahaamad.

**Curad** — 1. (-da) Neef xoolo ah oo wax dhalay. 2. (-da, -ka) Walaalaha kan ama tan ugu filweyn oo u hor dhashay.

**Curadnimo** (-da) — Curad ahaansho.

**Curasho** (-da) — 1. Bilaabasho; abuurmid. 2. (xoolo) dhalid bilaabid. 3. (roob) di'id bilaabid.

**Curcur** — 1. (ka) Dhudhunka iyo calaacasha iskaggalkooda; jalaqley. 2. (-ta) Buur yar, kood.

**Curdan** (-ka) — (geed, kd.) dhowaan dhashay oo aan weli gahayr noqon; (ama « curdin »).

**Cureeji** (-da) — Dharka la qaato qaarki.
**Curin** (-ta) — Wax aan hor u jirin, jirsiin; bilaabid; abuurid; uumid; alkumid.
**Curqid** (-da) — Muruqyada curuq ka garasho.
**Curraaf** (-ka) — Xiddigaha ka faaliya; xiddigasheeg; xiddigiye; faaliye, faalallow.
**Curraafeyn** (-ta) — Hawsha curraafka.
**Curre** (-ha) — Dummadda keeda lab; (ama « curri »).
**Curuf** (-ka) — 1. Waxa culimmada sharcigu axkaanta tiirar uga dhigtay. 2. Dhaqan; caado. 3. Dhib; shiddo.
**Curuq** (-a) — Daal laga garto muruqyada iyo seedaha kolka fadhi lagu raago.
**Curyaamid** (-da) — Curyaan noqosho.
**Curyaamin** (-ta) — Curyaan ka dhigid.
**Curyaan** (-ka) — Qof lugaha wax ka gaareen oo aan fadhiga ka kici karin.
**Curyaannimo** (-da) — Curyaan ahaan.
**Cusayb** (-ka) — Wax cusub ahaan.
**Cusbayn** (-ta) — Cusbo ku darid; cusbo korka ka marin; cusbo ka dhigid.
**Cusbo** (-da) — Wax sida dhalada u dhalaala oo midab cad: waxay leedahay dhadhan dhanaan; dhulkana waa laga qodaa biyaha baddana waa ay ku jirtaa; cunnada waana lagu dhanaaniya waana lagu kayd geliyaa (intá korka laga marsho).
**Cusboonan** (-ta) — Wax cusub ahaan ama noqosho; cusboonaansho.
**Cusbur** (-ka) — Geedaha dumarku is marshaan oo isku qurxiyaan mid ka mid ah.
**Cuskan** — Ku tiirsan.
**Cuskasho** (-da) — (tiir, ul, kd.) qabsasho, xoog ka raadin darteed; isku tiirin; ku tukubid.
**Cuskug** (-ga) — Meel yuurur; fadhi; yoxoob.
**Cuskugid** (-da) — Meel yuururid; fadhiyid; yoxoobid.
**Cusub** — Kolkaas ama kol dhow la sameeyey; aan hor u jiri jirin; aan duug ahayn.
**Cutub** (-ka) — Cuntub.
**Cutush** (-ka) — (qof) duqoobey oo tabar darreeyey; aan xoog lahayn; dhacay.
**Cuud** (-ka) — 1. Qoriqadiid udgoon oo la shito. 2. Cayaar qori yar (« cuud ») iyo ulo, lagu cayaaro. 3. Cood, xoolo. 4. (badar) jariirta aad loo yaryareeyo.
**Cuudid** (-da) — Cayaarta cuudka cayaarid.
**Cuudin** (-ta) — Cuud u shidid.
**Cuur** (-ka) — 1. (dad, kd.) koox; horin; xayn. 2. Aan teelteel ahayn; cumur; jiq.

# D

**D** (Deel, Da'*) — Xarafka afraad oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**-da** — (naxwe) Qodob magacyada dheddig oo kelida ah qaarkood iyo kuwa lab oo kooxda ah qaarkood raaca oo caddeeya (ri*da*, mara*da*, lo'*da*, bad*da*; wadaadda*da*, aqalla*da*, dibi*da*, walaalla*da*).

**Da'** (-da) — Inta qof ama wax kale nool yahay ama jiro haddii laga soo bilaabo waagii uu dhashay ama la sameeyey; da'aad; fil; fac; facaad.

**Da'aad** (-da) — Da'; fil.

**Daab** — 1. (-ka) Alaabta ama qalabka qaarkiis, docdiisa loogu talaggalay in la qabto ama lagu qaado, kd. 2. (-ta) Xanuun kubadhagaxow daran wata oo ku dhaca ubadka yaryar iyo weylaha iyo maqasha oo canaha cusub iyo danbarku keenaan.

**Daabac** (-a) — 1. Farsamada buugagga iyo wargeysyada, kd., oo aan farta ahayn lagu qoro intá lagu isticmaalo xuruuf jaran, ama tu kolkaas qalab gaar ahi shubo oo jarjaro oo dabadeed intá khad la marsho waraaqaha lagu qoro. 2. (dhar, kd.) xarar wax lagu qurxiyo.

**Daabacan** — La daabacay; daabac lagu qoray.

**Daaban** — La daabay; daab leh; daab loo yeelay.

**Daabasho** (-da) — 1. Daab la qabto u yeelasho. 2. Caano cusub oo danbar leh dhamid oo ku bukood.

**Daabbad**° (-da) — 1. Neef xoolo ah oo la rarto ama la fuulo. 2. Nafley weyn oo la yiraahdo badday ku jirtaa.

**Daabicid** (-da) — 1. Si daabac ah u qorid. 2. (dhar, kd.) daabac u yeelid.

**Daabid** (-da) — Daab la qabto u yeelid.

**Daabnaan** (-ta) — Daab ku waxaysnaan; daab lahaan.

**Daacad** (-da) — Kal iyo laab; lillaahi; run; hagarbax.

**Daacaqurmid** (-da) — Daacaqurun ku dhicid.

**Daacaqurun** (-ka) — Ur aan fiicnayn oo daacadu yeelato kolkii baruur iyo cunno kaloo aan is lahayn caloosha laga buuxsho.

**Daacid** (-da) — Daaco soo saarid.

**Daaco** (-da) — Dabaysha caloosha ku jirta oo intá hunguriga soo marta afka ka soo baxda iyadoo yeer la maqlo wadata.

**Daacuun** (-ka) — Cudur la is qaadsiiyo oo isku kol dad badan ku dhaca ama dhul ballaaran ku baaha; (daacuun-coloolo, dabaxaw; koleera, tiifo,...).

**Daad** (-ka) — Biyaha roobka (xareed-

da) ama webiyaasha oo dhulka dulundulceeya ama xoog ugu soo dillaaca.

**Daadasho** (-da) — Qubasho.

**Daaddah** (-da) — Erey carruurta yar-yar lagu yiraahdo kolka gacnaha la hayo oo socodka la bara hayo.

**Daaddihin** (-ta) — (dhallaan) socod barid.

**Daadgurayn** (-ta) — Wax badan meel ka gurgurid ama ka wadid oo meel kale geyn; diqdiqayn.

**Daadin** (-ta) — Qubid.

**Daadsan** — Quban; bilqaxan; kala firirsan.

**Daadsanaan** (-ta) — Qubnaan; wax daadsan ahaan.

**Daaduf** (-ka) — Aan waxba haysan oo iska wareega haya; cayr.

**Daadxoor** (-ka) — Xaafood; xunbo.

**Daaf** — 1. (-°ka) — Xanuun indhaha ku dhaca; bakooro. 2. (-ta) Doc, dhinac; barbar; gees; hoobad.

**Daafac** (-a) — Gaasbaandhig; wax iska celis.

**Daafi** (-da) — Badar aad u iniino yar-yar oo waanbaha u eg; waxaa badanaa laga sameeyaa canbaabburka.

**Daaficid** (-da) — Wax iska celin ama cid kale ka celin.

**Daafid** (-da) — Daaf ku dhicid.

**Daah** (-a) — 1. (°) Ilixir laga sameeyey dhar ama shiraac ama wax kale oo lagu xiro albaabbada iyo khalfadaha, kd., ama qolalka lagu kala gooyo; ilixir. 2. Dib u dhac; raagis.

**Daahan** — Ilixir loo yeelay; daah leh.

**Daahasho** (-da) — Daah u yeelasho.

**Daahid** (-da) — 1. (-°) Daah u yeelid; ilixirid. 2. Raagid; dib u dhicid. 3. (ka soo -) madaxqaad; cudur ka kicid; diif cudur ka muuqato.

**Daahin** (-ta) — Dib u dhigid; raajin.

**Daahir** — 1. Aan uskag lahayn; nadiif ah; hufan. 2. (-ka) Muuqaalka kore.

**Daahirid** (-da) — Soo bixid; muuqasho.

**Daahirin** (-ta) — Nadiif ka dhigid.

**Daahnaan** (-ta) — Daah lahaan.

**Daa'imid** (-da) — Ku waarid.

**Daa'imis** (-ka) — Weligiis ah; daa'in ah; lagu waaro.

**Daa'in** (-ka) — 1. Eebbe, Ilaah. 2. Aan go'in; lagu waaro.

**Daa'iro** (-da) — Ayaanka wareega haya; nabsi.

**Daajin** (-ta) — (xoolo, kd.) daaq siin ama meel ay ka daaqaan geyn.

**Daal** (-ka) — 1. (-°) Culayska iyo juucjuuca oogadu iska dareento kolkay socod ama hawl badan qabato. 2. Iniino jaadka digirta ka mid ah oo qaab wareegsan leh; xoolaha iyo dadkuba waa cunaan. 3.* Cad dhalo duwan ah oo labada dhinacba ka foocsan oo fallaaraha iftiinka uruursha ama faafiya; cadad jaadkaas ah oo aragga loo qaato.

**Daalac** (-a) — Kor u soo bax; soo fuul; soo har.

**Daalacasho** (-da) — 1. Wax dadka kale ka qarsoon, daawasho. 2. Kitaab ama wax la mid ah, iyadoo la aammusan yahay, isha iyo uurka ka akhrisasho.

**Daalalli** (-da) — Waaxda saddexaad oo degmooyinka xiddigaha oo xilliga dayrta.

**Daalan** (-ka) — Daallan.

**Daalicid** (-da) — Kor u soo bixid; soo fuulid; soo daalacay.

**Daalid** (-da) — Daal iska garasho; daal hayn.

**Daalin** (-ta) — Si daal u qabto gaarsiin.

**Daalis** (-ta) — Socodka ama hawsha kaddib daal iska garasho.

**Daallan** — 1. (-°) Daal hayo; daaley. 2. (-ka) Cunno macmacaan oo jaadad badan ah oo cunnada weyn dabadeeda la cuno; (ama « daalan »).

**Daallin** (-ka) — Dhagarqabe; gaboodfale; dulmilow.

**Daallinnimo** (-da) — Daallin ahaansho.

**Daaltirad** (-ka) — Daaltirasho.

**Daaltirasho** (-da) — Si daalku ku ba'o, ku kicid; nasasho; bojin.

**Daamir** (-ka) — Wax cumur ah oo layiig ah oo madow oo wax ku

dhegdhega oo qoryaha iyo dhuxusha, kd., lagala soo baxo; laami; (ama « daamur »).

**Daan** — 1. (-ka) Afka labadiisa lafood oo ad'adag oo ilkuhu ku yaalliin, middood. 2. (-ta) Gow; qar; af.

**Daandaamid** (-da) — Daandaan noqosho.

**Daandaamin** (-ta) — Daandaan ka dhigid.

**Daandaan** (-ka) — Wareer iyo tabaryari in lala dhaco lagu sigto; dhacdhaca haya; dalanbaabbi; sirinsirqo.

**Daandaansad** (-ka) — Xumaan iyo dagaal ka doondoon; maag; qodqod.

**Daandaansasho** (-da) — Xumaan iyo dagaal ka doonid; ka caraysiin; maagid; qodqodid.

**Daandaansi** (-ga) — Daandaansasho.

**Daandheero** (-da) — Qaabxumo daanka gasha oo un sidii la rabey ka soo dheeraado.

**Daango** (-da) — Galley la saloolay; salool; qaloon.

**Daanshood** (-ka) — Xarragood; mardaaddiyid.



DAAR

**Daaq** (-a) — Cawska iyo geedaha xooluhu cunaan.

**Daaqad** (-da) — 1. Khalfad; dariishad. 2. Xoog, tabar, maaro (ama « daaqo »). 3. Duub maro ah oo dhawr go' ah.

**Daaqid** (-da) — Daaq cunidda xoolaha.

**Daaqo** (-da) — Maaro, itaal, tabar, xoog, (ama « daaqad »).

**Daaqsad** (-ka) — Xoolo caws ama geedo ay cunaan siisad ama kob ay ka cunaan geysad.

**Daaqsasho** (-da) — Daaqsad.

**Daaqsin** (-ta) — Meel xooluhu daaq ku gaaraan.

**Daar** (-ta) — Aqal dhagax laga dhisay; sar.

**Daarad** (-da) — Ardaa kor ka awdan oo aqalka ku dhegsan oo harsad



DAARAD

iyo dano kaleba lagu qabsado; daash.

**Daaran** — La ifiyey; ifa haya; shidan.

**Daardaar** (-ka) — Daardaarid.

**Daardaarid** (-da) — 1. Dab, nal, dhawr jeer oo isu dhowdhow daarid. 2. Maagid; juqjuqayn; daandaansi.

**Daardhuuq** (-a) — Dheef ama wax kale oo waxtara oo yar oo aan la wada ogeyn oo qof gaar ahaan u qabo ama ugu qarsoon.

**Daarid** (-da) — 1. Dab birin, ifin, shidid, hurin. 2. Taabasho; maagid, daandaansi.

**Daaris** (-ta) — 1. Daarid, birin. 2. Taabad, daandaansad.

**Daarnaan** (-ta) — Wax daaran ahaan.

**Daarnaansho** (-ha) — Wax la daaray oo la shiday ahaansho.

**Daas** (-ka) — Aqal, guri, qol, dukaan.

**Daasad** (-da) — Weel yar oo cunnada la keydina hayo la gesho oo lagu xiro; birow; qasac.

**Daash** (-ka) — Daarad.

**Daawad** (-ka) — 1. Waxa la daawado; in la daawado mudan. 2. Daawasho.

**Daawadhigad** (-ka) — Daawayeelad.

**Daawadhigasho** (-da) — Daawayeelasho.

**Daawasho** (-da) — Wax falsan ama qurux badan, oo jeedaaladooda, macaan iyo jeel laga hela hayo, in door ah indhaha ku cunid; fiirsasho.

**Daaweyn** (-ta) — Daawo siin; daweyn.

**Daaweysad** (-ka) — Daawadhigad.



DAAYEER

**Daaweysasho** (-da) — Daawo dhigasho; daawo yeelasho; daaweysad.

**Daaweysi** (-ga) — Si, ama wax ka dhexeeya ku heshiin; daawadhigad.

**Daawo** (-da) — 1. Dad ururay oo xoolo isku darsaday; iskaashato; danwadaag; wadajir; hantiwadaag; daawaley; wadaagto; shirko. 2. Dawada cudurrada iyo nabarrada iyo meeshii bugta la marsho ama lagu dhayo ama siyaalo kale loo qaato.

**Daaxuur** (-ka) — Daayeer weyn oo lab.

**Daayeer** (-ka) — Jaad nafleyda caanaha leh ka mid ah, oo xagga abuurta iyo baxaalliga, aad dadka ugu dhow; afargacnoodle; (ama « daanyeer »).

**Dab** (-ka) — Kulaylka iyo iftiinka ka yimaada, wixii la gubo ama la shido.

**Dabaadi** (-ga) — (xoolo) weligood aad u danbeeya kolka la soconayo; dib u hara; aan caarad ahayn; haraa.

**Dabaal** (-sha) — Biyaha dhexdooda oo sida kalluunka loo dhexmarmaro, iyadoo aan waxba la haysan lana cuskanayn, cagahana aan dhulka lagu hayn; (ama « dabbaal »).

**Dabaalad** (-ka) — Dabaalasho.

**Dabaalasho** (-da) — Biyaha dhexdooda marmarid sida kalluunka iyadoo aan waxba la qabsan, cagahana dhulka lagu hayn.

**Dabaalin** (-ta) — Qof ama wax kale oo aan dabaal aqoon biyo dhexmarin.

**Dabaaljoog** (-ga) — Biyaha dhexdooda istaag, iyadoo aan cagaha dhulka lagu hayn.

**Dabaaljoogle** (-ha) — Iyadoo la dabaalana hayo oo layska dhigo sidii qof taagan: istaagid aan cagaha dhulka lagu hayn.

**Dabaaljoogleyn** (-ta) — Biyaha dhexdooda isku taagid iyadoo aan cagaha dhulka lagu hayn.

**Dababbax** (-a) — Caloolxanuun, gadaal saxaro badan oo jilicsan, laga dhigo; shuban.

**Dabacadde** (-ha) — 1. Bahal dhirxagatada ka mid ah: wuxuu u eg yahay xoorka, dabada bulkeedana waa cad yahay; (ama « dabacaddeeye »). 2. Bahal safanta badda la jaad ah, ka se weyn; ganacsi buu galaa oo waa la dhoofiyaa.

**Dabadeed** — Kaddib; dib.

**Dabadhiig** (-ga) — Xanuunnada caloosha mid ka mid ah oo leh dababbax (shuban) dhiig wehesho; dacardhiig.

**Dabadhilif** (-ka) — 1. Qof qof u midiidin ah oo weligi dabasocda; kabsid. 2. Dhilif.

**Dabadhilifnimo** (-da) — Dabadhilif ahaansho.

**Dabaddookhaan** (-ka) — Jaad bariiska ka mid ah oo yaryar oo dhuudhuuban oo aad u wanaagsan.

**Dabafadal** (-sha) — Cayar sacabka u eg oo ragga iyo dumarku wada tuntaan.

**Dabafur** (-ka) — Banatiikhdii hore jaad ka mid ah.

**Dabaggaalle** (-ha) — Bahal yar oo jaadad badan ah oo dhirxagatada

ka mid ah; wuxuu lee yahay dhogor iyo dabo hunbulan; hadba labada danbuu isku taagaa; wuxuu cunaa oo jecel yahay quullaha; ~ soongur; tukulush.

**Dabaggal** (-ka) — Dabaggelid, dabajoog.

**Dabaggelid** (-da) — Ka harid la'aan; dabasocosho; dabajoogid.



DABAGGAALLE

**Dabaggelis** (-ka) — Xarig ama suun xoolaha la rara hayo ama la heensayna hayo dabada loo gesho si aan rarka ama kooruhu horay ugu dhicin.

**Dabaggibin** (-ta) — Lafdhabarta (xiriirka) dadka meesha ugu danbaysa oo ay ku dhammaato: waa laf yar oo ka samaysantay afar ricirood oo midoobey oo af fiiqan yeeshay; lafdhumuq.

**Dabajoog** (-ga) — Dabasocod; dabaggal.

**Dabakafuul** (-ka) — Wiil baabuur ka xoojiya oo meel walba uu raaca, aan wadinse; wiil shufeerka hawsha baabuurka ka xiga.

**Dabakafur** (-ka) — Hubkii hore oo lagu dagaallami jirey jaad ka mid ah oo gadaal ku lahaa meel laga furo oo laga cabbeeyo; (ama « dabafur »).

**Dabakannaax** (-a) — Qof busaarad iyo saboolnimo ku koray oo ku weynaadey oo waa danbe hodmay.

**Dabakannaaxid** (-da) — Dabakannaax noqosho.

**Dabakarruub** (-ka) — Cudur lo'da ku dhaca.

**Dabakeen** (-ka) — Qofka markuu dhalana hayo aan maduxu soo hormarin ee qaarka danbe soo horbaxo.

**Dabakeenid** (-da) — Qaarka danbe soo hormarsasho, kolka la dhalana hayo.

**Dabammar** (-ka) — Toos u socod la'aan iyo hadba wixii laysku ogaa ka noqod; dabammaryo; mardabo.

**Dabammarid** (-da) — Weydaarasho; dib u noqosho; dhabarjebin.

**Dabammarin** (-ta) — Meesha u danbaysa geyn; dib u dhigid.

**Dabammaryayn** (-ta) — Dabammaryo kula kicid.

**Dabammaryo** (-da) — Qof la erya hayo ama la foodsaaray, hadduu si degdeg ah, kii kale u dhabarjebsho oo gadaal uga maro; dabarjebis.

**Daban** — 1. (ugaar) la dabay oo la qabtay; dabin loo dhigay, ku dhacay oo ku jira. 2. La jiida hayo oo mid ka horreeya ku xiran; xiriirsan. 3. (timo) lafta lagu nabay.

**Dabandeeb** (-ka) — Noqnoqod badan; socsoscod.

**Dabaq** (-a) — 1. Dabool weelasha afka laga saaro. 2. Aqal ka samaysan qolal korka iska saarsaaran, intii isku heer ah oo simanba; reen; fooq.

**Dabaqad** (-da) — Dadka inta isku martabad ah oo isku raacday ama xirfad ama shaqo ama xag dhaqaale.

**Dabar** (-ka) — 1. Xarig gaaban oo xoolaha addimmada lagaga xiro kolka la lisa hayo (sida lo'da) ama la doona hayo inayan fogaan ama baxsan (sida geela); seeto. 2. Midab cawl ah oo ilkaha ku samaysma.

**Dabargoyn** (-ta) — Ciribtir.

**Dabargoys** (-ka) — (xoolo) raadka ku hara oo ka muuqda meeshii dhudhummada dabarka lagu xiri jirey; haar.

**Dabasho** (-da) — 1. (ugaar) qabsasho intá dabin loo dhigo. 2. (timo) firasho; nabasho; kawirasho.

**Dabasocod** (-ka) — 1. Dabasocosho. 2. Qof liid ah oo qof kale iska uun dabasocda; « dameeri dhaan raacday ».

**Dabasocosho** (-da) — Dad ama wax kale la socosho, iyadoo aan laga horrayn lana garabsocon ee laga danbeeyo; dabaggelid; higsasho.

**Dabataag** (-ta) — Jaad ugaarta waaweyn ka mid ah oo kolkay ordeyso



DABATAAG

dabada kor u taagta; (ama « dibtaag »).

**Dabato** (-da) — Dad aalaa ku nool, ugaar ay dabtaan oo cunaan keliya.

**Dabayaaqo** (-da) — Wax badanki tegey in yar oo weli ka danbaysa; (sii) dhammaadka; qaarka ugu danbeeya; hadhiis.

**Dabayl** (-sha) — Layr ama neecaw xoog leh oo dhabanaysa; xanfar.

**Dabayood** (-ka) — Geed aan weyneyn oo miro la cuno bixiya.

**Dabbaal** — 1. (-ka) *a)* (xoolo, kd.) dib u soo rogid; celin; waabin. *b)* Qof aan caqli badnayn; nacas; doqon; seegseeg. 2. (-sha) Dabaal.

**Dabbaaldeg** (-ga) — Cayaaro iyo waxyaalo kale oo farax lagu muujiyo oo loola jeedo maalin taariikh weyn leh oo la xusa hayo, madax ama la duuba bayo ama booqasho ku timid, aroos, kd.; Xus; damaashaad.

**Dabbaaldegid** (-da) — Dabbaaldeg wax u samayn.

**Dabbaalid** (-da) — (xoolo, ugaar) dib u soo waabin; soo rogid; horjoogsasho.

**Dabbaalnimo** (-da) — Doqonnimo; nacasnimo.

**Dabbaan** (-ka) — Biyaha socda, (webi, durdur) meelohooda aan dadka liqine lugta looga gudbo.

**Dabbaanid** (-da) — Webi ama durdur lug ku gudbid; dabbaanka biyaha socda lug ku marid.

**Dabbar** (-ta) — Caro dadka kolkol ku kacda oo maskaxdiisa rogta oo uu waxa san iyo waxa xun la kala sooci waayo; sa'; si'id.

**Dabbaraale** (-ha) — Qofka hadba dabbari qabato; aan caradiisa ka adkayn.

**Dabbooje** (-ha) — 1. (dabboojeyaal) labo xiddigood oo waaweyn oo cirka dhiniciisa koofure ku yaal. 2. Bisha lixaad oo sanada qorraxda.

**Dabci** (-ga) — Dabeec, dabeecad, abuur, falfal; sansaan; dhalan.

**Dabdheer** (-ta) — Dabka lagu dagaallamo oo loogu talaggalay inuu meel fog wax ka dilo, wadajirkiisa; colka dabkaas sita.

**Dabdhul** (-ka) — Cudur dadka ku dhaca oo oogada nabarro la moodo in dab lagu gubey, ka soo yaacaan.

**Dabeeb** (-ta) — Hadal la tooxdo; dabuub; dood.

**Dabeebad** (-ka) — Dabeebasho.

**Dabeebasho** (-da) — Dood ama dabuub jeedin; hadlid; baanid.

**Dabeec** (-a) — Abuur; dhalan; baxaalli; sansaan; falfal; (ama « dabeeco », « dabeecad », « dabci »).

**Dabeecad** (-da) — Dabeec; dhalan.

**Dabgaab** (-ka) — Hubka lagu dagaallamo oo loogu talaggalay inuu meel dhow keliya wax ka dilo; colka dabka jaadkaas ah sita.

**Dabid** (-da) — 1. Qalab (dabin, kd.) ugaarta iyo banjoogta kaleba loo dhigo oo lagu qabto, dhigid. 2. (il)

isku hayn; iskuqabasho yar. 3. (timo), nabid lafta lagula dhejiyo.

**Dabiib** (-ka) — 1. Qof buka geedo u karis; dacarfaal. 2. Takhtar.

**Dabiibid** (-da) — 1. Qof buka geedo siin ama dacarfaalid. 2. Takhtarid.

**Dabin** (-ka) — Farsamooyin jaadad badan ah oo ugaarta iyo nafley kale oo badan lagu qabto.

**Dabinqool** (-ka) — Shirqool.

**Dabis** (-ka) — Waxaa yeesha xoolaha shinbirtu (cudur) ku dhacdo; calannaqsiga bay kolkol mar labaad liqi waayaan oo camanka hoostooda isaga haystaan, kolkaasaa camanku meelo ka soo buurtaan oo afka qaabkiisu foolxumaadaa; cantab; (ama « tabis », « tabsi »).



DABIN

**Dable*** (-ha) — 1. Xúbin xoogga dabka sida ka mid ah oo aan alifyo iyo xiddigo weli qaadan; askari. 2. Buntukh ama dab kale haysta.

**Dabnaan** (-ta) — Wax daban ahaan.

**Dabniin** (-ka) — 1. Ugaar, kd., xarig ama wax kale oo lagu qabto u dhigidda. 2. Dabid.

**Dabo** (-da) — 1. Lafdhabarta (xiriirka) nafleydu afka ay ku dhammaato, oo mid dheer, sida tan lo'da iyo mid gaaban, sida tan riyahaba, leh. 2. Dhammaad; af.

**Dabool** (-ka) — Wixii wax qarsha; weel yar oo weel weyn afka laga saaro; huwis.

**Daboolan** — Dabool korka laga saaray; la qariyey; aan muuqan.

**Daboolid** (-da) — Dabool korka ka saarid; wax ku rogid; qarin.

**Daboollaan** (-ta) — (→ daboolnaan) dabool saarnaan.



DABO (1)

**Daboolo** (-da) — Cudur geela candhada kaga dhaca oo uu la candhabeelo; ibadaboolo.

**Dabqaad** (-ka) — Weel yar oo laga sameeyo dhoobo ama dhagax jilicsan ama wax kale oo sariir iyo dheg la qabto leh, oo dabka lagu rito, dhirta udgoonna lagu shido; idan.



DABQAAD

**Dabran** — Dabar ku xiran yahay; seetaysan.

**Dabrayn** (-ta) — Weerar dabro ah dib u celin.

**Dabrid** (-da) — Dabar ku xirid; seetayn.

**Dabro** (-da) — Weerar gaar ah oo aan sida heegganka iyo raacdoreebta, colka gadaal ka ilaaline, cidaha gala oo wax soo dhaca ama wax soo burburiya; weerar danbe oo kedis ah.

**Dabshid** (-ka) — Sanada Soomaalida



DACAR (1)

oo qorraxda dhammaadkeeda, oo dab la shido ama la tuuro lagu xuso: Afgooye, dabka ka sokow, waxaa lagu xusaa « Istun », dalka intiisa kalena, cayaaro; neyruus; dabtuur; istun.

**Dabtuur** (-ka) — Dabshid.

**Dabuub** (-ta) — Hadal, dood, baane, baanise.

**Dabweyn** (-ta) — 1. Dabka lagu dagaallamo kiisa waaweyn oo culculus. 2. Colka dabka jaadkaas ah haysta oo ku dagaallama.

**Dac** (-da) — Biyaha ceelasha afafkooda ku daata kolka xoolaha laga shuba hayo oo dhoobada iyo ciidda leh.

**Dacal** — 1. (-ka) Gees, doc, cirif. 2. (-sha) Laallaadka dhegta; 3. summadda dhegta.

**Dacar** (-ta) — 1. Geed yar oo jaadad badan ah oo leh caleemo hilib leh oo dhinacyada qodxo ku leh, iyo laan dheer (baaldacar) oo baarkiisa dhabaq ka samaysmo; caleemaha, dhacaan aad u xaraar oo laysku daweeyo baa laga lisaa; sibir. 2. Dhacaan xaraar oo cawl ah ama cagaar, oo intá beerka ka yimaada, heerkutaasha ku urura; xammeeti. 3. Wixii qush ah oo caloosha ku jira oo layska dacarfaalo; qaras.

**Dacarayn** (-ta) — Dacar ka dhigid; xaraarin.

**Dacarbax** (-a) — Caloosha iyo xiidmaha, kd., gudohooda oo waxa ku jira oo qushka ahi ka soo baxo, dawo ama wax kaloo la cabbey darteed; qarasbax.

**Dacardhiig** (-ga) — Caloolxannun, qabatin iyo bixitin dhiig wehesho leh; dabadhiig.

**Dacarfaal** (-ka) — Caloosha, kd., oo waxa ku jira (qush, qaras) laga soo saaro intá dawo la qaato; qarasfaal.

**Dacarfaalid** (-da) — Dacarta uurka ku jirta, dawo ku soo saarid; qarasfaalid.

**Dacas** (-ka) — 1. Rafaad; dhib; dandarro. 2. kabo kor ka furan oo xalleefsan oo cinjir ah.

**Dacay** — 1. (-da) (xoolo) bushinta hoose; faruurta hoose. 2. (-ga) Xarig hoggaanka ka yar oo xoolaha, intá afka qalkiisa hoose lagaga xiro, lagu wado.

**Dacayayn** (-ta) — Dacayid.

**Dacayid** (-da) — Xarig yar (« dacay »), xoolaha, afka qalkiisa hoose kaga xirid (in lagu wado); dacayayn.

**Dacayn** (-ta) — Biyo dac ah ku bi'in; biyo miir ah oo deggan qasid oo dac ka dhigid.

**Dacdarrayn** (-ta) — Rafaad ka yimid hagar iyo isku ladid ku jirrabid.

**Dacdarro** (-da) — Rafaad iyo si xun ku noolaansho, (ka yimid hagar iyo iskullad).

**Dacgabid** (-da) — Itaalgabid; axgabid.
**Dacwad** (-da) — Ashtako.
**Dacwiyid** (-da) — Dacwad gelid; garramid; ashtakood.
**Dad** (-ka) — Nafleyda wax nuujisa jaadka ugu gobeysan oo lagu yaqaan: qummaati isu taagid iyo lugo xoog badan (haddii oogadiisa loo eego) iyo gacno laallaada oo wuxuu doono uu ku qabsado; intaas waxaa u sii dheer: maskax weyn iyo garaad iyo hadal.
**Dadaal** (-ka) — 1. Degdeg, dhaqso, durba, haddiiba. 2. Kal iyo laab wax u qabad; hagarbax.
**Dadaalid** (-da) — Dadaal la imaansho.
**Dadab** — 1. (-ka) Gudub; babac. 2. (-ta) Warceg; waageer; meegaar.
**Dadabgal** (-ka) — Dadab loo sameeyo, dadka guurdoonka (gabdhaddoon) u yimaada; riddingal; ardaggal.
**Dadabsi** (-ga) — 1. Leexsasho; duufsasho. 2. Xumaan ugu soo bixid; isku taagid; daandaansi; doolaalo.
**Dadban** — Gudub u dhigan; la babcay; gudban; babcan.
**Dadbid** (-da) — Gudub u dhigid; babcid.
**Daddaab** (-ka) — 1. Qalab gaar ah (ul farrarro leh) oo malabka lagu soo bixiyo. 2. Gacanqabad weelka qaarki loo yeelo siiba kuwa gadowga leh.
**Daddaabbe** (-ha) — Xarig fardaha, kd., lagaga xiro lug iyo jeeni si ayan u cararin ama u fogaan.
**Daddaabbeyn** (-ta) — (fardo) daddaabbe ku xirid.
**Daddaabbeysan** — Daddaabbe ku xiran yahay.
**Daddan** (wax ku -) — Tiigana haya; culays iyo xoog weyn saara haya; si gaar ah u danayna haya; mamman.
**Daddanaan** (-ta) — Qof wax ku daddan ahaansho; mammanaan.
**Daddil** (-ka) — Neef xoolo ah oo dadka dila.
**Dadnimo** (-da) — Siyaalaha wanwanaagsan oo dadku nafleyda kale kaga sarreeyo, siiba garashada iyo anshaxa iyo diinka; dad ahaanta.
**Dadoobid** (-da) — Dhalanka iyo baxaalliga dadkoo kale yeelasho; dad noqosho.
**Dadqaad** (-ka) — Libaax ama dugaag kale oo dadka cuna.
**Dadqal** (-ka) — Nin dadka qasha oo hilibkiisa cuna.



DAFO

**Dadqalato** (-da) — Naag dadka qalata oo hilibkiisa cunta.
**Dadqalnimo** (-da) — Dadqal ahaan ama sansaanka lagu yaqaan yeelasho.
**Daf** (-ka) — Qalabka muusikada mid ka mid ah oo ka samaysan qori koobaaban oo haragwaxar la jilciyey ku rogan yahay serjigana dawanno yaryari kaga jiraan ama ka jullushaan.
**Dafac** (-a) — Cudur fardaha ku dhaca, (ama « darfac »).
**Dafdaf** (-ta) — Fudayd hadba meel aan laysu dirsan ama aan layska dooneyn lagu dhaco.
**Dafdaflayn** (-ta) — Dafdaf la imaansho; sida dafdaflaha yeelid.
**Dafdafle** (-ha) — Qof dafdaf badan; meelo galgal badan.
**Dafid** (-da) — Qaadasho degdeg iyo xoog leh; la boodid; dhifsasho.
**Dafir** (-ka) — Inkir; Asaraar.
**Dafirid** (-da) — Inkirid; asaraarid.
**Dafo** (-da) — Shinbir hilibka cunta oo bahallada yaryar iyo wixii kaloo ay

dhifsan karto dhifsata oo dafta; dhuuryo, dhufato, faraggoys, huf.

**Daftar** (-ka) — Waraaqo isku xirxiran oo wax lagu qoro; buug; gaayimad.

**Dagaag** (-ga) — Aan waxba haysan oo iska dalaaba haya; dalaw; daaddun.

**Dagaagid** (-da) — Gaajo iyo diihaal darti la qaxid; dalaabid.



DAKHAL

**Dagaagnimo** (-da) — Dagaag ahaan.

**Dagaal** (-ka) — Dirir; islayn; faro isasaar.

**Dagaalid** (-da) — (qof wax dhimay) dagaal ula tegid; eedayn; ku carabbaabbi'id; haaraamid.

**Dagaallamid** (-da) — Dagaal iskula kicid; wax isyeelid; diririd; xarbiyid.

**Dagaallan** (-ka) — Iska hor-imaansho wax laysku yeelo; dirir.

**Dagaggoyn** (-ta) — Ahaanta neef yahay ku dago gooya oo loo bixin karo.

**Dagaggoys** (-ka) — Dago loo bixin karo.

**Dagasho** (-da) — 1. (u -) Kansho wax lagu qabto ama si cid wax lagu yeelo, soo gudboonaan ama helid. 2. Sigasho; baylahoobid; (ku -) ku dagmid; ku khatalmid.

**Dagid** (-da) — Dhacsiin qof la dhacsiiyo wax aan jirin ama si aan run ahayn; dhagrid; khatalid.

**Dagnaan** (-ta) — Ahaanta la yahay wax dagan ama wax la yeeli karo.

**Dagnaansho** (-ha) — Qof ama wax dagan ahaansho.

**Dagniin** (-ta) — Dhagar; khatal; sir; mardabo.

**Dago** (-da) — 1. Bilaha dayaxa oo muslinka, tan ugu horraysa; seko. 2. In, xoolaha jaad walba, sanadiiba kol laga baxsho.

**Dahaar** (-ka) — Waxa wax korka lagaga daboolo oo lagu rogo, dhawraarin ama qurux darteed.

**Dahaaran** — Dahaar loo yeelay.

**Dahaarid** (-da) — Dahaar u yeelid.

**Dahab** (-ka) — Macdan sinni badan oo la jecel yahay; midabkiisu waa cillaan ifa haya, sidii la doonona waa loo tumi karaa oo loo rogrogi karaa; ma uu miriro, badanaana waxaa laga sameeyaa lacagta iyo billadaha iyo alaabta dumarku ku xarragoodo.

**Dahar°** (-ta) — 1. Daar, sar. 2. Geed weyn oo aan qorraxood ahayne harac ah.

**Dahsoon** — La dahay; aan muuqan; qarsoon.

**Dahsoonaan** (-ta) — Wax dahsoon ahaansho; muuqasho la-aan; qarsoonaan.

**Dakaamid** (-da) — (fardo) dakaan noqosho; tabargabid.

**Dakaamo** (-da) — Dakaan.

**Dakaan** (-ka) — (faras) xumaaday oo tabar yareeyey; (ama « dakaamo »).

**Dakano** (-da) — Godob; utun, asaaye; aar.

**Dakayn°** (-ta) — Sariir iyo wax la mid ah korkeed isku kala bixin; (ku -) nasasho; dangiigid.

**Dakhal** (-ka) — Tiir dheer oo qori ah ama bir ah oo doonyaha iyo maraakiibta dhexdooda laga taago oo faarmaanka iyo shiraaca celiya.

**Dal** (-ka) — Dhul yar ama weyn oo seere la yaqaan leh oo la deggan yahay.

**Dalaabid** (-da) — Dal qalaad iska aadid.

**Dalaaf** (-ka) — Nabsi la wareegey oo xumaaday; darxumo.

**Dalaafid** (-da) — Ayaandarro iyo darxumo ku dhicid.

**Dalaafsan** — Dalaaf hayo.

**Dalaaq** — 1. (-a) Furriinka dadka isu dhaxa; kala tag. 2. (-da) Ereyada kolka wax la fura hayo lagu dhawaaqo midkood.

**Dalaaqid** (-da) — Xiriirkii guurka jebin; dalaaqihii isu dhixidda iyo isqabiddu ku jaba hayeen ku dhawaaqid; xilafurid; furid.

**Dalab** — 1. (-ka) Doonis; weyddiisad. 2. (-ta) Qaabxumo yar oo lugaha gasha; sinsinnaanta iyo toostoosnaanta, baa ka ba'a.

**Dalanbaabbi** (-ga) — Socosho aan xoog ku jirin, sida qof diifaysan socodki; liicliic; daandaan; sirinsirqo.

**Dalandal** (-ka) — Tallaabo-baradka dhallaanka.

**Dalaw** (-ga) — Dal kale iska aadid; dagaag.

**Dalayn** (-ta) — 1. Dal ka dhigid. 2. Qurxin; dheehid; jalayn. 3. Aqal, kd., meelo ka banbannayn, si neecawda iyo iftiinku u soo galaan; neecaabin; khalfado u furid.

**Dalbajuuco** (-da) — Dalbaha dhab qaabxumadoodu u muuqato.

**Dalbasho** (-da) — 1. (cayaarsiis, kd.) wax farid; amar siin. 2. (turub) isubaaqid.

**Dalbid** (-da) — 1. Doonid; weyddiisasho, rabid.

**Daldal** (-ka) — 1. Gurgur; diqdiqo. 2. (°) Deldel.

**Daldalid** (-da) — 1. Gurgurid; diqdiqayn. 2. (°) Deldelid.

**Daldalool** (-ka) — Meelo badan daloollo kaga yaalliin.

**Daldaloolid** (-da) — Daldaloollo badan lahaansho.

**Daldaloolin** (-ta) — Meelo badan daldaloollo uga yeelid.

**Daleel** (-sha) — Aan cidi joogin; cidla'; bannaan; dalleen.

**Daliig** (-ta) — 1. Xarriiq; diillin; jiitin. 2. Wax yaryar oo dhuuban oo dheer.

**Daliigid** (-da) — 1. Faraha ku tuujin; duugid. 2. (ku -) Ul ama wax kale oo sida daliigta u toosan, ku dhufasho, ku jiidid.

**Daliil** (-ka) — 1. Wax wax lagu rumaysto; marag; markhaati. 2. Xun; liid.

**Daliilnimo** (-da) — Liidnimo.



DALLAD

**Daljir*** (-ka) — Askari.

**Dalkummar*** (-ka) — Xaashiyo rasmi ah oo buug qaabki leh oo Dowladi dadkeeda dalal shisheeye u socdaalaya u goyso; waxay caddaynayaan haybta iyo tolka qofka. Qofkii sitaa wuxuu dalkiisa iyo dalalka shisheeyahaba ka mudan yahay in la dhawro oo xumi iyo dhibba laga ilaaliyo. ~ Baasaboor.

**Dallaal** — 1. (-°ka) Qofka dadka wax kala gadana haya dhexgala oo isu geeya oo heshiisiiya oo hawl ka qaata. 2. (-sha) Aan ciriiri ahayn; waxa ku jira si wanaagsan ugu filan; ballaaran.

**Dallaayad** (-da) — Dallad.

**Dallac** (-a) — 1. Hab cunnada qaarkeed loo sameeyo. 2. Kor aad; darajo kororta; dallacaad.

**Dallacaad** (-da) — Darajada oo kororta.

**Dallad** (-da) — Hoosaasin maro ah oo ul iyo ka samaysan saab biro yaryar ah oo la furo oo la xiro, oo qorraxda iyo roobka laga qaato; (ama « dallaayad »).

**Dallicid** (-da) — 1. (cunno) dallac ka dhigid. 2. Darajo kore gaarid.

**Dallicin** (-ta) — Kor u qaadid; darajo u kordhin.

**Dalluug** (-ga) — Geed weligi caraar ah oo laamo keliya oo cumur ah iyo caleemo yaryar oo biyo ka buuxaan yeesha; hayn.

**Dalool** (-ka) — 1. Meel furan oo aalaa wareegsan. 2. Saddex meelood oo meel; 1/3.

**Daloola** — Dalool ku yaal.

**Daloolid** (-da) — Dalool ku oollaansho.

**Daloolin** (-ta) — Dalool u yeelid.

**Dalow** (-ga) — 1. Wadaan. 2. Meel dheer oo laga dhaco; gebi; deli; god.

**Dalqad** (-da) — Ereyada lagu dhawaaqo kolka la xilafurayo.

**Dalqamid** (-da) — Hadal badan shubid.

**Dalqamiso** (-da) — Wax lagu sameeyo qofkii la doonayo inuu hadlo oo waxa uu og yahay oo dhan sheego.

**Dalqan** (-ka) — Hadal badan oo layska hadlo iyadoo aan loo hirsan.

**Dalqe** (-ha) — Dalqo.

**Dalqo** (-da) — Afka gudihiisa, kobta hilibdalquhu ku yaal iyo inta u dhow oo jiljilicsan.

**Daltabyo** (-da) — Dalkii laga tegey oo la tabo, oo la jeclaysto in lagu noqdo.

**Daltabyood** (-ka) — Daltabyo qabasho.

**Dalxiis** (-ka) — Dal shisheeye ama kan tolka gudihiisa oo soo arkid iyo raaxaysi loo tago.

**Dalxiise*** (-ha) — Qof dal shisheeye ama dalkiisa gudihiisa meel ka mid ah, socdaal ku taga, dantiisuna badanaa tahay inuu soo arko oo ku raaxaysto keliya.

**Dalxiisid** (-da) — Dalxiisnimo dal ku marid ama ku tegid.

**Dalxiisnimo** (-da) — Dalxiis ahaansho.

**Dalyaqaan** (-ka) — Qof dal bartay oo aad u yaqaan.

**Damaashaad** (-ka) — Dabbaaldeg ama cayaaro wax lagu xusayo, lagu weyneynayo.

**Damac** (-a) — 1. Jeclaanta la jeclaysto in wax walba la helo ama la yeesho; hunguriweyni. 2. Doonis, rabitin, wax jeclaysad.

**Damacsan** — Ku talajira; doona haya; raba.

**Damacsanaan** (-ta) — Sida la damacsan yahay.

**Damal** (-ka) — Geed (qurac, kd.) tahanti koray oo weynaadey: kolkuu yar yahay waa « cigan »; kolkuu gaboobo waa « dogob », kolkuu dhallin yar yahayna waa (« dimcad »).

**Damcid** (-da) — Doonid; rabid.

**Dameer** (-ka, -ta) — Nafley, gammaanka ka mid ah oo dadka la dhaqma; faraskuu u eg yahay wuxuuse lee yahay dhego dheerdheer iyo guud gaaban iyo gafuur cad, midabkiisuna beey buu u badan yahay (ama « dabeer », « dammeer »).

**Dameerajoogeen** (-ka) — Cuntub xiddigo ah magacood.

**Dameerow** (-ga) — Xanuun afka ku dhaca; qun; majin; xoqad.

**Damid** (-da) — Dhammaansho; soo yaraansho.

**Damiin°** (-ka) — Aan fahmo badnayn; aan baraarugsanayn.

**Damiinnimo** (-da) — Damiin ahaan.

**Dammaad°** (-ka) — Wareer culus oo madaxa qabta oo siga in wax lala arki waayo ama la dhaco.

**Dammaadid** (-da) — Wax dammadsan noqosho.

**Dammaadsan** — Wareer lala dammaadaa. hayo.

**Damman°** — La moodo inuusan wax kala garana hayn; degganaan la moodo in doqonnimo ku jirto; maahsan.

**Dammanaan** (-ta) — Qof damman ahaansho.

**Dammiin** (-ka) — Qof ballan qaada wax (ama si) lagu heshiiyey inuu ilaaliyo oo dhawro.

**Damrad** (-da) — Waran dhego leh oo kalluunsatadu, libaaxbaadeedka waaweyn oo shabaagaha gala ku wareento.

**Damuuqsasho** (-da) — (indhaha) isku qabasho.
**Damuuqsi** (-ga) — Damuuqsasho.
**Dan** (-ta) — Wax qof, kd., wax ugu jiraan ama u roon ama saameeya (dheef, hawl, muraad, arrin,...).
**Danaagax** (-a) — Gogol yar; dermo yar; danagax.
**Danaani°** (-ga) — 1. Yeer weyn oo culus oo guuxda sida tan ka yeerta madfaca la ridey. 2. Cida dameeraha.
**Danaano** (-da) — Qof qof ugu tegid (dagaal); hiillo.
**Danab** (-ka) — 1. Gantaal xoog ah oo jacaysan oo ololaysa oo ka soo dillaacda kolka daruuraha da'a hayaa inta isjiiraan qarxadaan oo onkod iyo hillaac isku daraan; wiriq, biriq.
**Danabnimo** (-da) — Danab ahaansho.
**Danan** (-ka) — Cida fardaha.
**Dananid** (-da) — Ciyidda fardaha; sida faras u ciyid.
**Danayn** (-ta) — Dan u gelid; dan u yeelasho.
**Danaysad** (-ka) — Danaysasho; danaysi.
**Danaysasho** (-da) — (qof) danihiisa qabsasho; dan moodid.



DAMRAD

**Danaysi** (-ga) — Danaysasho.
**Danbaab°** (-ka) — Denbi; gaboodfal; gef.
**Danbaabburo** (-da) — Dhinbilaha dabka shidan oo olola haya ka boodbooda.
**Danbar** (-ka) — Caanaha hore oo cawlka ah oo adag oo xoolaha dhalay candhadooda laga liso.
**Danbas** (-ka) — Budada cad ama beeyga ah oo meeshii dab lagu shiday ku harta; xaabada gubatay oo bastay.
**Danbasame** (-ha) — Xilli badanaa roob leh.
**Danbasyaal** (-ka) — Dhagax weyn siiba kuwa wax lagu dhardhaarto oo weligood danbaska ag yaal.



DANBIIL

**Danbe** — Xagga gadaale xiga; dib; danbeeya.
**Danbeed** (-ka) — Xoolaha afarta naas leh, labada naas oo xagga lugaha xiga, midkiiba.
**Danbeeya** — Danbe.
**Danbiil** (-sha) — Weel laga falkiyo caw, kd., oo qaabab badan iyo midabyo badan loo yeelo.
**Dandaamin** (-ta) — Dandaan qaadid; wax sida dandaanka u culus qaadid; walwaalid.
**Dandaan°** (-ka) — dhagax weyn oo culus; case; dhadhaab.
**Dandarro** (-da) — Ayaandarro; dhibaato; dacas.
**Dangalo** (-da) — Naago nin wada qabo, waxa ay isu yihiin.
**Dangiig** (-ga) — Jiif la jiifsado oo sariir korkeed laysku kala baxsho; xusullays.
**Dangiigid** (-da) — Dangiigga.
**Dangiigsad** (-ka) — Dangiigsasho; dangiigsi.
**Dangiigsasho** (-da) — (sariir, kd.) ku jiifsasho; isku barakaadin.
**Dangiigsi** (-ga) — Dangiigsasho.
**Danjire*** (-ha) — Safiir.
**Danla'aan** (-ta) — Aan/dani ku jirin; muraad la'aan.

**Danla'aansho** (-ha) — Dan ku jirid la'aanta.

**Danni** (-ga) — Male.

**Dano** (-da) — 1. Caanaha la lula hayo xoogaa ka mid ah oo intaan caanaha subagga laga bixin, qof aagaanka loogu shubo oo la siiyo; waxaa la qabaa in dad ku sancan yahay oo haddii danada la siiyo, haantu subag badan dhalayso. 2. Caano yar oo geel oo caanaha la lula hayo lagu daro.

**Danqasho** (-da) — Daqnasho.

**Dansheegad** (-ka) — Dansheegasho.

**Dansheegasho** (-da) — Danta la lee yahay, cid u sheegasho, u xogwarramid.

**Danwadaag** (-ta) — Wadajir dad ah oo ama xoolo isku darsaday ama wax kale ka dhexeeyaan; iskaashato.

**Daqaqamid** (-da) — Dhaqdhaqaaqid ama socosho yar sida tan carruurta yaryar.

**Daqaqan** (-ka) — Dhaqdhaqaaq gaabin iyo tabar yariyi ku jirto sida kan carruurta.

**Daqar** (-ka) — Nabar madaxa ku dhaca oo lafta caddeeya, ama jebsha.

**Daqay** (-da) — Hilib muruq ah oo ku yaal dhabarka dhinacyadiisa oo u dhexeeya miskaha iyo feeraha.

**Daqiiq** (-a, -da) — Badarka la tumay oo laga dhigay budo; bur.

**Daqiiqad** (-da) — 1. Wax lixdan meelood loo qaybshey meeshood, siiba. *a*) 1/60 oo saacadeed; lixdan labaab (60'). *b*) 1/60 oo darajada ama heerka qaansada. 2. Waqti aad u yar (ama « daqiiqo »).

**Daqnad** (-ka) — Daqnasho.

**Daqnasho** (-da) — Dhaawac ama nabar aan weli bogsoon, sida uu noqonayo kolka wax la gaarsiiyo ama wax ku dhacaan. (ama « danqasho »).

**Daqnid** (-da) — Nabar (dhaawac, kd.) buka sii xanuujin ama si kale wax u yeelid.

**Daqramid** (-da) — Madax ka lafoobid, dhaawac ama nabar ku dhacay darti.

**Daqran** — Madaxa dhaawac lafta waxyeela kaga dhacay; daqar ku dhacay.

**Daqrid** (-da) — Dhaawac lafta madaxa waxyeela gaarsiin; daqar ku dhufasho.

**Dar** — 1. (-ka) *a*) Yeelka xoolaha lagu shubo mid ka mid ah oo ka samaysan harag weyn oo wareegsan oo gadow leh; *b*) meelo dhisan oo loogu talaggalay in biyuhu ku soo ururaan ama lagu shubto; qabaal; berked. *c*) Dad; duul. 2. (-ta) Daraad; aw.

**Daraad** — Dar; Aw-.

**Daraawiish** (-ta) — 1. Urur wadaaddood (dariiqo) oo shiikh u taliyo, nabaddiyo colaaddaba. 2. Daraawiishtii mahdigii Suudaan iyo tii Ina Cabdille Xasan. 3. Ciidanka Soomaalida oo nabadda gudaha, qayb ka mid ah. 4. Masaakiin; cayr.

**Darab** 1. (-ka) *a*) Wax la fali doono, intaan la bilaabin, oo wax laysugu sii duwo oo waxa loo baahan doono loo soo dhoweeyo; diyaar. *b*) Istijo. *c*) Cabbir dhulka iyo beeraha lagu cabbiro. *d*) (weel, kd.) qurxin. 2. (-ta) Daribta hilibka.

**Daraf** (-ka, -ta) — Dhinac, dacal; doc; baal; gees; barbar.

**Darajeyn** (-ta) — Magac iyo darajo u yeelid; weyneyn; muunayn; tixgelin.

**Darajo** (-da) — 1. Heer; jago. 2. Tixgelis; muuno; magac.

**Daran** — 1. Weyn; saamays culus leh; (wax-) wax xun; (nin - = nin waxtar weyn leh; nin rag ah). 2. (-ta) Geed yar oo jaadad badan ah oo dhooddida iyo dibirka ka baxa oo dhanaan oo geelu jecel yahay oo ku darmado, dadkuna qaarkeed, buruqda ka cuno (darankutaal).

**Darandawaco** (-da) — Daranta jaadadkeeda mid ka mid ah.

**Darandoorri** (-ga) — 1. Lisidda xoolaha, kolka aan la naasnaasine, labada gacnoodba lagu lisa hayo; laballis. 2. (cayaarsiis) labada lugood

dhulka la dhicidda iyagoo isdabammara haya.

**Darandoorriyid** (-da) — Darandoorriga samayntiisa.

**Darankutaal** (-sha) — Jaad daranta ka mid ah oo leh buruq dadku cuno.

**Darar** (-ta) — (xoolo) kolka xooluhu jiilaalka ka baxaan oo roob degaan oo dhergaan, caano badan yeeladkooda.

**Dararid** (-da) — Darar yeelasho.

**Dararin** (-ta) — Darar ka keenid.

**Darato** (-da) — Cudur idaha ku dhaca.

**Daray** (-ga) — Geed, jaadka berdaha ah, oo miro wanaagsan oo la cuno bixiya.

**Darayn** (-ta) — (legdan) daro ku qabasho.

**Darbaal** (-ka) — Shiraac aan biyaha soo deyn oo laami marsan yahay oo alaabada, kd., la huwiyo si ayan u qoyin.

**Darbad** (-da) — 1. Badda kolka dabayshu gasho oo ay isku qarxato. 2. (kubbad) nabar; laad.

**Darban** — 1. Wax walba loo dhammeeyey oo in wax lagu qabto ama laga qabto keliya suga haya; diyaarsan. 2. La qurxiyey.

**Darbanaan** (-ta) — Wax darban ahaan; diyaarsanaan.

**Darbayn** (-ta) — 1. Ka badin ama ka badsasho; ka adkaan. 2. (kubbad) laad ku dhufasho.

**Darbid** (-da) — 1. Diyaar ka dhigid; diyaarin. 2. Qurxin.

**Darbin** (-ta) — Badarka bisil oo iidaaman oo aan aayar la qaadqaadan ee hadba shan farood iyo caacal buuxa la qaato.

**Darbo** (-da) — 1. Buro; bursad. 2. Nabar; laad.

**Dardaaran** (-ka) — 1. Ballan adag oo qof ka ballamo sida xooliisa loo qaybina hayo, dhimashadiisa kaddib. 2. Ballan laysku adkeeyo oo dhan.

**Dardaarmid** (-da) — 1. Dardaaran samayn. 2. Ballan adag cid farid.

**Dardaarwerin** (-ta) — Qof u sheegid dareen iyo dhibatooyin xunxun oo ku soo socda oo ku dhici doona; gooddi.

**Dardaarweris** (-ka) — Dardaarwerin.

**Dardar** — 1. (-ka) *a*) Dad badan oo cumur ah xoog ku dhexmar; jibaax; jiiris; waxyeello. *b*) Weel, dhawr jeer, biyo, kd., la daro. 2. (-ta) Carcar, xanaf, xajiin.

**Dareemid** (-da) — Maanka ku garasho.

**Dareen** (-ka) — 1. War xun oo laga naxo oo sheega haya geeri, col, shil kale. 2. Ogaan aan la hubin; male; garasho; tuhun.

**Dareensad** (-ka) — Dareensaho; dareensi.

**Dareensasho** (-da) — Dhiillo ka qabid; ka didid; dareensi; tuhmid.

**Dareensi** (-ga) — Dareensasho.

**Dareer** (-ka) — (wax shubma, xoolo badan) dhaqaaq, shuban, qulqul.

**Dareerid** (-da) — (xoolo, wax shubma) meel ka tegid oo meel kale aadid; dhaqaaqid.

**Dareerin** (-ta) — 1. (xoolo, biyo, kd.) meel ka kaxayn oo meel kale u dhaqaajin. 2. (hilib) daliigo dheerdheer ka dhigid. 3. (hadal, akhris) tixid; marin.

**Dareerto** (-da) — Bushinta kore dusheeda shaaribku ka baxo, kobta sheexada ah oo kalabbarta.

**Dargad** (-da) — Sariir lagu seexdo.

**Darib** (-ta) — Hilibka geela intiisa cad; baruur; caddiin (ama « darab »).

**Darid** (-da) — 1. Weel biyo ama wax kale, wax kaga qaadid. 2. (ku -) Ku kordhin; ku biirin. 3. (ka -) Soo (ama sii) xumaansho; sidii hore si ka xun samayn.

**Dariiq** (-a) — Waddo, gudmo, jid, dhabbe, daw, marin, hilin, kd.

**Dariiqo** (-da) — Wadajir iyo urur wadaaddood, oo si gaar ah u maamulan oo digri iyo ducooyin gaar ah leh oo ku dhaqma hab duwan oo shiikh u jideeyey.

**Dariishad** (-da) — Daloollada loo yeelo aqallada, kd., oo iftiinka iyo neecawdu ka soo galaan; khalfad; shabaako, daaqad.

**Daris** (-ta) — 1. Ris; guxud. 2. Darid.

**Darmaan** (-ka, -ta) — Neef fardo ah oo dhallin yar oo aan weli la jebin.

**Darmad** (-ka) — 1. (geel, kd.) daran daaqid. 2. (ku -, isku -) Ku biirid; ku kordhid; midoobid. 3. (midab) madow iyo beey isku darsan ah.

**Darmid** (-da) — Wax wax lagu daray ama ku darmay noqosho.

**Darmin** (-ta) — (geel, kd.) daran siin.

**Darnaan** (-ta) — Darnaansho.

**Darnaansho** (-ha) — Wax saamays weyn leh ahaansho; darnaan.

**Daro** (-da) — (legdan) gacan qofka surka lagaga maro oo lagu ceejiyo, waana wax reebban (= « daro waa dirir »).

**Daroori** (-ga) — Buuq iyo hadal aan milgo lahayn; hadaltiro iyo iska hadal miiran ah; doxore; duryan; tororog.

**Darooryid** (-da) — Hadal badan oo daroori ah ku hadlid.

**Darraw** (-ga) — Hoog; inkaar; silic; belaayo; (ama « darrow »).

**Darraysad** (-ka) — Darraysasho.

**Darraysasho** (-da) — Timaha darro marsasho ; darraysad.

**Darro** (-da) — Jaad dhoobada ka mid ah oo timaha, nadaafo darted, loo marsado oo intá lagu engejiyo laga mayro oo uskaga oo dhan ka saarta; xaraar; malaas; balaso; deeb; (ama « tarro »).

**-darro** — Tiraab ereyada qaarkood gadaal kaga dhega, ulajeeddadiisuna tahay « la'aan », « yari », « xumo »...

**Darror** (-ta) — Biyaha aqalku soo daayo kolka roobku da'a hayo.

**Darroorid** (-da) — Darroor soo deyn.

**Darroorin** (-ta) — Darroor ka keenid.

**Darrow** (-ga) — Darraw.

**Darsad** (-ka) — Darsasho.

**Darsasho** (-da) — 1. Weel biyo, kd., dhexgelin oo wax kaga qaadasho. 2. Soo (ama sii) xumaansho; ka soo (ama ka sii) darid; darsad.

**Darsi** (-ga) → Darsasho.

**Daruur** — 1. (-ka) Tolmo kabaha iyo lammooyinka, kd. serjiyada lagaga tolo, qurux iyo si ayan u furfuran darteed; rigrigo. 2. (-ta) Dhibco biyo ah oo yaryar oo ciiddaas ah oo inta isu yimid ishu qabato, oo cirka dhexdiisa hehaaba haya: kolkay dhulka fadhido waa ciiryaamo ama dhedo.

**Daruuran** — Daruur loo yeelay; la daruuray.

**Daruurayn** (-ta) — (cir) daruur soo yeelasho, ku soo gurid.

**Daruurid** (-da) — Daruur (tolmo) u yeelid.

**Daruurin** (-ta) — (isu -) gelid, madax isugu ridid ah.

**Darxumayn** (-ta) — Silic badid.

**Darxumo** (-da) — Nolol aan wanaagsanayn oo silic ah; daranyo; dacdarro.

**Daryeel** (-ka) — Waxtar; kaalmo; taageero; gargaar.

**Daryeelid** (-da) — Waxtarid; kaalmayn; taageerid; gargaarid.

**Daw** — 1. (-da) Ceelal isu dhowdhow oo meel ku wada yaal; so'. 2. (-ga) *a*) Dhul la falay oo loo sameeyey in la maro; dhabbe; waddo, marin, jid;... *b*) Tusmada wanaagsan oo ay eg tahay in dadka lagula dhaqmo.

**Dawaad** (-da) — 1. Weelka khadda lagu shubo. 2. Madow khadda u eg oo awrtu qadaadka ku yeelato; (ama « tawaad »).

**Dawaaf** (-ka) — Wareegga kacbada lagu wareego, waqtiga xajka.

**Dawaafid** (-da) — Kacbada ku wareegid, Xajka gudashadiisa ka mid ah.

**Dawaafin** (-ta) — Qof ama dad badan horkac loo noqdo oo Kacbada lagu soo warwareejiyo, gudashada xajka darteed.

**Dawaar** (-ka) — Wax wareega sida garangaraha.

**Dawac** (-a) — Dawacada keeda lab.

**Dawaco** (-da) — Bahal jaadad badan ah oo dibadjoogta ka mid ah; waxay u eg tahay eeyga; waxay cuntaa hilibka; dhogor badan iyo dabo hunbulan bay leedahay; waxaa loo haystaa inay dhagar badan thay; (ama « dacawo »).

**Dawan** (-ka) — Koor bir ama wax kale laga sameeyey oo qaar fardaha surka loogu xiro qaarna xafiisyada iyo dugsiyada la dhigo oo laysugu yeero ama laysugu baaqo; koor.

**Dawar°** (-ka) — 1. Baryo iyo yaboohsi u wareeg; dawarsi. 2. Wax la samaynayo oo la qaabiyo oo laysku dubbarrido, sida doonyaha iyo maraakiibta; washir.

**Dawarid** (-da) — (doonni, kd.) samayn; washirid.

**Dawarsi°** (-ga) — Wareeg loo wareego in dadka la baryo oo la soo yaboohsado; (ama « dewersi »).

**Dawdarro** (-da) — Gardarro, jiddarro.



DAWACO

**Daweyn** (-ta) — Dawo ku samayn; cudur biskoodsiin.

**Dawggal** (-ka) — 1. Gaadmo inta waddada laysugu gabbado; cimilgal; kuurgal. 2. (ugu -) Eersad; galabsi; halrarad.

**Dawggelid** (-da) — 1. Waddo isu fariisasho, gaadmo darteed; cimilgelid; kuurgelid. 2. (ugu -) Sabab u noqosho; ugu soo halrarasho; eersasho.

**Dawin** (-ta) — Wax ama qof meel fog u gudbin.

**Dawlad°** (-da) — Dowlad.

**Dawo** (-da) — 1. Wixii cudurrada, nabarrada, kd. inta lagula tacaalo (ismarin; cabbid, isku mudid, dhaymo,...) fayoobi keena. 2. Dawaco; dayo.



DAWAN

**Dayaamid** (-da) — Dayaan ka yeerid; daryaamid.

**Dayaan** (-ka) — 1. Sharqan ama hugun weyn oo ka yimaada dayuurad kacaysa, durbaan la tuma hayo, kd. 2. Madaxwareerka la moodo in madaxa gudihiisa wax ka yeera hayaan; daryaan.

**Dayac** (-a) — Aan sidii la rabey oo ekayd loo ilaalin; iskulladid.

**Dayacan** — Aan sidii la rabey wax u ilaaliya oo dhawra lahayn; aan dan loo gelin ee laysku laday; la dayacay.

**Dayactir*** (-ka) — Dayaca oo wax laga ilaaliyo, laga dhawro; Farakuhays; Xannaano.

**Dayactirid*** (-da) — Dayaca ka dhawrid; Xannaanayn.

**Dayasho** (-da) — 1. Eegasho, fiirsasho, raadsasho. 2. (ku -) Si qof kale yahay ama wax qof kale sameeyey, wax u eg samayn; ka dheegasho; ka xigasho.

**Dayax** (-a) — Meere yar oo cirka ku sugan oo dhulka 28 maalmoodba kol ku soo meera, isaga iyo dhulka oo wada socdaana ay qorraxda, **12kii** biloodba kol ku soo wareegaan.

**Dayax-madoobaad** (-ka) — Kolka inta dhulku kala dhexgalo qorraxda iyo

dayaxa, hooska dhulku dayaxa, habeenkii, wada qabto ama qaar ka qabto oo madoobeeyo.

**Dayicid** (-da) — Sidii ekayd aan loo ilaalin ee laysku laday.



DAYAX

**Daymo** (-da) — Dhugasho, eegmo, ñiro.

**Dayo** (-da) — Dawaco; dawo (ama « deyo »).

**Dayoobid** (-da) — Dayow ku dhicid; ismadaxmarid; asqoobid; dhami'id.

**Dayow** (-ga) — Wareer wax lala kala garan waayo oo qofku aqoon waayo meesha uu joogo iyo goorta ay tahay iyo afartii docood meel ay kala jiraan; jahawareer; asqo; dhama'.

ka yamxeerin; (u -) wax siin la'aan; qadin.

**Dayro** (-da) — 1. Qof aabbihi naco oo cidda ka eryo oo inuusan dhaxla hayn caddeeyo. 2. Eryidda jaadkaas ah, lafteeda. 3. Wax la haysto oo laga yamxeersho, inaan wax laga bixin darteed.

**Dayrrin** (-ka) — (xoolo) dayrta rimay.

**Dayuurad** (-da) — Gaadiid la duuliyo oo baalal leh oo dadkiyo alaabadaba qaada, qaarkoodna lagu dagaallamo oo aad u dheereeya (ama « diyaarad »).



DAYUURAD

**Debcid** (-da) — Wax adkaa, wax jilicsan noqosho; xoog ka yaraansho.

**Debcin** (-ta) — Adaygga ka bi'in; wax jilicsan ka dhigid; xoogga ka yarayn.




DAYAX-MADOOBAAD

**Dayr** (-ta) — Afarta nur oo sanadu u qaybsanto mid ka mid ah, oo roob leh; waxay u dhexaysaa xagaaga iyo diraacda.

**Dayrin** (-ta) — 1. Nicidda aabbuhu ilmaha naco oo cidda ka eryo oo inuu dhaxlo u diido. 2. Wax badan yaraan ku sheegid, dhabcaalnimo iyo inaan wax laga bixin darteed;

**Ded** (-ka) — Wax biyaha iyo dabaysha iyo dheelka iyo kulka celiya oo ama aqallada la dhisa hayo korka laga saaro ama wax kaloo loo baqa hayo la huwiyo oo lagu daboolo

**Deddatir** (-ka) — 1. Dhaxantir. 2. Qof la qaniiney ama dhaawac halis ahi gaarey, degdeg wax ugu qabasho; dhibiibtir.

**Deddejin** (-ta) — Degdeg u samayn; ku dhaqsasho.

**Deddo** (-da) — Qabow badan; qarqaryo; dhaxan.

**Dedid** (-da) — Ded u yeelid, korka ka saarid.

**Deeb** (-ta) — 1. Dhir la gubey danbaskeed cad oo raggu timaha marsado oo ku caddaysto. 2. Geedo yaryar, (caws, nagaar kale) oo hadba inta dabka la saaro weelka caanaha gudihiisa lagu oomaarsho, si « jeermigu » u le'do.

**Deebaani** (-ga) — (dhoof) xarigdoonyaad isu haya faarmaanka docdiisa midig iyo doonnida.

**Deebin** (-ta) — Deeb ku culid.

**Deebsan** — Deeb lagu culay; la deebshey.

**Deedifeyn** (-ta) — Hadal deedifo ah, jeedin.

**Deedifo** (-da) — Hadal, markhaati ama qof kale lagu canbaareeyo oo laysaga joojiyo.

**Deeg!** — Erey fardaha lagu yiraahdo kolkii la doona hayo inay istaagaan.

**Deegaan** (-ta) — Geedaha badan oo ka baxa dhulkii doogta oo roob badani ku da'o.

**Deegad** (-da) — Qolalka aqalka, kan cidda ka wada dhexeeya oo laysugu wada yimaado; bersed.

**Deegid** (-da) — Xoolo-beelid; cayroobid; sabool noqosho.

**Deel** (-ka) — Xarafka afraad oo alifka Soomaalida magaciisa.

**Deelqaaf** (-ka) — 1. Gefka gabayada iyo heesaha iyo waxyaalaha kaloo la tirsho oo xarafka ku dhisan. 2. Labo waxyaalood oo aan isu dhoweyn isu keenid. 3. Hadal meelkadhac ah.

**Deeq** (-da) — Kal iyo laab wax u bixinta; wax bixin iska jeclaanta; faxnaan; waxbixin.

**Deeqid** (-da) — 1. Ku fillaansho; wada gaarid. 2. Deeq bixin; wax bixin; siin; diiqid.

**Deeqle** (-ha) — Geed aan qodax lahayn oo dhacaankiisu dhiigga u eg yahay.

**Deeqsi** (-ga) — (qof) Abuur iyo dhalan ahaan u jecel, inuu wax baxsho, waxna u baxsha; faxan.

**Deeqsiin** (-ta) — Wada gaarsiin; ku wada fillaysiin.

**Deeqsiis** (-ka) — Deeqsiin.



DEERO

**Deeqtoon** — Aan cid kale u baahnayn; isku filan; hodan; tanaad.

**Deero** (-da) — Jaad ugaarta ka mid ah oo yaryar oo dheereeya; dhabarka iyo caloosha dhexdooda, daliig ballaaran oo madow bay ku leedahay, raxan raxan bayna weligeed isu raacdaa; eelo.

**Deewali** (-ga) — Boqorrada dumarku dhexda ku xirtaan, jaad ka mid ah.

**Deex** (-da) — Dhulka badda xiga.

**Deexad** (-ka) — Deexasho.

**Deexasho** (-da) — Hadal badan shubid; dalqamid; aad u warramid.

**Deg** (-ta) — 1. Dhul korreeya (buur kd.) docdiisa dululubka ah oo laga dego. 2. Qarqar.

**Degad** (-ka) — Degasho.

**Degasho** (-da) — (geed, faras, kd.) ka degid; degad.

**Degdeg** (-ga) — Dhaqso; haddiiba; durba; ciyoon; qarbaqarbo.

**Degdegid** (-da) — Degdeg wax u samayn; ku dhaqsasho.

**Degdegsan** — Degdeg hayo; dhaqsana haya; qarbaqarbaysan.

**Degdegsiinyo** (-ha) — Dhaqso.
**Degel** (-ka) — Meeshii la degi jirey ama la deggan yahay oo lagu raagey, raadka ay yeelato.
**Deggan** — 1. Meel rug iyo degmo ka dhigtay; degey; negi. 2. Aan kacsanayn; xasillan.
**Degganaan** (-ta) — 1. Meel kn sugnaan; negaan. 2. Xasilloonaan.
**Degid** (-da) — 1. Meel rug iyo degmo ka yeelasho. 2. (ka -) Wax dheer ama meel kore ka soo kicid oo hoos soo aadid (buur, geed, faras, kd.). 3. (markab, kd.) badda dhexdeeda ku jabid oo ku libdhid; shiidid.
**Degmo** (-da) — 1. Rugta la deggan yahay. 2. Cid; beel; duddo.
**Degsiimo** (-da) — Degmo.
**Dejin** (-ta) — 1. Wax kor joogey ama saarraa, hoos geyn. 2. (bad) doon ama markab burburin, burburin baddu la cunto oo haabadki lala waayo. 3. (suugaan) curin.
**Deked** (-da) — Dhis weyn oo maraakiibta wax laga roga hayo ama la saara hayo, ku soo xirato.
**Deldel** (-ka) — Si gaar ah oo dadka loo dhilo; inta surka siriq lagaga roorsho baa geed dheer ama meel loo dhisay, laga soo laallaadshaa (ama « daldal »).
**Deldelid** (-da) — Deldel ku dilid.
**Deleb** (-ka) — Cayaar tammaanka u eg oo qoryo qalbacyo ah oo yaryar oo afar ah lagu cayaaro.
**Deli** (-ga) — Meel laga dhaco; jar; gebi; haadaan; dalow.
**Delidhac** (-a) — Jarkadhac; meelkadhac; dhibtood.
**Delidhicid** (-da) — Meel jar ah ama la mid ah, ka dhicid; dhib arkid.
**Dellegan** — Meel la'; wax u dhimman yihiin.
**Dellegnaan** (-ta) — Wax dellegan ahaan.
**Denbi** (-ga) — Gabood; gaboodfal; gef; eed; xumayn.
**Denbidhaaf** (-ka) — Denbiga oo aan laysu qabane laysu dhaafo; cafi; masaabax.
**Derbi** (-ga) — Dhis kor u taagan oo qori ama dhagax ama wax kale laga sameeyey oo meel xereeya ama kala gooya ama tiirsha ama dhawraarin u ah; gidaar; deyr.
**Deri** (-da) — Godnaanta dhabarka, xiriirkoo gudaha u ceshan darteed.
**Derin** (-ta) — Gogol caw laga sameeyey; dermo.
**Deris** (-ka) — Dadka degmada isxiga oo isu dhow.
**Deriskunnol** (-sha) — (dad, xasharaad, kd.) Wax kale ku kor nool.
**Dermo** (-da) — Derin.
**Dersi** (-ga) — Cashar; meeris.
**Dersid** (-da) — 1. Degmada isu dhowaansho; is xigid; deris noqosho. 2. Barasho; baarid.
**Dewersi** (-ga) — Dawarsi.
**Deyd** (-ka) — Dhis wareegsan oo aqallada, kd., loo yeelo.
**Deyid** (-da) — Dhugasho gaaban oo degdeg ah.
**Deyn** — 1. (ka) *a*) Wax (lacag, kd.) qof qabo oo qof kale ama dad kale ka qabo; gashi. *b*) Jar, haadaan, laag. 2. (-ta) Dhaafid, ka aalid.
**Deynhilato** (-da) — Shinbiro yaryar oo guryaha miyiga aan ka ag dhaqaaqin, siiba kolka badar la tuma hayo, badarkaasoo ay aad u jecel yihiin.
**Deynmid** (-da) — Deyn gelid.
**Deyr** (-ka) — Dhis wareegsan oo aqallada, kd., hortooda laga dhiso; derbi; xero; meegaar.
**Dh** — (= dha') dhawaaq alifba'da kammid ah oo astaantatani « dh » calaamo u tahay. Waa shibbane.
**Dhaaban** — Si adag u mudan; dhidban.
**Dhaabid** (-da) — Si xoog leh wax meel ugu mudid, ugu adkayn, dhidbid.
**Dhaabnaan** (-ta) — Wax la dhaabay ahaan; dhidbanaan.
**Dhaaclayn** (-ta) — Dhaacle ka dhigid; si dhacle ah u samayn.
**Dhaacle** (-ha) — 1. Xarig si gaar ah oo qurux badan loo rudco. 2. Xarigga jaadkaas ah oo gabdhaha aan weli la guursani dhexda ku xirtaan.

**Dhaad** (-ka) — Meesha kubku u yaryar yahay oo canqawga ka sarraysa.

**Dhaadan** — Dhaadka ka xiran.

**Dhaadasho** (-da) — 1. Dhaad ka xirasho. 2. Gahar doonis; alkumasho. 3. Faanid; is-ammaanid; dhoodid.

**Dhaaddan** — Aan caato, kd., la engegin ee qoyan; aan jaynafsanayn; ladnaani ka muuqato.

**Dhaaddanaansho** (-ha) — Wax dhaaddan ahaansho.

**Dhaaddisaar** (-ka) — Neefka inta dhalay durba orgooda.

**Dhaadid** (-da) — 1. Dhaad ka xirid. 2. Ogaansho.

**Dhaafid** (-da) — 1. Gudbid; ka dheerayn; ka hormarid; ka tegid. 2. Iska deyn; dan u gelid la'aan; cafiyid; saamixid.

**Dhaafin** (-ta) — 1. Wax meeshi wax kale geyn; ku beddelid; dhaafsiin. 2. Gudbin; marsiin. 3. Seejin.

**Dhaafsad** (-ka) — Dhaafsasho.

**Dhaafsasho** (-da) — Wax wax kale ku doorsasho, ku beddelasho.

**Dhaafsi** (-ga) — Dhaafsad; dhaafsasho; doorsasho.

**Dhaajin** (-ta) — Wax qof yiri ama sameeyey wax u eg falid, waxkasheeg darti; jilid; canjilid.

**Dhaal** (-ka) — 1. Dheri yar oo dhoobo ah. 2. Dhuun buuriga lagu cabbo.

**Dhaaman** — Uskag badan leh; wasakhi ku dhooban tahay.

**Dhaamid** (-da) — 1. Wasakh ku dhoobid; uskag ka buuxin. 2. Ka wanaagsanaan, ka fiicnaan; ka door roonaan.

**Dhaamin** (-ta) — 1. Dhaan kaxayn. 2. Afka ka joojin; buuxin.

**Dhaan** (-ka) — Rati ama gaadiid kale oo weel biyood saaran yahay, oo inta ceel ama webi ama meel kale, oo biyo ku jiraan la geeyo, biyo lagu soo qaato.

**Dhaan dabaggaalle** » — Dhalanteed; wirwir.

**Dhaandhaan** (-ka) — Qof wax u dhimman yihiin oo ku nool siyaalo sillan iyo hadanaa rasnaan, korkiisa iyo dharkiisaba ka muuqata oo la moodo inuu isula kasa hayo oo isyeelyeela hayo; qof sacsacan; dhabqalallo; sawir.

**Dhaansad** (-ka) — Dhaansasho.

**Dhaansasho** (-da) — Rati ama wax kale oo weel biyood saaran yahay, ceel ama webi ama meel kaloo biyo ku jiraan geyn oo biyo ku soo qaadasho.


DHAAN

**Dhaansi** (-ga) — Dhaansasho; Dhaansad.

**Dhaantayn** (-ta) — Dhaanto tumasho.

**Dhaanto** (-da) — Cayaaraha Soomaalidu tumato oo waaweyn mid ka mid ah; hirwo.

**Dhaar** (-ta) — Hadal cad oo Ilaah markhaati looga dhiga hayo, in run la sheega hayo.

**Dharaan** (-ka) — Dhar aan cusbayn ama aan qaali ahayn oo la xirto marka hawlaha gacanta qaarkood la qabanayo; dharka intiisa lagu adeegto.

**Dhaarasho** (-da) — Dhaar marid.

**Dhaarin** (-ta) — Dhaar marin.

**Dhaarshil** (-ka) — Wax dhaarta baajiya; wax dhaarta horjoogsada; wax wax yar laga qabo ama laga helay oo aan laga dhaaran karin.

**Dhaaryid** (-da) — Naas caanihii laga laystay, oo aan waxba ka soo dhacayn, iska sii nuugid; nuugid dheer oo dhib leh.

**Dhaashad** (-ka) — Dhaashi ismarin.

**Dhaashi** (-ga) — Dufan ama labeen udug leh, oo oogada la marsado.

**Dhaawac** (-a) — Nabar oogada ku dhaca oo haragga dillaaciya; qoon.

**Dhaawacan** — Dhaawac ku yaal.

**Dhaawasho** (-da) — (qof) in xumaani gaarto, uurka ka jeclayasho; uurka xumaan cid ugu hayn; yu'asho.

**Dhaawicid** (-da) — Dhaawac gaarsiin.

**Dhaaxa** — In badan; badanaa; aalaa; qajeel.

**Dhaayin** (-ka) — 1. Qoyaanka ku sii danbeeya cawska. 2. Dufan; dux.

**Dhaayo** (-ha) — Xubnaha aragga; labada indhood.

**Dhab** (-ta) — Aan cayaar iyo kaftan ahayn ee run ah; wax jira; wax sugan. 2. Oogada dadka inteeda u dhexaysa laabxuunshada iyo lowyaha oo kolka qofku fadhiyo lagu qaban karo ama lagu hayn karo wax kasta.

**Dhabaabacayn** (-ta) — Orod dhabaabaco ah, ordid; durdurin; baabbacayn.

**Dhabaabaco** (-da) — Si gaar ah oo loo ordo; durduro; baabbaco.

**Dhabaalayn** (-ta) — 1. Dhabbaalo ku dhufasho. 2. Guubaabin.

**Dhabaalo** (-da) — 1. Qallaco awrta qooqani isku dhufato, kolkay dagaallamayso; qallaco; fajaas. 2. Wax ku dhufasho; guubaabo.

**Dhabaandhaw** (-ga) — Nabarro ku dhufdhufasho; gargaraacid; jafjafid; tuntumid.

**Dhababid** (-da) — Niibid; malaasid.

**Dhabad** (-ka) — (dabayl) babbad; dhaqdhaqaaq; kacaan; ruxad; dhabasho.

**Dhaban** (-ka) — Wejiga labadiisa dhinac midkood. 2. (-ta) Tiro qaybsanta oo aan kala dheeri lahayn, sida 2, 4, 6, 10; aan kisi ahayn.

**Dhabankoolis** (-ka) — Geed yar oo buruq kulucsan leh.

**Dhabannaanayn** (-ta) — Dhabannaano kol ama ka badan ku dhufasho; dharbaaxid.

**Dhabannaano** (-da) — Sacab fidsan oo si xoog leh qof dhabanki loogu dhufto; dharbaaxo.

**Dhabannacaso** (-da) — Digirta iyadoo curdan ah oo galkeeddoo weli cagaaran ku jirta la jaro oo la cuno.

**Dhabannahays** (-ka, -ta) — Arrin ama wax saamays weyn leh oo aad iyo aad loola yaabo; yaab; amakaag; 'lama arag iyo lama maqal'.

**Dhabaq** (-a) — 1. Sacabka la tuma hayo ama heesta laysla qaada hayo, kd., gefka gala oo kala rida; qas; lab. 2. Dhiin yar oo sida malabka u macaan oo baaldacarka dacarta fintiisa ku samaysma oo laga cuno.

**Dhabaqsan** (sacab; hess; kd.) dhabaq galay oo aan laysla helin; la qasay; la dhabqiyey.

**Dhabaqtir** (-ka) — Dhabaqtirid.

**Dhabaqtirnaan** (-ta) — Dhabaq la'aan.

**Dhabar** (-ka) — Oogada qaarkeed; dadka iyo nafley kaloo badan, waa docda laabata iyo caloosha u tusmaysan oo ka bilaabata surka salkiisa taniyo meesha lafdhabartu ku dhammaato; dul; kor; siijeed.

**Dhabarjab** (-ka) — Hawl badan; daal badan.

**Dhabarjahid** (-da) — Hawl aan loo adkaysan karin qabasho.

**Dhabarjebshe** (-ha) — Cudur lo'da ku dhaca.

**Dhabasho** (-da) — (dabayl) dhaqdhaqaaqid; kicid; dhabad.

**Dhabataysad** (-ka) — Dhabataysasho.

**Dhabataysasho** (-da) — Qumanyaysasho; ilayn; cawryid.

**Dhabataysi** (-ga) — Dhabataysad.

**Dhabato** (-da) — (senen) karti isha dadku leedahay oo wixii wanaagsan oo ayan lahayn oo ay jeclaysato wax ku yeeli karto; qumanyo; il; cawryid.

**Dhabayn** (-ta) — Dhab ka dhigid.

**Dhabbac** (-a) — Xagga caloosha iyo beerka oo loo jiifsado.

**Dhabbacan** — Dhabbac u jiifa.

**Dhabbacasho** (-da) — Dhabbac u jiifsasho.

**Dhabbaggacal** (-ka) — Dhabbe ama jid yar oo labo aqal dhexdood dadka isjeceli ka samaystaan; wadiiqo.

**Dhabbaggal** (-ka) — Dad aan war hayn oo loo soo kuur galo ama wax loogu soo gabbado, si xogtooda loo ogaado ama loo helo, ama waxa ay samayna hayaan ama maaggan yihiin loo ogaado oo loo arko.

**Dhabbaggelid** (-da) — Dhabbaggal samayn.

**Dhabbaqo** (-da) — Aflaggaaddo; maag; gardarro.

**Dhabbayn** (-ta) — 1. Dhabbe marid; qoodayn; socod. 2. Dhabbe ka dhigid. 3. Habka xaskusha loo tumo qaarkiisa danbe: waa tumidda labaad oo ku xigta god ka soo bixinta, oo laga dhigo wax xallefsan, oo kolka qorraxda lagu waro durba engega.

**Dhabbe** (-ha) — Dhul loo falay in la maro oo lagu socdo; marin; daw; hilin; jid; waddo; wadiiqo; kd.

**Dhabbe-bireed*** (-ka) — Dhabbaha tareenku maro.

**Dhabbisid** (-da) — Sida qof soo jeeda oo qof hurda iska dhiga haya, isu nabid; u dhuumasho.

**Dhabcaal** (-ka) — (qof) deeq daran; bakhayl; muudal; masuug.

**Dhabcaalnimo** (-da) — Dhabcaal ahaansho; muudalnimo; bakhaylnimo; masuugnimo.

**Dhabcan** (-ta) — Dhiriqda iyo digada lo'da; faanto.



DHABBE

**Dhabdarro** (-da) — Gardarro; jiddarro; maag.

**Dhabdarrood** (-ka) — Dhabdarro kula kicid; gardarrood; jiddarrood.

**Dhabeel** (-sha) — Qof dumar ah oo maamulka reerkeeda ka adag oo aad u wanaajisa; aan baali ahayn; gaari.

**Dhabiil** (-sha) — Maamulka iyo aqoonta lacagta iyo xoolaha; xisaab.

**Dhabiilid** (-da) — Dhabiil la soo bixid; xisaabtamid.

**Dhabiiltan** (-ka) — Dhabiiltamid; xisaabtamid.

**Dhaboobid** (-da) — Wax suuraggalay noqosho; dhab noqosho; run noqosho.



DHABXANAG

**Dhabqalallo** (-da) — Qof maankiisa wax u dhimman yihiin; dhaandhaan; sacsac; sawir.

**Dhabqin** (-ta) — Wax laysla hela hayo (hees, sacab, kd.) dhabaq ku ridid; qasid.

**Dhabqis** (-ka) — Dhabqin.

**Dhabxanag** (-ga) — Afka saqafkiisa kore oo u kala baxa dhinac laf leh oo adag oo ilkaha xiga, iyo dhinac jilicsan oo hilib leh oo dalqada xiga, (ama « dhanxarag », « dhanxanag », « dhanxalag »).

**Dhac** (-a) — Dad xoolihi oo xoog lagu qaato ama lagu haysto; booli.

**Dhacaan** (-ka) — Biyabbiyood layiig ah ama jilicsan oo oogada nafleyda (sankunneefle, dhir) ku jira, badanaana meelihii wax ka gaaraan ka yimaada; (ama « dheecaan »).

**Dhacadiid** (-ka) — Jirjir u jiif; dhabar u seexad.

**Dhacadiidid** (-da) — Jirjir u jiifid; dhacadiid u seexasho.

**Dhacadiidsad** (-ka) — Dhacadiidsasho.

**Dhacadiidsasho** (-da) — Dhacadiid u jiifsasho.

**Dhacadiidsi** (-ga) — Dhacadiidsad.

**Dhacamaggal** (-ka) — Maqasha aan qorraxda u adkaysan karin oo dhirta gasha.

**Dhacan** — 1. La dhacay; xoolihii laga qaaday. 2. (-ta) Ood weyn oo xeryaha afka laga saaro; oodafo; jiitin; oodrogo; buuxsin.

**Dhacar** (-ta) — 1. Dhirta dhulka oomanaha ah ka baxda oo biyaha badan, oo xoolaha daaqaa ayan oomin. 2. Xoolaha, oo dhirta jaadkaas ah, la daajiyo.

**Dhacarad** (-ka) — Dhacarasho.

**Dhacarasho** (-da) — Dhul oomane ah oo dhacar leh, xoolo ku hayn oo ku dhaqaalayn; dhacar daaqid.

**Dhacarato** (-da) — Dadka xoolohooda geeya oo ku dhaqa dhulka dhacarta leh oo oomanaha ah.

**Dhacdhac** (-a) — 1. Tabaryari darteed oo lala kufkufo; liicliic; dalanbaabbi. 2. Hal hal u qubasho; daadad. 3. Gefaf yaryar.

**Dhacnaan** (-ta) — Qof la dhacay ama dhacan ahaan.

**Dhacsaal** (-sha) — Daal daran ama lala dhaco.

**Dhacsad** (-ka) — Dhacsasho.

**Dhacsasho** (-da) — Xoolo ama wax kaloo la dhacay, dib xoog ugu soo ceshad.

**Dhacsi** (-ga) — Dhacsasho.

**Dhacsiin** (-ta) — Si qof, waxa la bara hayo ama loo sheega hayo uu u garto, hadal tilmaamo iyo tusaalooyin badan leh, wax ugu sheegid; faro waaweyn wax ugu sheegid; u dhaadhicin; garansiin.

**Dhacsiis** (-ka) — Dhacsiin.

**Dhadhaab** (-ta) — Dhagax kankoonsan oo aad u weyn una adag.

**Dhadhab** (-ka) — Muuqaallo la arko kolka la hurdo; riyo.

**Dhadhabid** (-da) — Hurdada gudaheeda muuqaallo kala jaad ah, maanka ku arkid; riyood.

**Dhadhamid** (-da) — Dhadhan yeelasho; dhadhan leh.

**Dhadhamin** (-ta) — Carrabka gaarsiin, si dhadhanku jaadka uu yahay, lagu hubiyo; (ama « dhedhemin »).

**Dhadhamo** (-da) — Wax la dhadhansho; wax dhadhan leh; cunno; oon.

**Dhadhan** (-ka) — Garasho la dareemo kolka carrabka meel ka mid ah iyo ay istaabtaan wax kale oo calyadu dhaqaajin karto, oo macaan ama dhanaan ama xaraar, kd., mid kood leh.

**Dhadhansad** (-ka) — Dhadhansasho.

**Dhadhansasho** (-da) — Cunno ama wax kale, carrabka gaarsiin si dhadhankooda loo garto ama loo macaansado.

**Dhadhansi** (-ga) — Dhadhansasho.

**Dhafaag** (-ga) — Biyabbiyood layiig ah; dhamoojo; (ama « dhafaaq »).

**Dhafan** — Labo wax ama ka badan oo isku dhex darsan; dheehan; tarraxan.

**Dhafandhaaf** (-ka) — Is-dhaafdhaafis.

**Dhafar** (-ka) — 1. Hurdo la'aan; soojeed badan. 2. Xargaha awrta lagu raro, mid ka mid ah; marraag.

**Dhafdhaf** (-ka) — 1. Isku dardarsan; isku googgo'an; isku dhexjira; isku dhafan; barax. 2. Cunno si gaar ah loo sameeyo; iskuddar.

**Dhafid** (-da) — Labo wax ama ka badan oo kala jaad ah isku dhexdarid oo mid ka dhigid; isku darid; isku dheehid.

**Dhafnaan** (-ta) — Wax isku dhafan ahaan.

**Dhafnaansho** (-ha) — Dhafnaan.

**Dhafoor** (-ka) — Wejiga labadiisa dhinac: meelaha godgodan oo indhaha iyo dhegaha u dhexeeya, middood.

**Dhafrid** (-da) — Inta la soojeedo in ka badan soo jeedid; seexasho la'aan.

**Dhagar** (-ta) — Arrin ama wax kale

oo been ah oo run loo ekaysiiyey, in dad lagu khatalo, darteed; khatal; sir; mardabo; khayaano.

**Dhagarqabe** (-ha) — Qof dhagar badan.

**Dhagax** (-a) — Cad ama gabal yar oo ciid isku dhegtey oo adkaatay ah; shiid; dhadhaab; med; cal; quruurux.

**Dhagax-aboodi** (-ga) — (senen) dhagax gaar ah oo la qabo inuu dawo lee yahay.

**Dhagrid** (-da) — Dad, kd. dhagar ku samayn; khatalid; sirid; mardabayn; dagid; hodid; khayaanayn.

**Dhagxin** (-ta) — Dhagax la dhicid; shiidid; medid.

**Dhakal** (-ka) — Weel xoolaha lagu liso; ameel; harrubgaal, toobte.

**Dhakan** — Aan dhegaha si fiican wax uga maqal; dhego culus.

**Dhakanaan** (-ta) — (qof) dhakan ahaan; dhego cuslaan.

**Dhakanaansho** (-ha) — Dhakanaan.

**Dhakasho** (-da) — Dhuumasho; gabbasho.

**Dhakhtar** (-ka) — Takhtar, doktoor.

**Dhako** (-da) — Meesha madaxa u sarraysa; dhalo; baso; kug.

**Dhakool** (-ka) — Wax meel cidla' ah taagan ama ka dhisan.

**Dhakoolid** (-da) — Meel cidla' ah, iska taagnaan ama ka dhisnaan.

**Dhal** (-sha) — Yaryarka dhasha; dhallaan; ubad; carruur; ilmo.

**Dhalaal** (-ka) — Muuqaal ifa haya; bidhaan.

**Dhalaalid** (-da) — 1. Muuqaal ifa haya yeelasho; bidhaamid; birbirid. 2. (bir, subag, kd.) sida biyaha u dareerid, kulayal dab ama qorraxeed aawadi; shiilmid; shubmid.

**Dhalaalin** (-ta) — Wax dhalaala haya ka dhigid.

**Dhalaalo** (-da) — 1. Caano iyo subag laysku daro oo carruurta yaryar la siiyo. 2. Ilkaxanuun ka yimaada kulayl ama qabow aad u daran; (ama « dhalalo »).

**Dhalad** (-ka) — (qof) ka dhashay guri ama cid wanaagsan; gob ah; nasab.

**Dhalan** (-ka) — 1. Abuurta ama baxaalliga nafleydu ku dhalato oo ku kala duwduwan tahay; sansaan; dabeecad. 2. Caws waaweyn oo aad u dheeraada; alaalo.

**Dhalandhool** (-ka) — Qorrax kulul ku socod; boqool; wirwir.

**Dhalandhoolid** (-da) — Qorrax kulul ku socosho; boqoolid; wirwirid.

**Dhalanrog** (-ga) — Dhalanka iyo abuurta qofka oo la dooriyo.

**Dhalanrogid** (-da) — Dhalanrog ku samayn.

**Dhalanteed** (-ka) — Waxyaalo fogfog muuqaalladood ishu moodayso inay arkayso, waxaana ku wacan, iftiinka qorraxda, oo intá soo dhex mara, lakabyo kala sarreeya oo kala qabow, kalana cumursan oo neecaw ah, kolkuu dhulka yimaado misna kor u jinbacma haya; muuqaallada laga arko dhulalka kululi waa ka duwan yihiin kuwa laga arko dhulalka qabow; wirwir; dhaan dabaggaalle.

**Dhalasho** (-da) — 1. Ifka ama dunida imaansho, u soo bixid. 2. Bilaabasho. 3. (bil) soo bixid; bilasho. 4. (cayaar) gool; duq, kd., helid, keenid. 5. Nasab; gobannimo. 6. (wada -) isku aabbe iyo hooyo ahaansho.

**Dhalco** (-da) — Qorrax; cadceed; gabbal; qundhac; libdho.

**Dhaleecayn** (-ta) — Dhaleeco ku cebayn.

**Dhaleeco** (-da) — Nabar ama iin oogada ka soo baxa; iin foolxun oo ceebaal laysaga dhigo.

**Dhali** (-ga) — Xubinta dheddiggu ka dhalo; dasho.

**Dhalid** (-da) — 1. Ummulid. 2. Ilmo ama carruur aabbe ama hooyo u noqosho. 3. Soo saarid.

**Dhaliilid** (-da) — Sidii laga filana hayay si weydaarsan oo ama ka hoosaysa ama ka liidata, ku arkid; ceeb u yeelid; saluugid; ka qawadid; liidid.

**Dhalin** (-ta) — 1. Ilmo ka ummulin, ka keenid, ka soo bixin. 2. Wax aan hor u jiri jirin keenid ama samayn; curin; abuurid; uumid; alkumid; hindisid.

**Dhallaan** (-ka) — Carruur yaryar; dhal; ubad; ilmo; gurbood.

**Dhallaanciil** (-ka) — Wax aan sano dhammayn oo qofka filkiisa la tirsho



DHALO (3)

wehesha; maalmaha ama bilaha qofku ku lee yahay sannadda uu dhashay; (ama « dhallinciil », « dhalliciin »).

**Dhallaandhuux** (-a) — Geed-saar dhirta ku baxa oo leh caano aad u kulul oo cudurrada indhaha qaarkood lagu daweeyo.

**Dhallaan-habaabis** (-ta) — Dhalanteed; wirwir.

**Dhalleex** (-a) — Jalleec; leex; janjieer; (ama « dhalleec »).

**Dhalleexsi** (-ga) — Jalleecsi; leexad; janjeersi (ama « dhalleecsi »).

**Dhallin** (-ta) — Fil; da'; da'aad; fac; facaad.

**Dhallinyar** — Aan fil weyneyn; da'aad yar.

**Dhallinyaro** (-da) — Dadka da'doodu u dhexayso waayeelka iyo carruurta; aan da'doodu weyneyn.

**Dhalmaddeyn** (-ta) — Da'da dhalmadu ku joogsato gaarid; dhalmaddeys noqosho.

**Dhalmaddeys** (-ka) — Qof dumar ah, kd., oo gaarey filka lagu dhalmaddaayo.

**Dhalmo** (-da) — Wax dhalidda; ummulidda.

**Dhalo** (-da) — 1. Madaxa meesha ugu sarraysa; kug; dhako. 2. Wax adag, jabina og, oo dhalaala, oo wixii ka shisheeyaa muuqdaan oo dabaysha celiya iftiinkana soo daaya; waxyaalo badan oo aan la tirin karin oo dadka aad iyo aad wax u tara baa laga sameeyaa; dhawr waxyaalood oo laysku dardaray bay ka kooban tahay: ciid, sooda, xaraar... 3. Ubbo dhalo laga sameeyey; qarsho; quraarad.

**Dhalool** (-sha) — Magac guud oo kooba dhir isku bah ah: geedquwaax, hadi, dhunkaal, kd.

**Dhalyo** (-da) — Dad wada dhashay ahaan.

**Dhama'** (-a) — Dayow.

**Dhamaajo** (-da) — Iskuddar qoyan oo badanaa layiig ah oo ama. *a*) Nabar-



DHAMAS (1)

rada lagu dhayo ama muruqyada iyo jirxanuunka kale la marsho oo lagu daliigo. *b*) Ama intá dhir udgoon lagu daro, lagu dhaashado; (ama « dhammaajo », « dhamoojo »).

**Dhamac** (-da) — Dhuxul adag oo dhirta waaweyn laga dubo.

**Dhamas** — 1. (-ka) Geed geedaha waaweyn oo lafta adag ka mid ah;

alwaaxdiisa doonyo, kd., baa laga sameeyaa; wuxuu ka mid yahay dhirta waddooyinka magaalooyinka lagu qurxiyo oo aan qodaxda lahayn oo hooska badan oo weligood cagaarka ah. 2. (-ta) Usha damaska; ul madax weyn; bur.

**Dhamid** (-da) — Cabbidda caanaha.

**Dhami'id** (-da) — Dhama' ku dhicid; dayoobid.

**Dhamiijo** (-da) — Cayayaan yaryar oo nafleyda qaarkeed korka ka gala oo dhiigga ka nuuga; huunyo; dhibiiq; (ama « dhibiijo »).

**Dhammaad** (-ka) — Aan wax ka harin ama u harin; meesha ugu danbaysa; idlaad; ebyoonaan.

**Dhammaan** (-ta) — Aan wax ka maqnayn, dhan.

**Dhammaansho** (-ha) — Wax dhan ama dhammaaday ahaansho; wax idil ama idlaaday noqosho.

**Dhammayn** (-ta) — Wax ka maqnaa ku darid; ebyid; dhammaystirid.

**Dhammays** (-ka) — Ilmo bilihii uu uurka ku jiri lahaa wada dhammaystay, oo shinkiisii ku dhashay; aan dhicis shayn.

**Dhamme*** (-ha) — (ciidanka dagaallama) saddex xiddigood leh.

**Dhamoojo** (-da) — Dhamaajo.

**Dhan** — 1. Aan wax ka maqnayn; idil. 2. (-ka) Dhinac; gees; xag; barbar; doc.

**Dhanaan** — 1. Dhadhanka cusbada leh. 2. (-ka) Dhadhanka cusbada.

**Dhanbaal** (-ka) — 1. Waagii hore, warqaado ama farriin degdeg ah oo loo dhiibo qof lug ah ama faras. 2. Hawlaha guud oo qaranka dhinac ka mid ah oo maamula waxyaalaha dadku isu qora hayo ama isu dira hayo oo dhan. ~ boosto.

**Dhanbacaad** (-ka) — Dhabbac.

**Dhanbal** — 1. (-ka). *a)* Galleyda cajiinta laga dhigayo, buunshe-bixinteeda; falfalliir. *b)* Dillaac. 2. (-sha) Gogol yar.

**Dhanbalan** — Dillaacsan; jeexan.

**Dhanbalasho** (-da) — (ka -) ka dheegasho; u ekayn.

**Dhanbalid** (-da) — Dhanbal ka dhigid; dillaacin.

**Dhanbalmid** (-da) — Jeexmid; kala dillacid.

**Dhanfaruur** (-ta) — Geed jaadka miracaska ah, kasc weyn oo miro la cuno leh.




DHANBAAL (2)

**Dhanjaf** (-ka) — Xanuun madaxa barbarkiis qabta; goonjab; goonjebshe.

**Dhano** (-da) — 1. Biyaha dhanaan oo fariista ama kor qulqula dhul ciiddiisu cusbo u badan thay. 2. Dhulka jaadkaas ah laftiisa; jaan. 3. Cusbo; (ama « dhane »).

**Dhantaalan** — Wax u dhimman yihiin; wax ka maqan yihiin; qabyo ah.

**Dhantaalid** (-da) — Wax u dhimid ama ka dhimid.

**Danyo** (-da) — Wax la dhamo guud ahaan; dhamitaan; cabbitaan; dhamis.

**Dhaqaajin** (-ta) — 1. Socodsiin; nuuxin; riixid; durkin. 2. (subag fadhiya, kd.) wax shubma oo dareera ka dhigid.

**Dhaqaalayn** (-ta) — 1. Si wanaagsan u ilaalin, wax u siin; si jacayl iyo turaal ku jiro, u dhaqid, u dhawrid. 2. Tashiilid; maradhaarayn.

**Dhaqaalaysad** (-ka) — Dhaqaalaysasho.

**Dhaqaalaysasho** (-da) — Si dhaqaale ah u maamulasho.

**Dhaqaalaysi** (-ga) — Dhaqaalaysasho.

**Dhaqaale** (-ha) — Xoolo ama adduun

kale si tadbiir leh u maamulid, u dhaqid; dhaqaalo.

**Dhaqaalo** (-ha) — Dhaqaale.

**Dhaqaaq** (-a) — In yar meel ka tegid; nuuxsi yar; socod bilaw; durkid.

**Dhaqaaqid** (-da) — 1. Dhaqaaq bilaabid. 2. Wax shubma noqosho.

**Dhaqaaqil** (-sha) — (dad, duunyo, kd.) wax dhaqaaqa; wax nool.

**Dhaqaaqilyo** (-da) — Nafley yar oo dhaqaaqeeda dhib lagu arki karo; muuqaal aad u yar oo nuuxnuuxsana haya; dhaqaaqil.

**Dhaqaaqjoogle** (-ha) — Socod yar oo hadba kol la istaago; kol dhaqaaq kolna joogsad.

**Dhaqaaqjoogleyn** (-ta) — Socod dhaqaaqjoogle ah socosho.

**Dhaqan** — 1. La dhaqaaleeyey; nolol fiican ku nool; ladan. 2. La mayray; mayran; xalan, qasaalan; (-ka) hab ama hidde lagu dhaqmo oo lagu nool yaahay oo facba faca ka horreeya ka dhaxlo; ilbax; galtibbax.

**Dhaqanguur** (-ka) — Dhaqan dhaqan kale oo ka xoog badani ka kor yimid oo ka adkaaday oo hafiyey oo meeshii ka saaray; dhaqanwareeg.

**Dhaqanguurid** (-da) — Dhaqanguur ku dhacay; dhaqanwareegid.

**Dhaqanwareeg** (-ga) — Dhaqanguur.

**Dhaqanwareegid** (-da) — Dhaqanwareeg ku dhacay; dhaqanguurid.

**Dhaqasho** (-da) — 1. Si wanaagsan oo dhaqan leh, xoolo ama wax kale u maamulasho; (wax -) xoogsasho; xoolo tabcasho. 2. Mayrasho; qasaalasho; xalasho.

**Dhaqayo** (-da) — Xoolo inta waa hore dhalay, sii gura haya oo caano yari ku danbeeyaan; gibbaan.

**Dhaqayoobid** (-da) — Dhaqayo noqosho.

**Dhaqays** (-ta) — Meel astaysan oo lagu barto waxa la rida hayo ama la gana hayo, sida nabarkooda loo toosiyo oo meesha la asteeyey loogu abbaaro; riddada iyo gantaasha toosintooda iyo wax la heliddooda; abbaar; toog; nishaab; liishaan.

**Dhaqaysad** (-ka) — Dhaqaysasho; dhaqaysi.

**Dhaqaysasho** (-da) — Nishaabasho.

**Dhaqdhaq** (-a) — Wax yar oo dufan ah ama caano ama biyo ama wax la mid ah oo wax lagu agloolo ama lagu xalo.

**Dhaqdhaqaaq** (-a) — 1. Xasil la'aan; socsocod; nuuxnuuxsi; kuurkuursi. 2. Wax samays.

**Dhaqdhaqaaqid** (-da) — 1. Socsocosho; nuuxnuuxsasho. 2. Fadhi ka kicid; wax samayn.

**Dhaqdhaqan** — Wax la dhaqdhaqay ah; mayran; qasaalan; xalan.

**Dhaqdhaqid** (-da) — Dhawr jeer biyo ku xalid.

**Dhaqid** (-da) — 1. Si wanaagsan u maamulid, u dhaqaalayn. 2. Mayrid; qasaalid; xalid. 3. (tartan) orod badin, dheerayn; (ama « dhiqid »).

**Dhaqmaad** (-ka) — Dhaqmidda; si lagu dhaqmo; nolol.

**Dhaqmid** (-da) — 1. Dhaqan wanaagsan ku sugnaan. 2. Mayrmid; qasaalmid, liin bixid.

**Dhaqsad** (-ka) — Dhaqsasho.

**Dhaqsasho** (-da) — Degdegid; ku dheerayn.

**Dhaqsiinyo** (-ha) — Degdegsiinyo.

**Dhaqtan** (-ka) — Tartan.

**Dhar** (-ka) — Wax laga sameeyo dunta cudbiga, dhogorta, xariirta iyo waxyaalo kale oo badan: badanaa dadkaa qaata oo huwada; hub; marashi.

**Dharaar** (-ta) — Waqtiga u dhexeeya qorrax-soobbaxa iyo qorraxdhaca; labiyotobanka saac oo qorraxdu soo jeeddo; maalin.

**Dharaarad** (-ka) — Dharaarasho.

**Dharaarasho** (-da) — 1. Dhararaar cunno cunid; harimaysasho. 2. (ku -) Maalin meel joogid.

**Dharaareed** — Dharaartu leedahay; maalmeed.

**Dharaarin** — 1. (-ka) Duleed. 2. (-ta) Maalin; dharaar.

**Dharab** (-ka) — Biyo dhibco ah oo cawska, caleenta, geedaha iyo dhulka habeenkii ku dega oo dabaysha qaboobi keento; sayax; yaxni.

**Dharabo** (-da) — 1. Qoyaan sida dharabka u yar. 2. Waxtar yar; biid.

**Dharayn** (-ta) — Dhar u yeelid, u xirid; hubayn.

**Dharbaaxid** (-da) — Dharbaaxo ku dhufasho; dhabannaanayn.

**Dharbaaxo** (-da) — Sacab furan ama shan farood iyo calaacal, oo si xoog leh, wax loogu dhufto; dhabannaano; (ama « dhirbaaxo »).

**Dharbin** (-ta) — 1. Qoyaan dharabkoo kale ah u yeelid; biyo yar ku darid; biifid. 2. (xoolaha la lisayo) dharaq ku reebid; dharqin.

**Dhardhaar** (-ka) — Dhagxanta dabka ku wareegsan oo dheriga wax lagu karinayo sidda, midkood; (ama « dhadhaar »).

**Dhardhaaran** — Dhardhaar leh; dhardhaar loo yeelay; la dhardhaaray.

**Dhardhaarid** (-da) — Dabka wax lagu karsana hayo, dhardhaarro u yeelid.

**Dhardhaarasho** (-da) — Dhardhaar u yeelasho.

**Dhareer** (-ka) — Qoyaan layiig ah oo nafleyda afkeeda ka yimaada; cay.

**Dhareerrey** (-da) — Kalaggoysyada xubnaha oo biyuhu ku jiraan sida lowga iyo canqawga middood.

**Dhargal** (-ka) — Jaadadka dibqallooca mid ka mid ah oo aad u yar.

**Dharid** (-da) — 1. Godad ama aroorro ama haryuub yeelasho, sida kolka miraba qaarkood intá bislaad dhaafaan engeg soo galo oo kankoonsanaantii iyo dibbirkii ka ba'aan oo isku soo ururaan. 2. Haryuub iyo duudduub yeelashada oogada dadka kolkay gabowdo oo jilicdo; qaaris.

**Dhariin** (-ta) — Il, biyo yar oo aan qolqoli karini ka soo habyaan; dhashiinto.

**Dharjo** (-da) — Geed-cagaar yar.

**Dharkayn** (-ka) — Geed aad u dheeraada oo caano leh; alwaax wanaagsan oo jilicsan buu lee yahay.

**Dharqin** (-ta) — Xoolaha la lisa hayo candhadooda, dharaq ku reebid.

**Dharrici** (-da) — Ceeb weyn; bayuur; maqdiir, wári; jac; (ama « dhirrici »).

**Dharsid** (-da) — 1. Camashood; xanaaqid; dhirfid; carasho; dhiidhiyid.



DHASID

2. (oogada dadka) jilcid, debcid gabow daraaddi.

**Dhasheeg** (-ga) — Dhulka meeliisa hooseeya oo biyaha webiyaashu ku soo daadaan oo hadba intá buuxsama harooyin u ekaada; biyabbaxo; godob.

**Dhashiinto** (-da) — Il biyo ah oo yar; dhariin.

**Dhasho** (-da) — Xubinta ilmaha dhalana hayaa ka soo baxaan; dhashi; dhali.

**Dhashuumid** (-da) — Dhashuun yeelasho.

**Dhashuun** (-ka) — Qoyaan aan badnayn oo meel ka soo habya oo badanaa aan nafiid ahayn (sida dhacaan, milil, malax).

**Dhasid** (-da) — Ugaxda koronkorrada noqon doonta, aasidda ayaxu dhulka ku aaso.

**Dhasiig** (-ga) — Wax lays faray oo layska dhega'adkeeyo ama diiddo aammusan iyo u kicid la'aan laga horkeeno; (ama « dhansiig »).

**Dhasiigid** (-da) — Dhega'adkaansho; diidid.

**Dhawaajin** (-ta) — Dhawaaq ama yeer ka keenid.

**Dhawaaq** (-a) — 1. Cod ama hadal aad kor loogu qaado si meel fog looga maqlo; qaylo. 2. Cod; tiraab.
**Dhawaaqid** (-da) — Dhawaaq sii deyn, ku dhufasho, soo saarid.
**Dhawr** — 1. (-ka) Tiro kow ka badan sagaalna aan dhaafin. 2. (-ta) Wixii waxyeello leh oo dhan; cabsi; dugaag.
**Dhawraarin** (-ta) — Wax wax lagu dhawro ama laysaga dhawro.
**Dhawran** — Xumi laga ilaaliyey; la dhawray; xannaanaysan; hufan.
**Dhawrid** (-da) — 1. Xumo ka ilaalin; xannaanayn. 2. Fiirin; u jeedid; eegid. 3. Sugid; korosho.
**Dhawrnaan** (-ta) — Wax dhawran ahaan.
**Dhawrnaansho** (-ha) — Dhawrnaan.
**Dhawrsad** (-ka) — Dhawrsasho.
**Dhawrsan** — La dhawray; xumo laga ilaaliyey.
**Dhawrsasho** (-da) — 1. Wax keena xumaan ama ceeb ama wax kale oo aan nafta loo quurin, iska ilaalin; ka hufnaan. 2. Cabsasho; biqid.
**Dhawrtayn** (-ta) — Dhawrto ahaan wax u bixin; sadaqayn.
**Dhawrtaysi** (-ga) — Dhawrtaysasho; sadaqaysi.
**Dhawrtaysad** (-ka) — Dhawrto bixis; sadaqaysad.
**Dhawrtaysasho** (-da) — 1. Dhawrto dadka ka uruursasho, raadsasho; baryootan. 2. Dhawrto u baxsasho; sadaqaysasho.
**Dhawrto** (-da) — Deeq la urursho oo laysu keeno oo wadajir, xag Ilaah loo baxsho; sadaqo.
**Dhaxal** (-ka) — Xoolaha dadka dhintaa ka tagaan oo carruurtooda, waalidkooda ama xigto kale si sharci ah loogu qaybsho.
**Dhaxamaysan** — Dhaxani hayso; qarqaryaysan.
**Dhaxamaysnaan** (-ta) — Wax dhaxani hayso ahaan; qarqaryaysan.
**Dhaxamood** (-ka) — Dhaxan dareemid, iska garasho, qabasho.
**Dhaxan** (-ta) — 1. Qabow badan oo jirku dareemo oo wax la huwado ama la dugsado u baahi geliya. 2. Cudur, badanaa soo noqnoqda oo qandho kulul leh, oo kaneecada qaarkeed qaniinyadeedu ku wacan tahay; duumo.
**Dhaxlasho** (-da) — Xoolo dhaxal ah, qaybsasho.
**Dhaxlid** (-da) — Xoolo dhaxal ah, qaybin, wax ka helid.
**Dhaxsad** (-ka) — Dhaxsasho.
**Dhaxsasho** (-da) — Xilo qaaddasho; guursasho.
**Dhay** — 1. (-da). *a*) Caano cusub oo aan weli sousucin; caanaha markaas la lisay; kasoofeen. *b*) (-da, -ga) Geed yar oo aan lug iyo laamo midna lahayn; woxuu lee yahay caleemo waaweyn oo balballaaran oo hilib leh oo iyagoo xiddig la moodo dhulka ku barraaqa. 2. (-ga) Legga xoolaha qaarki.
**Dhayal°** (-ka) — Cayaar; dheel; qooq; kaftan; (ama « dheyel »).
**Dhayalid°** (-da) — Cayaarid; dheelid; kaftamid; (ama « dheyelid »).
**Dhaygag** (-ga) — Eegid, meel ama wax, indhaha lagu qabto oo laga qaadi waayo, iyadoo aan la libiqsana hayn.
**Dhaygagid** (-da) — Meel (ama wax) dhugasho oo indhaha ka qaadi waayid, libiqsi la'aan.
**Dhayid** (-da) — Dhaymo marin.
**Dhaylid** (-da) — Qof dhallinyaro ah, hawl ama wax kale ku dilid.
**Dhaylo** (-da) — Xoolaha ama ugaarta yaryar hilibkooda jilicsan oo aan weli adkaan.
**Dhayloobid** (-da) — (hilib) sida kan dhaylada u jilcid; karshimid.
**Dhaymo** (-da, -ha) — 1. Dufanka weelasha iyo alaabada dusha laga mariyo. 2. Daawada nabarrada, **kd.**, la saaro.
**Dhays** (-ta) — Xoolaha rimman kolka candhadu soo weynaanta bilawdo; habaas; candhayn; qor; jimic.

**Dhaysin** (-ta) — Candhada xoolaha rimman dhays ka muuqasho; habaasin; candhayn.

**Dhebed** (-da) — Shinbiraha dibadjoogta ah jaad ka mid ah oo diyaadka u eg; galaw; fiin.

**Dhebi** — 1. (-da) Dhibi. 2. (-ga) Geed laamo toostoosan oo hareeriga u eg.

**Dheddig** (-ga) — Magac guud oo kooba labada jaad oo nafleydu u kala baxdo, kan wax dhala oo nuujiya; dheddigood; dumar.

**Dheddigeyn** (-ta) — Dheddig ka dhigid; dheddig keliya dhalid.

**Dheddignimo** (-da) — Dheddig ahaan.

**Dheddigood** (-ka) — Inta dheddig guud ahaan; dumar; naago; haween.

**Dheddin** (-ka) — Geed-quwaax la ruugo; (ama « dhiddin »).

**Dhedhemin** (-ta) — Dhadhamin.

**Dhedo** (-da) — Ciiryaamo aad u culus oo is'araggu aad u yaraado.

**Dheecaan** (-ka) — Dhacaan.

**Dheef** (-ta) — 1. Cunnada nafleydu cunto inta waxtarka leh; nuxrur; dux; cunno. 2. Wanaag; faa'ido; jil.

**Dheefid** (-da) — (ka -) Waxtar ka helid; faa'ido ka helid.

**Dheefin** (-ta) — Wax waxtar iyo dheef leh siin; cunno siin.

**Dheefsad** (-ka) — Dheefsasho.

**Dheefsasho** (-da) — Dheef ka doonid, ka helid; dheefsad; dheefsi.

**Dheefsi** (-ga) — Dheefsasho.

**Dheeg** (-ga) — 1. Geela dhinaciisa kore oo kuruska u dhow. 2. Markabka dushiisa. 3. Meel sare; baar; guud.

**Dheegad** (-ka) — Dheegasho.

**Dheegasho** (-da) — Wax qof kale sameeyey wax u eg samayn; ka fiirsasho; kaga dayasho; ka xigasho.

**Dheeh** (-a) — 1. Lakab aad u xalleefsan oo weelka ama alaabta ama waxyaalaha kale oo birta ah, dusha lagaga rogo oo qurux iyo dhawraarinba tara. 2. Waxyaalo kala jaad ah oo isku dhex jira; iskuddar; barax; tarrax.

**Dheehan** — La dheehay; dheeh loo yeelay; barxan; aan miir ahayn; tarraxan.

**Dheehid** (-da) — 1. Wax bir ah, kd., dheeh u yeelid. 2. Ku darmid; ku barxamid; tarrixid.

**Dheehmid** (-da) — Wax dheehan noqosho; barxamid.

**Dheehnaan** (-ta) — Dhech lahaan.

**Dheel** (-ka) — 1. Qabowga habeenkii soo dhaca; nadwad. 2. Cayaar; dhayal; cayaayir; dheelaas.

**Dheelaas** (-ka) — Cayaaraha faraxa iyo rayrraynta badan darteed loo sameeyo.

**Dheelallaabo** (-da) — Hurdo iyo soojeed dhexdood; soojeed-hurud; (ama « dheelallaw »).

**Dheelan** (-ka) — (xoolo, kd.) dheelmid.

**Dheeldheel** (-ka) — Aan dhab ahayn; wax cayaar iyo kaftan ku jiraan.

**Dheeldheelid** (-da) — Cayaarid; dhayalid; kaftamid.

**Dheeldheelin** (-ta) — Hadba cyaarsiin; koolkoolin.

**Dheelid** (-da) — Dheel cayaarid; dhayalid; kaftamid.

**Dheelin** (-ta) — dheelsiin; cayaarsiin.

**Dheelis** (-ka, -ta) — Cayaaris.

**Dheelli** (-ga) — Qaadka ama culayska rarka oo inta doc u bata dhicid ku dhowaada.

**Dheellitir** (-ka) — Dheellitirid.

**Dheellitiran** — Aan dheelli lahayn; la dheelli tiray; is le'eg.

**Dheellitirnaan** (-ta) — Wax aan docculaysku u badnayn ee u kala baran yahay, ahaan.

**Dheelliyid** (-da) — Doc culaysku u batay u liicid; dheelli noqosho.

**Dheelmad** (-ka) — Dheelmasho.

**Dheelmasho** (-da) — Habeen socosho; guurayn; gudid.

**Dheelmatiin** (-ka) — Dheelmasho; (ama « dheelmataan »).

**Dheelmid** (-da) — (xoolo, kd.) habeen kaxayn; guuraysiin.

**Dheemman** (-ka) — 1. Waxyaalaha

dhulka lagala soo baxo kan ugu adag: wuxuu u eg yahay dhalo (quraarad) aad u belbeleysa. 2. Cad geedkaas laga sameeyey oo ka mid ah dhagaxa qaaliga ah ama alaabada wax lagu jarjaro oo adaygga badan u baahan afka loo gesho oo caarad looga dhigo. 3. Afarta jaad oo turubka mid ka mid ah ~ almaas.

**Dheen** (-ka, -ta) — Geed weyn oo gobka u eg oo mirihiisa la cuno.

**Dheer** — 1. *a*) (qof, geed, buur, kd.) kor iyo xagga cirka u fog; dhererkii loo badnaa wax u weheshaan; aan



DHEEMMAN (3)

gaabnayn. *b*) (waddo, kd.) xagga dhinacyada aad ugu jiidan oo ugu fog. *c*) (ceel, god, kd.) hoos iyo xagga dhulka u fog; aan gaabnayn. 2. Meesha la joogo, meel wax badan u jirta ku sugan ama jooga; aan dhoweyn; durugsan.

**Dheeraad** (-ka) — 1. Waxa tiro, ama qiyaas kale, oo la og yahay intay tahay, soo raaca oo wehesha ama ka soo hara. 2. (dad, alaabo,...) loo haysto in hadhow, kolka loo baahdo lagu adeegto ama wax lagu qabsado, wixii xumaaday ama jabay, beddelkood ahaan; dheeri; buro; siyaado.

**Dheeraan** (-ta) — Dheeraansho.

**Dheeraansho** (-ha) — Wax dheer ama fog ahaansho.

**Dheerayn** (-ta) — 1. Wax dheereeya ahaansho; orod-badi. 2. Wax dheer ka dhigid; dhererka u kordhin. 3. (ka - ) *a*) Tartanka ka orod badin; dhiqid. *b*) Ka fogayn; ka durkin. *c*) Labo is le'ekaa midkood, dhererka wax ugu darid.

**Dheeri** — 1. (-da) Wax fog ama dheer



DHEERTAXANIINYO

ahaansho; dheeraansho. 2. (-ga) Dheeraad.

**Dheertaxaniinyo** (-da) — Farabbadan; geelcaacis (ama « dhuurtaxaniinyo »).

**Dheg** (-ta) — 1. Xubinta oogada ku taal oo dhawaaqa, yeerta iyo shanqarta qabata oo garata; xubinta maqalka; dhegta dadku waxay u qaybsantaa saddex meelood oo mid waliba hawlo gaar ah qabato; dheg soke, dheg dhexe iyo dheg shishe. 2. (weel, qalab, kd.) meelo sida dhegta soo baxsan oo la qabto ama



DHEG (1)

wax kale tara; carrab. 3. Magac wanaagsan; caannimo; sharaf.

**Dhega'adag** — Wixii loo diro diida; dhasiigid badan.

**Dhega'adayg** (-ga) — Tilmaanta qofka dhegaha adag; dhasiig.

**Dhega'adkaan** (-ta) — Wax dhega'adag ahaansho.

**Dhegaati** (-ga) — 1. Xargo yaryar oo alaabada culculus (raro, kebdo, lammooyin; kd.) dacalladooda laga lullulo oo kolkii meel lagu dhisa hayo wax loogu xirxiro.

**Dhegabbeel** (-ka) — Dhegabbeelid.

**Dhegabbeelid** (-da) — Wax maqli waayidda dhegaha; xubinta maqalka oo bugto ama wax ku dhacay darteed waxmaqalkii gabta.

**Dhegaculays** (-ka) — Dhegaha oo laga culus yahay, iin ama cudur darti.

**Dhegaculus** — Dhegaculays qaba; dhakan.

**Dhegacuslaan** (-ta) — Wax dhegaculus ahaan; dhakanaan.

**Dhegafarasoobid** (-da) — Dhegafarasow ku dhicid.

**Dhegafarasow** (-ga) — 1. Dhegaha oo hadba mooda in shanqari u yeertay ama ay wax maqleen; (qof) wax aan jirin ama aan dadka kale maqlayn mooda inuu hadba maqlay. 2. Sida faraska u dhegawaddanaan; meel fog wax ka maqli ogaan.

**Dhegannugeyl** (-ka) — Dhegannuglaanta.

**Dhegannuglaan** (-ta) — Qof dhegannugul ahaansho.

**Dhegannugul** — (qof) aan wax diidin; dhegafudud; wixii la faro, degdeg u maqla oo u qabta.

**Dhegawaddan** — Wax maqli og.

**Dhegayare** (-ha) — Ubax isagoo aan buqin la gooyo oo la engejiyo oo ka baxa geed weligi cagaar ah oo dhulalka kulul: wuxuu u eg yahay qodob yar oo dhego leh; dhirta cunnada lagu udgooneeyo buu ka mid yahay in kastoo Soomaalidu shaaha keliya ku darsato; waxaa kaloo laga sameeyaa dawo, siiba tan ilkaha, saabbuun, cadar iyo waxyaalo kale oo lays marsho.

**Dheghas** (-ka) — Dhegbasid.

**Dhegbasid** (-da) — Dhegta wax u dhigid laysku illaawo oo lagu raago.

**Dhegcas** (-ta) — Dhasha yaryar oo nafleyda qaarkeed (lo', deero,...).

**Dhegdheg** (-ga) — 1. Qoyaan layiig ah oo wuxuu taabto qabqabsada sida xabagta iyo caanaha cinjirka. 2. Baqbaq, dheged, karriin, uskag. 3. Dhawr jeer wax ku dhegid.

**Dhegdhegid** (-da) — Dhegdheg u yeelid; qabqabsasho.



DHEGAYARE

**Dheged** (-ka) — 1. Midab xoolaha dhanada iyo jaanka cuna ama dhirta qaarkeed daaqa ay afka iyo gafuurka ku yeelato. 2. Dhegdheg, karriin, uskag; baqbaq.

**Dhegeysad** (-ka) — Dhegeysasho.

**Dhegeysasho** (-da) — 1. Dheg u dhigid; maqlid. 2. Qof hadla haya oo la maqla hayo, haddana layska dhegatira hayo oo aan loo jawaaba hayn; dhegeysi; dhegeysad.

**Dhegid** (-da) — Meel ama wax qabsasho.

**Dhegnuugsi** (-ga) — War aan laysu sheegine dhegta laga maqlay.

**Dhego** (-ha) — Hilqado.

**Dhegoole** (-ha) — Qof dhegala'.

**Dhegooleyn** (-ta) — Is dhegatirid; wax dhegala' iska dhigid.

**Dhegsan** — Meel ama wax ku naban.

**Dhegsin** (-ka) — Muruqyada ku dhegsan garabka iyo daqayaha dhabarka midkood.

**Dhegweyn** (-ta) — Qof aan baraarugsanayn oo kol danbe warku galo.

**Dhegxumo** (-da) — Hadal ceebaal leh oo faafa; magacxumo; ceeb.

**Dhejin** (-ta) — 1. Nabid. 2. (ku -) *a)* Meel qabadsiin; ku nabid. *b)* Wax been ah, qof korka ka saarid; wax

ku nabid; masabhidid. c) Dhabataysi, ilayn, cawryid, qumanyaysi.

**Dhejis** (-ka) — II; dhabato.

**Dhenghed** (-da) — Ul yar oo dhuuban; serbi.

**Dhereb** (-ta) — Furaad.

**Dhereg** (-ta) — 1. Wax la cuno ama la cabbo oo kol caloosha laga buux-



DHERI

sho; buuxa caloosha muggeeda. 2. Barwaaqo, ladnaan.

**Dheregdhacsi** (-ga) — Dheregdhacsasho.

**Dheregdhacsasho** (-da) — Wax dheregta yareeya ama baabbi'iya ku kicid, falid.

**Dheregsan** — Cunno caloosha uga buuxdo; cunno badan cunay; cunno badan haysta oo ladan.

**Dheregsanaan** (-ta) — Wax dheregsan ahaansho.

**Dherer** (-ka) — Salka iyo baarku intay isu jiraan; madaxa iyo cagaha inta u dhexaysa; (wax) afka laga bilaabay iyo afka uu ku dhammaaday intay isu jiraan; joog.

**Dhererid** (-da) — 1. Aad u sugid; raagsasho; daahsasho. 2. Taagnaan; likaysnaan.

**Dhererin** (-ta) — Inta dhererku le'eg yahay eegid; dhudhumin; cabbirid.

**Dhererto** (-da) — Sacab muggi; xantoobo.

**Dhergid** (-da) — Caloosha cunno ka buuxin.

**Dhergin** (-ta) — Wax badan oo laga dhergo cid siin.

**Dheri** (-ga) — Weel dhoobo ah oo cunnada lagu karsado.

**Dheryadhulayn** (-ta) — Si gaar ah oo hilibka loo hogeeyo.

**Dheryadhulays** (-ka) Dheryadhulayn.

**Dhex** (-da) — Labo wax ama labo meelood kala barkooda; badho; bartan; baaxadsoore; kalabbar; wadaage.

**Dhexaad** — Dhexda ku abbaaran; dhexe.

**Dhexayn** (-ta) — Meel dhex ah joogid ama ku jirid; labo wax dhexdood ku sugnaan.

**Dhexdeg** (-ga) — Dhexdegid.

**Dhexdegid** (-da) — Dad ama wax meel deggan dhexdooda rug ka yeelasho, degid.

**Dhexdhexaad** (-ka) — Aan labada dhinac midna u badnayn; aan weyneyn yaraynna; aan fogeyn dhoweynna, kd.; dhexda ku abbaaran; meeldhexaad.

**Dhexdhexaadin** (-ta) — Dad wax isu qaba, in la heshiisiiyo darteed, arrintooda gelid; heshiisiin.

**Dhexgal** (-ka) — Heshiisiin; dhexdhexaadin.

**Dhexmar** (-ka) — Dhexmarid.

**Dhexmarid** (-da) — Wax badan oo meel wada jooga ama meel ku wada yaal (dad, xoolo, dhir, bad, kd.) ama gudo leh (aqal, kd.) ama dalool (dhuun, kd.) dhexdood marid.

**Dhexroor** (-ka) — Labo maro oo laysku tola hayo, cad saddexaad oo dhuuban oo la dhexgeliyo oo lagu tolo.

**Dhexrooran** — La dhexrooray; dhexroor loo yeelay.

**Dhexroorid** (-da) — Dhexroor u yeelid.

**Dhexsocod** (-ka) — Labo wax ama labo meelood ama labo qof, dhexdood marid.

**Dhexsocoto** (-da) — 1. Hadallo yar ama tix yar oo soo noqnoqota oo xubnaha gabayada, heesaha, kd., la geliyo; dhextaal. 2. Dadka dadka hadalka u kala qaada ama dowlad u adeega oo warka u geeya; jaasuus; basaas; warxungee.

**Dhextaallo** (-da) — Tix yar oo soo noqnooqota oo gabayada, heesaha, kd., xubahooda gasha; dhexsocoto; (ama « dhextaal »).

**Dhexxir** (-ka) — Suun; boqor; kd.

**Dheyel** (-ka) — Dhayal.

**Dheyelid** (-da) — Dhayalid.

**Dhib** (-ta) — Arrin ama hawl adag; hawl aan qabashadeedu fududayn; wax lagu daalo; dhibaato; shiddo.

**Dhibaad** (-da) — 1. Xoolaha xagga reerka gabadha laga guursadey ka yimaada oo kolkii laysu geeyo iyagaas iyo yaradka (xoolaha ninka wax guursadey xaggiisa ka imanaya), aqalka cusub oo la dhisa hayo dhaqaalihiisa gundhig u noqda. 2. Dhiigga dumarku bishiiba kol helo; xayl; caado; dhibaaji.

**Dhibaadin** (-ta) — Xoolo dhibaad ah, gabadha la guursadey siin, ku darid.

**Dhibaaji** (-ga) — Dhibaad; xayl.

**Dhibaato** (-da) — Nolol ama hawl adag; dhib; dacas; diihaal; baahi; shiddo.

**Dhibbaan** (-ta) — Nabar dhib leh; daqar; qoon; dhaawac.

**Dhibban** — Dhib qaba; kadeedan.

**Dhibbanaan** (-ta) — Dhib qabid; kadeednaan.

**Dhibcid** (-da) — Dhibic ridid; dhibic ka dhicid.

**Dhibcin** (-ta) — Dhibic ridid; dhibic sii deyn; in yar shubid.

**Dhibi** (-da) — Kaadida awrta qooqani isku sayriso oo habeedda madow ku noqota (ama « dhebi »).

**Dhibic** (-da) — 1. Wax shubma oo aad u yar oo soo go'a oo qaab kankoonsan leh. 2. Caano, biyo kd., dhab u yar (ama « dhibiq »).

**Dhibid** (-da) — Dhib badan gaarsiin.

**Dhibidhisad** (-ka) — Dhibidhisasho.

**Dhibidhisasho** (-da) — Ratiga qooqan kolka uu dhibida isku dhaama hayo: kolkuu carto oo uu dagaal maaggan yahay, buu wuxuu isku daraa doobbin iyo miciyo lisasho iyo isagoo kaadi isku dhaama: intuu kaadida kaleetiyo buu hadba dabada u dhigtaa oo iyadoo ka da'aysa kor isugu sayriyaa, oo haddana qooyaa oo isku sayriyaa, kd.; Ratigu kolkuu dhibidhisana hayo, wuxuu yeeshaa muuqaal aad looga argaggaxo; dhibilisasho (ama « dhebidhisasho »).



DHIBIC (1)

**Dhibiib** (-ka) — Qofka dhiig badani ka baxo sida uu noqdo (ama « dhibib »).

**Dhibiibid** (-da) — Dhiig badan oo lala sigto aad uga bixid; (ama « dhibibid »).

**Dhibiibtir** (-ka) — Qof dhibiibay oo dhiig badani aad uga baxay, degdeg wax ku soo celiya xooggii ka ba'ay oo uu ku soo ladnaado; (ama « dhibibtir »).

**Dhibiqdhibiq** (-da) — Dheeldheel, cayaar.

**Dhibsad** (-ka) — Dhibsasho.

**Dhibsasho** (-da) — Dhib ka dhigasho, u qaadasho; kahasho; qoonsasho.

**Dhicid** (-da) — 1. Meel sare ka soo hawakicid oo hoos iyo xagga dhulka soo aadid iyadoo aan lays celin karin, jiidashada dhulka darteed. 2. (xabbad, kd.) ridmid; kicid; qarxasho. 3. Hanti dad kale lee yahay xoog ku qaadid; boolyid. 4. Wax laysu sheegay maanka ka garasho. 5. Arrin ama wax aan lagu talaggelin oo iska dhaca ama iska yimaada.

**Dhicin** (-ta) — 1. Xoolo col qaaday

ka dabo duulid° oo ka soo celin. 2. Ilmo dhicis ah, dhalid. 3. (ka -) Wax ka celin ama ka qabasho; daaficid.

**Dhicis** (-ka) — 1. Ilmo dhasha isagoo aan dhammaysan bilihii uu uurka ku jiri lahaa. 2. Fashal.

**Dhicisoobid** (-da) — (arrin) fashalid.

**Dhidar** (-ka) — 1. Bahal dugaagga




DHIGID (1)

ka mid ah oo dhurwaaga u eg; weer. 2. Jaad libaax-badeedka ka mid ah; (ama « dhider »).

**Dhidban** — Meel si adag ugu mudan; la dhidbay.

**Dhidbid** (-da) — Si xoog leh meel ugu mudid, uga taagid.

**Dhiddo** (-da) — Caanaqub, kashiito, yaadaddo.

**Dhidib** (-ka) — Tigin.

**Dhidid** (-ka) — Qoyaan dufan leh oo oogada nafleyda ka soo baxa kolkay qorrax darteed ama xanuun la kululaato.

**Dhididdhawr** (-ka) — Waxa dhididka celintiisa loo qaato oo dhan.

**Dhididid** (-da) — Dhidid yeelasho; dhidid ka imaansho.

**Dhididsan** — Dhidid leh; dhidid ku yaal; dhidid ka yimid.

**Dhif** (-ka) — 1. Aan badanaa la arag ama la helin. 2. Dadka abaal-dhaca xumaanta gaarta; nabsi.

**Dhifad** (-ka) — Si kedis ah oo xoog badan u jiidid; dhuftin. (ama « dhufad »).

**Dhifasho** (-da) — Jiidid xoog iyo dhaqso isku darsatay, jiidid; la boodid; (ama « dhufasho »).

**Dhifsad** (-ka) — Dhifsasho.

**Dhifsasho** (-da) — Wax meel ku yaal ama qof hayo, si degdeg iyo xoog leh u goosasho; xoog ku qaadasho; wax la boodid; (ama « dhufsasho »).

**Dhiftin** (-ta) — Dhufad; dhifasho.

**Dhig** — 1. (-ga) Ka dhigan, u dhigan; lid; caksi. 2. (-ta) Dhis aqallada qaarkood lagu dhiso oo ka samaysan ulo yaryar oo badan oo jil ku maran yahay.

**Dhigaal** (-ka) — 1. Waxqoraal; far. 2. Wax meel la dhigto ama la kaydiyo.

**Dhigad** (-ka) — Dhigasho.

**Dhigasho** (-da) — 1. Cashar qaadasho; wax barasho; qorasho. 2. Wax meelaysasho; kaydsasho.

**Dhigayn** (-ta) — Dhigo u yeelid.

**Dhigaysan** — La dhigeeyey; dhigo laga taagey.

**Dhigdhig** (-ta) — Meel ciriiryoon; jiqjiq.

**Dhigdhiko** (-da) — Riiraxyo, marawaxad.

**Dhigid** (-da) — 1. Qalin, loox, warqaad, ama wax kale, wax ku qorid; qorid. 2. Wax korreeyey meel hoose keenid, saarid; wax la hayey, meel saarid. 3. Kaydin; dhitayn.

**Dhigis** (-ta) — Dhigid; qoris.

**Dhigmo** (-da) — Qoraalka farta; dhigaal.

**Dhignaan** (-ta) — Wax dhigan ahaansho; dhigniin.

**Dhigniin** (-ka) — Qorniin; dhigis.

**Dhihid** (-da) — Afka hadal ka soo saarid; iraahid; tiraabid; hadlid.

**Dhiibid** (-da) — Wax la hayo qof kale gacanta u gelin; farta ka saarid; siin; bixin.

**Dhiibis** (-ta) — Dhiibid.

**Dhiidhi** (-ga) — Wax xun oo ama afka layska yiri ama addin layska gaarsiiyey, xumaan laga xumaaday muujinteeda; camashood; umal; dhirif; caro; xanaaq.

**Dhiidhiibsad** (-ka) — Dhiidhiibsasho.

**Dhiidhiibsasho** (-da) — Labada lugood oo horay loo fidiyo, iyadoo la fadhiyo.

**Dhiidhiibsi** (-ga) — Dhiidhiibsasho.

**Dhiidhiiyo** (-da) — Cayayaan madaxa iyo qaarka hore wax adag oo kurtummo yaryar lihi kaga rogan yihiin oo aan baalal lahayn oo qaar danbe oo buuran oo jiidan leh; xaabley; uxu.

**Dhiidhiyid** (-da) — Xanaaqid; camashood; dhirfid.

**Dhiig** (-ga) — Wax biyabbiyo ah oo guduudan oo, wadnaha, halbowleyaasha iyo xididdada dadka iyo nafley kaloo badan dhex qulqula oo doc kasta u xula, oo la'aanti aan oogadu noolaateen.

**Dhiigaabid** (-da) — Dhiig soo deyn; dhiig ka imaansho.

**Dhiigbax** (-a) — Dhiig badan oo oogada ka yimaada.

**Dhiigbixid** (-da) — Dhiig badani oogada ka bixid.

**Dhiigeyn** (-ta) — Dhiig ka dhigid; dhiig ka keenid; dhiig u yeelid.



DHIIDHIIYO

**Dhiigmadoobaad** (-ka) — Meel nabar ku dhacay dhiigga ku urura oo ku madoobaada.

**Dhiigmiir** (-ka) — Qofkii ama neefkii oo nool oo dhiig laga shubto, kaydin ama dan kale darteed.

**Dhiigmiirad** (-ka) — Dhiigmiirasho.

**Dhiigmiirasho** (-da) — Wax nool dhiig ka shubasho; dhiignuugid.

**Dhiigroor** (-ka) — Dhiigga meesha oogada nafleyda, nabar aan haragga dillaacini kaga dhaco, isugu soo urura; wuxuu ka yimaadaa oo ka soo baxaa xididdada yaryar oo nabarku dillaacshey.

**Dhiigroorid** (-da) — Dhiigroor yeelasho.

**Dhiigtaar** (-ka) — Geed qodxo dheer-



DHIIL

dheer iyo dhacaan, sida dhiigga u guduudan, leh.

**Dhiigyacab** (-ka) — (qof) dhiig uu daadsho iyo wax uu dilo, harraad u qaba; dilaa.

**Dhiigyari** (-da) — Dhiigyaro.

**Dhiigyaro** (-da) — Oogada oo dhiigga guduudani ku yaraado.

**Dhiijin** (-ta) — Wax ib yar ah leh, sida naasaha xoolaha oo caano ama wax kaloo shubmaa ku jiraan, xoog u qabasho oo gantaal (toog) ka soo saarid; dhiiq ka keenid.

**Dhiil** (-sha) — Weel la tolo ama geedaha laga qoro oo caanaha lagu shubto.

**Dhiillo** (-da) — War laga dido oo dadka cabsi geliya; dareen.

**Dhiimid** (-da) — Dhiin ka soo bixid; dhiin noqosho.

**Dhiin** (-ka) — 1. Dhacaan layiig ah oo badanaa ka soo baxa miraha dhugca oo aad u bislaada. 2. (midab) guduud aad u guduudan.

**Dhiinto** (-da) — 1. Waxyaalaha miraha laga dhiimiyo; lis. 2. Khamro; shalabow.

**Dhiiq** (-da) — Xoolaha la lisa hayo, inta kol naaska ka soo baxda kolka sacabku xamatuuriyo; toog.

**Dhiiqid** (-da) — Kolka la dhiijiyo wax ka yimaadaan; irmaan.

**Dhiiqo** (-da) — Meel dhoobo qoyan oo luguhu gela hayaan ama ku wasakhooba hayaan leh.



DHILMAANYO

**Dhiiqsin** (-ta) — In la dhiijiyo; wax yar oo la liso; caano yar.

**Dhiirran** — Geesi ah; aan biqitin aqoon.

**Dhiirranaan** (-ta) — (qof) dhiirran ahaan; geesinnimo.

**Dhiirrasho** (-da) — Dhiirri la imaansho.

**Dhiirri** (-da) — Cabsi la'aan; baqdin la'aan; geesinnimo.

**Dhilan** — 1. Qoloftii iyo diirkii laga qaaday; diriqii laga reebay; la dhilay; la diiray; la qayaxay. 2. Qurux badan.

**Dhilid** (-da) — 1. (miro, kd.) qolofta kore ka fujin; diirid; beerin; qayixid. 2. (caw, xaskul...) diriqa ka bixin. 3. Qurxin.

**Dhilif** (-ka) — Barida idaha kolonta ka laallaadda.

**Dhillannimo** (-da) — Dhillay ama dhillo ahaansho.

**Dhillay** (-ga) — Nin sineysi badan; dhillaynimada aan qarsan ama caan ku noqday.

**Dhillaysi** (-ga) — Dhillaysasho; dhillaysad.

**Dhillaysad** (-ka) — Dhillaysasho; sineysasho.

**Dhillaysasho** (-da) — Dhillannimo ku kicid; dhilloobid; sineysasho.

**Dhillo** (-da) — Naag xun oo ragga la mid ahi u wada tago; gogoldhaaf taqaan; sharmuuto; qaxbad.

**Dhilloobid** (-da) — Dhillo noqosho.

**Dhilmaanyo** (-da) — Kaneeco; (ama « dhalmaanyo »).

**Dhilowyahan** (-ka) — Qadow.

**Dhimaad** (-ka) — 1. Wax dhintay ahaan; aan naf qummani ku jirin. 2. Waxdhin; waxyeello; dhimaal.

**Dhimaal** (-ka) — Waxyeello.

**Dhimasho** (-da) — Naf bixid; go'id; geeryoomid; bixid.

**Dhimid** (-da) — 1. Wax buuxa ama ebyoon wax ka reebid; qabyo ka dhigid; dhantaalid; yarayn. 2. (wax -) waxyeelid; eed gelid; wax bi'in.

**Dhimir** (-ka) — Maan; laab; kal; kas; garaad; (ama « dhimiro »).

**Dhimman** — Aan wada dhammayn ee wax ka maqan yihiin; aan buuxin; qabyo ah; dhantaalan.

**Dhimmanaan** (-ta) — Wax ka maqnaan; qabyo ahaan.

**Dhimmanaansho** (-ta) — Wax ka maqnaansho; qabyo ahaansho.

**Dhimrin** (-ta) — Jimic u gelid; u turid.

**Dhinac** (-a) — Barbar; doc; gees; baal; xag.

**Dhinacayn** (-ta) — Dhinac marid ama xigid; dhinac isu burin; xag jirid.

**Dhinacyayn** (-ta) — Hadba doc dhigad ama isu rogid; barbarrayn; is rogrogid.

**Dhinbil** (-sha) — 1. Dhuxul yar oo nool. 2. Abqo; dhaameel; geydhe; mergiyaale; (ama « dhinbiil »).

**Dhinmid** (-da) — Wax dhimman noqosho.

**Dhinnaan** (-ta) — Wax ka maqnaan; qabyo ahaan; dhimmanaan.

**Dhiqle** (-ha) — Cayayaan yaryar oo aan baalal lahayn oo dhiigga dadka nuuga; wuxuu galaa sariiraha iyo gogosha kaloo lagu seexdo ama lagu fariisto; kataan.

**Dhir** (-ta) — 1. Wadajirka geedaha, kuwa yaryar iyo kuwa waaweynba; geedo. 2. Geedaha dhadhanka iyo udugga gaarka ah leh oo dadku cunnada ku darsado; dhir magaalo; xawaash.

**Dhirayn** (-ta) — 1. Dhul aan dhir lahayn oo geedo lagu abuuro; dhir u yeelid, ku tallaalid. 2. Dhir udgoon cunnada ku darid; geedeyn.

**Dhirfid** (-da) — Dhirif qabasho; dhiidhiyid; xanaaqid; dharsid; camashood.

**Dhirif** (-ka) — Sida la noqdo ama layska dareemo kolka xumaan lays taarto; dhiidhi; xanaaq; caro; umal.

**Dhirifsan** — Dhirif ka muuqdo; xanaaqsan; caraysan; umashan.

**Dhirindhir** (-ka) — Geed dhirta caanaha leh ka mid ah.

**Dhirindhirin** (-ta) — 1. Qodax ama waxyaalo kale, si aayar ah oo farsamo badan, oogada uga soo bixin.



DHIQLE

2. (ka soo -) si miyir iyo farsamo badan qof wax uga soo saarid.

**Dhiriq** (-da) — Digada qoyan oo lo'da; faanto; dhabcan.

**Dhis** (-ka) — 1. Wax inta laysu geeyo oo la isku kabkabo, qaab gaar ah loo yeelo ama si gaar ah loo hadoodilo (aqal, xero, kd.). 2. (harag, kd.) la kala baxsho oo la togo. 3. Waxa wax lagu dhisa hayo laftooda, sida qoryaha aqalka lagu dhisa hayo.

**Dhisad** (-ka) — Dhisasho.

**Dhisan** — La dhisay.

**Dhisasho** (-da) — Iskaa wax u dhisid.

**Dhisid** (-da) — 1. Aqal ama wax la mid ah oo aan hor u jirin, bilaabid oo dhammayn. 2. Harag qoyan ama



DHIS (2)

wax la mid ah, inta la kala hixiyo oo la togo, engejin.

**Dhismid** (-da) — Wax dhisan noqosho.

**Dhismo** (-da, -ha) — Farsamada iyo habka wax loo dhiso; dhis; dhisid; dhisniin.

**Dhisnaan** (-ta) — Wax dhisan ahaan.

**Dhisniin** (-ka) — Dhisid; dhismo.

**Dhitayn** (-ta) — Dhito ka dhigid; kaydin; dhigid.

**Dhito** (-da) — Caano ama subag ama wax kale oo inta la uruursho meel la dhigto, si waa danbe, dan loogu qunsado; dhigaal; kayd.

**Dhixid** (-da) — 1. Soo hoyasho la'aan. 2. (ku -) meel habeen ku maqnaansho. 3. (u -) maranti u ahaan; xilo u ahaan; qabid.

**Dhogor** (-ta) — 1. Timaha nafleyda qaarkeed oogadeeda ka baxa (xoolaha, ugaarta; dugaagga...). 2. Dunta dhogorta. 3. Dharka dhogorta laga sameeyo.

**Dhoob** (-ka) — Wax dhoobo laga sameeyey ama laga dhisay sida aqal daar ah ama weelasha qaarkood.

**Dhooban** — 1. (aqal, kd.) dhisan. 2. (dhagax, kd.) meel ku uruursan oo taallo laga dhigay. 3. (xoolo, dad,...) meel yoobsan; meel tuuran; xoonsan. 4. (fallaar) waabaayaysan.

**Dhoobey** (-da) — Dhul ciiddiisu dhoobo tahay; dhulka webiyada; carramadow.



DHOOL (1)

**Dhoobid** (-da) — 1. Wax meel isugu geyn oo taallo ka dhigid; tuumin. 2. (xoolo, kd.) tuurid; xoomin. 3. (fallaar) waabaayo marin.

**Dhoobnaan** (-ta) — 1. Dhisnaan; malaasnaan. 2. Taallaysnaan; tuunsanaan. 3. Tuurnaan; xoonsanaan; yoobsanaan. 4. (fallaar) Waabaayaysnaan.

**Dhoobo** (-da) — Ciid jilicsan oo budo ah oo kolkay qoydo is qabqabsata oo dheryaha, kd., laga sameeyo, waxna lagu dhisto; dhooqo.

**Dhoocil** (-ka, -sha) — 1. Wiil ama gabar aan guri ama dugsi edebta bara helin oo hadal xun iyo cay badan. 2. Rati weyn; xaaswalwaal; biyammaddaadshe.

**Dhood** (-ka) — Faan; ammaan; shool.

**Dhooddi** (-da) — Dhul ciiddisu dibir tahay; aan cadduun ahayn.

**Dhoodid** (-da) — Faanid; is'ammaanid; shoolid; dhaadasho.

**Dhoof** (-ka) — Socdaal, badanaa dheer, oo badeed iyo – gadaalahaan danbe – cirka.

**Dhoofid** (-da) — Badda ama cirka socdaal ku marid.

**Dhoofin** (-ta) — Dhoof u dirid; markab ama dayuurad saarid; ku ridid.

**Dhoofis** (-ka) — Dhoofin.

**Dhoohan** — (qof) jooga oo haddana maqan; aan waxa jooga ama dhaca haya dhugmo u lahayn; laab la'.

**Dhoohanaan** (-ta) — Qof dhoohan ahaansho.

**Dhool** (-ka) — 1. Ilkaha foolasha iyo miciyada u dhexeeya midkood. 2. Madaxa daruurta da'aysa; garab; fad; saylaan.

**Dhoolbir** (-ka) — Qosol yar oo dhoolluhu muuqdaan, qoslid; muusood.

**Dhoollatusad** (-ka) — 1. Isu miciyallisadka awrta qooqan. 2. (*) Xoogga qolo leedahay oo la soo bandhigo si cadowgu u arko oo u tixgeliyo. 3. Fulabbajis; bowdaqaawis. 4. Dagaal been ah; garmaame.

**Dhoon** (-ta) — 1. Haan biyood oo weyn. 2. Tol; qolo.

**Dhooqo** (-da) — Dhoobada qoyan.

**Dhoor** (-ka) — Hab carruurta yaryar loogu xiiro – xagga reer-miyiga qaarki – oo daliig dheer oo timo ah oo is haysa foodda taniyo qadaadka loo reebo.

**Dhoorrey** (-da) — 1. Shinbir madaxa, timo dhoor u eg, ku leh. 2. Gabar dhoor leh; foodley.



DHOOR

**Dhoqol** (-ka, -sha) — Dhiil ama haruub yar oo caanaha lagu shubto.

**Dhow** — Aan fogeyn; ogog leb.

**Dhowaan** (-ta) — Wax dhow ahaansho.

**Dhowaandhalad** (-ka) — Yar; cusub; fil yar.

**Dhowaansho** (-ha) — Fogaan la'aan; dhowaan.

**Dhoweyn** (-ta) — 1. Meel dhow geyn ama keenid. 2. Marti, kd., weji iyo gacno furan, oo lagu tusa hayo in imaatinkooda la jecel yahay, kala hor'imaansho; martiggelin diirran.

**Dhud** (-da) — 1. Daliigo miiqan ama soohan, oo inta laysku jebsho, xargaha laga sameeyo, middood. 2. Suuman ama xargo, qalab ka kooban yahay, midkood.



DHOORREY (1)

**Dhudhub** (-ta) — 1. Meel la maro oo ciriiri ah. 2. Waddo buuro isu dhow dhex marta oo dhib lagu mari karo.

**Dhudhumin** (-ta) — Inta dhudhun oo wax dhererki yahay hubin, tirin, qiyaasid.

**Dhudhun** (-ka) — 1. Gacanta inta u dhexaysa xusulka iyo sacabka. 2. (cabbir) dhudhunka iyo sacabka oo fidsan, oo is wata.

**Dhufaan** (-ka) — (xoolo) xiniinyihii laga baxshey; dhufaanid.

**Dhufaanan** — (xoolo) la dhufaanay; xiniinyihii laga baxshey; koron ama senge laga dhigay.

**Dhufaanid** (-da) — (xoolo) wax dhufaanan ka dhigid; xiniinyo ka bixin; koron ama senge ka dhigid.

**Dhufad** (-ka) — Jiidis dhaqso iyo xoog leh; dhuftin; (ama « dhifad »).

**Dhufasho** (-da) — Si xoog iyo dhaqso leh u jiidid; dhufad.

**Dhufsad** (-ka) — Dhufsasho.

**Dhuftin** (-ta) — Dhufad.

**Dhug** (-ta) — 1. Cudur geela ku dhaca; dhukaan; dhugato. 2. (-°) *a*) Maan, fiiro, maskax, laab, xirgi, caqli, garaad; dhugmo. *b*) Abbaar; toog; nishaab.

**Dhugad** (-ka) — Dhugasho.

**Dhugasho** (-da) — Eegid yar; fiirin yar.

**Dhugato** (-da) — Cudur geela ku dhaca; dhug; dhukaan.

**Dhugcid** (-da) — (miro) dhuguc noqosho; aad u bislaansho.

**Dhuglaawe** (-ha) — (qof) aan dhug lahayn; laab la'; dhoohan.

**Dhugmar** (-ka) — Inta dhugi ku dhacday ka biskoodey, ayan kuna soo noqonayn; kabbax, guri.

**Dhugmo** (-da) — Dug; maan; fiiro.

**Dhuguc** (-a) — (miro) sida miraha aad u bislaadaa noqdaan; hoobaan.

**Dhukaamid** (-da) — Dhukaan ku dhicid.

**Dhukaan** (-ka) — Cudur geela ku dhaca oo qanjinka ka kaca.

**Dhukan** — Dhego aad u yaryar ama u gaaggaaban leh.

**Dhukanaan** (-ta) — Wax dhukan ahaan.

**Dhukanaansho** (-ha) — Wax dhukan ahaansho; dhukanaan.

**Dhukay** (-ga) — Dhegdheg dhegta daloolkeeda dibadxigeenka ah ku yaal oo ka yimaada qanjirro daloolka u dhow: wixii waxyeello leh oo dhegta soo gala buu celiyaa inta ayan reemaha dhegta soo gaarin.

**Dhukayasho** (-da) — Dhukay iska bixin.

**Dhul** (-ka) — 1. Meeraha korkiisa dadku deggan yahay oo ku nool yahay: xagga weynaanta waa meeraha shanaad, xagga qorrax xigiddana waa kan saddexaad; wuxuu u dhexeeyaa waxaraxirta (sahra) iyo farrarre (mariikh). 2. Dhulka intiisa negi oo engegan oo aan baddu fadhiyin. 3. Dhul kooban oo seere la yaqaan leh. 4. Ciidda aynnu cagaha ku haynno; duni; adduun; arlo; carro; if.

**Dhul'abaahi** (-ga) — Cudur geela ku dhaca.

**Dhulbar** (-ka, -ta) — Xarriiq male ku dhisan oo dhulka ku wareegsan, oo meesheed walba iyo dhulka labadiisa udub (madax) weligood isku in isu jiraan; labo bar oo is le'eg bay dhulka u kala goysaa; barka woqooyi iyo barka koofure.

**Dhuleed** — Wax dhul lee yahay ama lug ku lee yahay.



DHULBAR

**Dhullax** (-a) — Kasoobbax yar oo dadka oogadiisa ka soo baxa; fin.

**Dhulman** (-ta) — Dabool ama guri adag oo nafleyda yaryar oo badda qaarkeed samaysato oo ku gudajirto; waa qalbac ama labo qalbac oo isku aabburan oo aan sida bocosha u duubnayn ee fidsan; dhonbol; (ama « dhulmad »).

**Dhulub** (-ka) — Koob yaar oo aan dheg lahayn; murbaale; bilaale.

**Dhuluuluc** (-a) — Nabarro xoolaha yaryar ka soo yaaca, kolka dhogortooda oo qoyan la taataabto.



DHUL (1)

**Dhumid** (-da) — Wax la waayey noqosho; hallaabid; habaabid; lumid.

**Dhummay** (-ga) — Geed meygaagga u eg.

**Dhumuc** (-da) — Aan dhuubnayn ee oogo lucuuman leh; aan xalleefsanayn ama miiqnayn ee buuran; baaxad; qiro.

**Dhumuq** (-a) — Lafdhabarta afkeeda hoose.

**Dhunjin** (-ta) — Liqid.

**Dhunkaal** (-sha) — 1. Geed mirihiisa la cuno, waabaayona laga sameeyo. 2. Waabaayo; sun.

**Dhunkad** (-ka) — Dhunkasho.

**Dhunkasho** (-da) — Bushimaha oo lays taabsiiyo ama laysku salaaxo, jacayl darti; shummayn; mac.

**Dhur** (-ka) — 1. Wax wanaagsan oo dhan; khayr; liibaan. 2. Taran; bulaal.



DHULMAN

**Dhurbe** (-ha) — Jaadadka cawska mid ka mid ah.

**Dhurde** (-ha) Cayayaan sida gelmiga u yaryar oo surta sameeya.

**Dhure** (-ha) — 1. Weel ceelasha biyaha lagaga dhuro. 2. Weel kastoo wax lagu dhuro.

**Dhurid** (-da) — Biyo ama wax la mid ah meel ka shubid oo meel kale ku shubid, iyadoo weel yar (dhure, kd.) la dardara hayo.

**Dhuroobid** (-da) — Wax wanaagsan oo dhan helid; liibaanid; bulaalid; tarmid.

**Dhurow** (-ga) — Khayr badan helid; liibaanid; tarmid; bulaalid; dhuroobid.

**Dhursugid** (-da) — Dhur danbe ama aayatiin wanaagsan oo la filana hayo, sugid; dhawrid.

**Dhururuq** (-a) — (lacag) jajabka cadadida tan ugu yar; senti; beesad.



DHURWAA

**Dhurwaa** (-ga) — Bahal yeeyda xoogaa ka weyn oo hilibka cuna, mid uu disho iyo mid baqti ahba. Wuxuu lee yahay guud, iyo ilko xoog badan oo laf kasta burburin kara iyo labo lugood oo jeenyaha ka gaaggaaban, cagtiisuna afar suul bay leedahay; wuxuu caan ku yahay, ci' sillan oo wirixa iyo qosolka dadka waalan u eg. ~ waraabe.

**Dhurwaayo** (-da) — Maro walaayatida u eg.

**Dhusundhus** (-ka) — Geedquwaaxa geed ka mid ah oo leh dhacaan iyo ur aad u lifaaqoon oo kan gaaska (la shito) u eg.

**Dhusuq** (-a) — Uskag; wasakh.

**Dhutin** (-ta) — Qof ama nafley kale oo lug la', socodkiisa; heetin; (ama « dhitin »).

**Dhuu** (-ga) — Dharka haragga laga sameeyo; qayraan.



DHUUDHI

**Dhuub** (-ka) — 1. Waxyaalo dhawr ah oo laysku xiray ama laysku duubay; xirmo. 2. Daliig mayrax ah ama wax la mid ah. 3. Sacab muggi; dhererto; xantoobo. 4. Ubaxa docihiisa middood.

**Dhuuban** — Aan buurreyn oo ballaarrayn; miiqan.

**Dhuubid** (-da) — Wax dhuuban ka dhigid; miiqid; fiiqid.

**Dhuubnaan** (-ta) — Wax dhuuban ahaan.

**Dhuubnaansho** (-ha) — Wax qaab dhuuban leh ahaansho.



DHUUG

**Dhuudhi** (-ga) — Jaadadka booddada mid ka mid ah oo dadka oogadiisa gala oo ku kora oo kolkuu weynaado u ekaada xabbad meseggo ah oo bisil; wayaale.

**Dhuug** (-ga) — Cayayaan duula oo qaniinyo kulul oo geela cuna; gendi; riibi.

**Dhuugid** (-da) — Afka ama qalab kale, biyo ama wax kaloo shubma ku soo jiidid; nuugid; jaqid.
**Dhuujin** (-ta) — Xoog u qabasho; adkayn; xajin; giijin.
**Dhuukin** (-ta) — Aayar socosho hadba lug la qaado; gaatamid.
**Dhuukis** (-ka) — Dhuukin.
**Dhuumasho** (-da) — Si loo waayo oo haddii la doondoono aan loo helin, meel aan layska arki karin, gelid ama tegid; si aan loo arag, ku kicid; is qarin.



DHUUN (2 *a*)

**Dhuumashow** (-ga) — Cayaar carruurtu cayaarto oo hadba inta qaar dhuunto qaarka kale doondoono; (ama « dhuumaashow »).
**Dhuumood** (-ka) — Geed laamihiisu dhexda ka wada daloolaan oo dadku badanaa dhuumo ka jarto.
**Dhuun** — 1. (-ka) Naf; ruux; qof. 2. (-ta) *a)* Ul ama bir dhuuban ama wax kaloo la mid ah oo dhexda ka daloola oo biyaha iyo wixii la mid ahi dhex maraan. *b)* Hunguriga cad; cunaha.
**Dhuuni** (-ga) — Waxyaalaha la cuno oo oogada nuxrur geliya oo dhan; cunno; oon; dheef.
**Dhuunirraac** (-a) — 1. (qof) Hadba meeshii uu moodayo inuu cunno ka hela hayo, u lala; cunnada keliya ka murga ee aan ceebta iyo denbiga iyo anshaxa iyo dhaqan-wanaagga midna eegin; dhadhamarraac. 2.* Askar la kireysto.
**Dhuunirraacnimo** (-da) — Dhalanka iyo falaadka dhuunirraaca.
**Dhuuntow** (-ga) Cudur dalqada ku dhaca; majin; qun; xoqad.
**Dhuunxir** (-ka) — Garcuneed.
**Dhuunyaale** (-ha) — 1. Cayayaan yaryar oo duulduula oo gelmiga u eg. 2. Qof cunno jacayl meel walba u galgala.
**Dhuunyeerin** (-ta) — Neefka dhimanaya codka ka yeera.
**Dhuunyid** (-da) — Dhuuni siin; dheefin.
**Dhuuqid** (-da) — Subag ama malab ama wax la mid ah, farta ku cunid.
**Dhuur** (-ta) — Geed dheeraada oo weligi cagaar ah oo badanaa ka baxa dhulka dhanada ah ama badaha u dhow ama bacadka ah; laamihiisa caleemo kama baxaan ee waxay yeeshaan faraq timo cagaaran u eg iyo iniino kulkulacsan oo kurtumo yaryari ku xardhan yihiin.
**Dhuurcaso** (-da) — Jaadadka quraanyada mid ka mid ah oo midabkeedu cas yahay; (ama « dhuuricaso »).
**Dhuuri** (-ga) — Xanuun yar oo xididdada la roora.
**Dhuurtaxaniinyo** (-da) — Dheertaxaniinyo.
**Dhuuryid** (-da) — Xanuun dhuuri ah, iska dareemid; dhuuri hayn; kaarid.
**Dhuuryo** (-da) — Shinbir hilibka cunta; dhufato; dafo; faraggoys; huf; hunfey.
**Dhuuso** (-da) — Neef kolkol shanqari weheliso oo nafleyda qaarkeed xaggeeda danbe ka timaadda.
**Dhuux** (-a) — 1. (oogada nafleyda) sooh baruurta u eg oo xididdo yaryari ku dhafan yihiin oo lafaha dheerdheer ku dhexjira. 2. Lafta geedaha. 3. Togga calooshiisa biyuhu maraan.
**Dhuuxdheere** (-ha) — Dhuuxa arxaanka dhex mara; xangulle; xididmaskaxeed.
**Dhuuxid** (-da) — 1. Dhuuxa lafaha ku jira la bixid; cunid. 2. Hadal ama arrin, aad ugu fiirsasho.

**Dhuuxyayn** (-ta) — (geel, kd.) si adag u dabrid; dhudhummada aad uga xirid; isasaarid.

**Dhuwan** (-ka) — Miro ka baxa shillinka (kulan) iyo kidiga oo la jecel yahay oo loo arho.

**Dhuxul** (-sha) — 1. Wax madow oo la shito oo dhulka laga qodo; waxay ka samaysantay dhir malyuunno sano ka hor aasantay oo baariga dhulka iyo kulayl badani isugu darmeen. 2. Tan laga sameeyo qoryaha la gubey.

**Dhuxulkurreeb** (-ka) — 1. Jirac qaniinyo kulul. 2. Arrin aad wax u xanuujisa oo laga gubto, sida qof waxtar badan geystey oo abaaldhac xun loogu gudey.

**Dhuxun** (-ta) — 1. Biyo ama wax kale oo leh dhadhan xaraar; kuraar. 2. Dhul dibir iyo dhano ah.

**Dhuyac** (-a) — Geed; (ama « dhuyuc »).







DIBI

*A*) kan Hindiya; *B*) kan Afrika.

**Dib** — 1. (-ka) (hilib) dhabarka xoolaha qaarkiisa danbe. 2. (-ta) Gadaal; waa danbe; kaddib.

**Dibad** (-da) — Meel bannaan ama aan kor ka awdneyn; (ama « dibed »).

**Dibadbax** (-a) — Xoogga ama tirada oo la muujiyo, cabasho ama dabbaaldeg darti, inta dibadda iyo meel



DIBQALLOOC

laga muuqdo loo baxo; bannaanbax; banbax.

**Dibadbixid** (-da) — Dibadbax samayn; bannaanbixid; banbixid.

**Dibadeed** — Dibadda; oo dibadda; oo dibadda jooga.

**Dibadjoog** (-ta) — Nafleyda aan dadka la dhaqmin; banjoog; duurjoog.

**Dibadyaal** (-ka) — Wax muuqda oo la taaban karo; aan uuryaal ahayn ama qarsoonayn; caadyaal; ifyaal.

**Dibbad** (-ka) — 1. Dibbasho; dhixid. 2. Habeenka bisha dayaxa ugu danbeeya oo dayuxu qarsoomo oo uusan soo bixin; (ama « dubbad »).

**Dibbasho** (-da) — 1. Soo hoyasho la'aan; dibad ku dhixid. 2. (dayax) soo bixid la'aan; dibbad ahaansho; (ama « dubbasho »).

**Dibbirid** (-da) — Calool fuurid, dabayl gudaheeda ka samaysantay darteed.

**Dibbiro** (-da) — Caloosha oo fuurta dabayl gudeheeda ka samaysantay darteed.

**Dibbirsan** — Calool fuursan leh; calool weyn.

**Dibbood** (-ka) — (xoolo) aan habeenkii soo xeroon ee dibadda ku dhaxa; dibjir.

**Dibboodid** (-da) — (xoolo) lumay oo aan habeenkii soo xeroon; dibad ku dhixid; dibjirid.

**Dibdhac** (-a) — Dibudhac.

**Dhibdhicid** (-da) — Dibudhicid.

**Dihi** (-ga) — Neef lo' ah oo lab.

**Dibin** (-ta) — Labada cad oo hilibka ah oo ilkaha iyo cirridka korkooda ku yaal oo kolkii laysku qabto afka daboola, midkood; bushin; (ama « debin »).

**Dibindaabyeyn** (-ta) — Waxyeello nac ku jiro cid gaarsiin.

**Dibindaabyo** (-da) — Si silicdilyo ku jirto oo wax laysu yeelo.

**Dibir** — 1. (-ka) Dhul cag'adayg ah oo ciiddiisu dhooddi tahay; aan cadduun ahayn. 2. (-ta) Siyaalaha laysu legdo tu ka mid ah; legdin; dibirrooti.

**Dibirrooti** (-ga) — Tab laysu legdo; dibir.

**Dibirrootiyid** (-da) — Legdid; dibrin.

**Dibjir** (-ka) — 1. (qof, kd.) aan habeen wax cunin oo qaday ama laga seexday. 2. Qof aan xoogsan; hawllaawe; maxoogsade; meermeerti.

**Dibjirid** (-da) — 1. Habeen dhan qadoodi ku seexad. 2. (xoolo) dibad ku baryid; dibboodid.

**Dibjiryo** (-da) — Habeen dhan oo qadoodi lagu seexdo.

**Dibqallooc** (-a) — Bahal caarada la bah ah oo ku nool dalalka kulul oo engegan; wuxuu lee yahay lix lugood iyo labo ciddiyood oo sida birqaabka wax u qabta iyo dabo dheer oo xubno leh oo kor u qaroofan oo ku dhammaata caarad daloosha oo wax mudda oo uu waabaayadiisa ka dhiijiyo; qaniinyadiisu waa xanuun badan tahay, kolkolna waa loo dhintaa; hangaralle.

**Dibrin** (-ta) — Dibir ku dhufasho; legdid.

**Dibudday** (-da, -ga) — 1. Miraha gudda (yicibta) intay qolofta kore oo labaad

qabaan; cirujeed; ciddi-libaax. 2. Geed yar oo qodxo leh.

**Dibudhac** (-a) — Waqtigii la rabey oo gadaal looga dhaco; (ama « dib-dhac »).

**Dibudhicid** (-da) — Wax waqtigii loo gooyey dib uga dhacay noqosho; (ama « dibdhicid »).

**Dibuggurad** (-ka) — Dibuggurasho.

**Dibuggurasho** (-da) — Xaggii laga yimid iyo gadaal aayar u socosho, u noqosho; dib u faagasho.

**Dibusocod*** (-ka) — 1. Gadaal iyo doc-dii laga yimid u noqona haya. 2. Aan oggoolayn arrimaha cusub oo hadba ilbuxu soo saara hayo; arki-jireyddoon; rajci.

**Didib** (-ka, -ta) — 1. Dhul dibir ah. 2. Ciid budo cad ah ama dhagax xaraarta ka samaysmay.

**Didid** (-da) — Wadajir u yaacid, baqdin ama cabsi darteed.

**Didin** (-ta) — Si wadajir loo yaaco oo loo baqdo, falid.

**Didmo** (-da) — Wadajir iyo isku duub-naan loo yaaco, baqasho dar-teed.

**Difaac** (-a) — Daafac.

**Dig** (-ta) — 1. Dhaqdhaqaaqa wareegga dhiigga. 2. (oogada nafleyda) rubad; dhuun. 3. Naf.

**Digaag** (-ga) — Diyaad; dooro; luki.

**Digad** (-ka) — Digasho.

**Digaggubid** (-da) — Hoog ku falid; ciribtirid; baabbi'in.

**Digasho** (-da) — Col jabay ama qof laga adkaaday oo hadal ama wax kaloo guba oo lafajebis ah loogu sii daro.

**Digaxaar**° (-ka) — Qori yar oo xalleef ah oo reer-miyigu, xeryaha ariga digada kaga xaaraan°.

**Digdhaw** (-ga) — Digdhebid; dhuun-dhaw.

**Digdhebid** (-da) — Digta oo la gooyo ama lagu dhufto; dilid; birayn; gowricid.

**Digdigo** (-da) — Kob cag'adayg ah oo sinsiman ama ciiddeeda aad loo garaacay oo si adag loo nabay, sida goobaha lagu cayaaro.

**Digid** (-da) — Cabsi, dhib, xumaan, ama wax la mid ah oo soo socda, qof, kd., u sii sheegid; (qof) wax u daran oo ku soo fool leh ama lala maaggan yahay, dareensiin, ogeysiin, si uu isu ilaaliyo oo uga gaashaanto.

**Digiiran** (-ka) — Shinbiro dibadjoog



DIGIIRAN

iyo gurijoogba leh oo aan dhab u duulin; midabkoodu waa beymadow (lafcir) xarriiqo iyo dhibco yaryar oo cadcadi ku dhafan yihiin; (ama « digirin »).

**Digir** (-ta) — Iniino la abuuro oo cun-no ahaan loo cuno; waa yaryar yihiin, qaabkooduna wuxuu u eg yahay qaabka kellida. Waa jaadad badan.

**Diglayn** (-ta) — Dikaamid.

**Diglow** (-ga) — Sharbad laysku dacar-faalo.

**Digniin** (-ta) — War ama si kale oo la isugu sheego ama la isugu baaqo cabsi ama wax kale oo soo socda ama laysla maaggan yahay, si lay-saga ilaaliyo oo looga dhawrsado.

**Digniinsho** (-ha) — War ama wax kale oo digniin ah, is gaarsiin.

**Digo** (-da) — Xoolaha iyo bahallada, kd., xaarkooda iyo saaladooda.

**Digri** (-ga) — 1. Ilaah xusuusad. 2.

Ururro waqtiyo gaar ah, wadaad-dada dariiqooyinku yeeshaan, oo qasiidooyin qaadaan iyagoo is ruxa haya; xadro.

**Digriyid** (-da) — Digriga wadaad-dada dariiqooyinku hadba qabtaan, maamulkiisa iyo samayntiisa.

**Digsi** (-ga) — Weel cunnada lagu kar-sho; (ama « disti »).



DIGIR

**Digtoon** — U warhaya cabsi ama dhib ama arrin kale oo soo socota oo iska jira; digniin qaba; diyaar ah; darban.

**Digtoonaan** (-ta) — Digtoonaansho.

**Digtoonaansho** (-ha) — Digniin qabid; cabsi, kd., soo socota ka hortegid-deed isu goiaadin; darbannaansho; diyaarsanaansho.

**Dihin** — (xoolo) aan weli la lisin ama la maalin; (dhul, kd.) aan weli waxa uurkiisa ku duugan, lala soo bixin; aan la daaqin; ugub.

**Dihnaan** (-ta) — Ahaanta la yahay wax dihin oo aan weli la maalin.

**Dihnaansho** (-ha) — Wax dihin ahaan-sho.

**Diib** (-ka) — Wax udgoon; cadar.

**Di'id** (-da) — (roob, kd.) hoos u soo daadashada ama u soo qubashada biyaha daruuraha ka yimaada.

**Diid** (-ka) — Dhicid iyo miyirdaboolan yar oo tabarxumo ama maskaxdoo aan dhiig badani tegini ku wacan tahay.

**Diiddo** (-da) — Oggolaad la'aan; wax yeelis la'aan.

**Diiddow** (-ga) — (sac, kd.) aan oggo-layn in caano laga liso; aan kal-samayn; toojo; tood.

**Diidid** (-da) — 1. Miyirdaboolan wax yar qof haya oo lala dhaco, taba-ryari ama dhiigga oo aan si wanaag-san maskaxda u gaarin, darteed. 2. (-°) Oggolaansho laga waayid; nicid; yeeli waayid; siin ama bixin waayid.

**Diif** (-ta) — Tabaryarida iyo raadka cudurka dheeraaday ama diihaalku qofka ku reebaan.

**Diifaysan** — Dhiifi ku taal ama ka muuqato.

**Diigaanyo** (-da) — Aan la tirin karin; farabbadi.

**Diihaal** (-ka) — Baahi iyo rafaad isku darsamay.

**Diil** (-sha) — Xirrib; tab; dhagar; xeelad.

**Diilalyo** (-da) — Dhaxan daran; qar-qaryo; gabayoox; gabaddano.

**Diillin** (-ta) — Xarriiq; jiitin; daliig; dildil.

**Diillin-caanood** (-da) — Diillin bal-laaran oo ka samaysan iftiin ciiro ku rogan tahay oo habeenkii cirka ka muuqata oo la yiraahdo « sheyd-daan baa habarti ku jiidey »; haddii qalabyada wax weyneeya oo soo dhoweeya lagu eego, diillintu waxay isu rogtaa xiddigo ciiddaas ah oo aan la tirin karin; waq-habaar.

**Diimid** (-da) — Yaabid ka timadda wax aan hor loo arki jirin.

**Diimmoon** — Aan la ogeyn; aan war laga hayn; qarsoon; dabsoon; daa-han.

**Diimmoonaan** (-ta) — Ogaan la'aan; qarsoonaan; diimmooni.

**Diimmooni** (-da) — Diimmoonaan.

**Diin** — 1. (-ka) *a*) Maamul xag Ilaah laga jideeyey oo dad ku dhaqmo; hab weyn oo lagu dhaqmo oo Ilaah loogu dhowaado; (ama « diinta »). *b*) Bahal xamaaratada ka mid ah oo aad u gaabiya oo miyiga ku dhaqma. Qolof xoog badan baa ku rogan, wuxuuna u eg yahay qubada badda; (ama « diindiin ») 2. (-ta) Diinka.

**Diinceelaad** (-ka) — Diin yar oo biyaha macaan ku dhexnool; diinbiyood.

**Diindiimid** (-da) — (dhar, kd.) diindiin noqosho; madmadid.

**Diindiin** (-ka) — 1. (dhar, kd.) Wax badan la qabey oo madmaday; madmad; mataatax. 2. (-°) Diin.

**Diinley** (-da) — Halxiraale.

**Diiq** (-a) — Doorada keeda lab; diyaad lab; diig.

**Diiqalyeyn** (-ta) — Mulacyeynta biyaha yari sameeyaan; qolqolid; dareerid.

**Diiqalyo** (-da) — Socodka ama dareeridda biyaha yar; qolqolidda ama mulacyeynta daadka iyo biyaba yar.

**Diiqid** (-da) — Siin aan abaalgud laga rabin; waxbixin.

**Diiqo** (-da) — Wax laysa siiyo iyadoo aan lays weyddiisan; deeq; kohasho.



DIIN (1 *b*)

**Diir** (-ka) — Xuubka, dubka, qolofta, mayraxda iyo wixii la mid ah oo ku rogan geedaha iyo miraha, kd.

**Diirad** (-da) — Qalab saacadda qaabkeeda leh oo afarta docood (woqooyi, galbeed, koofur, bari) ku qoran yihiin oo laga garto; waxay leedahay irbad danabaysan oo weligeed afkeedu xagga woqooyi u jeedo.

**Diiran** — Diirka laga qaaday; muruxsan; qayaxan.

**Diirdiir** (-ta) — 1. Jaad ugaarta ka mid ah oo diillimo leh. 2. Balanbaallis, nirgadhoob, iyo cayayaan kaloo badan oo duula oo aan weli dillaacin; waxay u eg tahay dixiri, badanaa dhogor leh iyo oogo dhawr iyo toban xubnood leh; Sida cayayaanka kale, lix lugood oo « run » ah oo laboba iska soo horjeeddo, bay lee dahay; (ama « diir »).




DIIRAD

**Diirdiir-xariireed** (-da) — Diirdiirta xariirta samaysa.

**Diirid** (-da) — 1. Diirka ka qaadid. 2. Qandac noqosho; kululaansho.

**Diirin** (-ta) — Wax yar kululayn; qandac ka dhigid; (ama « diirrin »).

**Diirmid** (-da) — Diirku ka murxid ama ka dhicid.

**Diirran** — Yare kulul; qandac ah.

**Diirrin** (-ta) — Wax diirran ka dhigid; (ama « diirin »).

**Diirsad** (-ka) — Diirsasho.

**Diirsasho** (-da) — Diirsimaad helid.

**Diirsi** (-ga) — Diirsasho.

**Diirsimaad** (-ka) — Kulayn aan badnayn.

**Di'is** (-ta) — Di'id.

**Diisan** — Hoos u gotey, dillaac la'aan, xoog ama baari la saaray darti; riixan; buusan.

**Diisid** (-da) — Wax diisan ka dhigid; riixid; buusid.

**Diisnaan** (-ta) — Wax diisan ahaansho; riixnaan; buusnaan.

**Diiwaan** (-ka) — 1. Gabayo isku qof lee yahay oo urursan. 2. Buug.

**Diiwaanin** (-ta) — Diiwaan gelin, ku qorid.

**Dikaamid** (-da) — Dikaan yeelasho; diglayn.

**Dikaan** (-ka) — Dhaqdhaqaaq yar oo isdabajoog ah sida kan dhiigga xididdada xula haya ama meel malaxi ku jirto.

**Dikhood** (-ka) — (cunno) Dhadhanka oo xumaada.

**Dil** (-ka) — Falka, geerida ama waxyeello kale, waca.

**Dilaa** (-ga) — Nin ama bahal ama wax kale oo aad wax u dila ama dilid badan; dile.

**Dilan** — 1. La diley oo dhintay ama aad wax loo yeelay. 2. (-ka) *a*) Dilliin. *b*) Waxyeello; dhib.

**Dildil** (-sha) — Daliig; jiitin; xarriiq; (badanaa waa koox: « dildilo »).

**Dildillaac** (-a) — Meelo badan ka dillaacsanaan ama hadba meel ka dillaac.

**Dildillaacid** (-da) — Meelo badan ka dillaacid ama hadba iska dillaacid; meelo badan ka dhanbalmid ama ka qawrarid.

**Dildillaacin** (-ta) — Meelo badan ka dhanbalid; jeexjeexid.

**Dildillaacsan** — Meelo badan ka dhanbalan; jeexjeexan.

**Dile** (-ha) — Kan wax diley, ama wax dilid badan; dilaa'.

**Dilid** (-da) — 1. Fal geeri ama dhimasho keena falid; naf goyn. 2. Dagaal cid wax ku yeelid; farasaarid; garaacid; tumid.

**Dilindillayn** (-ta) — Wax duuban ama kankoonsan garangarin, (sida birmiil la riixa hayo).

**Dilindillo** (-da) — Garangarinta wixii duuban ama leh qaab kankoonsan ama wareegsan.

**Dilindilqo** (-da) — Geed geedquwaaxa ka mid ah oo dhulka cadduunka ah ka baxa; kor uma kaco ee dhulkuu ku faalalaa.

**Dillaac** (-a) — Waxa dillaacinta ama jeexiddu keento; jeex; jeexniin; dhanbalan; qarrar; qawrar.

**Dillaacid** (-da) — Wixii (maro, kd.) xoog loo kala dhufto ama loo kala jiido cadad u kala jeexmiddooda; kala jeexmid; dhanbalmid; qarrarid; qawrarid.

**Dillaacin** (-ta) — Cad is haysta (maro, xaashi, kd.) labo meelood ama ka badan u kala jeexid; dhanbalid; qarrarin.

**Dillaacsan** — Jeexniin ku yaal; jeexan; dhanbalan.

**Dillaamid** (-da) — Wax weyn oo culus ama badan, iyagoo isku duuban xoog doc ugu dhicid, ama ugu leexasho; aguugid; (ama « dullaamid »).

**Dillaan** — 1. (-ka) Wax weyn uo culus ama badan oo iyagoo isku duuban, xoog doc ugu dhaca ama ugu leexda; wax weyn oo soo guura ama soo ruqa; aguug; (ama « dullaan »). 2. (-ta) Wax la diley ahaansho (ama « dilnaan »).

**Dilmid** (-da) — Iska dhimasho; iyadoo aan la dilin, iska geeryoomid.

**Dimcad** (-ka) — Quraca, kd., dhallinta yar oo ulo jiljilicsan oo xoog badan iyo mayrax dhab u cad oo wanaagsan laga helo; (ama « dincad »).

**Dindin** (-ka) — Waxa yar oo weelkii wax qoyan laga shubay salkiisa ku soo urura; qarroor; dhaqdhaq.

**Dinnaago** (-da) — Ci weyn oo nafleyda qaarkeed; (ama « dannaago », « dinnaaho »).

**Dinnaax** (-a) — Geed yar oo dhulka dhagaxa leh ka baxa oo la cuno; wuxuu u eg yahay kurtun gaaban oo buuran; laamo iyo caleemo midna ma leh.

**Dinnad** (-da) — Dummad; yaanyuuro.

**Diqdiqayn** (-ta) — (alaabo, kd.) gurid isdabajoog ah; wax badan oo la

gura hayo iyadoo hadba in yar la qaada hayo.

**Diqdiqo** (-da) — Gurgurid yaryar oo isdabajoog ah.

**Diqsi** (-ga) — Duqsi.

**Dir** (-ka) — (xoolo) isku sinji ah, oo isku meel ka soo wada jeedey; jaad; dhur; taran.

**Diraac** (-da) — Afarta nur oo sanadu u qaybsanto, mid ka mid ah; wuxuu u dhexeeyaa dayrta iyo guga; Jiilaal.

**Diraacgood** (-ka) — Bisha toddobaad oo sanada qorraxda.

**Diraal** (-ka) — (guddi, ergo, kd.) meel loo diray oo la faray hawl gaar ah qabashadeed.

**Diraddirayn** (-ta) — (dad) inay wax isyeelaan ama colloobaan ama is nacaan ka xoojin; iskuddirid.

**Diraddiro** (-da) — Iskuddir; wax-isaga-sheeg.

**Dirdirid** (-da) — In kol ka badan meel u dirid ama wax u dirid.

**Dirgasho** (-da) — Dhaqdhaqaaq yar; nuuxnuuxsi; fergasho.

**Diric** (-a) — 1. (qof) toolmoon; wanaagsan; bulshey. 2. Dharka dumarku gashado jaad ka mid ah.

**Diricnimo** (-da) Diric ahaansho.

**Dirid** (-da) — Meel ka wadid oo meel kale aadsiin; meel ka qaadid oo meel kale u dawin; (ku -) qof qof nacsiin.

**Diriq** (-a) — Liilammo ama daliigo ad'adag oo xaskusha tuman iyo cawda feeran iyo wixii la mid ah laga reebo oo laga soo dhexsaaro.

**Diriqsad** (-ka) — Diriqsasho; muquunsad.

**Diriqsasho** (-da) — Xoog ku marsasho; xoog ku qaadasho; iska marooqsasho.

**Diriqsi** (-ga) — Xoog ku samayn; marooqsi; muquunsi.

**Dirir** — 1. (-°ka) Xiddig if weyn oo naafaha ugu danbeeya; wuxuu u dhexeeyaa dirirday iyo garbo. 2. (-ta) dagaal, colaad, islayn, fara'isasaar, xarbi.

**Dirirday** (-ga) — Xiddigo naafaha ku jira; waxay u dhexeeyaan koxdin iyo dirir.

**Diririd** (-da) — Dagaallamid; xarbiyid; iscolaadin; fara'isasaarid.

**Diririn°** (-ta) — (dayax) habeenka uu dirirka la fariisto (aragga isha).

**Dirirsan** — Dagaal dhex yaal; col ah; isneeceb; colloobey.



DIXIRI

**Dirirsiin** (-ta) — Dirir ku boorrin ama ku guubaabin; dagaalgelin.

**Diris** (-ta) — Meel u dawis; meel aadsiis; dirid.

**Dirnaan** (-ta) — 1. (qof) ku la diray ahaan; diran. 2. (ku -) ku jaadnaan, ku qaybsanaan.

**Dirqi** (-ga) — Xoog tahandhaaf ah oo wax lagu qabto ama lagu yeelsiiyo; xoog; hawaan; sandulle.

**Dirqin** (-ta) — Xoog wax ku samayn ama wax ku yeelsiin; ku jiidid.

**Dirri** (-da, -ga) — Ban aan wax ku yaal la arag; aan cidi joogin; bannaan; digdigo.

**Dirxi** (-ga) — Dixiri.

**Dix** (-da) — Ciidda dhulka biyammareenka ah sida togagga dhuuxooda ama sifka ah oo bacaddada dhinaca ku haya.

**Dixad** (-ka) — Dixasho.

**Dixasho** (-da) — (biyo, kd.) ciidda ka dusid; habyid.

**Dixi** (-da) — Caws xooluhu daaqaan oo ka baxa dhulka jaanka ah ama dhanada.

**Dixiri** (-ga) — Nafley yaryar oo jaadad badan ah: kuwo dheerdheer iyo kuwo dhuudhuban; kuwo jiljiliesan; kuwo oogadoodu xubnaysan tahay; kuwo xamaarta; ... wax ciidda dhex-

deeda ku nool iyo wax oogada nafleyda kale ku noolba waa lee yihiin; (ama « dixri »).

**Diyaad** (-ka) — Digaag; dooro; luki.

**Diyaan** (-ka) — Shanqar weyn oo culus sida jibinta ama madfac la ridey ama durbaan la garaacay; (ama « diryaan »).

**Diyaar** (-ka) — Wax la darbay oo la agaasimey oo suga haya in wax laga qabto ama lagu qabto keliya; darban.



DOOFAAR

**Diyaarad** (-da) — Dayuurad.

**Diyaarin** (-ta) — Diyaar ka dhigid; darbid.

**Diyaarsan** — U diyaar ah in wax laga qabto ama lagu qabto; agaasiman; darban.

**Diyo** (-da) — Qof la diley xoolaha laga baxsho ~ qaan; mag.

**Doc** (-da) — Barbar; dhinac; baal; gees.

**Docol** (-ka) — Geed mareerka u eg.

**Docosho** (-da) — Saxarada adkaata, kubadhagaxow darti, kolka xoog la isaga keenayo; jiirasho.

**Dogob** (-ka) — Geed gaboobey oo jilfaystay oo dhacay.

**Doh** (-da) — Dhulka dixda ah oo biyuhu maraan oo meelo biyo leh iyo meelo oommane ah isugu dhafan, meelihiisa biyaha leh; daw.

**Doob** — 1. (-ka) — Ninka aan weli guursan, filkii la guursan jireyna gaarey oo in door ah dhaafay. 2. (-ta) Xubin yar oo kolay qaabki leh oo awrka qooqani afka ka soo rido oo laallaadsho kolkuu wax guulayo; doobbo.

**Doobbi*** (-ga) — Kan dharka dadka u mayra oo hawl ka qaata; mayre; qasaale; dhaqe.

**Doobbin** (-ta) — Doob soo rididda awrka qooqan.

**Doobbo** (-da) — 1. Geesaha fiiqfiiqan oo dheerdheer oo lo'da, kd. 2. Doobta awrta qooqan.

**Doobguun** (-ka) — Doobnimo ku gaboobey.

**Doobi** (-ga) — Haruub qaab gaar ah leh, oo aan dhiil lahayn.

**Doobir** (-ta) — Ayaan; nasiib.

**Doobke** (-ha) — Haruub weyn; haruubgaal; (ama « toobte »).

**Dooc** (-a) — (- iyo dareen) war sugan.

**Doocin** (-ta) (war, kd.) ka doonid.

**Dood** — 1. (-°ka) Kabaha Soomaalida jaad ka mid ah. 2. (-da) Hadal; dabuub; baane; muran.

**Doodaa** (-ga) — Hadlaa; hadal yaqaan; codkar; doode.

**Dooddi** (-ga) Orod; tartan; bedertan; ka soo dhexbax; baxsi.

**Dooddiyid** (-da) — Ordid; tartamid; bedertamid; soo dheerayn; ka soo dhexibixid.

**Doodid** (-da) — Murmid; hadlid; baanid.

**Doodis** (-ta) — Doodid.

**Doofaar** (-ka) — Nafley jaadad badan ah oo Muslinka iyo Yuhuudda maahee dadka kale xoolo ahaan u dhaqaalaysto; kan Soomaaliya joogaa wuxuu lee yahay guud yar iyo gano waaweyn, kolkuu orda hayona dabaduu kor lig u siiyaa; karkarre; khaansiir.

**Doog** — 1. (-ga) — Doogaad; naq; tigaad. 2. (-ta) Nabarka biskooda soo labakaclayntiisa.

**Doogaad** (-da) — Tigaad; doogad.

**Doogad** (-ka) — Doogasho.

**Doogasho** (-da) — 1. Roob badani ku di'id. 2. Nabar hore oo inuu biskoodey la mooda hayey, xanuun iyo

lahan danbe soo celin; soo labakaclayn.

**Doogsad** (-ka) — Doogsasho.

**Doogsasho** (-da) — Roob badan helid.

**Dooh!** — Erey geela soconaya loogu dhawaaqo kolkii la doona hayo inuu istaago oo joogsado.

**Doojin** (-ta) — 1. (xoolo, kd.) meel doogatey ama kolkaasba roob hayo, degdeg ugu kaxayn oo u gaarsiin; doogdhaw. 2. (wadaan, kd.) Biyo ka buuxin; jilayn.

**Dool** — 1. (-ka) Doolaalo ku yimid, dal kale ka yimid; doolaal. 2. (-sha) *a*) Barida dadka labadeeda qaybood middood. *b*) Doon yar oo webiyada lagaga tallaabo.

**Doolaalo** (-da) — 1. Meel kale ama dal kale oo qalaad oo layska tago. 2. Waxaan wax ugu jirin oo layska dhexgalo.

**Doolli** (-ga) — Jiir.

**Doomaar** (-ta) — 1. Geedo yaryar oo saaruqda ka mid ah oo aan caleemo dhab ah iyo jirrid midna lahayn; waa cagaaran tahay waxayna ka baxdaa dhagxanta iyo goomaha iyo wixii la mid ah oo biyaha ku dhexjira korkooda; Waxay u eg tahay xaynxayndhada ku korsocodkeeduna waa dhib oo waa lagu sidbadaa; ajo. 2. Naq degellada ka baxa.

**Doomid** (-da) — (ceel, kd.) Doon ka soo saarid, ka soo bixin.

**Doon** — 1. (-ka) *a*) Xoolaha tabarta yar oo aan ceelka gaari karin oo guryaha lagu waraabsho. *b*) Ciidda iyo dhoobada ceelasha dheerdheer urkooda laga soo saaro. *c*)* Wixii sidaas oo kale dhulka uurkiisa hoose laga doono oo laga soo baxsho. *d*) Ciid sida tallatiirriyaadda u samaysan oo ceelasha dheerdheer dhinacyadooda ka abuuranta; taallo ka samaysantay waxyaalaha dhulka uurkiisa hoose laga soo baxsho oo ceelasha agtooda lagu qubo. 2. (-ta) Gaadiid-badeed markabkana ka yar bedenkana ka weyn; xaryan; (ama « doonni »).

**Doonasho** (-da) — Raadsasho, jersasho.

**Doonbir** (-ta) — Geedsaar burqo waaweyn oo dadku cuno leh.

**Doondoon** (-ka) — Wax aan la hayn ama lumay oo in badan la raadsho ama meel walba laga dayo.



DOON (2)

**Doondoonid** (-da) — In badan raadin ama meel walba ka deyid.

**Doonid** (-da) — 1. Rabid; damcid; maagid. 2. Raadin; goobid; jerin; baarid; baadiggoobid. 3. Gabar, guur darti, u weyddiisasho; alkumasho.

**Doonnan** (gabar) — Ciddoodii la weyddiistey; la doonay; alkun noqotay.

**Doonnanaan** (-ta) — Gabar la doonay ahaansho.

**Doonni** (-da) — Gaadiid lagu dhoofo oo badda mara oo aalaa shiraac leh; bedenka ka weyn, markabkana ka yar; xaryan; (ama « doon »).

**Door** — 1. (in - ah, kd.) weyn, fiican, badan, roon. 2. (-ka) Kan dad badan ama wax kale lagala baxo oo ugu wanaagsan; xulanti; baxsi. 3. (-°) Kaalin.

**Doorad** (-ka) — Doorasho.

**Doorasho** (-da) — Dad ama waxyaalo badan ama arrimo kale, kan ama kuwa ugu fiican oo u doorroon kala bixid; ka togasho; ka xulasho.

**Doori** (-ga) — Weylaha yaryar, kd.,

kolka aan habartood laga reebine lagu daro oo ay iska nuugaan.

**Dooribeyn** (-ka) — Qalab yar oo muraayado leh, oo wixii fog lagu eego oo soo dhowecya.

**Doorid** (-da) — (u -) waxa roon ama sida roon u garasho.

**Doorin** (-ta) — 1. Siduu ahaa maahee



DOORO (1)

si kale ka dhigid; wax wax dhaafin; beddelid. 2. (Lacag) sarrifid.

**Dooriso** (-da) — Wax doorisa; sidii hore si ka xun ka dhigta; duf (duf iyo -).

**Dooro** (-da) — 1. Shinbiraha gurijoogta ah, tooda dheddig; diyaad dheddig; digaag. 2. Baaro.

**Doorsad** (-ka) — Doorsasho.

**Doorsasho** (-da) — 1. Wax wax kale dhaafsasho. 2. Bogsasho; caafimaadid; fayoobi helid; ladnaansho; raysasho. 3. (lacag) sarrifasho.

**Doorsan** — Sidii hore si aan ahayn noqday; doorsoomay; beddelmey; geddisan.

**Doorshaan** (-ka) — Cayayaan jaadad badan ah oo leh baalkoraad qolof ah, mid ka mid ah; Wuxuu lee yahay afar baal oo kala korraysa oo kan ugu sarreeyaa qolof adag yahay, iyo lix lugood iyo qaar hore oo isagana qolof adagi ku gaashaaman tahay; xaarwalwaal.

**Doorsi** (-ga) — Doorsasho.

**Doorsoomid** (-da) — Wax doorsoon noqosho.

**Doorsoon** — 1. Sidii hore ka duwan; baddalan; rogan. 2. (-ka) Doorsoomid.

**Doorsoonaan** (-ta) — Wax doorsoon ahaansho.

**Dooryid** (-da) — Weylo, kd., doori ahi la socosho oo intaas, nuugid.

**Doosh** (-ka) — (dhoof) gaadiidka badda mara, dhinacooda bidix, kolka uu dhoofsan yahay.

**Dooshi** (-ga) — Xarig-doonyaad isu haya faarmaanka docdiisa bidix iyo doonnida.

**Doox** (-a) — 1. Dhul biyo jeexeen. 2. Saxaro jilicsan oo badan; shuban.

**Dooxan** — (calool, kd.) la dooxay; la jeexay; la kala gooyey.

**Dooxane** (-ha) — Jaad warmaha ka mid ah oo dhexda aroor ku leh.

**Dooxato** (-da) — Tuugo wada jirta oo wax xadda, waxna disha.

**Dooxid** (-da) — Caloosha dillaacin; caloosha ka soo ridid.

**Dooxmid** (-da) — Doox ka imaansho; doox sii deyn; shuban dhigid.

**Dooxnaan** (-ta) — Wax la dooxay ahaan.



DOORSHAAN

**Dooxo** (-da) — Dhul hooseeya oo dhinacyada buuro ama dhulal sarreeyaa ka xigaan.

**Dooyeyn** (-ta) — Dooyo dooyo u socosho.

**Dooyo** (-da) — 1. Col isku duuban; duul; dad. 2. Cawska jaadki.

**Doqon** (-ka, -ta) — Aan aqoon iyo

garaad badan lahayn; nacas; dabbaal; seegseeg.

**Dorraad** (-da) — Maalintii shalay ka horraysey; dorraato.

**Dorraato** (-da) — Dorraad.

**Dotoor** (-ka) — Takhtar; (ama « doktor », « dhakhtar »).

**Dowddar** (-ka) — Aan dantiisa ilaalin.

**Dowddarnimo** (-da) — Dowddar ahaansho.

**Dowlad** (-da) — Maamulka iyo taliska kore oo qaranka; madaxda qaranka u talisa; ahaanta la yahay qaran isutalis leh oo madaxbannaan; (ama « dawlad »).

**Dowladnimo** (-da) — Dowlad ahaansho.

**Dowli** (-ga) — Xarig yeelka xoolaha lagu shubo ka mid ah oo inta wadaanta lagu xiro ceelasha lagu shubo; dowlis.

**Dowlis** (-ka) — Dowli.

**Dowr** (-ka) — 1. (ceel, kd.) Biyo ka gurid; engeg; kagguur; goof. 2. Kaalin; qayb.

**Dowrid** (-da) — (ceel, kd.) Dowr noqosho.

**Doxore** (-ha) — Hadal iyo faan been ah badan; daroori; teneg.

**Dub** (-ka) — 1. (oogada dadka) haragga docdiisa kore oo midabka leh. 2. Daboolka sare oo ku rogan dhirta iyo miraha iyo wixii soo raaca.

**Dubaax** (-da) — Neef fayow oo kolkaa la qalay hilibki; hilib cusub oo weli dubaaxina haya; aan tammooti ahayn.

**Dubaaxin** (-ta) — Boodboodid yaryar oo kolkol hilibku yeesho, siiba muruqyada; burunjiyeyn; jarcayn.

**Duban** — Dab ama raran lagu bisleeyey.

**Dubasho** (-da) — (cunno) dab, raran, kd., ku bislaysasho.

**Dubbad** (-da) — Birta weyn oo hoose oo tumaalku kor saaro wixii la doona hayo in la dubbeeyo; dubbaha hooyadi.

**Dubbe** (-ha) — Bir duuban oo daab leh oo qalabka tumaalka ka mid ah; birtii la doona hayo in qaab gaar ah loo yeelo baa inta la kululeeyo oo dubbadda korka laga saaro, isaga kor lagaga garaacaa; burris.

**Dubbeyn** (-ta) — (bir; kd.) dubbe la dhicid; isku duwduwid; isku dubbarridid.

**Dubbeys** (-ka) — Dubbeyn.

**Dubbeysan** — Dubbe lala dhacay oo laysku dubbarridey; aan kala dheerdheerayn ee isku duuban oo wada jira.



DUBBAD

**Dubburyo** (-da) — Hafto; xuurto.

**Dubburyood** (-ka) — Haftood; xuurtood.

**Dube** (-ha) — Weel yar oo inta raran kulul lagu shubo, badarka lagu bisleeyo.

**Dubid** (-da) — (cunno) dab ama raran ku bislayn.

**Dublo** (-da) — Masaf.

**Dubnaan** (-ta) — Dubnaansho.

**Dubnaansho** (-ha) — Wax la dubey ama duban ahaansho.

**Dubnad** (-da) — Dumnad.

**Duceyn** (-ta) — Duco akhriyid.

**Duceysad** (-ka) — Duceysasho.

**Duceysasho** (-da) — Duco akhrisasho.

**Duceysi** (-ga) — Duceysasho.

**Duco** (-da) — Baryada Ilaah; Ilaah oo la tuugo; baryo; tuugmo; wacays.

**Duddo** (-da) — Cido meel wada deggan; beel; degmo.

**Duddumaggale** (-ha) — Halaq duddumoyinka god ka samaysta.

**Duddumo** (-da) — Duddun; (ama « dundumo »).

**Duddun** (-ta) — Taallo adag oo kolkol aad u dheer oo jaad aboorka ka mid ahi samaysto; wuxuu ka dhisaa ciid candhuufo lagu qooyey; duddumo; (ama « dundun »).

**Dudid** (-da) — Caro aan milgo lahayn oo dumarka iyo carrurtu lee yihiin.

**Dudmo** (-da) — Caro fudud oo ka timid wax la qoonsaday.

**Duf** — 1. (-°ka, -ta) Timo adag oo iska baxay; gan; dhogor. 2. (-ta) *a*) Alaab raagtey oo jilicday; lul; calal; baabba'. *b*) Hoog; ba'; dooriso; belo.




DUGSI (2)

**Dufan** (-ka) — Dux jaadad badan ah, oo wax la cuniyo wax la shitiyo wax waxyaalo kale lagu qabsadoba leh, oo tu xoolaad iyo tu dhireed iyo tu dhulka laga' qodoba leh; dhacaan iyo qoyaan baruurta iyo subagga, kd., ka yimaada. ~ saliid.

**Dufantiryo** (-da) — 1. Dufan iska tir. 2. Dheef ama cunno aad u yar; dhaarshil.

**Dufayn** (-ta) — 1. Si hore oo fiicnayd si danbe oo xun ka dhigid; baabba' ka yeelid. 2. (qof) wax duf qaba ama dufoobey ka dhigid; dhogortiisa rogid; doorin.

**Dufaysan** — (qof) duf qaba ama duf ku baxay; Alle doorshey.

**Dufaysnaan** (-ta) — Qof dufaysan ahaan.

**Dufoobid** (-da) — 1. Duf noqosho. 2. (qof) duf ku dhicid; xumaansho.

**Dufow** (-ga) — Dufoobid.

**Dug°** — 1. (-ga) Dugsi; duggaal. 2. (-ta) *a*) Afgenbi u dhicid; ba'. *b*) (- iyo deleb).

**Dugaag** (-ga) — Nafleyda dibadjoogta ah, siiba kuwa dadka iyo duunyadaba cuna; bahallo.

**Dugaagad** (-da) — Garangaro yaryar oo dahab ama bir ama wax kale laga sameeyey oo dumarku inta gacnaha gashadaan ku xarragoodaan; jijimmo; sindiyo.

**Dugaagnimo** (-da) — Abuurta iyo dhalanka dugaagga; bahalnimo.

**Dugey!** — Erey qofkii dhibaato weyni gaarto uu yiraahdo; jabay! hoogey! ba'ay.

**Duggaal** (-ka) — Docda aan dhaxanta xigin ee dugsoon.

**Dugid** (-da) — 1. Ebyoomid; dhammaansho. 2. Afgenbi u dhicid; jabid; bi'id.

**Dugsad** (-ka) — Dugsasho.

**Dugsasho** (-da) — Gabbaad iyo dugsi dhaxanta celiya ka yeelasho.

**Dugsi** (-ga) — 1. Meel laga galo dhibaha sida dhaxanta iyo wixii halis ah; aan dhaxan lahayn; gabbaad. 2. Aqallada ardada iyo bareyaashu joogaan oo wax lagu barto.

**Dugsiin** (-ta) — Dugsi u yeelid; meel ama wax la dugsan karo ka dhigid.

**Dugsoon** — (aqal, maro, kd.) aan dhaxanta soo deyn; meel kulul oo aan dhaxan lahayn.

**Duhur** (-ka) — 1. Kolka qorraxdu cirka kalabbarkiisa gaarto oo wax yar dhaafto; har. 2. Salaadda kolkaa la tukado.

**Duhursasho** (-da) — (qof) meel duhur ku gaarid ama ugu soo gelid.

**Dujin** (-ta) — 1. Dhammaystirid; ebyid; bogid. 2. Afgenbiyid; baabbi'in; ciribgoyn.

**Dukaafad** (-da) — Kobta fiiqa iyo qashinka lagu daadsho; qashinqub; (ama « kuddaafad »).

**Dukaan** (-ka) — Qol ama aqal alaabada ganacda ah la dhigo oo lagu kala gato.

**Dukaanle** (-ha) — Qof leh dukaan uu wax ku ganacsado.

**Dul** — 1. (-°ka) *a*) Labada dalool oo sanka ku yaal, midkiiba. *b*) Dalool yar sida kan irbadda. 2. (-sha) *a*) Oogada dadka, kd., korkeeda; kor; dha-

bar. *b*) Dhibaha oo loo adkaysto; adkaysiinyo; dhabar'adayg; dulqaad; sabir. *c*) Dhul sarreeya; dullo.

**Dulaandul** (-ka) — Labada muruq oo xoogga badan oo dheerdheer oo lafdhabarta labadeeda dhinac ku kala dhilan, midkood.

**Dulalaati** (-ga) — Dalool ka muuqda geedo jiq ah ama wax la mid ah, dhexdood; (ama « dululaati »).

**Dulbaa'i** (-ga) — Jaho muuqata oo fog; dhinac; doc; xag.

**Dulbaax** (-da) — 1. Baruurta xalleefsan oo haragga xigta. 2. Meel sare oo babac ama taag ah.

**Dulbadi** (-da) — Dhibta u dulqaadad badan.

**Dulbeel** (-ka) — (xoolaha la rarto) dhabarka nabar ama qoon ku yeelad; garbabbeel.

**Dulbeelid** (-da) — (xoolaha la rarto) garbabbeelid.

**Duleed** (-ka) — Dhabar; gadaal; dibad.

**Duleedin** (-ta) — (dagaal) dhabarka kaga imaansho oo waxyeelid.

**Dullaal** (-ka) — Qof hawl qaata oo dad wax kala gadanaya dhex gala oo heshiisiiya.

**Dullaalid** (-da) — Dad wax kala gadanaya oo laysu geeyo oo la dhex galo oo la heshiisiiyo oo wax laga qaato.

**Dulleyn** (-ta) — Dulli ku ridid; dulli badid.

**Dulli°** (-ga) — Dacdarro; dacas; hoog; silic.

**Dullo** (-da) — Dhul taag ah oo korreeya.

**Dulloobid** (-da) — Dulli ku dhicid; duf ku bixid.

**Dullow** (-ga) — Dulloobid; dufoobid.

**Dulmadow** (-da) — Dawacada jaad ka mid ah oo dhabarka madow.

**Dulman** — Lagu gaboodfalay; la juluIey; dulmi lagula kacay; holgan.

**Dulmar** (-ka) — Hadalka oo aan laysu caddayne laysu guudmaro; hadal duuban oo aan qeexnayn; kormar, guudmar.

**Dulmarid** (-da) — Hadal dulmar ah ku hadlid; guudmarid; kormarid.

**Dulmi** (-ga) — Wax faliddoodu gardarro cid wax u dhimaysa tahay; gaboodfal; julul.

**Dulmiyid** (-da) — Dulmi iyo gardarro cid kula kicid; ku gabbodfalid; julu-lid.

**Dulqaad** (-ka) — Dhibaha oo loo adkaysto; dulyeelad; dul.

**Dulqaadad** (-ka) — Dulqaadasho.

**Dulqaadasho** (-da) — Dhibaatada iyo xumaanta oo aan mid le'eg lagu gudin ee dhabarka loo rito oo dul loo yeesho.

**Duluc** — 1. (-a) Dhuub ama daliig ama xarig yar oo dharka qaarki iyo kolayada, kd., afkooda tolan la dhexgeliyo oo lagu roorsho kolka la xirayo. 2. (-da) *a*) Danta iyo ulajeeddada dhabta ah oo hadalka lagu hadlayaa u dhaca hayo. *b*) Waxa buug ama sheeko ama hadal kale ku saabsan yahay; ulajeeddo.

**Dululaati** (-ga) — Dulalaati.

**Dululub** (-ka) — Hoobad; qulul.

**Dulum** (-ka) — Dulmi.

**Dulundulceyn** (-ta) — Sida biyaha ama halaqa u socosho; mulacyeyn; qulqulid.

**Dulxumo** (-da) — Dulqaad la'aan; sabir la'aan.

**Dulyeelad** (-ka) — Dulyeelasho.

**Dulyeelasho** (-da) — Hawsha iyo dhibaha oo dulqaad loo yeesho.

**Dumaa** (-ga) — Caws kolkuu engego durba basa oo lul noqda.

**Dumaal** (-sha) — (xeer guur) afada laga dhinto oo uu guursado, hadday oggolaato, saygeedii dhintay walaalki.

**Dumaalid** (-da) — Guursashada walaalku guursado afadii walaalki ka dhintay.

**Dumaashi** (-da, -ga) — Waxa ay isu yihiin afada la qabo iyo saygeeda walaalki, ama sayga iyo afada walaasheed.

**Dumar** (-ka) — Dadka intiisa ugaxda

samaysa oo ilmo uurka ku qaadda oo nuujisa; dheddiggod; haween; naago; bilis xaawo.

**Dumid** (-da) — 1. (-") *a)* Wax la dhisay oo soo dhacay. *b)* Wax maqnaa oo soo galay (maqrib, habeen). 2. Isu duwid; isku dubbarridid.

**Dumin** (-ta) — Wax dhisan (aqal, kd.) oo la jebsho, la soo rido

**Dummad** (-da) — Nafley yar oo dhogor jilicsan oo fudfudud oo hilibka cunta; siiba jiirka iyo shinbiraha aad u laysa oo dadka la dhaqanta; dinnad; mukulaal; yaanyuuro; bisad; basho.

**Dumnad** (-da) — Cayaar lagu cayaaro siddeed iyo labaatan qori oo yaryar oo xalxalleefsan oo midkiiba dhinac ku lee yahay dhibco kala badan; waxaa u yar kow waxaana u badan lix; (ama « dubnad »).



DUMNAD

**Dun** (-ta) — Liifammo laga soohay cudbiga iyo dhogorta iyo xariirta, kd., oo dharka laga sameeyo, meeshii uu ka dillaacana lagaga tolo.

**Dundumo** (-da) — Duddumo.

**Dundun** (-ka) — Duluc; xudduud; ujeeddo.

**Duni** (-da) — Adduun.

**Dunji** (-ga) — Aan wax ka maqnayn; dhammi; giddi.

**Dunmid** (-da) — Isku duwmid; isku dubbarridmid.

**Dunuunuc** (-a) — Gunuunuc.

**Dunqaaro** (-da) — Dadka mahee, nafleyda inteeda kale: ' dad iyo dunqaaro '; duunyo.

**Dunnayn** (-ta) — Feer la dhicid; feerid.

**Dunno** (-da) — Sacabka oo duuban oo wax lagu dhufto; tantoonyo; feer.

**Duq** — 1. (-a) *a)* Nin fil weyn; waayeel; oday. *b)* Madax, taliye. *c)* Gaboobey. 2. (-da) *a)* habar. *b)* (cayaar) foorad, dhibic.



DUQSI

**Duqnimo** (-da) — Duq ahaansho.

**Duqoobid** (-da) — Duq noqosho.

**Duqow** (-ga) — Duqoobid.

**Duqsi** (-ga) — Cayayaanka jaad ka mid ah oo dhab loo yaqaan; waxaan laga waayin aqallada iyo jikooyinka; wuxuu lee yahay lix addin iyo labo baal oo uu ku duulo; sanadiiba kumanyaal qof baa u dhinta cudurro duqsigu keeno, intá badanaa, cunnada dadku cuna hayo faddareeyo; (ama « diqsi »).

**Durbaan** (-ka) — Qalab cayaaraha lagu tunto; wuxuu ka samaysan yahay



DURBAAN

qalab xoldhan oo af ama labada afba ka daloola oo harag ama xuub xalleefsani ku rogan yahay oo sacabbadda lagu garaaco; reeme.

**Durbaansan** — Qaab durbaan leh; isku duuban; kankoonsan.

**Durba** — La raagis la'aan; degdeg; dhasqo; ciyoon; haddiiba.

**Durdur** (-ka) — Biyo yar oo il ka soo baxaya oo aan go'ayn oo webi yar u eg.

**Durdurid** (-da) — Sida durdur ama webi ama il biyo ah u qolqolid.

**Durdurin** (-ta) — Ordid culus sida orod-ka geela; baabbacayn.

**Durduro°** (-da) — Orod culus oo xoo-luhu ay u ordaan, kolkay barwaaqay-san yihiin oo ladan yihiin; orod-cayaareedka xoolaha; baabbaco; birinbirqo.

**Durduur** (-ta) — (biyo kd.) aan hadba loo soo qatimin ama aan loo soo dheregdhacsane layska dhacayo oo aan afka laga qaadayn; rakaad isku dhowdhow.

**Durduurasho** (-da) — Si durduur ah wax u cabbid.

**Durey** (-ga) — Xanuun dhuumaha neef-tu marto gudoujeeddadooda hoose qabta siiba sanka iyo hunguriga oo aalaa hindhiso iyo duuf wata; har-gab.

**Dureysan** — Durey hayo; hargabsan.

**Durid** (-da) — 1. Wax fiiqan oo jir ama wax kale muda ama dhexgala; mudid. 2. Qeydada iyo qaanuunka oo wax laga sheego si xooggooda iyo kartidooda wax loogu dhimo oo loo baabbi'iyo ama loo yareeyo; waxkasheegid; burin.

**Durkid** (-da) — Meel ka dhaqaaqid; (soo -) soo dhowaansho; (sii -) sii fogaansho.

**Durkin** (-ta) — Sii dhaqaajin; sii riixid; (soo -) soo dhoweyn; (sii -) sii fogeyn; meel ka dhaqaajin oo meel kale geyn.

**Durqun** (-ka) — Ismaandhaaf iyo wax-isweydaarsi yar; xinif; gardarro; eed.

**Durraamad** (-da) — Durraamasho.

**Durraamasho** (-da) — 1. (Ilaah, kd.) baryid; tuugid. 2. Wax weyddiisasho saraadi ku jirto; yu'asho; dhaa-washo.

**Durriin** (-ka) — Waxkasheeg; durid; hurin; (ama « durniin »).

**Durriyad** (-da) — Carruurta ama dha-sha isku aabbaha ah ama isku aabbe ku abtirsata; dir; reer; cid.

**Durugsan** — La durkiyey; la dhaqaa-jiyey; fog; dheer; aan dhoweyn.

**Durugsasho** (-da) — Sii fogeysasho; wax ku sii darsasho.

**Durugsi** (-ga) — Durugsasho.

**Duryan** (-ka) — Guryan.

**Duryid** (-da) — Durey ku dhicid, qaa-did.

**Dusaa** (-ga) — Meeraha koowaad oo iskujoogga qorraxda oo u dhe-xeeya qorraxda iyo waxaraxirta; sanadiisu, ama inta uu qorraxda ku soo wareegaa, waa 88 maalmood oo kuweenna ah; cuddaar.

**Dusid** (-da) — Meel daloosha dhex marid; meel kor ka awdan oo aan taagnaan lagu mari karin, ka bixid.

**Dusin** (-ta) — Meel furan ama daloosha dhex marsiin.

**Dusmeyn** (-ta) — Meelo badan ka dusdusid; hadba meel ka soo bixid; qolqolid; mulacyeyn.

**Duub** (-ka) — Maro dhuuban oo si gaar ah loo sameeyey oo loo qurxiyey oo raggu madaxa ku xirto; cimaa-mad.

**Duuban** — 1. La duubay; la galoolay. 2. (qof) duub la saaray, madax ka dhigid darteed; la doortay; boqran.

**Duubashi** (-da) — Alaabada guriga inteeda la duubo, sida rarada, keb-daha, kaddiifadaha, kd.

**Duubasho** (-da) — 1. Waayeel ama madax u doorasho. 2. Duub madaxa ku xirasho ama wax kale isku duu-bid. 3. Alaab kala baxsan ama wax kaloo la mid ah, galoolid si ay u yaraadaan.

**Duubi** (-ga) — 1. Qof la duubay oo waayeel laga dhigtay. 2. Lugta xoo-laha xubin ka mid ah oo u dhexaysa

bowdada iyo dhudhunka majinta; shansho. 3. (xarig, kd.) Xirmo.

**Duubid** (-da) — 1. Boqor, kd., ka dhigid inta madaxa duub ama wax kale loo saaro; boqrid; caleemasaarid; ubaxsaarid. 2. Galoolid; (ku -) ku marid.

**Duubis** (-ta) — Duubid.

**Duubnaan** (-ta) — Duubnaansho.

**Duufaan** (-ka, -ta) — Roob iyo dabaylo is wata oo daadku dhulka badanki qarsho, sida tii dhacday waagii nebi Nuux.

**Duuflaal** (-ka) — Aan wax tashiilan; aan wax dhaqaalaysan; dhaqaaladarre.

**Duuflaalnimo** (-da) — Dhaqaala-darro; duuflaal ahaan.





DUUBAB

**Duubnaansho** (-ha) — Qof la duubay ama wax la duubay ahaansho.

**Duud** — 1. (-da) *a*) (-°) Dhir badan oo waaweyn oo xoonsan; toon; kayn. *b*) Buuro xiriira. 2. (-ka) Dul; kor; dhabar.

**Duudduub** (-ka) — 1. Dhawr jeer isku duub; isku laablaab; canyayuub; haryuub. 2. Guudmar; (ama « duubduubid »).

**Duudduuban** — Aan kala baxbaxsanayn ee isku laallaaban; (ama « duubduub »).

**Duudsi°** (-ga) — Mag ama gar kale oo qof lahaa oo aan wax laga soo qaadin ee ogaal iyo kas loo seejiyo.

**Duudsiyid** (-da) — Duudsi ka dhigid, ka yeelid.

**Duuf** (-ka) — 1. (-°) *a*) Biyaha iyo qoyaanka kale oo sanka ka yimaada, durey ama hargab darti; siin. *b*) Quus. *c*) (dagaal) soo farabbaxsasho; weyrax. 2. Xaaraan; baqti; wax xun.

**Duufsad** (-ka) — Duufsasho.

**Duufsamid** (-da) — Qof la duufsaday noqosho.

**Duufsan** — (qof) la duufsaday.

**Duufsasho** (-da) — 1. Falaad ama dhaqan xun oo qof loo macaansho si uu ugu bogo oo isaguna u falo oo u raaco. 2. (-°) Sanka oo xoog loo fiifsado, si duufka ku jiraa uga yimaado; duuf iska keenid.

**Duug** — 1. (-ga) (maro, kd.) Aan cusbayn; wax badan laga joogo waagii la sameeyey. 2. (-ta) Qof dhintay, xabaalid, aasid.

**Duugan** — La duugey.

**Duugduug** (-ga) — Duugid badan ama dheer.

**Duugduugid** (-da) — In badan duugid ama ku celcelin.

**Duugid** (-da) — 1. Suun ama wax la mid ah oo la jilciyo inta suunduuge ama qalab kale wax lagaga qabto. 2. (qof) tuujin; daliigid. 3. Dhulka dhexdiisa ku qarin; xabaalid; aasid.

**Duugis** (-ta) — Duugid.
**Duugoobid** (-da) — Duug noqosho.
**Duugow** (-ga) — 1. Duugoobid; duugid. 2. Xabaalid.
**Duul**° (-ka) — Dad; dooyo; cid; col; dar.
**Duulduul** (-ka) — Hadba meel u duul; hadba meel ku dhac; boodbood.
**Duulduulid** (-da) — Hadba meel u duulid; hadba meel ku dhicid; boodboodid.
**Duule** (-ha) — 1. Habaar-qabe; lalatage; alla-qaad. 2. (°) Ku colka duullaanka ah ka mid ah.
**Duulid** (-da) — 1. Hawada dhexdeeda marid sida haadka iyo dayuuradaha; haadid; lalid; heehaabid. 2. (°) Col badani, inuu soo dagaallamo oo cid wax soo yeelo, u bixid; xarbi aadid.
**Duulis** (-ta) — Duulid.
**Duullaan** (-ka) — Col dagaal ku talaggalay oo u socda.
**Duullan** (-ka) — Ku talaggalka lagu talaggalay ama la guddoonsadey in la duulo.
**Duumadhawr** (-ta) — 1.* Dadka cudurka duumada ah la dagaallama. 2. Gabar u joogta, haddii walaasheeda la qabaa dhimato, in iyada xiskiisan loo bixiyo.
**Duumo** (-da) — Cudur qandho daran leh oo badanaa soo labakacleeya: Kaneecadaa dawisa oo dadka isaga qaadda; dhaxan.
**Duun** (-ka) — Lafti; laf- (laftayda, kd.); Naf- (naftayda, kd.).
**Duunkiyeel** (-ka) — (qof) aan talada dadka kale maqal oo raacin oo siduu isagu doono ama ay ula ekaato keliya yeela.
**Duunyo** (-da) — Xoolo.
**Duur** (-ka) — 1. Geedo badan oo meel ku wada yaal; hawd; jiq; miyi. 2. Geed magici.
**Duurxul** (-ka) — 1. Duurka dhexdiisa oo la isu soo maro oo la isugu soo dhuunto. 2. Hadal sarbeeb ah oo leh ulajeeddo qarsoon oo aan dadku wada garan karin oo cid ama qof loo wato.
**Duurxulid** (-da) — 1. Duur isu soo dhexmarid oo isugu soo dhuumasho. 2. Hadal isu sarbeebid.
**Duwan** — Aan inta kale la jaad ahayn; aan cid u ekayn; yaab leh; sillan.
**Duwanaan** (-ta) — Qof duwan ama wax duwan ahaan.
**Duwane** (-ha) — Aan kuwa kale al mid ahayn ee ka duwan oo ka fiican; wanaagsane.
**Duwid** (-da) — leexin; (ka -) Meesbuu ku aaddanaa oo ku abbaarraa, ka weecin; ka leexin; (ku -) meeshii lala rabey ku toosin, aadsiin; ku leexin; (u -) meeshii lala rabey ku abbaarid u weecin; u leexin.
**Dux** (-da) — Dufan.
**Duxid** (-da) — Dufan dibadda u soo habya yeelasho.

# E

**E** (e') — Xarafka shanaad oo Alifka Soomaalida. Waa shaqal.

**-e** (-ee) — Hadallo ama tixo bay xiriirisaa, kol ay erey ku dabakaran tahay iyo kol ay gooni isu taagto, labadaba waa leedahay; (sida: « waa Liibaan*e* u yeer » ama « waa Liibaan ee u yeer »).

**Eber** (-ka) — Aan wax ku jirin; maran; baabbah; sufur; cidla'; waxba.

**Ebyid** (-da) — Qabyada ka bi'in; dhammaystirid; buuxin.

**Ebyoon** — Aan wax ka maqnayn; dhammaystiran; dhan; idil.

**Ebyoonaan** (-ta) — Wax dhammaystiran ahaan.

**Ebyoonaansho** (-ha) — Wax dhammaystiran ahaansho.

**Edbin** (-ta) — Edeb u yeelid.

**Edeb** (-ta) — Dhaqanwanaag.

**Edebdarro** (-da) — Edeb la'aan; basarxumo.

**Edeg** (-ga) — Xero yar oo loo dhigo maqasha xoolaha; meel ciriiryoon; qolqol.

**Ee** — 1. Tiraab xiriiriya ereyada iyo tixaha hawraarta; oo; -e. (nin wanaagsan ee geesi ah). 2. Xarafka « e » oo dheer; (ē).

**Eebbe** (-ha) — Kan wax walba abuura oo u taliya oo weligi jirey weligina jiri doona; Ilaah; Rabbi; Guulle; Madhinte; Weyne; Baahilaawe.

**Eebo** (-da) — Waran yar; hooto; sallaaddi.

**Eed** (-da) — 1. Xaal; arrin; xaajo; gar. 2. Gaboodfal; gef; denbi.

**-eed** — Waxay ka dabadhacdaa magaacyada qaarkood, ulajeeddo « lahaaneedna » u yeeshaa; (alaabo carruur*eed*; askar Soomaaliy*eed*).

**Eedaad** (-ka) — 1. Aan la mahadin; rafaad; dhibaato; silic; saxariir. 2. Xanuun taah leh.

**Eedaadid** (-da) — 1. Silic iyo saxariir mudasho. 2. Xanuun la taahid.

**Eedaamid** (-da) — (xoolo) xanuun la ciyid.

**Eedaan** (-ka) — (xoolo) ci xanuun keenay.

**Eedaq** (-a) — (caano) garoor.

**Eedayn** (-ta) — Xaal u qabsasho; eed saarid.

**Eedays** (-ka) — Eed la isa saaro; gar la isu qabsado.

**Eedaysi** (-ga) — Eed isu qabsi; garramid.

**Eedbax** (-a) — Wax, eed la isu haystey lagaga baxo.

**Eedbixid** (-da) — Eed ka bixid.

**Eeddo** (-da) — Aabbaha iyo adeerka walaashood.

**Eedid** (-da) — Wax la falay ku bi'id; ku hoogid.

**Eedsiin** (-ta) — Xumaan la falay, in le'eg ku gudid; kaggoyn; ka jeebid.

**Eedsiis** (-ka) — Xumaan la falay oo mid le'eg lagaga gudo; ka goyn; ka jeebid; ciqaab.

**Eegga** — Goorta la joogo; hadda; imminka (amminka); cagta; cagida.
**Eegid** (-da) — Indhaha saarid; dhawrid; dhugasho; fiirin; jalleecid; jeedaalin; arkid.
**Eel** (-ka) — Dhibaato weyn; arrin xun oo culus; hoog.
**Eelo** (-da) — Deero.
**Eeraan** (-ka) — Socod ama orod aad u dheer; dheerayn; duulid; booddo.
**Eersad** (-ka) — Eersasho.
**Eersasho** (-da) — Sabab u noqosho; ugu soo halrarasho.
**Eersi** (-ga) — Eersasho.
**Eex** (-da) — 1. Garsoor la'aan gef ah, oo kas iyo bareer loo yeelo; hiillo; godobsi; eexo. 2. Wanaag; turaal; ixsaan.
**Eexasho** (-da) — 1. Eex gelid; kala godobsasho. 2. (u -) u turid; gaar ugu samafalid.
**Eexaysasho** (-da) — Eex iyo dan moodid.
**Eexaysi** (-ga) — Eexaysasho.
**Eexin** (-ta) — Samafal gaar ah (qof u) falid; u turid.
**Eexo** (-da) — 1. (qof) gardarro loogu hiiliyo ama wax dad kale jid u lahaayeen loo siiyo. 2. Ixsaan; samafal; turaal.
**Eey** (-ga) — Bahal jaadad badan ah oo dadka la dhaqma oo yeeyda iyo dawacada xiga; (ama « ey »).
**Eg** — 1. Habboon; wanaagsan; toosan. 2. (u -) aan laga aqoon; la moodo. 3. (le'-) aan ka weyneyn kana yarayn; isku fil.
**Ehel** (-ka) — Xigto; sokeeye; qaraabo.
**Ehelnimo** (-da) — Ehel ahaansho.
**Ekaan** (-ta) — 1. Wax u eg ahaan. 2. Xoolo ama wax kaloo badan oo socona haya, meel ku ballaarasho; meel ku sugnaan.
**Ekaansho** (-ha) — 1. Meel ku ballaarasho, ku sugnaansho. 2. Si toosan, habboon, eg, noqosho. 3. (u -) u eg noqosho.
**Ekayn** (-ta) — 1. Wax is le'eg ama wax kale u eg, ka dhigid. 2. Wax socona haya oo badan, meel, si ballaaran ugu duwid.
**Engeg** (-ga) — Qallayl; qoyaan la'aan; kafaf; kawrax.
**Engegan** — Aan qoyanayn; qallalan.
**Engegid** (-da) — Qoyaan ka bi'id; qallalid; kafafid; kawrixid.
**Engegnaan** (-ta) — Wax engegan ahaan; qallalnaan.



EEY

**Engejin** (-ta) — Qallayl ka dhigid.
**Ereg** (-ta) — Wax la isu dhiibto ama la is amaahiyo; ergiso; caariyo.
**Erey** (-ga) — (hadal) dhawaaq ama dhawaaqyo ulajeeddo leh; kelmed; (ama « eray »).
**Ergey** (-ga) — Qof farriin ama war ama arrin gaar ah loo dhiibto oo tol, qolo, dad kale u geeya.
**Ergeyn** (-ta) — Ergo ahaan ugu tegid; ergo u dirid.
**Ergid** (-da) — Ereg u bixin, u dhiibid.
**Ergo** (-da) — Guddi hawl gaar ah (tolka gudihiisa ama shisheeye dhexdi) loo diro.
**Eridhaban** (-ka) Insaarax.
**Eryid** (-da) — Aad uga dabo ordid, in la fogeeyo ama la qabto ama wax la yeelo darteed; ceyrin, cagaajin; dibad u dirid; nicid.
**Ey** (-ga) — Eey.
**Eyddin** (-ta) — 1. Qabatin ama nahar xanuun badan oo oogada meel isaga taaga; muruq. 2. Jaadadka geela, jaad ka mid ah.
**Eynaad** (-ka) — Geedquwaax biyo iyo ur sillaan korka iyo laamaha ku leh, salka iyo xididdadana asal.
**Eynfaad** (-ka) — Dhibaato iyo daal wada socda; rafaad; dacas.
**Eyni** (-ga) — La mid ah; da'; fac; jaad,

# F

**F** (Fa') — Xarafka lixaad oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**Faa'** (-da) — Shinbir yar oo dhoor leh oo qoolleyda u eg; dabo dheer oo madow bay leedahay; gobyahan-dhoorre.



FAADUMO

**Faadid** (-da) — (cunno, kd.) raagid iyo oollimaad darti la xumaansho; khaashid.

**Faadumo** (-da) — Farta u dhexaysa fardhaxada iyo faryarada; kayaro.

**Faaf** (-ka) — Meelo badan oo la saabto; fitaax; ballaarad.

**Faafid** (-da) — Meelo badan saabasho; wada gaarid; ballaarasho; fitaaxid.

**Faafin** (-ta) — Meelo badan wada gaarsiin; ballaarin; fitaaxin.

**Faafis** (-ka) — Faafin.

**Faagad** (-ka) — Faagasho.

**Faagasho** (-da) — 1. (xoolo) qodashada ay jeenyaha dhulka ku qotaan oo ciidda sayriyaan, caro darteed, kolkay isu jixina hayaan oo is guula hayaan, dagaalka ka hor. 2. God ama dalool dhulka ka samaysasho; qodasho.

**Faagid** (-da) — Dhulka ciid ka qufid; qodid.

**Faahfaah** (-a) — (hadal, kd.) sii caddays; waxkasheeg; faallo.

**Faahfahin** (-ta) — (hadal) sii caddayn; sii balballaarin; waxkasheegid; faallayn.

**Faahfaahis** (-ka) — Faahfaahin.

**Faahim** (-ka) — Fahmo badan.

**Faa'ido** (-da) — Dheef; korsaar; rubisaar.

**Faajafajood** (-ka) — 1. Barwaaqo; raaxo; nicmo, hodantooyo. 2. Joogjoog; soo warwareeg.

**Faajir** (-ka) — Macsilow; saani; dhillay.

**Faajirnimo** (-da) — Faajir ahaan.

**Faal** (-ka) — Farsamo la yiri waxaa lagu ogaadaa waxa soo socda oo dhici doona ama ahaan doona: waa dhibco 16 beyd u qaybsama; iyagoo aan loo fiirsan baa dhulka lagu dhigaa oo beydadka soo baxa la sii ilmeeyaa oo laysku sii jarjaraa; wuxuu ku dhisan yahay male.

**Faalal** (-ka) — 1. (geedo, kd.) iyadoo aan kor loo dheeraan ee dhulka korkiisa ama wax kale korkood, lagu ballaarto sida qaraha. 2. Agagaar; arar. 3. Manjabbaxsi.

**Faalalid** (-da) — (geedo, kd.) dhulka korkiisa, sida qaraha, ugu ballaarasho.

**Faalallow** (-ga) — Faashow; faaliye.

**Faalij** (-ka) — Cudur oogada jeexeed ku dhaca oo waxgarashada ka bi'iya.

**Faalin** (-ta) — Faal dhigid oo wax ka sheegid.

**Faaliso** (-da) — Naagta faalka dhigta.

**Faaliye** (-ha) — Ninka faalka dhiga; faalallow; faashow.

**Faallayn** (-ta) — Arrin faallo ka bixin; wax ka sheegid.

**Faallo** (-da) — Arrin dhacday ama la qoray ama afka laga sheegay oo laga hadlo, in la sii caddeeyo, ama wax looga sheego oo xumaanteeda ama samaanteeda la muujiyo darteed.

**Faaltow** (-ga) — 1. (bad) markab aan waqti u go'an ku socon; aan kolkuu imanayo iyo kolkuu tegayo midna la aqoon oo aan lagu tashan karin. 2. Aan dhab ahayn; aan rasmi ahayn.

**Faan** (-ka) — Wax wanaagsan oo qof ama wax kale, lagu sheego; ammaan; dhood; tookh.



FAAL

**Faanbi** (-ga) — 1. Baaris ama faaqidid aan turaal ku jirin ee silcis iyo tuurtuur ah. 2. Si foolxun oo wax loo dhaco oo loo boobo. 3. Baaris maskaxeed.

**Faanbiyid** (-da) — 1. Si jimic daran wax u baarid. 2. (alaabo, kd.) si foolxun u dhicid ama u boobid; kala tuurturid; meel walba gacan gelin. 3. Maskax ka baarid.

**Faanid** (-da) — Faan isku sheegid; is faanin; is ammaanid; tookhid.

**Faanin** (-ta) — Qof ama wax kale, wax faan ah, ku sheegid; ammaanid.

**Faansan** — La faaniyey; wax faan ah lagu sheegay; ammaanan.



FAARAD

**Faanto** (-da) — Dhiriqda lo'da, kd.; dhabcan.

**Faaqid** (-ka) — Faqidid; baaris; fatash.

**Faaqidaad** (-da) — Faaqidid.

**Faaqidid** (-da) — Wax la waayey ama lumay doondoonid; baarid; raadin; fatashid.

**Faar** (-ka) — 1. Caanaha garooray, inta biyaha noqota maahee inta adag; bur. 2. Wax biyabbiyo ahaa oo adkaaday oo fariistay.

**Faarad** (-da) — Qalab bir af lihi ku jirto oo alwaaxda iyo qoryaha lagu xaquuqo oo lagu simo; raando.

**Faaradayn** (-ta) — Faarad marin, ku sinsimid; raandayn.

**Faaraxsan** — Farax hayo; reyrreyna haya; (ama « faraxsan »).

**Faarfaar** (-ka) — Dhulka god aad u gaaban ka qodqodid.

**Faarid** (-da) — 1. (caano) faar yeelasho, noqosho. 2. Qodid; faagid.

**Faarixid** (-da) — Farxid; reyrreyn.

**Faarmaan** (-ka) (bad, kd.) qori dheer oo xoog badan oo shiraacu, gees ka gees, ku daruuran yahay oo ku xirxiran yahay.

**Faarumayn** (-ta) — (geel) (u -) hasha la lisa hayo, lugaha dib ugu bixin.

**Faarumaysasho** (-da) — (geel) faarumaysi.

**Faarumaysi** (-ga) — (geel) kolka geela loo godlo oo la doonayo in la liso, oo hashu labada lugood dib ula baxdo, oo lisid isu golaadiso.

**Faas** (-ka) — Bir godinta u eg oo daab leh; masaar; jidib.

**Faashow** (-ga) — Qofka faaliya ama faalka dhiga; faalallow; faaliye.

**Faasid** — 1. (-da) Faas la dhicid ama



FAARMAAN

ku dhufdhufasho; masaarayn. 2. (-ka) Xun ama xumaaday.

**Faasiq** (-a) — Qofka waddada xaqa ah iyo dhaqanwanaagga ka leexda; (ama « faasuq »).

**Faasiqnimo** (-da) — Faasiq ahaansho.

**Faataadhugle** (-ha) — Qof is tustus badan oo wuxuusan ahayn iska dhiga; afmiinshaar; jeedaldheere.

**Faataadhugleyn** (-ta) — Faataadhugle iska dhigid; faataadhuglennimo samayn.

**Faax** (-a) — Faaf; ballaarad; kalabbax; faalal; fitaax.

**Faaxid** (-da) — Meelo badan gaarid; faafid; fitaaxid; kala bixid.

**Faayid** (-da) — Cudur iyo bugto qabid la'aan; caafimaad qabid; fayoobaan; ladnaan; roonaan.

**Fac** (-a) — 1. Da', da'aad; fil; cimri; facaad. 2. Dad isku waa dhashay ama isku waa jirey, wadajirkood. 3. Isir; ab.

**Facaad** (-da) — 1. Fac; da'. 2. Dhallaanciil.

**Facaysad** (-ka) — Facaysasho.

**Facaysasho** (-da) — Inuu la fac yahay ku doodid; filaysasho; islasimid; la tartamid.

**Facaysi** (-ga) — Facaysasho.

**Fackaallo** (-da) — Iin xagga dhalanka iyo abuurta ah oo keenta in dadka dheehiddiisa iyo wax la qabsadkiisu ay dhib noqoto oo lays qiro qaban waayo; sansaan aan lala dhaqmi karin.

**Faclayn** (-ta) — (xoolaha yaryar) orod facle ah, ordid; durdurin; boodboodid; cayaarid, rabbaasid.

**Facle** (-ha) — (dhasha yaryar oo nafleyda) orod leh boodbood afarta addinba kol la wada qaado; rabbaas; cayaar; durduro.

**Facshar** (-ka) — 1. Wax af laga yiraahdo ama addin laga falo oo xil leh. 2. Ceeb weyn; fadeexad; ceebaal; hayuur; (ama « faxshar »).

**Fad** (-ka) — 1. (daruur) madax; dhool. 2. Cad; jab.

**Fadal** (-ka) — Raadka dhulka qoda oo cagtu dhulka ku reebto kolka aad loo ordo.

**Fadaq** (-a) — Qof badanaa da' yar oo fudfudayd iyo wax-jejebis badan; aad u xasil daran; qalqaalli; laayaan.

**Fadaqnimo** (-da) — Fadaq ahaansho; qalqaallinnimo.



FAAS

**Faddaaddo** (-da) — Faddaro.

**Faddarayn** (-ta) — Wax faddaraysan ka dhigid; najaasayn; wasakhayn.

**Faddaraysan** — Faddaro gaartey; wasakhi ku ba'day.

**Faddaro** (-da) — Aan nadiif ahayn oo naftu kahato; uskag iyo dhusuq badan; faddaaddo; najaaso; wasakh.

**Faddaroobid** (-da) — Wax faddaraysan noqosho; wasakhoobid.

**Faddarow** (-ga) — Faddaroobid.

**Faddhac** (-a) — (qori, maro, oogada dadka) wax cad ka go'o ama ka dhaco; meel fad ka dhacay oo daloo-shantay oo god yeelatay.

**Faddhicid** (-da) — Faddhac yeelasho; daldalooshamid; googgo'id.

**Faddo** (-da) — Meel kore; dibad; cidla'.

**Fadeexayn** (-ta) — Ceeb weyn u yeelid ama ku sheegid; facsharid.

**Fadeexo** (-da) — Ceeb weyn; facshar; bayuur; (ama « fadeexad »).

**Fadeexoobid** (-da) — Ceeb weyni gaarid; facsharmid.

**Fadfad** (-ka) — Godgod yaryar sida raadka furuqu oogada dadka ku reebo.

**Fadgooyo** (-da) — (qaanuun) hab, wax ama neef aan hor qiime u lahayn, qiime loogu yeelo, iyadoo laga qiyaas qaadanayo, wax u eg ama neef u eg oo hor qiimihiisa loo yiqiin; qiyaas.

**Fadhi** (-ga) — 1. (dad) salka oo dhulka lagu hayo iyadoo madaxa iyo dhabarku, toos xagga cirka ugu taagan yihiin, luguhuna ama laaban yihiin ama fidsan yihiin. 2. Dad koox ah oo arrin gaar ah inay ka taliyaan ama wax ka qabtaan loo magacaabay; meesha ay hawsha ku hayaan ama muddada ay hadba hawsha ku gudajiraan oo ka hadlayaan; shir; urur. 3. Dad badan ama xoolayow badan oo wada deggan. 4. (xoolo) boqol; tiro; wegen; kadin.

**Fadhiid** (-ka) — Ilmaha cudur aawadi ama dheefxumo darteed asaggi ka hara oo fadhiga ku raaga oo aan soconnin; curyaan.

**Fadhiidnimo** (-da) — Fadhiid ahaan.

**Fadhiyid** (-da) — Qof fadhiya oo salka dhulka ama wax kale ku haya ahaansho; degganaan.

**Fadli** (-ga) — Falli.

**Fadlin** (-ta) — Orod fadallo dhulka u yeela ordid.

**Fadqalallayn** (-ga) — Fadqalallo ka dhexridid ama ku ridid; fidnayn.

**Fadqalallo** (-da) — Wax xasilloonaanta iyo degganaanta baabbi'iya oo cid ama dad dhexdood ka kaca; fidno.

**Faduul** (-sha) — Aabi; maag; gardarro; daandaansi.

**Faduuli** (-ga) — (qof) wax aan loo dirsan ama aan raalli looga ahayn ama aan daniba ugu jirin, iska dhexgala; aabi iyo faduul badan.

**Faduulin** (-ta) — Ku aabyood; maagid; daandaansasho.

**Fagaag** (-ga) — Guriga, kd., kobta bannaan oo ku wareegsan; agagaar.

**Fagaarayn** (-ta) — (u -) legdan, feer, tartan, dabbaaldeg, kd., meel fagaare ah oo la wada joogo u samayn, u golaadin.

**Fagaare** (-ha) — Meel madal loo wadajoogo sida meelaha lagu cayaaro ama lagu dabbaaldego ama lagu doodo; gole; shir; madal.

**Fagaas** (-ka) — Xakame weyn.

**Fagasho** (-da) — Qodqodasho; qufasho; faagasho.

**Fagid** (-da) — Wax xabaallaa, qufid, qodid, faagid.

**Fahle** (-ha) — Socod xarrago ku jirto; is qaadqaad; foohaar.

**Fahleyn** (-ta) — Si fahle ah u socosho.

**Fahleys** (-ka) — Fahleyn.

**Fahmeysad** (-ka) — Fahmeysasho.

**Fahmeysan** — Aan culays iyo habbiso saarrayn ee baraarugsan oo faraxsan; firfircoon.

**Fahmeysasho** (-da) — Fahmo iyo farax helid; habbiso ka kicid.

**Fahmeysi** (-ga) — Fahmeysad; fahmeysasho.

**Fahmo** (-da) — 1. Karfida wax lagu barto oo lagu ogaado; degdeg wax u qabasho oo u barasho. 2. Weji furfurraan; firfircooni; farax; (ama « fahmad »).

**Fahraso** (-da) — Kitaabka, meesha lagu qoro fasallada iyo kiiba bogga laga helo; tusmo; (ama « fahrasad »).

**Fajaas** (-ka) — Nabar laysku dhufto, qalab bir ah (seef, waran, masaar, kd.) intá, isagoo gacanqabsi ah, oo xoog u dhaca haya, kor laysaga keeno.

**Fajaasid** (-da) — Nabar fajaas ah, ku dhufasho.

**Fajac** (-a) — Yaab daran; amakaag; argaggax.

**Fajacsan** — Aad u yaabsan; argaggaxsan.

**Fajar** (-ka) — Oogga hore; waabberi.

**Fajayn** (-ta) — Qof oogadi faraha aad ugu mudmudid oo ugu garaacid, si jirku u baraarugo, siiba muruqyada iyo seedaha, oo u debecdo dhiigguna qummaati ugu wareego.

**Fajays** (-ka) — Fajayn.

**Fajicid** (-da) — Amakaagid; yaabid; argaggixid.

**Fajicin** (-ta) — Ka yaabin; argaggixin.

**Fajo** (-da) — Oogada dadka oo faraha aad loogu mudmudo oo loogu garaaco, si jirku u baraarugo, dhiigguna qummaati ugu wareego; (ama « fujo »).

**Fakad** (-ka) — Fakasho; carar.

**Fakasho** (-da) — 1. Wax la hayey oo faraha ka baxsada; farabbaxsasho. 2. Cararid; baxsasho; roorid.

**Fakin** (-ta) — Fikin.

**Fal** (-ka) — 1. (naxwe) qayb weyn oo qaybaha ereyada ka mid ah: waxay tilmaamaan wax la fala hayo ama wax jira ama wax dhacaya ama si la yahay ama lagu sugan yahay; waxaa u sal ah oo ay ka soo dillaacaan ama ay ku dhisan yihiin ' magacyada falka ' sida cunid, gabyid, marin, xumayn, goyn, qabasho, siin, ahaansho, lahaansho, kd. 2. Waxqabad; samays; yeel. 3. (senen) farsamo ku dhisan aqoon qarsoon oo la moodo inay saamays weyn leedahay oo cid wax lagu yeeli karo ama lagu tari karo; jaadad badan buu u kala baxaa; falfal; sixir.

**Falaad** (-ka) — 1. Abuur; dhalan; dabeecad; sansaan; ged; baxaalli. 2. Hawlo aan qabashadooda dan weyni ku jirin; madaddaalo; baashaal; maararrow.

**Falaadid** (-da) — Madaddaalasho; baashaalid; maararroobid.

**Falaanfal** (-ka) — Fal; falfal; sixir.

**Falan** — 1. (qof, wax) la falay; sixran. 2. (-keed, kd.) falmid.

**Falanfallow** (-ga) — Kan falka yaqaan ama wax fala.

**Falanfalxo** (-da) — Geed cinjirka u eg kase waxtar yar.

**Falanqayn** (-ta) — (hadal, arrin) caddayn; kala saarsaarid; kala dhigdhigid; ka faallayn; gelid; gorfayn.

**Falanqo** (-da) — (hadal, arrin) caddays; faallo; gorfays.

**Falaxfalax** (-a) — 1. Dhirta qaarkeed diirkeeda, uunsi laga dhigto. 2. Qof galgal iyo hadal badan.

**Falaxgooddi** (-ga) — Bowdoqaawis; fulabbajis.

**Falaxgooddiyid** (-da) — Bowdoqaawin; fulabbajin.

**Falbax** (-a) — Dhalan iyo baxaalli wanaagsan; sansaanwanaag; falaad san.

**Faleen** (-ka) — 1. Xabkaha xijiga ka baxa. 2. Dhirta xabagta.

**Falfal** (-ka) — 1. Hilib garowkaris ah. 2. Fal; Sixir.

**Falfalid** (-da) — 1. (hilib) Garowkaris ka dhigid. 2. Falid; sixrid.

**Falfalliir** (-ka) — 1. Digirta intá la dubo la tumo oo qalbacyo diiran laga dhigo. 2. Wax intá la jeexjeexay ama la dildillaacshey, falliirro laga dhigay.

**Falfalliirid** (-da) — 1. Digir, falfalliir ka dhigid. 2. Dildillaacin; falliirro badan ka dhigid.

**Falfalxumo** (-da) — Dabeecadxumo; sansaanxumo; falaadxumo.

**Falid** (-da) — 1. Afka ama addinka wax ka qabasho; wax aan hor u jirin, la imaansho; (wax) si ka dhigid; samayn; waxayn; falkin; yeelid; suubbin; qabasho. 2. Beer dhirta ka jarid, limid, kd. 3. Falfalid; sixrid.

**Falkin** (-ta) — 1. Caws ama mayrax ama dun ama wax la mid ah, gogol ka samayn. 2. Hawl isasuro badan qabasho, ka xoojin.
**Falkis** (-ka) — Falkin.
**Falko** (-da) — Gogol yar oo cawska laga falkiyo; falag.
**Fallaagayn** (-ta) — Fallaago ka dhigid; in cidi fallaago noqoto ku jirrabid.
**Fallaago** (-da) — 1. Dadka la dagaallama colka ama cadowga dhulkooda xoogga ku qabsada. 2. Qaanuunka iyo taliska dalkooda naca oo ku kaca oo la dagaallama.
**Fallaagoobid** (-da) — Fallaago noqosho.
**Fallaan** (-ta) — Qof la falay oo kale ahaan; fallaansho; (ama «falnaan»).
**Fallaansho** (-ha) — Qof la falay ama sixran ahaansho; sixranaan; waallaan.
**Fallaar** (-ta) — 1. Ul dhuuban oo doc bir dhego lihi kaga jirto docna baalal iyo fantax ku leh oo qaansada laga rido. 2. Gamuun; leeb. 3. (cudur) jeeniwareen; oofwareen.
**Fallaax** (-a) — 1. Qof weligi laab iyo weji furfuran; bashaash; bulshey; baaxeer. 2. Qof xarrago badan.
**Fallar** (-ka) — Siddeed meelood oo meel; tummun; 1/8.
**Falleyr** (-ta) — Summad geela iyo lo'da dhegta lagaga dhigo.
**Falli** (-ga) — Ajar; (ama «fadli»).
**Falliir** (-ka) — Wax weyn wax yar oo dhuuban oo ka dillacay ama ka jabay.
**Fallis** (-ka) — Fallisid; haweys.
**Fallisid** (-da) — Meel madal ah, wax naado lagu iibina hayo, lacag qof ku dhawaaqay mid ka korraysa sheegid; haweyn.
**Fallooci** (-da) — Iin ama ceebaal gaar ah oo dadka lagaga soocan yahay.
**Falmid** (-da) — 1. Wax la falay oo kale, iyadoo aan la taaban, iska noqosho; falan; falow. 2. Is dacarfaalka, aad caloosha uga bixid; dooxmid badan.
**Falow** (-ga) — Falan (-keed, kd.).
**Falsami** (-da) — Wax qaab iyo qurux leh oo la curiyo; wax farsamo isha iyo uurku jeclaystaan iyo farshaxannimo leh; (suugaan) hadal, kd., maanku jeclaysto oo jeel iyo macaan iyo xudduud ka helo; Falsamidu waa jaadad badan: wax qoran ama xardhan ama aslan ama daa-



FALLAAR (1)

bacan ama masawiran,... wax la dhisay ama dhoobo ka samaysan, ama hub iyo alaabo iyo marashi ah; wax la falkiyey ama la tolay; sheeko ama maanso; maadeys ama cayaar; muusika: laga luuqiyo ama la tumo ama la yeersho...; farsamo; farshaxan; fan; (ama «falsamo»).
**Falsan** — Si falsami ah u dhisan ama u samaysan; qaanuunka quruxda ku dhisan; quruxsan; farshaxan; maandeeq; dhaayatiix.
**Falti** (-da) — Digada lo'da; faanto.
**Falxad** (-da) — Nasiibwanaag; barako; abshir; khayr; samaan; sareedo.
**Fan** (-ka) — 1. (gammaan) meesha kooraha la saaro iyo qanaanta inta u dhexaysa. 2.* Falsami; Farshaxan.
**Fanax** (-da) — (ilko) labada fool oo yare kala durugsan oo lagu dhasho.
**Fandhaal** (-ka) — Qalab jiko oo leh dabo la qabto iyo af godan oo qaabka ugaxda leh: cunnadaa lagu qaataa ama la darsadaa oo lagu cabbaa ama lagu walaaqaa; qaaddo; macalgad.
**Fandhar** (-ka) — Nabar oogada nafley-

da ku yaal, oo gudihiisa la farafaraynayo ama hawl dhib badan oo lagu raagoo aayar laga qabanayo; qodqod.

**Fandharid** (-da) — Nabar oogada ku yaal aayar af ugu yeelid ama mid furan gudihiisa, hawl lagu raago miyir iyo aayar aayar, uga qabasho; farafarayn; qodqodid.



FAN (1)

**Fangal** (-ka) — Neef faras ah oo qof ku joogo, oo qof labaad la fuulo intá fanka fariisto; fansaar.

**Fangelid** (-da) — Neef lagu joogo, qof labaad fuulid oo fanka fariisasho.

**Fangelin** (-ta) — Neef lagu joogo, qof labaad saarid oo fanka fariisin; fansaarid.

**Fangelis** (-ka) — Fangelid.

**Fanjeedin** (-ta) — Fanka u duwid, u jeedin; dhabar u duwid; dib u noqosho ama u laabasho; tegid; cararid.

**Fanjeedis** (-ka) — Fanjeedin.

**Fanqooq** (-a) — 1. Wax meeshay ku dhegsanaayeen ka fuqa isagoo weli labada madax kaga dhegsan; fowliil. 2. Fadhi dhulka kor laysaga hayo.

**Fanqooqid** (-da) — Meeshii lagu dhegsanaa kor uga soo fuqid; fowliilid. 2. Fadhiyid iyadoo dhulka kor laysa hayo.

**Fanqooqsad** (-ka) — Fanqooqsasho.

**Fanqooqsasho** (-da) — Dhulka kor isaga qaadid.

**Fansaar** (-ka) — Fangelis.

**Fansaarid** (-da) — Fangelin.

**Fantatiir** (-ka) — (is -) dadaal weyn oo wax lagu qablo iska doon; istiil; (ama « wantatiir »).

**Fantatiirid** (-da) — (is -) Xoog iyo dadaal badan iska doonid; istiilid; (ama « wantatiirid »).

**Fantax** (-da) — 1. Wax xiriira ama taxan, meel furan ama jaban ama daloosha oo ku taal; wax jiidan oo is haysta meel ay ka kala furan yihiin. 2. Dillaaca yar oo gamuunka salkiisa ku yaal iyo wixii u eg.

**Fanto** (-da) — Cudur jirka ku dhaca oo nabarro dhacaan iyo malax lihi ka soo yaacaan oo googgooyaan.

**Faq** (-a) — Hadal hoos laysugu sheego ama laysugu qarsado.

**Faqid** (-da) — Fiqid.

**Faqiir** (-ka) — Qof aad u xoolo yar ama aan lahaynba; miskiin; sabool; cayr.

**Faqiirid** (-da) — Faqiir noqosho; (ama « faqriyid »).

**Faqri** (-ga) — Xoolo la'aan; miskiinnimo; saboolnimo; cayrnimo.

**Faqriyid** (-da) — Faqiir noqosho; cayroobid; (ama « faqiirid »).

**Faquuqan** — Inta kale laga dhexbixiyey; gooni loo saaray, loo eryey, loo gooyey.



FANDHAAL

**Faquuqid** (-da) — Gooni u saarid, u eryid, u goyn.

**Far** (-ta) — 1. Xubnaha dhuudhuuban oo ciddiyuhu ku yaalliin oo sacabbada iyo cagaha dadku ku dhammaadaan middood. 2. Ereyo ama hadal ama xuruuf qoran ama daabacan; hab wax loo qoro; qoraal duwan oo qolo u gaar ah. 3. Waraar

yar oo biyo jeexeen ama looguba talaggalay inay maraan; biyammareen; kanaal; keli; gacan; tog.

**Faraaci** (-da) — Xiddigaha raqaha la yiraahdo oo dayuxu maro, tan ugu horraysa oo la yiraahdo godinta, saddexda xiddigood oo ay ka kooban tahay, middood; labada kale



FAR (1)

waxaa la kala yiraadhdaa « foocaar » iyo « fildarro »).

**Faraasilad** (-da) — (culays) 28 rodol.

**Faraati** (-ga) — 1. Fargashi; kaatun. 2. Ilmasideenka madaxiisa.

**Faraatikeen** (-ka) — (cudur) ilmasideenka oo madaxa keena ama soo wada dhaca.

**Farabbadan** (-ta) — Dheertaxaniinyo.

**Farabbax** (-a) — Aan maaro loo hayn; aan loo talin karin; xeerka iyo qaanuunka ka baxsan; faraha laga qaaday oo laga quustay.

**Farac** (-a) — 1. Xubnaha ama laamaha wax u kala baxaan. 2. Dad isku aabbe ama awoowe hore ka soo wada jeeda; carruur; dhal; dir; dhur; taran.

**Farad** (-da) — Jaadadka timirta mid ka mid ah.

**Faraddaanyo** (-da) — Iin faraha gasha oo u yeesha qaabkii lagu yiqiin mid ka duwan; faraha qaarkood oo aan sidii la rabey u korin.

**Faradheere** (-ha) — Geed xoolaha loo qodo oo ay ku dhacartaan.

**Farafootamid** (-da) — Legdan farafootan ah, legdamid.

**Farafootan** (-ka) — Habka loo legdamo mid ka mid ah.

**Faraggal** (-ka) — Cudur faraha gala.

**Faraggelin** (-ta) — Arrin, hagaajinteed ama xumaynteed, u dhexgelid.

**Faraggirgir** (-ka) — Sacabkoo fidsan oo sida seefta laysugu dhufto.

**Faraggorgor** (-ka) — 1. Farajirjir. 2. Manka dillaacidda ku dhow oo xubnaha uu u kala dillaaci doono, muuqdaan. 3. (cayaar carruureed) tabo xargo lagu tabeeyo, tab ka mid ah.

**Faraggubyo** (-da) — Qof hawl qabtay siiba wax karinta, wax la siiyo.

**Faragguuto** (-da) — In aan badnayn oo faraha lagu qaadi karo.

**Farajirjir** (-ka) — 1. Faraha dhinacooda kore; dusha faraha; faraggorgor. 2. Dharbaaxo faraha jirjirkooda laysku dhufto.

**Farakh** (-a) — Qof ka dhashay, nin iyo naag aan is qabin, isutaggood; aan aabbihi iyo hooyadi isguursan oo isudhixin; aan meher ku dhalan; wacal; garac.

**Farakuhayn** (-ta) — Wax qabasho aan hadba la joojine intaa faraha lagu hayo.

**Faral** (-ka) — Wax in falo laysku adkeeyey; wax laysku waajibiyey; waajib.

**Farallaab** (-ka) — 1. Wax yar oo la siiyo qof hawl qabtay oo badanaa loo qarsho. 2. Faraqabsi.

**Farammaggaadho** (-da) — 1. Wax sugi karid la'aan; iyadoo aan weli lays taaban ama aan layskuba soo dhoweyn oo la fadhiyi kari waayo ama la sugi waayo oo wax la sameeyo; sida dadku u badan yahay oo wax u sugo si ka yar oo ka dhaqso badan. 2. Taabasho yari ku filan tahay; car-i-taabo; (ama « farammaggaarto »).

**Farammaggooggo** (-da) — Bahal jaadad badan ah oo badda ku jira:

wuxuu lee yahay oogo jilicsan oo la moodo buufin yar oo la afuufay iyo siddeed lugood ama gacnood oo dhuudhuuban oo sidii raamo uga lusha oo mid waliba guda'ujeed-dada ku leedahay goobo yaryar oo dherer ugu taxan oo wax ku dheg-dhega oo nuuga; (ama « farammuggo »).

**Farammar** (-ka) — Wax sacabbada ama faraha lagu duubo ama lagu maro



FARAMMAGGOOGGO

ama la geliyo marka hawlo ad'adag gacanta laga qabanayo.

**Farammaran** — 1. Aan farihiisa wax ku jirin; aan wax haysan. 2. Farammar qaba.

**Farammarnaan** (-ta) — Farammarnaansho.

**Farammarnaansho** (-ha) — Qof farammaran ahaansho.

**Faran** — 1. Meel oogada ka mid ah, dalool ama nabar yar lagaga sameeyey; (nabar) af yar loo yeelay. 2. Farriin loo dhiibey; wax lagu qaybshey.

**Farandulle** (-ha) — (dad) Afarta addin oo lagu ordo; afar-addinle; gabaaraggurdo.

**Farandulleyn** (-ta) — (dad) Afarta addin ku ordid; afar-addinleyn; gabaaraggurdeyn.

**Faranfar** (-ka) — Bahal yar oo caanaleyda ka mid ah oo godadka gudohooda ku nool; wuxuu lee yahay indho iyo dhego aad u yaryar oo aan ishu fudayd u qaban karin; labo cagood oo hore



FARANFAR

oo serfo la moodo, gafuur yuuban iyo dhogor jilicsan; wuxuu ku nool yahay oo cunaa cayayaanka; kolkuu god qodanayo, dibaddaa laga arkaa ciidda uu kor u soo tuurtuura hayo.

**Faranfardayn** (-ta) — Birinbirqayn.

**Faranji** (-ga) — Ferenji.

**Faraq** (-a) — 1. Daliigo yaryar oo badan oo laamaha geeduhu yeeshaan; raamo. 2. Dun soohan ama wax u eg oo maryaha dacalkooda iyo alaabadii kaloo la qurxina hayo loo yeelo oo laga lullulo; bul; taarash. 3. Farqi.

**Faraqabsi** (-ga) — 1. Waxa yar oo u horreeya oo ganacsiga lagu bilaabo. 2. Ul ama jeedal ama tusbax ama wax kaloo la mid ah oo la qaato, si aan faruhu u gororin; farallaab. 3. Lacag waxyaalaha yaryar lagu gato.



FARAQ (2)

**Faraqarrar** (-ka) — 1. Kalaggoysyada faraha. 2. Rays qotonkiisu faraha

dhererkooda le'eg yahay oo aan calaacal gaarin.

**Faraqsan** — Faraq loo yeelay; bulaysan.

**Faras** (-ka) — Neef lab oo gammaanka ka mid ah: wuxuu lee yahay afar addin oo xoogag badan oo qoobab ku dhammaada, guud iyo qanaan dheer: waa la fuulaa, waa la rartaa ama lagu xoojiyaa, beerahaa lagu fashaa,...

**Farasbadeed** (-ka) — Kalluun afka seef dheer oo xoog badani ka taagan tahay.

**Farax** (-a) — Wax loo baahnaa ama la jeclaa kolka la helo ama la maqlo, sida laabtu noqoto; riyaaq; arwaax; reyrreyn.

**Faraxal** (-ka) — Biyo faraha lagu mayro; farammayr; faradhaq.

**Faraxalad** (-ka) — Faraxalasho.

**Faraxalan** -- Sacabbada mayrtay.

**Faraxalasho** (-da) — 1. Cunnada horteeda iyo gadaalkeeda, faraha mayrasho. 2. Biyo kastoo faraha lagu mayrto, nadiifin darteed. 3. (ka -) dhammaystirid; farakalabbixid.



FARAS

**Faraxalid** (-da) — (u -) qof kale faraha u mayrid.

**Faraxsan** — Wax lagu farxo helay ama maqlay; reyrreyni hayso; arwaaxsan; riyaaqsan.

**Faraxuunsho** (-da) — 1. Summad u eg raadka xuunshada. 2. Geed yar oo dhulka banka ah ka baxa oo leh laamo dhuudhuuban oo la cuno oo macaan-dhanaan ah.

**Farayn** (-ta) — Faro ku taataabasho.

**Farcamid** (-da) — Dhal badan dhalid; tarmid.



FARGASHI

**Fardadhacsi** (-ga) — Cayaar quruurux kulkulucsan lagu cayaaro; fargan.

**Fardhaxo** (-da) — Faraha calaacasha tan ugu dheer oo ugu dhexaysa.

**Fardooley** (-da) — 1. Bulsho fardo haysa ka mid ah; fardaha hayntooda iyo dhaqiddooda iyo fuullaankooda yaqaan. 2. Ciidanka faraska ah. 3. Dhaqanwanaagga bulshada fardaha oo kale leh.

**Farfar** (-ka) — Qodqod; faarfaar.

**Farfarid** (-da) — Godgod yaryar u yeelid; qodqodid.

**Fargad*** — 1. (-da) Keeb; Riishad. 2. (-ka) Fargasho (ama « fergad »).

**Fargan** (-ka) — Wax yar oo adag (quruurux, kd.) oo inta si gaar ah faraha loogu qabto, xoog loo gano; finiin.

**Fargashi** (-ga) — Garangar yar oo badanaa dahab laga samecyo oo qurux iyo xarrago ama sabab kale darteed, faraha loo gashado; faraati; kaatun; (ama « fargal »).

**Fargasho°** (-da) — 1. Wax xoog lagu hayo oo doonaya inay farabbaxsadaan. 2. Wax la gowracay ama xannun darani hayo oo rafanaya; rafasho; haarid; (ama « fergasho »).

**Farid** (-da) — 1. Hadal ama farriin qof qof ugu dhiibid. 2. Qof ku adkayn inuu wax sameeyo ama fuliyo ama yeelo. 3. (oogada dadka, kd.) dalool ama nabar yar oo af leh, waxa ku jira ka soo bixin; meel wax ku jiraan af yar u yeelid.

**Fariid** (-ka) — 1. Qof wanaagsan; diric;



FAROW (1)

wabar. 2. Hawraarsan; waa yahay; haye.

**Fariidnimo** (-da) — Fariid ahaansho.

**Fariisad** (-ka) — Fariisasho.

**Fariisasho** (-da) — 1 Dhulka ama waxkale korkood salka dhigid ama saarid. 2. Degid.

**Fariisin** (-ka) — 1. Wax fadhiya ka dhigid; meel dejin. 2. Jago u dhiibid. 3. Caano, subag, kd. garoorin. 4. (lo', kd.) docda qofka lisa hayaa ka fariisto. 5. Lacag ama wax kale oo ardayga cusub laga baxsho oo dugsiga la siiyo. 6. Hormaris qofka wax weyn gadanayaa sii hormariyo oo iibka kalsooni u noqda.

**Farkuddoon** (-ka) — Wax si lagu helaa ay dhib tahay; kol dhif ah la arko ama la helo; lagu diimo.

**Farma'** (-da) — Si kedis iyo degdeg ah oo loo boodo ama loo ordo; (ama « farmac »).

**Farmaajo*** (-da) — Baacug.

**Farmashiye** (-ha) — Dukaanka lagu iibsho dawooyinka (ama « farmasi »).

**Farmid** (-da) — Fartoomid.

**Farow** (-ga) — 1. Gammaanka jaad ka mid ah oo Afrika keliya laga helo; wuxuu lee yahay oogo cad oo daliigo madmadow oo dheerdheeri ku wada dhilan yihiin. 2. Xoolaha aad u naaxa oo dhinaeyada laalfaab iyo daliigo ku yeesha. 3. Xararka rarada, kd., lagu dhigo jaad ka mid ah.

**Farqi** (-ga) — Kala duwanaan; khilaaf (ama « faraq »).

**Farqin** (-ta) — Faraq u yeelid.

**Farraar** (-ta) — Gantaha middood.

**Farraarre** (-ha) — Meereyaasha midkood: wuxuu u dhexeeya dhulka iyo cir-jeexda (mushtar); mariikh.

**Farriin** (-ta) — Hadal qof loo dhiibo si uu cid kale u gaarsiiyo.

**Farriiqid** (-da) — Wax biyabbiyo ah dalool ama dillaac yar, xoog uga soo bixid; dhiiqsamid.

**Farriiqo** (-da) — Gantaal biyabbiyo ah oo yar oo xoog u soo baxda.

**Farsamayn** (-ta) — Hawl aqoon iyo tab u baahan qabasho; wanaajin.

**Farsamo** (-da) — Aqoonta iyo tabta hawlaha lagu qabto siiba kuwa gacanta.

**Farshaxan** (-ka) — Wax ama farsamo, qurux iyo falsami isku darsaday; xarrago; mardaaddi.

**Farshaxannimo** (-da) — Si falsan u samaysnaan; qurux badnaan.

**Fartoomid** (-da) — Wax lays faray yeelid, qaadasho; (ama « farmid »).

**Faruur** (-ta) — Bushin; dibin.

**Faruuran** — Qof bushimaha middood dillaaesan tahay.

**Faruurid** (-da) — Keli, biyammareen, kd., dhinac ka dillaacin.

**Furuurmid** (-da) — 1. Faruur dillaaesan yeelasho. 2. Webi, keli, kd. dhinac ka dillaacid.

**Faruuryo** (-ha) — Xiddigaha dayuxu maro, waaxda ugu danbaysa (cirir) tan ugu horraysa.

**Farxad** (-da) — Farax; reyrreyn.

**Farxid** (-da) — Farax helid; riyaaqid; reyrreyn.

**Farxin** (-ta) — Farax gelin; riyaaqin; reyrreysiin.

**Faryaro** (-da) — Faraha dadka tan ugu yar.

**Fas** (-ka) — Dhagxanta qaaliga ah cad laga gooyo oo fargashiyada lagu dhejiyo oo lagu qurxiyo.

**Fasaaxad** (-da) — Hadal kari ogaan; codkarnimo.

**Fasahaad** (-da) — Dhaqanxumo; xumaato; kibir; gardarro.

**Fasahaadid** (-da) — Xumaansho; kibrid.

**Fasahaadin** (-ta) — Fasahaad u keenid; dhaqanxumo barid; kibrin.

**Fasakh** (-a) — Xeer xeerarka guurka ka mid ah oo naagta la qabaa, furriin ninka laga furo, ku heli karto. 2. Midab doorsoon; beddelan; (ama « fasaq »).

**Fasakhan** — 1. La fasakhay; ninkii laga furay. 2. (midab) doorsoon, beddelmey; (ama « fasaqan »).

**Fasakhid** (-da) — 1. Furriin fasakh ah. 2. (midab) wax fasakhan ka dhigid.

**Fasal** (-ka) — 1. (kitaab) qayb isku arrin ka hadlaysa. 2. (dugsi) heerarka waxbarashada dugsiga midkood. 3. Xilliyada sannaddu u qaybsanto midkood; nur.

**Fasas** (-ka) — 1. Nabar furan oo siduu u roonaa, inta wax qoonsada soo xumaada; hurgun; caabaq; caallir; 2. Wax wadajir loo qasho, qofkii lahaana hadhow wadajir loogu gudo; waraar.

**Fasasasho** (-da) — Neef ama wax kale oo inta wadajir loo qiimeeyo oo loo qasho, hadhow qofkii lahaa wadajir ugu gudid; waraarasho.

**Fasasid** (-da) — Hurgumid; caallirid.

**Fasax** (-a) — 1. Awood wax lagu qabto; isu diidid la'aan; oggolaansho; idan. 2. Nasashada laga nasto hawlaha iyo dugsiyada.

**Faseexad** (-da) — Biro xalxallefsan oo isasuran oo leh daldaloollo qodbo laga geliyo: waxaa layskula dhejiyaa alaabada la furo oo la xiro siiba qalbacyada albaabbada, khalfadaha, santuukhyada.

**Fashalid** (-da) — (arrin) ka jibakeenid la'aan; ku guuldarraysasho; dhicisoobid; jabid; dhicid.

**Fashalmid** (-da) — (arrin) dhicisoobid.

**Fashaq** (-a) — Qoyaan badan leh.

**Fasiix** (-a) — Qof fasaaxad leh; codkar.

**Fasiixnimo** (-da) — Codkarnimo; hadal qeexnaan.



FASEEXAD

**Fasir** (-ka) — 1. Caddaynta, hadal ama erey aan la aqoon, ulajeeddaddiisa la caddeeyo oo la sheego. 2. (dhar) habka loo tolo.

**Fasiran** — 1. Hadal ama erey, macnihiisa iyo ulajeeddadiisa la qeexay, la caddeeyey, la sheegay. 2. (dhar) tolan.

**Fasirid** (-da) — 1. Fasir u yeelid; ulajeeddadiisa qeexid; macnayn. 2. (dhar) tolid.

**Fasixid** (-da) — Fasax siin; wax qabashadood ama yeeliddood oggolaansho; sii deyn; ruqsayn; aftixid.

**Fataal** (-ka) — 1. Ragga iyo naagaha isu geeya. 2. Maalka ku cayaara; aan wax dhaqaalaysan.

**Fataalid** (-da) — Fataalnimo samayn.

**Fataalnimo** (-da) — Fataal ahaan.

**Fatah** (-a) — Wax badan oo meel ku wada jirey oo isku mar la wada daadsho ama la qubo.

**Fatash** (-ka) — Faaqidaad; baaris.

**Fatashid** (-da) — Baarid, fennidid.

**Fatihid** (-da) — Wax badan oo meel ku wada jira, isku mar, qubid ama daadin. (ka -) ka qubid, ka daadin; (ku -) ku qubid; ka buuxin.

**Fatuurad*** (-da) — Baabuur yar oo gudaha ku leh kuraas iyo barkimooyin

jiifesan oo lagu fariisto, dhinacyadana albaabbo muraayado leh.

**Fatwo*** (-da) — Jawaabta mufti ka bixiyo arrin adag oo diin ku saabsan.

**Faxan** — Wax bixin badan; deeqsi ah.

**Faxane** (-ha) — Deeqsi.

**Faxdi** (-da) — Deeq.

**Faxlid** (-da) — (dhir) tallaalid; awrdhebid.

**Faxnaan** (-ta) — Deeq badnaan.

**Faxnaansho** (-ha) — Faxnaan.



FEERCALAAN

**Fay** (-ga) — (wax) Af; caarad; dacal.

**Fayiigsi** (-ga) — Aragga tabarta yar oo odayaasha.

**Fayl** (-sha) — Boqonta lugta.

**Fayo** (-da) — Cudur la'aan; caafimaad; fayoobi; ladnaan.

**Fayoobaan** (-ta) — Fayoobaansho.

**Fayoobaansho** (-ha) — Cudur qabid la'aansho; ladnaansho.

**Fayoobi** (-da) — Fayo; caafimaad; ladnaan.

**Fayow** — Caafimaad qaba; aan bukin; ladan.

**Fayraq** (-a) — Maro ama wax la mid ah oo si dhuudhuuban u dildillaacay ama loo jeexjeexay, jeex ka mid ah.

**Feded** (-ka) — Carar argaggax iyo sas leh.

**Fededin** (-ta) — Sas iyo argaggax lala cararo qof ku ridid.

**Feejig** — Feeyig.

**Feen** (-ka) — Hilibka yar oo lafaha ku dhegsan oo raaca.

**Feenad** (-ka) — Feenasho.

**Feenasho** (-da) — Hilibka yar oo lafaha ku dhegdhegsan oo feenka la yiraahdo, cunid, ilkaha ku diirasho.

**Feenin** (-ta) — Hilibka feenka ah oo lafaha raaca gooni u uruurin; lafaha feenka ka reebid.

**Feer** — 1. (-ka) *a)* Sacabka oo duuban o qof kale, dagaal ama cayaar, xoog loogu dhufto. *b)* Cayaar ku dhisan, labo qof oo feer isla dhaca, taniyo inta mid laga adkaado; feertan. 2. (-ta) *a)* Lafo sida qaansada u xoodan oo lafdhabarta ku qodqotoma, xagga horena lafsakaarta, badankood madaxyada ku hayaan, middood. *b)* Dhinac; barbar.

**Feeraar** (-ka) — Kala fogaan; kala durugsan.

**Feeraarin** (-ta) — In door ah kala durdurkin, kala fogfogeyn.

**Feeraaris** (-ka) — Feeraarin.

**Feeran** — La feeray.

**Feerasho** (-da) — (timo, kd.) Firasho.

**Feercalaan** (-ta) — Labada feerood oo yaryar oo feeraha ugu hooseeya oo heehaaba haya, middod.

**Feerfeer** (-ka) — Kala durdurug; kala fogfogaan; jeexjeex.

**Feerfeeran** — Kala durdurugsan; jeexjeexan; feeran.

**Feerfeerid** (-da) — Wax feerfeeran ka dhigid.

**Feerid** (-da) — 1. Cayaar ama dagaal feer ugu dhufasho, ula dhicid. 2 (timo) firid; shanlayn. 3. (caw, kd.) jeexjeexid; dhilid.

**Feero** (-ha) — Cudur daran oo lays qaadsiiyo oo badanaa sanbabbada ku dhaca; sanbab; qaaxo.

**Feertamid** (-da) — Cayaarta feerka cayaarid; feer isla dhicid; is feerid.

**Feertan** (-ka) — Feertamid.

**Feetin** (-ka) — 1. Qori qallalan oo of dhuuban oo ama kurtun dhulka ku aasan oo ka soo taagan noqday ama laan geed ku taal ka leexda; fiiqtin. 2. Qori af fiiqan loo yeelay oo wax lagu qodo ama lagu dagaallamo; filgin (ama « feytin »).

**Feex** (-da) — 1. Buro carjow ah oo oogada nafleyda ka soo baxda; (ama « fiix »).

**Feeyig** — Baraarugsan; is jira; digtoon (ama « feejig »).
**Feeyigaan** (-ta) — Baraarugsanaan; is jirid; digtoonaan; (ama « feejigaan »).
**Feeyignaan** (-ta) — Feeyigaan.
**Feker** (-ka) — Waxa qofka maankiisa ama laabtiisa ku soo dhaca oo uu iskula hadlo; islahadal; male (ama « fakar »).
**Fekerid** (-da) — Feker laabta ku soo dhicid; islahadlid; malayn; moodid (ama « fakarid »).
**Feleg** (-ga) — 1. Xiddigaha wareeggooda iyo sida ay dadka u saameeyaan. 2. (senen) ayaandarro; hoog; dhibaato.
**Fennidid** (-da) — Baarid; fatashid.
**Ferenji** (-ga) — Gaal (ama « faranji »).
**Fergasho** (-da) — Fargasho.
**Feydad** (-ka) — Feydasho.
**Feydasho** (-da) — Is qaawin; muujin; xeydasho; rogasho.
**Feydid** (-da) — Daah ama dabool ka qaadid; qaawin; muujin; xeydid.
**Feydnaan** (-ta) — Wax feydan ama la feydey ahaan; xeydnaan.
**Feynuus** (-ka) — Geed habeenkii la daarto; wuxuu lee yahay sal gaas loogu shubo, liifad yar oo la daaro, dhalo ololka ilaalisa iyo hagoog kore oo dusha ka awdda; siraad; masrad; (ama « faanuus »).
**Ficil** (-ka) — Jacayl kulul iyo hiillo qof u qabo dad gaar ah ama tolkiisa ama dhulkiisa ama qarankiisa; hiillo; danaano (ama « ficilo »). 2. (naxwe) Fal.
**Ficilo** (-da) — Ficil; hiil; danaano.
**Fidde** (-ha) — Duco gaar ah oo dadka dhintay loo baxsho.
**Fidid** (-da) — Meel ballaaran ama badan gaarid; kalabbixid; ballaarasho; faafid; fitaaxid.
**Fidin** (-ta) — Meelo badan gaarsiin; kalabbixin; ballaarin; faafin; fitaaxin.
**Fidnawale** (-ha) — Qofka fidnada abuura oo dadka isku dira; (ama « fidmawale »).
**Fidnayn** (-ta) — Cid fidmo ku abuurid ama dhex dhigid ama ku ridid; qulquladayn.
**Fidno** (-da) — Colaad iyo xumaato dadka laga dhex abuuro; rabsho; qulqulad (ama « fidmo »; « fidnad »).
**Fidro** (-da) — Sadaqo la baxsho kolka soonku dhammaado oo la iida hayo.



FEYNUUS

**Fiic** (-a) — Qof wax gaar ah aqoon weyn u leh; qof wax ku fiican.
**Fiican** — Xumo ka hufan; wanaagsan; toolmoon; suubban; qumman.
**Fiicnaan** (-ta) — Xumaan iyo iimo la'aan; fiic ahaan; wanaagsanaan; suubbanaan; qummanaan.
**Fiicnaansho** (-ha) — Fiicnaan.
**Fiicnayn** (-ta) — Wax fiican ka dhigid.
**Fiid** (-da) — 1. Ubax; xay. 2. (-°ka) Habeenka bilawgiisa; caweysin.
**Fiidaddow** (-ga) — Fiidkii meelahaas.
**Fiidgooyo** (-da) — Xoolaha oo aan lisiddooda loo caweysimine fiid'horaadka la liso, marti timid ama carruur ama sabab kale darteed. 2. Cashada (fiidimada) oo la soo hormariyo; fiid'horor.
**Fiid'horor** (-ka) — Fiidgooyo.
**Fiidimo** (-da) — Cunnada fiidkii la cuno; caweysimo; casho.
**Fiidmeer** (-ta) — Nafley shinbir u eg aanse ahayn: waxay leedahay baalal xuub adag ka samaysan oo ay ku duusho, naaso iyo caano dhasheedu nuugto, arag aan fiicnayn iyo karti lala yaabo oo ay cayayaanka

ku hesho oo ku eryooto, kuna garato oo kaga leexato wax kastoo ka hor yimaada iyadoo aan orodkeeda inna dhimayn; habeenkii bay ugaarataa maalintiina waa ay nasataa oo meelay iska lushaa iyadoo foororta; kibilli ama kobolli.

**Fiidnimo** (-da) — Fiid ahaan.

**Fiidsad** (-ka) — Fiidsasho.



FIIDMEER

**Fiidsasho** (-da) — Meel joogid taniyo fiidkii; fiid soo gelid; caweysasho.

**Fiigacarar** (-ka) — Carar aan meel loo socdo la aqoon; fiigid; baxsad; baydad.

**Fiigacararid** (-da) — Carar aan meel loo socdo la aqoon cararid; fiigid; baydadid.

**Fiige** (-ha) — Neef cidla'joog bartay oo dadka iyo xoolahaba ka carara; banjoog; fiigtaal.

**Fiigid** (-da) — (xoolo; kd.) cabsi la madaxwareerid oo la cararid, iyadoo meel loo socdo aan la aqoon; baydadid.

**Fiigtaal** (-ka) — Fiige ah.

**Fiijin** (-ta) — 1. Fiigtaal ka dhigid; baydadin. 2. Fooryid.

**Fiin** (-ta) — 1. Shinbir ci gaar ah oo la wada yaqaan leh: waxay ka cidaa baa la yiri, wax dhici doona (col, roob,...); galow; dhebed. 2. (buuro; kuudad, kd.) meesha ugu dheer; baar; caarad.

**Fiindhayn** (-ta) — 1. Kala findhicilid; kala soocid. 2. (dad) ximin, filfilin; guulid; jirxumayn; qalayn.

**Fiindho** (-da) — 1. Kala findhicil; kala sooc. 2. (dad) xin; guulguul; jirxumayn; filfilin; qalayn.

**Fiiq** — 1. (-a) *a*) Af dhuuban oo wax muda; caarad. *b*) Qalista indhaha. *c*) Wasakhda dhulka laga xaaro; qashin. 2. (-da) Caano ama biyo, kd., oo loo kabbado sida kolka wax kulul la fuuda hayo oo inta bushimaha loo dhoweeyo, xiisadda dabaysba lagu soo nuugo; fuuqsad.

**Fiiqan** — 1. Af dhuuban loo yeelay; caarad leh. 2. La xaaqay; fiiqii laga qaaday. 3. Diirka laga qaaday. 4. (indho) farsamo takhtarnimo lagu sameeyey; la qalay.

**Fiiqid** (-da) — 1. Af dhuuban u yeelid; caarad u samayn. 2. Fiiqa ka qaadid. 3. Diirid. 4. (indho) farsamo takhtarnimo ka qabasho; qalid; bixin.

**Fiiqsad** (-ka) — Fiiqsasho.

**Fiiqsasho** (-da) — Caano ama biyo, kd., kabbo yar oo jiidan, sida kolka wax kulul la fuuda hayo oo kale, aayar aayar hadba u kabbasho.

**Fiiqsi** (-ga) — Fiiqsad.

**Fiiqtukaale** (-ha) — Sida tukuhu wax u cabbo oo kale, wax u fiiqsasho; fiiqbarrays.

**Fiirfiirin** (-ta) — Dhawr jeer fiirin; fiiro u yeelasho; eeg'eegid; baarid.

**Fiirin** (-ta) — 1. Indhaha ku dhugasho; jeedaalin; eegid; arkid. 2. Fiiro u yeelasho; fekerid; baarid.

**Fiiro** (-da) — 1. Dhugasho; jeedaalo; aragti. 2. Maanka iyo maskaxda oo wax laga fiirsho; dhugmo; laab; xirgi.

**Fiirsad** (-ka) — Fiirsasho.

**Fiirsasho** (-da) — 1. Daawasho; eegasho; u jeedasho. 2. (u -) Fiiro weyn u yeelasho.

**Fiirsi** (-ga) — Fiirsad.

**Fiish** (-ka) — 1. Indhaxanuun dhacaan iyo malax leh. 2. Qoyaanka iyo malaxda xanuunka.

**Fiito** (-da) — 1. Ubuxu intuu duuban yahay oo uusan weli dillaacin. 2. Cudur idaha, kd. irmaan naasaha ka gala.

**Fiix** (-a) — 1. Subag. 2. Iniino yaryar

oo dufan ah oo caanaha la lula hayaa yeeshaan.

**Fiixid** (-da) — Fiix noqosho.

**Fiixin** (-ta) — Fiix ka dhigid.

**Fikad** (-ka) — Fikasho.

**Fikasho** (-da) — Wax wax hayey ama la hayey ama wax ku mudnaa ama ku tiirsanaa, xoog sidbasho ku jirto u boodid, u bixid, u siibasho; fakasho; filqasho.

**Fikin** (-ta) — Wax meel xoog ugu jirey ama ugu xirnaa sii deyn, furid, siibid; filqid; fakin.

**Fil** (-ka) — Da'; da'aad; fac.

**Filad** (-ka) — Filasho.

**Filan** (ku -) — Deeqa; wada gaara.

**Filasho** (-da) — Sugid; dhawrid; rajeyn; malaysasho; quuddarrayn.

**Filaysi** (-ga) — Filaysasho.



FILFIL

**Filaysasho** (-da) — Isla fil yeelid; isla simid; isku dhererin; filaysad.

**Fildarro** (-da) — Saddexda xiddiggod oo godintu ka kooban tahay middood.

**Filfil** (-sha) — Miro yaryar oo la engejiyey oo ka baxa geed faalala oo dhulalaka kulkulul: aad bay u kulul yihiin, dhirta cunnada lagu darsadona waa ka mid, badanaana waa madow yihiin ama waa cad yihiin.

**Filfilin** (-ta) — Dad cusub ama qalo ah, u jirxumayn, ximin, fiindhayn.

**Filgin** (-ka) — Qori ama bir xoog leh oo af dhuuban oo gaaban oo ceelasha lagu qodo; feetin, kurtun.

**Filid** (-da) — Malayn, moodid; u qaadsasho; ku wadid; qabid.



FILIM

**Filim*** (-ka) — 1. Daliig ama dhuub xalleefsan oo galoolan oo dusha laga marshey wax iftiinka aad u dareemi og oo wax lagu masawiro. 2. Masawirro is dabo xiimaya, oo dheeraynta darteed la mooda hayo, wax dhaqdhaqaaqa haya ama nool; shineemo (ama « filin »).

**Filin** (-ka) — Filim.

**Fillaan** (-ta) — Fillaansho.

**Fillaansho** (-ha) — Wax wax ku filan ahaansho; deeqid.

**Fillamid** (-da) — Dhib ama hawl ama wax la bixina hayo, dad badan wadaajin, u qaybin; xisaabtamid, dhabiiltamid.

**Fillan** (-ka) — Fillamid.

**Filqad** (-ka) — Filqasho.

**Filqasho** (-da) — Fikasho.

**Filqid** (-da) — Wax wax ku dhegsan ama haya, xoog u finiinin, u tuurid; fikin.

**Fin** (-ka) — Nabar oogada nafleyda ka soo baxa oo mid xun iyo mid sanba leh; kasoobbax; dhullax.

**Findhicil** (-ka) — 1. Geed-quwaax qodxo fiiqfiiqan leh; laamaha biyo iyo ur lifaaqoon buu ku lee yahay, salkana asal. 2. Cunnada la cuno siiba hilibka, cadadka yaryar oo ilkaha dhexdooda ku harhara. 3. Qoriga lagu findhicisho laftiisa.

**Findhicilasho** (-da) — Findhicilka ilkaha dhexdooda ku harhara iska soo bixbixin.

**Findoob** (-ka) — Fin yaryar oo aan cudur ahayn oo dadka dhallinta yar wejigooda ka soo yaaca.

**Finfiniin** (-ka) — 1. Jajab yaryar oo wax xoog loo tumayo ama loo garaacayo ka soo duulduula. 2. Meel colaadi joogto ama dagaal – af iyo addinba – waxyaalaha ama arrimaha dardaran oo ka dhaca haya.

**Finiin** (-ka) — 1. Wax meeshuu ku dhegsanaa ama joogey xoog iyo dhaqso uga dhacay ama uga ganmay. 2 Tuuryo, dhicid. 3. Wax kastoo finiina ama la finiiniyo. 4. Wax finiin u eg ama sida finiin la ganay, aad u dheereeya.

**Finiinid** (-da) — Xoog u ganmid ama u dhicid.

**Finiinsad** (-ka) — Finiinsasho.

**Finiinsasho** (-da) — Mid wax badan oo wadajira oo carara haya ka mid ah, gooni u leexsasho, u goosasho, u ceyrsasho.

**Finixsad** (-ka) — Finixsasho.

**Finixsasho** (-da) — Dood ama hadal hore oo la qaadan waayey, dabasocosho; cariiqsasho.

**Finixsi** (-ga) — Finixsasho.

**Finnaaq** (-a) — Neef irmaan oo caano yar.

**Fiqi** (-ga) — Nin diinta kasmo weyn ku leh; wadaad; caalin; shiikh; buuni.

**Fiqid** (-da) — Hadal faq ah ku wada hadlid; (ama « faqid »).

**Fiqin** (-ta) — Faq ugu yeerid; hoos ula hadlid.

**Firaaqayn** (-ta) — Waxa ku jira ama jooga ka qaadid, ka wadid; ciriiriga ka qaadid; dallaal ka dhigid.

**Firaaqo** (-da) — Aan wax badani ool ama aan dad badani joogin; aan ciriiri ahayn; cidla'; dallaal.

**Firaash** (-ka) — Gogol, (ama « furaash »).

**Firaashan** — La firaashay; la gogley.

**Firaashid** (-da) — Goglid.

**Firasho** (-da) — Timaha saqaf ku hagaajin; shanlaysasho.

**Firayn** (-ta) — 1. Firo u yeelid. 2. (turub) warqad badka dhigid, muujin.

**Firdhaad** (-ka) — Wax weyn oo qarxaday ama col jabay, kd., waxa ka soo go'a ama ka soo yaaca.

**Firdhad** (-ka) — Firdhasho.

**Firdhasho** (-da) — Wax qarxaday ama col jabay, kd., wax ka kala yaacid, ka soo go'id; firxasho.

**Firdhin** (-ta) — Kala tuurtuurid; kala yaacin.

**Firfir** (-ka) — 1. Dufan yaryar oo kulkulucsan oo caanuhu yeeshaan kolkay lulidda heer ka gaaraan. 2. Caanaha jaadkaas ah. 3. Dhidid iyo wixii kaloo biyabbiyood ah, oo qaabkaas yeesha.

**Firfircoon** — Baraarugsan; fahmeysan.

**Firfircooni** (-da) — Baraarugsanaan; fahmeysnaan.

**Firfirid** (-da) — Firfir noqosho; firfir yeelasho.

**Firi** (-da) — Iniin; xabbad.

**Firid** (-da) — Timaha saqaf ku kala bixbixin, ku nabid; shanlayn.

**Firiiric** (-a) — Nabarro ama finan aad u yaryar oo badan oo dadka korkiisa ka soo yaacyaaca; ciir.

**Firin** (-ka) — 1. Qori yar oo dhuuban oo ilig keliya ama ilko yar leh iyo dabo la qabto oo badanaa xardhan oo timaha lagu firo. 2. Saqaf, shanlo.

**Firinbi** (-ga) — Qalab yar oo la afuufo oo laga keeno yeer aad u fiiqan oo dheer, oo u eg tan ka timaadda kolka ilkaha dhexdooda laga fooryo

ama dalool yar inta bushimaha loo dhoweeyo xoog loo afuufo; seeri.

**Firir** (-ka) — Firdhad.

**Firirsan** — Wax la kala firdhiyey ah.

**Firo** (-da) — 1. Wax jajabay oo habaasoobey oo dabayshu qaaddo. 2. (turub) warqad la muujiyo oo badka la dhigo.

**Firoobid** (-da) — 1. Firo yeelasho. 2. (turub) warqad muuqata iyadoo aan loola kasayn.

**Firqo** (-da) — Dad koox ah; horin.

**Firqoon** — (indho -) meel fog wax ka arka.

**Firqoonaan** (-ta) — (indho -) meel fog wax ka arki ogaan.

**Firxad** (-ka) — **Firxasho.**

**Firxasho** (-da) — Wax badan oo orda haya oo haddana kala firirsan; kala yaacid.

**Fitaax** (-a) — Wax fidsan; kala durugsan; ballaar; jiidnaan.

**Fitaaxid** (-da) — Wax fitaaxsan noqosho.

**Fitaaxin** (-ta) — Wax fitaaxsan ka dhigid.

**Fitaaxsan** — Fidsan; aan ciriiri ahayn; ballaaran.



FIRINBI

**Fitilig** (-ta) — Af yar oo ka laallaada xarigga dabinka, oo inta godka la geliyo, garangarta iyo dhinaca godku isu hayaan, xarigga ishiisana dabadeed korkiisa la saaro: kolkii garangarta lagu joogsado oo ay fitiligtu booddo, baa ishu wixii dabinka taabtay ku roortaa oo qabataa.

**Fix** (-da) — Qosol badan.

**Fixlayn** (-ta) — Aad u qoslid.

**Fog** — Aan dhoweyn; dheer; durugsan.

**Fogaan** (-ta) — Fogaansho.

**Fogaansho** (-ha) — Fog ahaansho; durugsanaansho; dhowaan la'aansho.

**Fogeyn** (-ta) — 1. Meel durugsan geyn,



FIRIN (1)

u dhigid; meel shishe geyn. 2. Shisheeye ka dhigid.

**Fongor** (-ta) — 1. Iin; nabar; ceeb; takoor. 2. Summad.

**Fongoran** — Fongor leh; inta kale ka duwan; takooran.

**Fongorid** (-da) — Iin ama ceeb u yeelid; ceebayn; inta kale ka soocid.

**Fongorraan** (-ta) Fongorraansho.

**Fongorraansho** (-ha) — Wax fongor leh ama fongoran ama takooran ahaansho.

**Fooc** (-a) — Wax sinnaa meel ka mid ah, oo inta hoos ka soo riixantey, kor u soo buuran.

**Foocaar** (-ta) — Saddexda xiddigood oo godintu ka kooban tahay middood.

**Foocid** (-da) — Fooc yeelasho; kor u soo buurasho.

**Foocsan** — Fooc yeelatay; soo buuran.

**Foocsanaan** (-ta) — Foocsanaansho.

**Foocsanaansho** (-ha) — Wax foocasn ahaansho.

**Food** (-da) — 1. Timaha u dhexeeya dhalada iyo salxanyaha iyo wejiga. 2. Timo si gaar ah loo qaabiyo oo carruurta, siiba gabdhaha, loo reebo.

**Foodcase** (-ha) — Geed la beero oo bixiya miro saliid la cuno laga soo saaro.

**Foodin** (-ta) — (isu -) dad ama waxyaalo kale isu eegid, siday u kala wanaagsan yihiin; tartansiin.

**Foodley** (-da) — Gabar yar oo food loo reebay.

**Foodsaar** (-ka) — 1. Legdan kd. toos iyo kafool kafool laysaga hor yimaado. 2. Wax soo socda oo bareer looga hor tago. 3. Raar aqalka fooddiisa la saaro.

**Foodsaarid** (-da) — Legdan ama dagaal uga hortegid; kafool kafool wax uga hor imaansho.

**Foodshareer** (-ka) — Timaha foodda



FOOD (2)

oo intá salxanyaha soo dhaafa wejiga yareeya oo foolxumeeya; wejiga qaarkiisa kore oo aan dadku badanaa timo ku lahayn, timo ka baxa.

**Foof** (-ka) — 1. Dibad u dareerka iyo daaqdoonadka xoolaha; soof. 2. Xoolaha laftooda.

**Foofid** (-da) — (xoolo) dibad u dareerid oo u daaqdoonasho; soofid.

**Foofin** (-ta) — (xoolo) dibad u dareerin; daaq geyn; soofin.

**Foog** (-ta) — 1. Maalinta gelinkeeda hore; subax. 2. Berri.

**Foogan** — Wax ku taagan; wax ku diran; taagan; kacsan.

**Foognaan** (-ta) — Foognaansho.

**Foognaansho** (-ha) — Wax foogan ahaansho.

**Foohaar** (-ka) — Xarrago dhar waaweyn loo qaato oo istustus iyo kibir ku jiraan.

**Foohaarin** (-ta) — (is -) Xarrago iyo isweyneyn dhar waaweyn u qaadasho oo dadka is tustusid.

**Fookhad** (-da) Ur udgoon oo ka soo baxa cunnada geedeysan oo la bislaynayo.

**Fookhadayn** (-ta) — Fookhad u yeelid.

**Fool** — 1. Toos; horay. 2. (-ka) *a*) Ilkaha kuwa ugu soo horreeya oo dhoollaha u dhexeeya midkood. *b*) Weji. 3. (-sha) Xannunka dhalidda.

**Foolad** (-ka) — Foolasho.

**Foolasho** (-da) — 1. Xannunka fooshu, qabasho; dhalid.

**Foolbaxsad** (-ka) — Foolbaxsasho.

**Foolbaxsasho** (-da) — 1. Bunka subagga lagu dubo, subaxdii marsasho, cunid. 2. Quraacasho; hamuuntirasho.

**Foolbaxsi** (-ga) — 1. Sharuurka subaxdii la dubo oo la marsado; quraac; hamuuntir. 2. Cararka hashu foosha la cararto; foolcarar; foolhallow.

**Fooldhaq** (-a) — 1. Biyaha wejiga lagu mayro. 2. Mayrista wejiga lafteeda.

**Fooldhaqasho** (-da) — Weji mayrasho.

**Fooldhiqid** (-da) — (u -) weji u mayrid.

**Fooldiin** (-ka) — Fool-beenaad; jajabow; horudhalow.

**Foolid** (-da) — (ka -) Dhib ama baxnaanis ka bixid, ka gudbid.

**Fooltub** (-ka) — Wejikaduud; jirxumayn; biriir iska kicis.

**Fooltubid** (-da) — Weji kaduudid; biriir iska kicin; jirxumayn.

**Foolxumi** (-da) — Foolxumo.

**Foolxumo** (-da) — Muuqaal aan ishu jeclaysan; qurux la'aan; foolxumi.

**Foolxun** — 1. Foolxumo ka muuqato; aan qurux lahayn. 2. (-ta) Kalluun.

**Foon** (-ka) — Weel muggiisa wax lagu rido, oo la buuxsho, ama la miiso, wax lagu sii daro oo laga taalleeyo; cunnada weelka qarkiisa madaxa kala baxda oo fooca ah.

**Foondhaaf** (-ka) — Buuxdhaaf.

**Fooq** (-a) — Dabaq; reen (ama « fookh »).

**Foorad** (-da) — Qaybaha cayaaraha (turub, kd.) la isu tirsado oo lagu kala badiyo, middood; guul; duq.

**Foore** (-ha) — Dabayl xoog leh oo dhabata xilli roob dhow yahay.

**Foori** (-da) — Shanqar ama yeer la maqlo kolka inta bushimaha la isu dhoweeyo, neef xoog leh la soo saaro; ĥijis.

**Foorid** (-da) — (turub; kd.) Foordad helid, ka dhicid; adkaan.

**Fooror** (-ka) — Iyadoo qaarka hoose laga taagaan yahay oo qaarka kore hoos iyo xagga dhulka loo laabo; madaxa iyo dhabarka oo hoos iyo horay loo dhigo, lugaha oo hoos u taagan; (ama « foorar »).

**Foororid** (-da) — Wax foorora ahaan; fooror ku jirid, ku sugnaan, (ama « foorarid »).

**Foororin** (-ta) — 1. Wax foorora ka dhigid. 2. Genbiyid.

**Foororsad** (-ka) — Foororsasho.

**Foororsasho** (-da) — Iyadoo la taagan yahay, qaarka sare, horay iyo hoos u laallaadin, u godid.

**Foororsi** (-ga) — Foororsad; foororsasho.

**Fooryid** (-da) — Foori samayn.

**Foos*** (-ka) — Xoog; col.

**Foox** (-a) — Xabag jaadad badan ah oo udgoon oo la shito; luubaan; beeyo.

**Fooxaalli** (-ga) — Fulabbajis; bowdoqaawis; dhood; jinatuur; cagajugleyn.

**Fowliil** (-ka) — Wax meeshuu ku dhegsanaa yare ka fuqay; fanqooq.

**Fowliilid** (-da) — Fowliil noqosho.

**Fud°** (-ka) — Cad yar oo kankoonsan oo is haysta; bur; fudul.

**Fudayd** (k-a) — Culays iyo dhib la'aan; si fudud; sahal.

**Fudud** — Aan culays lahayn; dhibyari kor loogu qaadi karo.

**Fududaan** (-ta) — Fudayd ahaan; culays la'aan.

**Fududayn** (-ta) — Fudayd ama wax fudud ka dhigid; culayska iyo dhibta ka bi'in.

**Fudul°** (-ka) — Cad°; fud; bur.

**Fuf** (-ka) — Daaq aan roob ku bixin ee xilli ku baxa.

**Fufid** (-da) — Fuf yeelasho.

**Fujaan** (-ka) — Weel yar oo dheg leh oo badanaa dhoobo laga sameeyo oo shaaha iyo bunka, kd., lagu cabbo; koob; (ama (« fijaan »).

**Fujin** (-ta) — Wax meel ku dhegsanaa xoog uga goyn; rujin.

**Fulaaliso** (-da) — Duco ama wax kale oo loo sameeyo haweenka fooshu hayso, si ay xanuunyari u dhalaan darteed; (ama « falaaliso »).

**Fulabbajin** (-ta) — Waxyaalo fuleyga cabsi geliya ku kicid; guulguulid; cagajugleyn.

**Fule** (-ha) — Fuley.

**Fuley** (-ga) — Qofka wax kastoo yar ka baqa; aan geesinnimo lahayn; (ama « fule »).

**Fuleynnimo** (-da) — Fuley ahaan.

**Fulid** (-da) — 1. (xoolo) meesha ay u soo arooreen oo biyaha ka cabbeen ka tegid, ka noqosho. 2. (arrin) meel marid; dhaboodid; dhaqan gelid.

**Fulin** (-ta) — 1. (xoolo) meesha ay u soo arooreen oo biyaha ka cabbeen ka kaxayn, ka wadid. 2. (arrin) meel marin; dhab ka dhigid; dhaqan gelin.

**Fulul°** (-ka) — 1. (xididdada geedaha, kd.) aan dhab dhulka ugu aasnayn oo aan soo bixintoodu qodid u baahnayn: waxaa ku filan in inta madax keliya lagu dhego hadba kor loo soo dhifto taniyo intuu ka soo wada baxo. 2. Wixii sida xididdada dhirta oo aan qarsoonayn ama dibadyaalka ah oo kale loo soo baxsho.

**Fululid** (-da) — (xidid, kd.) markii madax la qabto oo la dhifto, si fudud u soo wada bixid.

**Fululin** (-ta) — (xidid, kd.) dibad u soo wada bixin iyadoo aan la qodin.

**Funaanad** (-da) — Dhar tolan oo la qaato oo ama jilicsan oo oogada xiga oo dhididka dhawra, ama culus oo dhaxanta laga qaato; garan.

**Fuq** (-a) — Afka labadiisa qalbac midkood; qal.

**Fuqdo** (-da) — 1. Caws ruqiddiisu aad u fududdahay. 2. Wax ku kicid; wax ku soo boodid. 3. Inta qofka is celintiisu le'eg tahay; kafal.

**Fuqid** (-da) — Soo go'id; ka dhicid.



FURE

**Fuqsad** (-ka) — Fuqsasho.

**Fuqsasho** (-da) — Wax meel ku dhegsan xoog u soo goosasho; ruqsasho.

**Fur** — 1. (-ka) — Wixii meel daloosha lagu awdo; dabool; guf. 2. (-ta) (xoolo) summad dhegta loo yeelo.

**Furaad** (-ka) — Idiin xarar iyo faraq lagu qurxiyey oo carruurta yaryar lagu xanbaaro; dhereb.

**Furaadsi** (-ga) — Furadsasho.

**Furaadsasho** (-da) — Furaad ku xanbaarasho; sida furaadka loo qaatoo kale, u qaadasho.

**Furan** — La furay; aan xirnayn; af bannaan; la geli karo; ballaqan.

**Furasho** (-da) — 1. Wax xirnaa, xirnaantii ka bi'id. 2. Xarig ka furid oo la tegid. 3. Cid geeddi ah meel degid. 4. Qof, dad, dhar ama wax kale ka xoogid; dhicid. 5. Qof la boojiyey ama la qafaashay, xoolo madax-furad ah ka bixin. 6. (ka -) Ka goosasho; ka xiriirfurasho.

**Furdaamin** (-ta) — Qof la falay ama la sixray, wax falka iyo sixirka ka saara kula kicid; sixirfuryo u samayn.

**Furdaamis** (-ka) — Furdaamin.

**Furdo** (-da) — Meesha alaabta ganacsiga ah oo magaalada ama dalka ka baxaysaa ay marto oo lagu canshuuro, tii soo geleysaana sidoo kale u soo marto oo lagu canshuuro, siiba kuwa magaalooyinka badda ku yaal; (ama « furdad »).

**Fure** (-ha) — Qalab ilko leh oo badanaa bir ah oo inta daloollada qufullada iyo wixii la mid ah la gesho, lagu wareejiyo oo lagu furo; muftaax; qaliid.

**Furfur** (-ka) — Hab gar ah oo badarka qaarkiis loo karsho: bisayl haddana iniinihii kala yaaca hayaan oo ayan is qabqabsana hayn.

**Furfurad** (-ka) — Furfurasho.

**Furfuran** — Aan xirxirrayn; wada furan.

**Furfurasho** (-da) — Wax soohnaa ama xirxirraa, xariggii ama liilammadii ama duntii isu haysey ama lagu tolay meelo badan ka go'id, ka furmid, ka roorid.

**Furfurid** (-da) — Waxyaalo badan oo xirxiran ama gunguntan, midba mar furid ama wada furid.

**Furid** (-da) — 1. (quful, kd.) wax xiran fure ama qaliid ku kala bixin. 2. (albaab, kd.) balliqid, bashiicin. 3. Wax guntan kala bixin. 4. Markhaati laysu qabsaday, siduu ahaa u sheegid. 5. (guur) qof la qabo sii dayn. 6. Hawl la qabtay oo la xusayo, cayaar, dabbaaldeg, shir, hadal, kd. dadka ka qayb gela haya u bilaabid. 7 Wax raran rarka ka dhigid. 8. Halxiraale ama wax kaloo la isku xiray, sheegid; feydid; bannayn.

**Furin** (-ta) — Cado maro ah oo aan weyneyn; go'; qeyd.

**Furitaan** (-ka) — Furid.

**Furmid** (-da) — Wax furan noqosho.

**Furnaan** (-ta) — Furnaansho.

**Furnaansho** (-ha) — Wax la furay ama furan ama aan xirnayn, ahaansho.

**Furriin** (-ka) — Furid; furitaan; (ama « furniin »).

**Fursad** (-da) — Kansho, waqti.

**Fursasho** (-da) — (ka -) Iska deyn; ka maarmid.

**Furun** (-ka) — Weel ama meel dhisan oo inta gudaha laga kululeeyo, cunnada lagu dubo ama lagu hogeeyo

ama wax kale lagu engejiyo; hog; muufo; (ama « furin »).

**Furuq** (-a) — Cudur daran oo lays qaadsiiyo; wuxuu lee yahay, qandho iyo mantag iyo nabarro badan oo jirka ka soo yaaca, kolkay biskoodaanna furuqdhoon ku reeba.

**Furuqbiyoole** (-ha) — Furuq biyo leh.

**Furuqdhoon** (-ka) — Godgod yaryar oo nabarrada furuqu wejiga ku reebaan.

**Furux** (-a) — Kalaggoysyada oogada oo lafuhu iska haystaan qaarkood siiba kuwa dhudhummada iyo calaacalaha.

**Furxin** (-ta) — 1. Iskaggalka lafaha xoog u maroojin oo kala filqid. 2. Qalmaroojin.

**Furxis** (-ka) — Furxin.

**Fushade** (-ha) — Bilaha guga, tan ugu horraysa.

**Fuud** (-ka) — Dhacaanka ka baxa hilibka iyo kalluunka iyo cagaarta kolka biyo ama caano ama wax la mid ah lagu kariyo; maraq.



FURUN

**Fuuddhuug** (-ta) — Bushinta hoose meesheeda godan oo timaha yari ka soo baxaan.

**Fuudid** (-da) — 1. Fuud cabbid. 2. Wax la cabbo oo kulul, aayar cabbid; fiiqsasho.

**Fuudsiin** (-ta) — Fuud cabsiin.

**Fuule** (-ha) — 1. Docda fardaha laga fuulo. 2. Kan fuulaya ama fuula.

**Fuulid** (-da) — Korid; tafid.

**Fuulin** (-ta) — (qof, kd.) meel kore ama wax korki geyn, gaarsiin, korsiin, saarid.

**Fuulis** (-ta) — Fuulin.

**Fuullaan** (-ka) — Habka iyo aqoonta fardaha, kd., loo fuulo.

**Fuullaandhaaf** (-ka) — (qof) aad fuullaanka u yaqaan; fardadhaari.



FUUQ (1)

**Fuundi** (-ga) — Ninka daaraha dhisa.

**Fuuq** — 1. (-a) Dhuunta xabbadda oo baaruuddu ku jirto, gumucana sidda; qashar. 2. (-da) *a*) Shanqarta ka yeerta kolka biyaha, caanaha, kd., xoog loogu soo nuugo bushimaha oo urursan oo loo dhoweeyo; fiiq; fururuq. *b*) In yar oo kol la fuuqsado.

**Fuuqdhabiil** (-ka) — Dhabiishiisu aad u daran tahay oo aan oggolayn in wax yarina seegaan; qorqode.

**Fuuqdhabiilnimo** (-da) — Fuuqhabiil ahaansho.

**Fuuqfuuqsad** (-ka) — Fuuqfuuqsasho.

**Fuuqfuuqsasho** (-da) — Dhawr jeer fuuqsasho, siiba iyadoo weel naas leh laga cabba hayo.

**Fuuqsad** (-ka) — Fuuqsasho; fuuqsi.

**Fuuqsasho** (-da) — Kabbo weyn oo jiidan biyo ama wax kale oo meel ku jira ku marin.

**Fuur** (-ka) — 1. Dibbiridda iyo soo buurashada waxa dhinta. 2. Waxa ciir ama dhanaanno lagu daro, oo

soo buurta ama kara ama soo fooca. 3. Wax duuban ama buuran oo dhulka hoostiisa ama biyaha hoostooda, sida likaha uga soo baxa.

**Fuurid** (-da) — Wax fuurey noqosho; soo foocid; dibbirid; afuufmid.

**Fuursan** — Wax fuurey noqday; dibbirsan.

**Fuursanaan** (-ta) — Wax fuursan ahaan; dibbirsanaan.

**Fuwo** (-ha) — 1. Geed wax lagu midabeeyo. 2. Wixii aan sida xariirta u jilicsanayn; aan taabashadooda loo bogin; (xariir iyo – gob iyo gun.).

**Fuxshi** (-ga) — Ceebaal.

# G

**G** — (ga') Xarafka **7d.** oo alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**-ga** — (naxwe) toddobada qodob mid ka mid ah: wuxuu raacaa ereyada lab oo kelida ah oo ku dhammaada shaqallada « i » iyo « aa » sida guri*ga*, maroodi*ga*; gabayaa*ga*, dilaa*ga*, ama kuwo kaloo lab (keli/koox) oo ku dhammaada shibbaneyaasha « g », « w », « y », sida xoogga, arag*ga*, galow*ga*, lo'yow*ga*; say*ga*, fay*ga*.

**Gaab** (-ka) — (qof, kd.) dheererkii loo baahnaa dherer ka yar leh; dhererkiisu gaaban yahay.

**Gaaban** — Gaab ah; aan dheerayn.

**Gaabi** (-da) — Dherer aan dheerayn.

**Gaabin** (-ta) — 1. Wax dheer qaar ka qoyn; wax gaaban ka dhigid. 2. Orodka yarayn; gaabis noqosho.

**Gaabis** (-ka) — 1. Aan orod badan lahayn. 2. Gaabin.

**Gaabnaan** (-ta) — Dherer gaaban lahaan.

**Gaabsad** (-ka) — Gaabsasho.

**Gaabsasho** (-da) — 1. Dherer gaaban u yeelasho. 2. (hadal, kd.) hoos u dhigasho; yaraysasho. 3. Gaabis.

**Gaabsi** (-ga) — Guur kummeelgaar ah, aan sharci ku dhisnayn.

**Gaacin** (-ta) — 1. Wax dagaal u taagan ama u soo socda, nabar uu la hakado ama uu ka gabbado, u taagid; waabin. 2. Wax badan oo biyabbiyood ah, isku mar xoog u daadin, qubid, butaacin.

**Gaacis** (-ka) — Gaacin.

**Gaad** (-da) — 1. Geed geedaha isku rara oo bixiya miro la cuno; caan wuxuu ku yahay goroyadaa mirihiisa jecel. 2. Cayaar lagu cayaaro laamaha gaadda iyo leebab (fiddi); leeb.

**Gaadaddo** (-da) — Qodax-badeed.

**Gaadasho** (-da) — Doorasho; xulasho; togasho.

**Gaaddabbuur** (-ka) — (fardo) hardaf.

**Gaaddo** (-da) — Laab; shaf.

**Gaadeeryo** (-da) — Adeeryo.

**Gaadid** (-da) — Wax aan digtooneyn oo aan is jirin, inta loo soo dhuunto, wax yeelid.

**Gaadiid** (-ka) — Waxa la rarto oo lagu guuro ama lagu socdaalo ama lagu dhoofo ama hawlo kale lagu qabsado, (dayuurad, markab, baabuur, awr, kd.).

**Gaadiidsi** (-ga) — 1. Gaadiid ka yeelasho; hawl ku qabasho. 2. Sida gaadiidka ugu adeegasho; midiidin ka dhigasho.

**Gaadis** (-ta) — Gaadid.

**Gaadmo** (-da) — Wax aan digtooneyn oo aan is jirin, oo inta loo soo dhuunto, wax la yeelo.

**Gaadniin** (-ka) — Gaadid; gaadmo.

**Gaado** (-ha) — Ged; dhalan; alab.
**Gaadoowe** (-ha) — Kalluun badeed.
**Gaaf** (-ka) — 1. Meel la hagaajiyey oo la qurxiyey oo arooska loo sameeyo oo lagu sameeyo caweys, cunno, dheelaas, cayaaro, kd. 2. Dhis kala durugsan; hadoodil. 3. Kol, kal, toogo, moog; jilays. 4. Hareer; dibad.
**Gaafabbax** (-a) — Kolka curadka cidda ugu weyni cid u gaar ah yeesho, isagoo loona guurshey xoolo ku filanna la siiyey.
**Gaafabbixid** (-da) — Wiilasha cidda, siiba curadka, inta loo guursho oo xoolo la siiyo, cidda ka dhexbixid oo gaar u degid; carruurta hadba kii kora oo guursada oo isku fillaada oo gaar u dega.
**Gaafabbixin** (-ta) — Gaafabbax ka dhigid.
**Gaafal** (-ka) — (bad: beden, kd.) qoryaha babcan oo ragga saayibta wadaa ku fariisto, midkood.
**Gaafasho** (-da) — 1. (xoolo) habka neefka godlan oo la lisa hayaa isu taago oo lugaha u kala durkiyo; faarumaysasho. 2. Taagnaan ama socod gaar ah oo digtoonaani ku jirto, oo wax la qaban doono ama dhici doona la isu golaadiyo oo loo darbado.
**Gaafeysi** (-ga) — Wadaag, qaarba kol wax qabto; toogaysi; kaltan; jilaysi; moogtan.
**Gaafmeer** (-ka) — Dusha iyo hareeraha oo wax laga ilaaliyo oo lagala soo warwareego; kormeer; afmeer; (ama « gaafammeer »).
**Gaafmeerid** (-da) — Dusha ka ilaalin; ka korwareegid; dibadwareegid; kormeerid; afmeerid.
**Gaafo** (-ha) — 1. Waayo badan; jeer; wax badan. 2. Meerto; kaltan.
**Gaafootamid** (-da) — Gaafeysi; kaltamid; toogaysi; jilaysi.
**Gaafootan** (-ka) — Wadaag qaarba kol wax qabto; gaafeysi; kaltan; jilays.
**Gaaggax** (-a) — 1. (xoolo) kolka intá neefka la lisa hayaa godlado, haddana intá wax qoonsado ama dareemo, godolku ku baabba'o oo caanuhu ka iman waayaan. 2. Wax kastoo la rabey in la yiraahdo ama la falo, oo wax la qoonsaday darteed qofka ka iman waaya oo ku baabba'a.
**Gaaggixid** (-da) — Godolkii ku baabbi'id, wax la qoonsaday darteed.
**Gaaggixin** (-ta) — Gaaggax ku ridid, ka keenid.
**Gaajabbeel** (-ka) — Wax la cuno oo gaajada bi'iya; dhereg.
**Gaajabbeelid** (-da) — Wax gaajada bi'iya helid, cunid, ka dhergid.
**Gaajaysan** — 1. Aan waqti badan cunno cunin; gaajo hayso. 2. Qatan; baahan.
**Gaajaysnaan** (-ta) — Wax gaajo hayso ahaan.
**Gaajo** (-da) — Dhibaatada iyo xanuunka iyo tabaryarida oogada laga dareemo kolka wax badan la qatan yahay oo aan cunno la cunin; baahi.
**Gaal** — 1. (-ka) *a*) Qof aan muslin ahayn oo siiba midabkiisu cad yahay. *b*) Qof aan jimic lahayn oo cidna u turin; tiirri. *c*) Geel (waxaa badanaa lagu dabakaraa ereyo kale sida haruubgaal, xeryaggaal, afaggaal,...). 2. (-sha) Tab, ged, dabci.
**Gaalayn** (-ta) — Diinta muslinka ka saarid; gaal ka dhigid.
**Gaalib** (-ka) — Fardaha orodkooda jaad ka mid ah; hardaf; gaaddabbuur.
**Gaalibid** (-da) — Orod gaalib ah ordid.
**Gaallays** (-ta) — Jaad hore oo toorrey oo loo tuman jirey in gaalada lagu laayo oo lagula dagaallamo.
**Gaalleef** (-ta) — 1. Mindiyihii hore oo gaalada lagula dagaallami jirey, mid ka mid ah. 2. Mindi weyn oo aan qurux badnayn oo dhan.
**Gaallin** (-ta) — 1. Dib u dhigid; liidid; tixgelis la'aan; muunajebis. 2. Aayarid; si xoog yar u wadid.
**Gaalliso** (-da) — Cayaar.

**Gaaloobid** (-da) — Diinta muslinka ka bixid; gaal noqosho.

**Gaamurid** (-da) — Cayil ama jimicsi ama wax kale, jir buuran oo adag la yeelasho; oogo adag yeelasho.

**Gaan** (-ka) — 1. Xoog leh; adag. 2. Dihin.

**Gaane** (-ha) — (neef guran, kd.) buurraan iyo xoog badan yeeshay; gaan noqday.

**Gaani** (-ga) — Yaxaas koray oo xooggiisii dhammaystay.

**Gaannanaan** (-ta) — 1. Gaan ahaan; xoog iyo waxtar badnaan. 2. Dihnaan.

**Gaar** (-ka) — *a*) Waxa uu ka dhashay ama uu la magacwadaago, ka baxsan; aan u ekayn; duwane. *b*) Dhinac, gooni. *c*) (naxwe: magac guud iyo magac -) magac guud = *nin*, *magaalo*, *bad*; magac gaar: *Liibaan*, *Xamar*, *Afrika*. *d*) Hurguun ka yimaada nabar aan dhiig ka iman, siiba kan qodaxdu muddo.

**Gaaraabbidhood** (-ka) — Cayayaan yaryar oo duulduula oo habeenkii, isagoo u eg dhinbilo yaryar oo dab ah, if'ifa oo bidhaama; (ama « gaaraabbidhaan »).

**Gaararro** (-da) — Kalluun badeed.

**Gaardi** (-ga) — Socod jaadad badan ah oo wadajir ciidanka dagaallama iyo ardada, kd. la baro, oo ay ku tabeeyaan; cayaarsiis.

**Gaardisiin** (-ta) — Gaardi ku wadid; cayaarsiin.

**Gaardiyid** (-da) — Socod lagu gaardiya hayo, socosho; cayaarsiis ku socosho.

**Gaari** (-da) — Qof dumar ah oo maamulka aqalkeeda iyo iyada nafteedaba aad u ilaalisa oo uga adag; aan baali ahayn. 2. (-ga) Gaadiid garangaro leh oo la rarto ama la raaeo oo ama motoor wado ama wax kale jiidaan.

**Gaarid** (-da) — Wax durugsan oo tiigsasho ama socod ama si kale loogu tago ama loo taabto; ka dabategid; soo qabasho.

**Gaaroodi** (-ga) — 1. Dhul dhir waaweynna leh, bannaanna ah, oo badanaa cag'adayg ah, dixiyina ka baxdo.

**Gaaroodin** (-ta) — Nabar bararay oo hurgumey, dab ama wax kaloo kulul ku diirin; kubbayn.

**Gaarsiin** (-ta) — Wax durugsan ama meel fog geyn.



GAARI (2)

**Gaarsiis** (-ka) — Gaarsiin.

**Gaas** (-ka) — 1. Qayb weyn oo ka mid ah qaybaha ciidanka dagaalku ka kooban yahay. 2. Jaadadka badan oo neecawdu ka kooban tahay qaarkood: waa wax sida cinjirka u jiidma oo meel walba ku fitaaxa oo buuxiya; waxyaalo badan oo kala jaad ah oo waxtar weyn leh, baa laga sameeyaa. 3. Dufan ama saliid aad u fudud, oo dhuxusha iyo waxyaalo kale laga liso, oo inta feynuusyada iyo weelal kale lagu shubo, la daarto ama si kale loo shito.

**Gaasabbax** (-a) — Si gaar ah oo wax loo koriyo ama loo dhaqaaleeyo ama loo baxnaansho; kaadsiinyo; degdeg la'aan; baxnaanis.

**Gaasabbixin** (-ta) — Si gaar ah u korin, u dhaqaalayn; u kaadin; dedejin la'aan; horutibyeyn la'aan; baxnaaniu; u sugid.

**Gaashaaman** — Gaashaan loo yeelay, lagu rogey; la adkeeyey; malaasan.

**Gaashaamasho** (-da) — Wax sida gaashaanka, wax dhibaato leh oo iman doona, la isaga celiyo, samaysasho.

**Gaashaan** (-ka) — Qalab lagu dagaallamo oo wareegsan: wuxuu ka samaysan yahay bir ama harag adag ama wax kale, oo inta gacanta lagu qabsado, riddada iyo

nabarrada tuuryada ah laysaga dhigo oo lagaga gabbado.

**Gaashaanbuur** (-ta) — Dad dhawr qolo ah oo ciidammadooda isu geystey oo meel ka soo wada jeeda; dad xooggooda isu geeyey oo jaalloobey; isbahaysi.

**Gaashaandhig** (-ga) — Colka oo inta



GAASHAAN

hub qaata, tolka ama qaranka, cadowga ka celiya; jilibdhig; daafac.

**Gaashaandhigid** (-da) — Qaranka cadowga ka dhicin; dagaallamid; jilibdhigid; daaficid.

**Gaashaanle** (-ha) — 1.* (ciidanka qalabka sida) darajo u dhexaysa Sarreeyaha iyo Dhammaha. 2. Saryanka saantiisa gaashaammada laga goosto.

**Gaashaanqaad** (-ka) — Qof gaarey da'dii uu gaashaanka qaadi lahaa oo duullaammada ka qayb geli lahaa; gaashaanxajis.

**Gaashaanxajis** (-ka) — Gaashaanqaad.

**Gaashi** (-da) — Bar weyn oo koobaaban (ama « geesho »).

**Gaatamid** (-da) — Socod gaatan ah, socosho.

**Gaatan** (-ka) — Socod aayar la socona hayo iyadoo la dhuukina hayo oo lugaha hadba mid aayar la qaada hayo; socod aayar ah oo wax lagu gaada hayo.

**Gaatin** (-ta) — Gaatan.

**Gaatir** (-ta) — Haragga oogada oo adkaada, siiba kan sacabbada iyo cagaha.

**Gaatiroobid** (-da) — Gaatir noqosho.

**Gaawe** (-ha) — Haruub weyn oo canood.

**Gaax** (-da) — 1. (caano) nafley irmaan oo goortii la lisi jirey ama la nuugi jirey aan la taaban, caanaha ku urura ama isgaargaara oo ay siddo; caanaha aan neefka laga lisine la kaydiyo oo dib loo dhigo 2. Wixii waqtigii la soo saari jirey aan la soo saarin ee la urursho oo dib loo dhigo oo dhan.

**Gaaxasho** (-da) — (xoolo) caanihii neefka laga lisi lahaa oo dib iyo waqti danbe loo dhigo; goortii la lisi jrey aan la lisin.

**Gaaxin** (-ta) — (xoolo) goortii caanaha laga lisi jirey oo aan la lisin oo goor kaloo danbe lala sugo.

**Gaaxsan** — Neef aan goortii la lisi jirey la lisin oo goor kaloo danbe lala suga hayo.

**Gaaxsanaan** (-ta) — Neef gaaxsan ahaan.

**Gaayimad** (-da) — Waraaqo yaryar oo dhinac isaga dhegsan oo ardada ama dadka kaleba, wax ku qorqorto; buug yar; daftar.

**Gabaabsi** (-ga) — Wax badnaa oo soo yaraaday; wax isdhimay; qabyo; is dhimid; yaraan; shiiqid.

**Gabaaddiir** (-ta) — Aan waxba ool; cidla'; gabaahiir.

**Gabaahiir** (-ta) — Meel bannaan oo aan waxba ka bixin; gabaaddiir.

**Gabaddanaysan** — Gabaddano leh ama ay hayso.

**Gabaddanaysnaan** (-ta) — Wax gabaddano hayso ahaan.

**Gabaddano** (-da) — Dhaxan dayreed oo aad u daran.

**Gabaggabeyn** (-ta) — Gabaggabo ka dhigid.

**Gabaggabeysan** — La gabaggabeeyey; gabaggabo lagu dhigay.

**Gabaggabo** (-da) — Magaalo ama dad ama xoolo col xoog ku qabsaday oo dul fadhiyo; (ama « gebaggebo »).

**Gabal** (-ka) — Wax weyn ama is

haysta qaarkii; cad; jab; qayb; in; jeex; (ama « gobol »).

**Gaban** (-ka, -ta) — Aan fil weyneyn; aan buurreyn; yar; (ama « gibin »).

**Gabar** (-ta; gabadha) — (koox; gabdho) qof dumar ah oo da' yar, aan weli la guursan; inán; (ama « geber », « gabadh »).

**Gabarey-maanyo** (-da) — (sheekaxariiro) nafley badda ku jirta oo qaarka hore gabar ka ah qaarka danbena kalluun; halkable.

**Gabarnimo** (-da) — Gabar ahaan; inannimo.

**Gabarraale** (-ha) — Kalluun.

**Gabay** (-ga) — Tixo la tirsho oo ka kooban ereyo iyo xuruuf qiyaasan oo tirsan oo xaraf ku dhisan; wuxuu lee yahay tixo is wada dhe-



GABAR

rer le'eg iyo ereyo xulanti ah oo midba la gesho meel uu ku habboon yahay; qaarkood waxay lee yihiin dhawaaqyo iyo yeer isu eg'eg oo tixaha xubno looga dhigo oo lagu dhex googgooyo si ay u yeeshaan, luuq iyo dhieitaan laysla hela hayo, muusikana ku dhafan tahay, oo dhabaqa iyo deelqaafka ka ilaaliya. Gabaygu, sida maansada xubneheeda kale (geeraar, jiifto, kd.), wuxuu ka hadlaa wax kastoo qofka laabtiisa ku soo dhaca, wuxuuna lee yahay saamays daran oo kan hadalka kale ka xoog weyn; waa laga luuqiyaa.

**Gabayaa** (-ga) — Qofka gabayga tirintiisa yaqaan; gabye (ama « gabyaa »).

**Gabaye** (-ha) — Meel hadba waqti go'an oo lagu heshiiyey, geddisleyda iyo wixii wax genacsanayaa isugu yimaadaan oo wax ku kala gataan; suuq; carwo.

**Gabayoox** (-a) — Gabayre.

**Gabayre** (-ha) — Meel aan gabbaad



GABAREY-MAANYO

lahayn oo dhaxan badan; dhaxanta lafteeda; gabayoox.

**Gabbaad** (-ka) — Wax lagu gabbado; wax dhaxanta iyo wixii la mid ah celiya; wax la dugsado oo dhan; (ama « gabbood »).

**Gabbaan** (-ka) — Gibbaan.

**Gabbaati** (-ga) — (guur) yaradka ka hor xoolo ama wax kale oo yar oo la bixiyo oo la siiyo qofka ama ragga gabadha baxshey, amaba gabadha walaalkeed, ina'adeerkeed, kd.

**Gabbaatiyid** (-da) — Gabbaati siin.

**Gabbad** (-ka) — Gabbasho.



GABBALDAYE

**Gabbal** — 1. (-ka) Qorrax, cadceed, dhalco, libdho, qundhac. 2. (-sha) Gaashi yar oo meel ku taal; bar.

**Gabbaldaye** (-ha) — Geed la abuuro oo jaadad badan u kala baxa; wuxuu lee yahay ubax dhexda ku

leh gaashi weyn oo ah cawl ama cillaan ama darmad ama madow; gaashida qarkeeda waxaa ku teedsan caleemo ubax oo cillaan ah, gudeheedana waxaa ka buuxa abuur (iniino) faro badan oo saliid la cuno laga liso. Ubuxu hadba docda qorraxdu jirto buu u jeestaa; qorraxday; (ama « gabbalday »).



GABOOYE

**Gabbaldhac** (-a) — Qorraxdhac; maqrib.

**Gabbaldhacsi** (-ga) — Gabbaldhacsasho.

**Gabbaldhicid** (-da) — Qorraxdhicid.

**Gabbalgaab** (-ka) — Gabbalgaabad.

**Gabbalgaabad** (-ka) — Kolka qorraxdu dhicidda ku dhowaato; qorraxgaabad.

**Gabbalgaabsad** (-ka) — Gabbalgaabsasho.

**Gabbalgaabsasho** (-da) — Waqtiga qorraxdu dhicidda ku dhowaato, gaarid.

**Gabbalgaabsi** (-ga) — Gabbalgaabsasho.

**Gabbaro** (-da) — Lacag ama wax kale oo tolku qof qof u bixiyo oo qaranka la siiyo; ammaan; sedo; canshuur.

**Gabbasho** (-da) — Nabar laysku soo tuuray oo lagu kaco si uusan wax ugu dhicin: ka leexasho; gaashaan ama qalab kale ku balfin; iska gaabin; kd.

**Gabbin** (-ta) — Nabar laysku soo ridey, celin, weecin, balfin.

**Gabbis** (-ka) — Gabbin.

**Gabid** (-da) — Wax ama hawl lays faray in la sameeyo. qaban waayid, maaro u waayid, ka soo bixi waayid.

**Gabiib** (-ta) — Gebiib.

**Gablamid** (-da) — Gablan noqosho.

**Gablan** (-ka) — Qof gaboobey ama dhintay isagoo aan carruuri u dhalan; aan carruur dhaxasha lahayn ama aan ka tegin.

**Gablannimo** (-da) — Gablan ahaan.

**Gablool** (-ka) — (naaso, kd.) aan caano ku soo dhicin; (ama « gabtool »).

**Gabloolid** (-da) — Gablool noqosho.

**Gabne** (-ha) — Baaqin.

**Gabniin** (-ka) — Wax gabid.

**Gaboobid** (-da) — In badan jirid; filka meesha ugu danbaysa gaarid; duqoobid; odayoobid.

**Gabood** (-da) — Gardarro; eex; denbi; dulmi; gef.

**Gaboodfal** (-ka) — Gardarro ku kac; xeer ama qaanuun jebis; denbi; gef.

**Gaboodfalid** (-da) — Wax gabood ah ku kicid; dulmi ama denbi samayn; xeer ama qaanuun jebin.

**Gabooye** (-ha) — Galka fallaaraha lagu guro; qulux.

**Gabow** (-ga) — Filka dadka iyo nafleyda iyo dhirta, qarka ugu danbeeya; duqow; odayniimo.

**Gabowsho** (-ha) — Fil weyn; duqowsho.

**Gaboy** (-ga) — Qofka gabooyaha iyo qaansada ku dagaallama ama ku ugaarsada; hargaanti; baydari.

**Gabraar** (-ka) — Eryidda, dabin u dhigidda iyo qabashada ama laynta ugaarta; garwaan.

**Gabraarad** (-ka) — Gabraarasho; ugaarsasho; garwaansad.

**Gabraarasho** (-da) — Gabraar u bixid; ugaar doonasho; ugaarsaho; garwaansasho.

**Gabrasho**° (-da) — (xoolo) meel wadajir u farfariisasho.

**Gabrid** (-da) — Wax qof jid u lahaa, wada siin la'aan, wax ka dhimid.

**Gabxarar** (-ka) — Cad hilib ah oo ka kooban dhawrka feerood oo waaweyn oo karraysta xiga oo sararta ka korreeya iyo hilibka yar oo weheliya.

**Gabxo** (-da) — Meel aan dhir iyo

caws midna lahayn; meel cidla' ah; bannaan; ban.

**Gabyaa** (-ga) — Gabayaa.

**Gabyid** (-da) — Gahay tirin; maansood.

**Gacal** (-ka) — Qof gacalo loo qabo oo la jecel yahay; xigto ama sokeeye ah; gacaliye; gacalle.

**Gacalcun** (-ka) — Dad gacal ah, wax iskasheeggi.

**Gacalcunid** (-da) — Wax iskasheeg, gacalcun ah.

**Gacaliso** (-da) — Qof dumar ah oo jacayl iyo gacalo loo qabo; xigto ama sokeeye ah; gacalo.

**Gacaliye** (-ha) — Gacal; gacalle.

**Gacalnimo** (da) — Gacal ahaan; gacalo isu qabid.

**Gacalo** (-da) — 1. Jacaylka la isu qabo. 2. Qof dumar ah oo la jecel yahay; gacaliso.

**Gacaltooyo** (-da) — Dad is jecel oo gacalo isu qaba ama ay ka dhexayso, xiriirka ka dhexeeya.

**Gacan** — 1. (-ka) *a*) Xubin dhuun la moodo oo madaxa maroodiga ka lallaadda: waa sankii iyo bushintii kore oo isku samaysmay, wuxuuna isku darsaday xoog iyo jiljileec; docda kore waa adayg qallafsan gudo-ujeeddaduna waa wax jilicsan; Maroodigu wuxuu karaa inuu geed weyn gacankiisa ku jebiyo, dhinaca kalena, wax yar, sida xabbad digir ah oo kale, uu ku qaado. *b*) Biyo jiidan oo ama bad ka dillaaca ama biyo kale, oo dhulka engegan dhex gala. *c*) (qalab, weel) meel soo baxsan oo gacanta lagu qabto. 2. (-ta) (oogada dadka) xubinta qarqarka ka bilaabata oo faraha ku dhammaata oo ay ka mid yihiin cududda, xusulka, dhudhunka, sacabka....

**Gacandhaaf** (-ka) — Wax dad kale lee yahay oo idan la'aan faraha loola galo.

**Gacandhaafid** (-da) — Wax dad kale lee yahay, iyadoo aan laysu dirsan ama aan la isu idmin, faraha la gelid.

**Gacankudhiigle** (-ha) — Qof qof nafta ka gooya; qof dhiig galay; qof dhiig qaba; daddil; dilaa.

**Gacanqaad** (-ka) — 1. Gacansaar; salaan. 2. Xaalsiin; u hoyad. 3. Dagaal. 4. Wax siin.

**Gacanqaadid** (-da) — 1. Gacansaarid. 2. Xaal siin; u hoyasho. 3. Dagaal bilaabid. 4. Wax siin.



GACAN (2)

**Gacanqabsi** (-ga) — 1. Ul ama was la mid ah oo kolka la soconayo gacanta lagu qabsado. 2. Lacag yar oo waxyaalaha yaryar oo lagamamaarmaanka ah lagu gato.

**Gacantogaale** (-ha) — Gacanta oo hadba la togo oo la kala baxsho si wax yare durugsan lagu gaaro ama lagu soo qaato ama lagu soo gurto; tiigsad.

**Gacantogaaleyn** (-ta) — Gacantogaale wax yare durugsan ku gaarid ama ku soo qaadid ama ku soo gurid; tiigsasho.

**Gacantogaaleys** (-ka) — Gacantogaaleyn.

**Gacanyare** (-ha) — Hoosjooge.

**Gacayr** (-ta) — Geed yar oo xamakowga u eg, qodxose aan lahayn oo laamihiisa la cuno.

**Gacnadheere** (-ha) — Geed xoolaha lagu dhacariyo: wuxuu lee yahay laamo geedaha kale fuula iyo xididdo biyo ka buuxaan oo xoolaha loo jarjaro oo laga waraabsho; faradheere.

**Gadaal** (-sha) — Docda dhabarka ku aaddan; xagga danbe; dib.

**Gadaala'aqoon** (-ta) — Xubnaba laga

dhalo oo laboodka iyo dheddigoodku isaga tagaan iyo waxa ku saabsan, kasmo iyo aqoon u lahaansho; sida carruurta loo dhalo ama ay u dhalato aqoon.

**Gadaalabbarid** (-da) — Sida laboodka iyo dheddigoodku isugu tagaan barid; xubnaha laga dhalo iyo sida carruurtu u dhalato ama loo dhalo barid.

**Gadaalo** (-ha) — 1. Waayo danbe; ciribdanbeed; dib. (keli: gadaal). 2. Oogada qaarkeeda danbe siiba xubnaha laga dhalo oo laboodka iyo dheddigoodku isaga tagaan.

**Gadaan** (-ka) — Saabka qaarkiisa kore iyo weelka dhexdooda; saabka gantihiisa.

**Gadaawe** (-ha) — Kalluun badeed; (ama « gedaawe »).

**Gadabad** (-da) — Kalluunka badda jaad ka mid ah.

**Gadaf** (-ka) — Gedef.

**Gadasho** (-da) — 1. Wax ganac ah, qiimihiisa bixin oo la soo wareegid. 2. (raad) tirasho, qarin.

**Gaddiifad** (-da) — Kaddiifad.

**Gadfan** — Gedfan.

**Gadfid** (-da) — Gedfid.

**Gadhoorad** (-da) — Kadhoorad.

**Gadid** (-da) — 1. Alaabo ganacsi ah, lacag ka bixin oo dadkii lahaa ka soo wareejin. 2. Wax aan muuqan ka dhigid; qarin. 3. (weeso) jebin.

**Gadiid** (-da) — Hooska harkii waxa bixiyey gondohooda ku soo urura.

**Gadiir**° (-ka) — Kalluunka badda mid ka mid ah (ama « gediir »).

**Gadoob** (-ka) — 1. Lafdhabar; xiriir. 2. Misko; dib.

**Gadood** (-ka) — Dhirif, dharas, caro, umal.

**Gadoodid** (-da) — Wax gardarro ah oo afka la iska yiri ama addinka layska yeelay ka xumaanshaheed muujin, dhirfid; dharsid; xanaaqid.

**Gadoon** (-ka) — Dhul siman oo dhagax is haysta ah ama caad, god yar ama magay ku yaal ama ka daloshamay oo biyaha xareeddu galaan oo laga cabbo.

**Gadow**° (-ga) — Ul ama wax la mid ah oo inta laysku soo laabay labada madax laysugu xiray; garangar; (ama « gedow »).

**Gaf**° (-ka) — Gef.

**Gafane** (-ha) — Shilinta xoolaha jaad ka mid ah oo inta dhiig badan nuuga, qaab kankoonsan yeesha.

**Gafid**° (-da) — Gefid.

**Gafuur** (-ka) — Wejiga qaarkiisa hore oo soo yuuban oo nafleyda qaarkeed leedahay: waxaa ku yaal afka, sanka; ...; af.

**Gaggab** (-ka) — Gariirka, ama dhacdhaca qofka ama wax kale oo nabar xumi ku dhacay ama wax kale oo la mid ahi gaareen.

**Gaggabid** (-da) — Nabar laysku dhuftay ama wax kaloo lays gaarsiiyey, la wareerid, la dhicdhicid, la liicliicid.

**Gahayr** (-ka) — 1. Miraha aan weli bislaan; miro ceeriin; curdan; yacyacood. 2. Wax aan jilicsanayn; adag.

**Gahayroobid** (-da) — Gahayr noqosho.

**Gal** (-ka) — 1. Dhar yar oo la tolo oo qalabka qaarki, sida barkimooyinka, lagu rogo ama la dhex geliyo oo dhawraarin u ah. 2. Dabool harag ah ama qori ama bir ama wax kale, oo qalabka qaarki (billawe, seef, kd.) loo sameeyo, laguna qaado. 3. Biyo kooban oo meel fadhiya; balli; haro. 4. (shax, waalo, kd.) badin; ka dhicid; foorad. 5. Garangar iftiin ah oo xilliyada qaarkood dayuxu dhex galo.

**Galaaciif** (-ka) — Kallunka badda jaad ka mid ah oo habeenki ifa.

**Galaal** (-sha) — 1. Budo cad oo laga sameeyo dhagxan gaar ah ama geedaha qaarkood oo la dubo, oo wax lagu caddeeyo; xaraar; bood; danbas. 2. (xoolo: ido) madaxa ama qaarkiisa oo cad.

**Galaalan** — Madax cad; galaali ku taal; la galaalay.

**Galaalid** (-da) — Galaal u yeelid, marin.

**Galaalnaan** (-ta) — Wax galaalan ahaan.

**Galaas** (-ka) — Weel yar oo inta badan dhalo ah, oo wax lagu cabbo; haruub; koob; kalax.

**Galaayuus** (-ka) — Muusannow; dhaadasho; qaylo.

**Galab** (-ta) — Maalinta gelinkeeda danbe; inta duhurka iyo maqribka u dhexaysa.

**Galabcarraabid** (-da) — Galabtii guurid, socdaalid, safrid; meel la aadi lahaa, galab u anbabbixid.

**Galabcarraw** (-ga) — Galab carraabid.

**Galabgaab** (-ka) — Galabta inteeda danbe; casargaab.

**Galabsad** (-ka) — Galabsasho; galabsi; mutaysad.

**Galabsasho** (-da) — Wax la falay (oo badanaa xun) abaalmariskeed gar u yeelasho, mutaysasho, istaahilid.

**Galabsi** (-ga) — Galabsasho.

**Galangal** (-ka) — Soo noqnoqodka roobka iyo dabaylaha.

**Galax** (-a) — 1. Caano dhay ah, biyo, kd. 2. Weel, kalax.

**Galayn** (-ta) — 1. Gal u yeelid; dahaar u samayn. 2. (cayaar: shax, kd.) gal geyn.

**Galaysan** — Gal leh; gal loo yeelay; daharan.

**Galaysnaan** (-ta) — Wax galaysan ahaan.

**Galbasho** (-da) — 1. Meel ka tegid, iyadoo badanaa aan la soo noqona hayn. 2. Lala tegid, aan in la soo dhacsado rajo laga qabin. 3. (guur) guri geyn; guurin.

**Galbeed** (-ka) — Dhinaca qorraxdu u dhacdo oo bariga u tusmaysan; woqooyi iyo koofur kala barkooda; qorraxsin; bugux.

**Galbin**° (-ta) — Gelbin.

**Galbis**° (-ka) — Gelbis.

**Galdhacsasho** (-da) — (nabar) galka ama xuubka kore ka fuqid.

**Galdhacsi** (-ka) — Galdhacsasho.

**Gale** (-ha) — 1. Cudur dadka, kd., ku dhaca. 2. Gebiga togga; dhuuxa togga inta u dhow. 3. Gole; ardaa.

**Galgaal** (-ka) — 1. (xiddigo) cadaad; laxmar. 2. (neef, naag) aan dhalin, aadna u cayiley.

**Galgaalid** (-da) — (xoolo, kd.) galgaal noqosho.



GALAAS

**Galgalad** (-ka) — Galgalasho.

**Galgalasho** (-da) — Inta ciidda ama dhulka la jiifsado oo laysku rogrogo; hadba doc isu rogid; baarasho.

**Galiilyo** (-da) Walbahaar naxdin leh.

**Gallad** (-da) — Mahad; liibaan; deeq; abaal.

**Galladaysan** — Gallad qaba; ladan.

**Galladaysasho** (-da) — Gallad ahaan u siin.

**Galladaysi** (-ga) — Galladaysasho.

**Gallayr** (-ka) — Shinbir heycad ah oo manjaha iyo afka cas oo hilibka cuna; wuxuu badanaa cunaa, halaqa iyo shinbiraha yaryar.

**Gallayrrayn** (-ta) — Habka gallayrka yeelid; gallayr isu ekayn.

**Galley** (-da) — Geed la abuuro oo dhala badar waxtar weyn leh: dadka iyo duunyadaa cuna; waxaa kaloo laga sameeya saliid la cuno oo wanaagsan, qaarkeedna laga dhigo, dawo, saabbuun, khal, nacnac, xabko, asal iyo ranji, cadar udgoon, waxyaalo qarxada, kd.; geedku bal taagan oo caleemo dheerdheer iyo sabuul iniino badan oo sarac sarac ahi ku yaalliin buu lee yahay; arabbikhi.

**Galliimid** (-da) — Gelliimid.
**Galmo** (-da) — 1. Isu tegidda laboodka iyo dheddiggodka; gadaala'aqoon; gelin. 2. Gelitaan; gelid.
**Galmood** (-ka) — U tegidda dumarka.
**Galoobbax** (-a) — Meel dadka gela haya iyo kan ka baxa haya, labaduba badan yihiin oo intaas isdabammara hayaan.



GALLEY

**Galoobbixid** (-da) — Meel dad badani gela hayo dad kaloo badanina ka baxa hayo, is-dabammarid.
**Galoof** (-ka) — Neef aan irmaanayn, rimanaynna; guran.
**Galoofnimo** (-da) — Galoof ahaan; gurnaan.
**Galoof'olol** (-ka) — 1. Neef guran oo sida neef irmaan oo caano guba hayaan u olola. 2. Waxaan la ahayn oo la iska dhigo; isyeelyeel; 'ha lagaa sheego'; hadal aan faa'ido ka soo jeedin.
**Galoof'ololid** (-da) — Olol been ah ololid.
**Galoofoobid** (-da) — Galoof noqosho; gurid.
**Galool** — 1. (-ka) — Geed qodax leh oo sarmaanta u eg; wuxuu lee yahay laamo toostoosan oo qalab badan laga jaro (udbo, dhigo, hangoollo, ulo,...) mayrax laga sameeyo kebdo, xargo; ...; asal wax lagu aslo sida shaahana loo cabbo. 2. (-sha) Mindhicirka qaarki.
**Galoolan** — La galoolay; duuban.
**Galoolid** (-da) — Wax inta la fidiyey, haddana laysku kor duubay; si garangarsan u duubid; galool ka dhigid.
**Galow** — 1. (-da) Dhuun; rubad. 2. (-ga) Shinbir ci gaar ah leh oo la wada yaqaan; fiin; dhebed.
**Galshaysi** (-ga) — Biyaha balliga oo sii gura haya, hareerihiisa galshooyin ka samaysasho; dhoobammiirasho.
**Galsho** (-da) — Kolka biyaha balliga ku jiraa sii gura hayaan, galal yaryar oo balliga hareerihiisa laga qoto, oo xareeddu ku soo miiranto; dhoobammiir.
**Galti** (-da) — 1. Qof yimid ama soo galay dhul uusan dhaqankiisa aqoon. 2. Aan ilbax ahayn; aan galti bixin; reer-miyi; khashiin.
**Galtibbax** (-a) — Reer-miyinnimo iyo galtinnimo kabbax; ilbax.
**Galtibbixid** (-da) — Reer-miyinnimo iyo galtinnimo ka bixid; reer-magaal noqosho; ilbixid.
**Galtinnimo** (-da) — Galti ahaansho.
**Galxiddigaale** (-ha) — Galka biyadhacu sameeyo; garbo.
**Gama'** (-a) — Hurdada dhexgalkeeda.
**Gamaamad** (-ka) — Wax la qarina hayo oo alaabo ama dhar ama wax kale korka laga saarsaaro, lagu hilo.
**Gamaamadan** — Wax qarshaa korka ka saarsaaran yihiin; korka wax lagaga hilay.
**Gamaanyo** (-da) — Hurdo; lulmo.
**Gamaar** (-ka) — (dab, kd.) sii baabba'; bas.
**Gamaarid** (-da) — (dab, kd.) sii baabbi'id; sii basid; sii dhammaansho.
**Gamaarin** (-ta) — Gamaar ka dhigid.

**Gamas** (-ka) — Warmaha jaad ka mid ah oo yar; hooto dhego leh.
**Gama'san** — Hurdo dhexgalay, hurdo ku dhexjira; hurda.
**Gama'sanaan** (-ta) — Wax gama'san ahaan.
**Gamashi** (-ga) — (xoolo) caanaha oo yaraada; waqti jiilaal ah ku sugnaan.
**Gam'id** (-da) — Hurdo dhex gelid; seexasho.
**Gammaan** — 1. (-ka) *a*) Nafleyda caanaha leh jaad ka mid ah oo fardaha, baqlaha, dameeraha, iyo farowgu ka mid yihiin. *b*) Fardo. 2. (-ta) Kalluun badeed.
**Gamuun** (-ka) — Ul dhuuban oo toosan oo af gamuuxan leh ama afka biri kaga jirto oo qaansada laga rido; leeb.
**Gamuur** (-ka) — Gamuux.
**Gamuux** (-a) — Gamuur.
**Gamuuxan** — Aan af fiiqan lahayn; la gamuuxay; gamuuran.
**Gamuuxid** (-da) — Wax gamuuxan ka dhigid; caarad ama af fiiqan ka bi'in; gamuurid; guxuumid.
**Gan** — 1. (-ka) *a*) Alaabada la falkiyo ama la tidco ama la sooho, docda



GANAC (1)

sinsiman oo la qurxiyey oo gudaha xigta maahee, docda kale oo kore oo dufta leh. *b*) Xaadda ku taal oogada nafleyda; (-ta) Bir ama laf ama qori ama wax kale oo qaroofsan oo wax la suro ama wax lagu soo jiido; gar.
**Ganaax** (-a) — Gef ama xumaan ama gabood la falay, eedsiis le'eg oo badanaa lacag ah; xaal; yake; xumayn; eedsiis.
**Ganaaxan** — Ganaax la saaray; la ganaaxay.
**Ganaaxid** (-da) — Ganaax saarid; eedsiin.
**Ganac** — 1. (-a) Xubin carrab dheer oo jiidan oo sal weyn u eg oo oogada nafleyda ku taal (caloosha hoostee-



GANBAR

da); waxay ka laallaaddaa oo dhacaankeeda ku shubtaa godanta (xiidmaha madaxooda hore oo caloosha xiga). 2. (-da) Alaabada iyo waxyaalaha kale oo la is dhaafsado inta lacag ama wax kale la isa siiyo; wax kastoo loo rogrogto in faa'ido laga helo; geddis; iib.
**Ganacsad** (-ka) — Ganacsasho; ganacsi.
**Ganacsasho** (-da) — Wax iib ah, rogrogasho; ganacsi samayn.
**Ganbalaali** (-ga) — Qalalaase.
**Ganbar** (-ka) — Saldhig gaaban oo aan garbo laysku tiirsho lahayn; kursi salka la saaro meel laysku tiirshona aan lahayn (ama « wanbar »).
**Ganbaysad** (-ka) — Ganbaysasho.
**Ganbaysan** — Ganbo u xiran tahay.
**Ganbaysasho** (-da) — Ganbo madaxa ku xirasho; ganbo qaadasho; ganbaysi.
**Ganbaysi** (-ga) — Ganbaysasho.
**Ganbi°** (-ga) — Genbi.
**Ganbise°** (-ha) — Genbise.
**Ganbiyid°** (-da) — Genbiyid.
**Ganbo** (-da) — 1. Maro ilo' yaryar leh oo badanaa madow oo dumarku madaxa ku xirto; maskan. 2. (lacag) caanad.

**Ganbool** (-ka) — Bur weyn oo madax buuran; qaar; qool.

**Ganbooley** (-da) — Inta ganbada leh ama qaadata; naago; dumar; haween; bilis xaawo.

**Ganboor** (-ka) — Geed qodax dheerdheer leh oo geelu hadduu daaqo ku dhinto; aad buu u kharaar yahay, oo neefka u dhinta hilibkiisa lama dhedhemin karo.

**Gandaal** (-ka) — Sarweji laga baxsho ilmaha lo'da oo dhinta, oo sacii dhalay ku godlado.

**Gandi°** (-ga) — Gendi.

**Ganid** (-da) — Xabbad, fallaar, iyo wax kale oo la mid ah, ridid, tuurid.

**Gannad** (-ka) — 1. Bahal gendiga u eg oo xoolaha cuna, siiba geela. 2. Raadka jiilaalka ama abaarta ama gannadka cuniddiisu xoolaha ku reebto; jaynaf.

**Gantaal** — 1. (-ka) Qalab lagu dagaallamo, ama wax kale, oo loogu talaggalay in la gano ama la rido ama la tuuro. 2. (-sha) Riddo; tuuryo.

**Gantaalid** (-da) — Gantaal ku ridid, ku dhufasho.

**Gantoob** (-ka) — Wax la soo gaabshey; aan la dhammaystirin.

**Ganuun** (-ka) — Weel caanood; haruub.

**Gar** — 1. (-ka) *a*) Timaha ka baxa bushimaha harcerohooda iyo camanka iyo daamanka. *b*) Bir ama qori, kd., soo baxsan oo qaroofan. *c*) Garraarka dumarka. *d*) Doc; dhinac. 2. (-ta) Abbaarta iyo xeerka, qof walba wax uu lee yahay ama uu jid u lee yahay ama uu mudan yahay, siiya,; garsoor ku dhisan, eexasho la'aan; xaq.

**Garaabid** (-da) — Qof wax sameeyey, arrinta ama sababta ku jiiddey, inaan laga fursan karin oo ay garti ahayd aqoonsasho, u qirid; marmarsiinyo aqbalid.

**Garaacan** — La garaacay; la uleeyey; tuman.

**Garaacid** (-da) — Xoog wax wax ugu dhufdhufasho; wax la dhicid°; ulayn; tumid.

**Garaacis** (-ga) — Garaacid.

**Garaad** (-ka) — 1. Kartida wax garashada; maan; kas; caqli; laab; xirgi; dhimir; maskax; fiiro; dhugmo. 2. (-°) Nin qolo u madax ah; ugaas; iimaan; wabar; beeldaaje; boqor; suldaan.

**Garaadyeelad** (-ka) — Garaad yeelasho.

**Garaadyeelasho** (-da) — Fil wax lagu kala garto gaarid; garaadsasho.

**Garaamme*** (-ha) — Habka mitirka oo waxa culus lagu cabbiro, kowda u salka ah; wuxuu culays le'eg yahay wuqiyad 28 meelood loo qeybshey, meesheed.

**Garaammurux** (-a) — Wax cad iyo wax madow oo la isku daray; waxyaalo aan isu midab ekayn oo isku darsamay oo midab bor leh oo isku googgo'an yeeshay; (ama « galaammurux »).

**Garaar** (-ta) — 1. Jiljileeca dadka qaarki gacnaha ku lee yahay, oo la moodo inaan kalaggoysyadu, siiba xusulladu, is hayhaysan oo jaban yihiin. 2. Duudduub iyo mardimo dadka cayillani surka ku yeeshaan. 3. Dhaqdhaqaaq; nuuxnuunsi; dikaan.

**Garab** (-ka) — 1. Labada lafood oo balballaaran oo qarqarrada hoostooda ku yaal oo docna cududuhu ka haystaan docna karraysuhu, middood. 2. Lafaha iyo hilibkooda, xubin ahaan. 3. Tiir; kaalmo; gargaar. 4. (roob) dhool; madax; fad; saylaan.

**Garab'aydo** (-da) — Cudur xoolaha garbaha kaga dhaca; (ama « garaabiido »).

**Garabdaar** (-ka) — 1. Caqli badan oo wax lagu maleeyo. 2. Wax xag Ilaah qof looga sheego; arooris, uurkubbaallennimo.

**Garabgal** (-ka) — Garabka xaggiisa ka tiirin, ka teegaarid; kaalmo.

**Garabgelid** (-da) — Garab iyo tiir u noqosho; kaalmayn.

**Garabgooye** (-ha) — Cudur xoolaha ku dhaca; garab'aydo.

**Garabgoroyo** (-da) — Labo qof oo diriraya, si aan muuqan oo mid loogu hiiliyo; (ama « garbaggoroyo »).

**Garabkutaaglayn** (-ta) — Amarkutaaglayn.

**Garabkutaagle** (-ha) — Amarkutaagle.

**Garabsad** (-ka) — Garabsasho.

**Garabsasho** (-da) — Garab iyo tiir ka dhigasho; kaalmaysasho.

**Garabyeel** (-ka) — Garab u noqod; taageero; kaalmo; hiillo; tiiris.

**Garabyeelid** (-da) — Gacan qabasho; u hiilin; taageero iyo kaalmo siin; tiirin.

**Garac** (-a) — Nin iyo naag aan isu dhixin, ilmaha ay dhalaan; aan meher ku dhalan; wacal.

**Garaddax** (-da) — Qallajis weyn.

**Garan** — 1. (neef, wax) afka ama madaxa ama qaarka hore, midab gaar ah ku leh. 2. (-ka) funaanad; feeraggashi.

**Garangar** (-ta) — 1. Qalab ama daruur wareegsan oo iskú kor wareega oo bartanka ku leh wadaage isu haya;



GARANGAR

baabuurrada iyo wixii culus ama la doonayo in fudayd iyo dhaqso loo wado, baa loo yeelaa oo lagu dhaqaajiyaa. 2. Wixii garangar qaabkeed, ama dhaqaaqeed leh; gadow.

**Garangoor** (-ka) — Dhiig iyo malax isku jira; malax adag.

**Garangoorri** (-da) — Shilin waaweyn.

**Garannuug** (-ta) — Ugaarta jaad ka mid ah oo sur aad u dheer leh (ama « gerennuug »).

**Garansiin** (-ta) — 1. Wax xusuusin: garwaaqsiin; u baaqid; u digid. 2. Barid; dhacsiin.

**Garansoon** — Xusuusan; garwaaqsan; og; aqoonsan.



GARANNUUG

**Garansoonaan** (-ta) — Xusuusnaan; ogaan.

**Garas** (-ka) — Geed-abaareed weyn oo aan qodax lahayn; wuxuu lee yahay hoos wanaagsan iyo miro la cuno iyo qoryo wanaagsan oo alaab laga samaysto.

**Garasho** (-da) — Kartida wax lagu kala aqoonsado oo wax lagu maleeyo; aqoon; kasmo.

**Garawsad** (-ka) — Garawsasho.

**Garawsho** (-ha) — Gar qaadasho; xaajo yeelid; garaabid.

**Garays** (-ka) — Dharka dumarku qaato mid ka mid ah.

**Garaysad** (-ka) — Garaysasho.

**Garaysasho** (-da) — In arrini gar tahay ama gar ku dhacday u qaadasho; garaysad; garaysi.

**Garaysi** (-ga) — Garaysasho.

**Garbab°** (-ka) — Cudur lo'da ku dhaca (ama « garbaggarbow »).
**Garbabbeel** (-ka) — Gaadiidka nool oo garbaha nabar ku yeesha.
**Garbabbeelid** (-da) — (gaadiid nool) garbaha nabar ku yeelasho.
**Garbadduub** (-ka) — Qof xoog lagu cududo oo gacnaha iyo garbaha



GARFAAD

xarig ama wax kale lagaga xiro; labaddible.
**Garbadduubid** (-da) — Garbadduub u xirid ama u qabasho.
**Garbadhac** (-a) — Barbarkadhac; barbarro; kalaggurad.
**Garbaggale** (-ha) — Wixii garbaha la gashado; garbaggashi; shaati.
**Garbaggashi** (-ga) — Garbaggale.
**Garbasaar** (-ta) — Maro aan weyneyn oo jilicsan oo dumarku huwado.
**Garbasaarad** (-ka) — Garbasaarasho.
**Garbasaarasho** (-da) — Garbasaar ka dhigasho; garbasaar huwasho.
**Garbi** (-da) — Geed cadaadda u eg, aadse uga weyn.
**Garbin** (-ta) — Garab ku dhufasho, ku riixid; horay u tuurid.
**Garbis** (-ka) — Garbin.
**Garbo** — 1. (-da) Meel biyadhaca hoostiisa ka samaysanta oo biyuhu qotaan; galxiddigaale; gebiga biyuhu ka soo jabayaan laftiisa. 2. (-ha) Xiddigaha daalallida ugu horreeya oo u dhexeeya dirirka iyo bayaxawda.
**Garcasho** (-da) — Garac qaadic; wacal uurki yeelasho.
**Garceesaan** (-ka) — Geed sida qadowga dhirta ka kor baxa oo la ganacsado; wax baa lagu midabeeyaa.
**Garcid** (-da) — Garcis; garcasho.
**Garcis** (-ka) — Garcasho.
**Garcuneed** (-ka) — Garka cunaha ka baxa; dhuunxir.
**Gardaad** (-ka) — Oogada qaarkeeda sare oo dhabarka u tusmaysan; gaaddo; laab; xabad.
**Gardaadin** (-ta) — (caado) xus loo sameeyo carruurta dhalata kolka afartan maalmood u dhammaato; nin dhalan wanaagsan baa inta tunka ku qaada la or'orda, ama faras baa inta la fuuliyo lagu taxaabaa, ama siyaalo kale baa la yeelaa.
**Gardadduub** (-ka) — Garbadduub.
**Gardarraysad** (-ka) — Gardarraysasho.
**Gardarraysasho** (-da) — Gardarro ku samayn.
**Gardarraysi** (-ga) — Gardarraysad.
**Gardarro** (-da) — Wax aan gar ahayn; xumaan; qallooc; dhabdarro; gef; gaboodfal.
**Gardhalad** — Bisha 30ka maalmood ku dhalata ee aan 29 maalmood ku dhalan;; aan toomaan ahayn; shindhalad.
**Gardho** (-da) — 1. Dhogorta ubadka geela. 2. Timaha jilicsan oo kolka la firo, rigrigada iyo hirarka yeesha.
**Gareen** (-ka) — (libaax-badeed) shiriid.
**Garfaad** (-ka) — Libaaxa badda jaad ka mid ah oo leh oogo xalleef ah oo la moodo shinbir duulaya oo baalasha fidshey, iyo dabo xarig yaryar oo dheer u eg. ~ suummiir.
**Gargaar** (-ka) — Wax loo baahan yahay oo la isa siiyo ama la isu qabto; kaalmo; taageero.
**Gargaarid** (-da) — Gargaar siin; taageerid; kaalmayn.
**Gargaarsimo** (da) — Wax gargaar laga helo; kaalmo; taageero; waxtar.
**Gargelyo** (-da) — Qolo arrin adagi ku xiran tahay, diraal ama ergo loo diro oo la soo hadla, si heshiis loo gaaro; ergeyn; gelliimid.

**Gargeyr** (-ta) — Waayeello; madáx; qaafo.

**Gargoorre** (-ha) — Jaadadka kalluunka badda, jaad ka mid ah.

**Gargudub** (-ka) — Labada dhinac oo wax lee yihiin, isaga gudbid, ka mudbixid.

**Garid** (-da) — Caaradda ama afka, astaan ama midab gaar ah uga yeelid.

**Gariir** (-ka) — Ruxasho xoog leh.

**Gariirad** (-da) — 1. Qalab qaabab badan loo yeelo iyo dhaqdhaqaaq ama iskusoorror, kan mergiga u eg, kolkii inta xoog laysugu cesho la sii daayona, soo booda oo qaabkiisii hore yeesha. 2. Bir yar oo marooqsan oo buntukha gudihiisa ku jirta.

**Gariirid** (-da) — Qarqaryo ama cabsi ama wax kale la ruxasho, la jarcayn, la qarqarid.

**Gariirin** (-ta) — Wax gariiraya ka dhigid.

**Gariiriso** (-da) — 1. Wax gariirisa. 2. Qandhada daran oo oogadu la gariirto.

**Garmaamayn** (-ta) — Garmaame cayaarid.

**Garmaame** (-ha) — 1. Rogrogga iyo tabaynta dagaalka. 2. Dagaal been ah; dhoollatusad.

**Garmadoobe** (-ha) — Garmadow.

**Garmadow** (-ga) — Nin aan weli garkiisu cirro yeelan; nin dhallinyarannimada dhaafay, odaynnimona aan gelin.

**Garmalleyto** (-da, -ha) — Ragga aan garku ka soo bixin.

**Garmaqaate** (-ha) — 1. Qofka aan gartu gelin; aan gartiisa qaadan; macangag. 2. Qalab lagu dagaallamo: ul labada afba ka fiiqan.

**Garnaq** (-a) — Garsoor.

**Garnaqe** (-ha) — Garsoore.

**Garniqid** (-da) — Gar gelid oo cid ku kala saarid; garsoorid.

**Garoob** (-ka) — Naag la guursadey oo la furay ama laga dhintay; carmal.

**Garoobayn** (-ta) — Garoob iska yeelid; guur danbe isu golaadin.

**Garoobnimo** (-da) — Garoob ahaan; carmalnimo.

**Garooc** (-a) — Goosasho wax la goosto, sida cad hilib ah oo faraha lagu goosto; go'id yar; wax go'an; wax wax ka maqan yihiin; wax la'aan.

**Garoocan** — 1. La gooyey; go'an. 2.



GARIIRAD

(af) aan hadalka si wanaagsan u sheegi karin; afla'.

**Garoor** (-ka) — Caano dhaynnimadii ka tegey oo fariistay.

**Garoorid** (-da) — Garoor noqosho

**Garoorin** (-ta) — Garoor ka dhigid.

**Garow** (-ga) — 1. Cunno (hilib, badar) biyo keliya lagu karshey; canbuulo. 2. Miraha cawda inta ayan xeegada noqon. 3. Miraha aan weli bislaan guud ahaan.

**Garowbutaale** (-ha) — Badar isha iyo buunshaha laga baxsho, oo la karshey.

**Garowkarin** (-ta) — Garow ahaan u karin; canbuuleyn.

**Garowkaris** (-ka) — Garowkarin.

**Garqaad** (-ka) — Garqaadid.

**Garqaadid** (-da) — 1. Gar niqiddeed gelid oo dad ama cid kale ku kala saarid; garsoorid; garniqid. 2. Hoggaamin; wadid.

**Garqayb** (-ta) — Garqaybin.

**Garqaybin** (-ta) — Garsoorid; garniqid.

**Garraar** (-ka) — Hab dumarku dharka u qaataan: labo dacal oo dhabarka iyo laabta ka kala yimaada oo qarqarka midig korkiisa laysaga gunto.

**Garraarsad** (-ka) — Garraarsasho.

**Garraarsasho** (-da) — Garraar xirasho; garraarsad; garraarsi.

**Garraarsi** (-ga) — Garraarsasho.
**Garramid** (-da) — Gar isu sheegasho; dacwyid; doodid; eedaysasho.
**Garraw** (-ga) — 1. Cawska xooluhu daqaan jaad ka mid ah. 2. Gebi ciidiisu dhanaan tahay oo xooluhu xagtaan, oo ku darmadaan.
**Garre** (-ha) — Kalluun badeed.
**Garruud** (-da) — 1. Awrta waaweyn. 2. Dadka waayeellada ah; madáx; qaafo.
**Garruumid** (-da) — Lab iyo dheddig isu tegiddood qabyo ah, samayn.
**Garruumo** (-da) — Lab iyo dheddig isu tegiddood qabyo ah; abaahi aan la bogan.
**Garruun** (-ka) — Ul madax buuran; bur.
**Garsad** (-ka) — 1. Qofka garta iyo dacwadda loo haysto; qofka eedaysan; eedaysane; gaboodfale; muddacalayhi.
**Garsoor** (-ka) — Garta oo loo galo si aan eexasho lahayn; maamulka iyo taliska garta iyo xeerka iyo qeydada; caddaalo.
**Garsoore** (-ha) — Garta yaqaan oo maamula oo dadka ku kala saara; garnaqe; qaalli.
**Garsoorid** (-da) — Garta dadka u qaybin oo ku kala saarid.
**Garsoornimo** (-da) — Garsoor ahaan.
**Garsurrayn** (-ta) — (cayaar) garsurre cayaarid.
**Garsurre** (-ha) — (cayaar) meel sare oo inta lagu boodo gacnaha lagu qabsado oo xoog kor la isugu qaado taniyo inta meel astaysan garka laga soo surto.
**Garuddanbays** (-ka) — Guruddanbays.
**Garwaaqsi** (-ga) — Wax la illowsanaa oo laabta ku soo dhaca; xusuus.
**Garwaaxeed** (-ka) — Garwaaxeedsasho.
**Garwaaxeedsasho** (-da) — Hab dharka loo huwado oo jeeniqaarka u eg.
**Garwate** (-ha) — Qofka garta wata oo sheegana haya; qofka dacwada wata oo eedda sheegana haya; muddaci; raacshe; doodqabe; eedeeye.
**Garweyn** (-ta) — Qalab bir ah oo leh daab iyo labo af (af fiiqan iyo af wax gooya) oo dhulka lagu qodo wixii adagna lagu jebiyo.
**Gas** (-ka) — 1. Timo dadka korkiisa ka baxa. 2. Timo adag; dhogor; duf; gan.
**Gasangas** (-ta) — Geed buruqdiisa, sida saabbuunta, dharka lagu mayrto.
**Gasar** (-ka) — Cudur lafdhabarta ku dhaca oo qaabab foolxun u yeela.
**Gasariir°** (-ka) — 1. Abaar aad iyo aad u xun. 2. Jimicdarro; naxdin la'aan; (ama « geseriir »).
**Gasariirid°** (-da) — (qof) jimicii iyo raxmaddii ka dhammaatay oo aan waxba ka nixin; dadka colaadda, islaynta iyo isnebcaanta ku dhex dhasha oo ku dhex kora oo qiimaha dadnimadu qalbigooda ka tirantay oo kale noqosho (ama « geseriirid »).
**Gasayar** (-ta) — Shacbaan; soondheere; waabberiis.
**Gash** (-ka) — Gesh.
**Gashaan** (-ka, -ta) — Nin iyo naag aan isu dhixin haddana sidii dad isqaba isu jecel oo u wada dhaqma.
**Gashaanti** (-da) — Gabar guurgal ah; inán.
**Gashaantinnimo** (-da) — Gashaanti ahaan; inannimo.
**Gashad** (-ka) — Lebbis qaadasho.
**Gashi** (-ga) — 1. Dhar tolan oo la qaato oo oogada qaarkeeda sare iyo gacnaha awda; shaati; garbaggale. 2. Qaan; mag; asaayo; deyn.
**Gashiisho°** (-da) — Badar la budeeyey oo la karshey; budo; (ama « geshiisho »).
**Gashin** (-ka) — Geshin.
**Gasiin°** (-ka) — Cunno; calaf; dheef; dhuuni; (ama « gesin »).
**Gasiir°** (-ka) — Gesiir.
**Gaso** (-da) — Xerada ama aqalka salkooda danbe; duddo.
**Gawaamin** (-ta) — Meel gawaan ah ku tuurid; legdid; dibrin; (ama « gawaanin »).
**Gawaan** (-ka) — Dhul bannaan oo

cag'adayg ah oo bádanaa korreeya; dibir; digdigo; didib.

**Gawaanraac** (-a) — Fardaha oo mid ama kuwo aan badnayn loo fuulo oo lagu dhawaaqo oo lagula cararo ama lagu kexeeyo; gurdanraac.

**Gawaanraacid** (-da) — Fardo badan oo aan lagu joogin, oo inta kuwo yar loo fuulo, dida.

**Gawaanraacin** (-ta) — Fardo badan, inta kuwo yar loo fuulo, didin oo eryid.

**Gawl°** (-sha) — Summad xoolaha loo yeelo; astaan dhegta looga dhigo (ama « gowl »).

**Gawlallo°** (-da) — Gowlallo.

**Gaxandho** (-da) — Geed yar oo qodxo leh oo geelu daaqo (ama « gocondho »).

**Gaxarbe** (-ha) — Kaxarbe.

**Gaxash** (-ka) — Kalluun badeed wanaagsan.

**Gayaan°** (-ka) — Geyaan.

**Gayax** — 1. (-a) Kalluun badeed. 2. (-da) Aan sidig ahayn; xagjir.

**Gayi°** (-ga) — Geyi.

**Gayood** (-ka) — Geyood.

**Gayoodsiin** (-ta) — Geyoodsiin.

**Gebaggebo** (-da) — Gabaggabo.

**Gebi** — 1. (-da) Wejiga qaarkiisa kore; food. 2. (-ga) Bohol ama haadaan ama wax u eg, afkooda; gow; daan; qar; jar.

**Gebidhac** (-a) — Aan bohosha ama ceelka salkiisa toos loo aadine, hadba gebi lagu sii dhaco.

**Gebidhaclayn** (-ta) — Hadba gebi ku sii dhicid.

**Gebidhacle** (-ha) — Aan bohosha salkeeda ama ceelka salkiisa toos loo aadine, hadba gebi laga dhaco, ama lagu sii dhaco.

**Gebiib** (-ta) — Dhul cag'adayg ah oo digdigo ah; (ama « gabiib »).

**Gebikayeer** (-ka) — Yeer ama cod ama dhawaaq la sameeyo oo haddana isla kolkaa dhegta kusoo noqda oo la maqlo; waxaa ku wacan, kolka la dhawaaqo waxaa samaysma hirar ( mowjado) hawada dhexdeeda mara haya; hirarkaas dhawaaqu hadday hardiyaan gebi dheer oo siman, dib bay isu soo jinbacaan oo u soo laabtaan oo kol labaad la maqlaa.

**Ged** (-da) — Dhalanka iyo baxaalliga qof u gaar ah; alab; baxaalli; dabeecad; falfal.

**Gedaad** (-ka) — Inta wax la qoonsado, la caroodo; dhirif; dharas; diidmo; guhaad; gadood.

**Gedaadid** (-da) — Carasho; dhirfid; dharsid; wax diidid; geyrasho.

**Geddi** (-ga) — (webi, kd.) dhinac, daan, gow, gebi.

**Geddis** (-ka) — Rogrogad; ganacsi; geddisasho; doorsad.

**Geddisad** (-ka) — Geddisasho.

**Geddisan** — La geddiyey; rogan; doorsan; duwan; beddelan.

**Geddisasho** (-da) — Alaabo ganacsi ah iibsasho, rogrogsasho.

**Geddisley** (-da) — Dad hawshoodu tahay iibinta iyo gadidda alaabada la ganacsado; ganacsato; baayacmushtar.

**Geddisnaan** (-ta) — Wax geddisan ahaan; rognaan; doorsanaan; duwanaan.

**Geddiyid** (-da) — (wax) Dhinaca kale u dhigid; rogid.

**Geddoomid** (-da) — 1. Dhinaca kale u rogmasho. 2. Dib u noqosho, isu laabid. 3. Beddelmid; doorsoomid.

**Geddoon** (-ka) — Dhinac kale isu rog; rogmad; beddelan.

**Gedef** (-ka) — 1. Wax qaab wareegsan leh. 2. Wax wax kale dhawraarin u ah; dahaar.

**Gedfid** (-da) — Gedef u yeelid; dahaarid.

**Gediir** (-ka) — Gadiir.

**Gedmasho** (-da) — Tiro ama wax kaloo la tirina hayey, gefid, isku darmid, meeshi la joogey illaawid; qaldamid.

**Geed** (-ka) — 1. Wax nool oo dhulka ka soo baxa oo yeesha xididdo dhul-

ka ku xabaalan, sal (gun, jirrid), dhex, laamo, caleemo, miro, ubax, qodxo, kd. 2. Wixii laabta ku soo dhaca oo dhan, ifyaal iyo uuryaal mid kasta ha ahaadee, haddii dadka iyo nafleyda kale laga reebo; wax. 3. (koox: « geedo ») waxyaalaha cunnada lagu daro oo udgoonka iyo dhadhanka wanaagsan u yeela; dhir.

**Geed'abaareed** (-ka) — Geedaha aan caleemuhu ka dhicin doog iyo abaar midna; dhirta aan abaartu karin oo weligeed caleenta cagaaran leh; weligicagaar.



GEED (1)

**Geedaggable** (-ha) — Cayayaan yar oo baalal leh, baalkoraadku qolof yahay sida kan geesoolaha; sida bulunbulyada si ka daran buu al-waaxda iyo qoryaha u cunaa, siiba kuwa qoyan.

**Geedaggooyo** (-da) — Aqon gaar ah oo ku saabsan geedaha iyo waxtar-kooda iyo sida wax loogu daweeyo ama dadka wax loogu yeelo ama wax loogu falfalo.

**Geedakaris** (-ka) — Aqoon ku saab-san sida geedaha, inta la karkariyo, dadka loogu daweeyo.

**Geedbiciid** (-ka) — Geed dhirta dawa-da leh ka mid ah.

**Geeddan** (-ka) — 1. Colka danbeeya oo cadowga, laga yaabo inuu gadaal ka yimaado, celiya; raacdarreeb. 2. Dib u hara; danbeeya; dabaadi, haraa.

**Geeddi** (-ga) — 1. Beel ama dad kale oo daban oo wadajir meel inta ka



GEEDDI

guura meel kale u guura; socodka inta cid meel laga raro meel kale loo raro. 2. Xarig yaryar oo dheer oo rarada iyo kebdaha, kd., lagu sameeyo ama siyaalo kale wax loogu qabsado.

**Geeddi-gelin** (-ta) — Cid geeddi ah wadid; guurin.

**Geed-hindi** (ga) — Mirimmiri.

**Geedjinni** (-ga) — Balanbaal.

**Geedsaar** (-ka) — Geed aan gooni u bixin oo isu taagi karin oo dhirta kale isku mara oo kor u raaca; saar; saaq.

**Geedxamar** (-ka) — Geed yar oo dhirta udgoon ka mid ah; waxaa aalaa lagu shiilaa subagga.



TULUD GEEL AH

**Geegaali** (-da) — Waabaayo tan u daran oo aan laga kicin (ama « gee-gali »).

**Geel** (-a) — Xoolaha la dhaqdo kan ugu weyn; wuxuu lee yahay sur aad

u dheer, kurus ama labo kurus, addimo dheerdheer, cagfo balballaaran; waxtarkiisa lama koobi karo; waa la rarta, waa la fuulaa; waxaa laga helaa caano, hilib, subag, xuuko; harag laga samaysto lammooyin, kabo, abxado, kolayo, xargo; dhogor laga dhigto aqallo, busteyaal, dhar, kebdo, kd.; wax badan buu biyaha ka qadaa. ~ Gaal.

**Geelcaacis** (-ta) — Farabbadan; dhertaxaniinyo.

**Geeldhugeeye** (-ha) — Nafley yar oo qallajista u eg oo hadba midab isu yeesha; roor; jirjirroole.

**Geeldooje** (-ha) — (roob da'a haya) Daruur duuban oo saymaha korkooda guulaamaynaysa; heego.

**Geeljire** (-ha) — Kan geela ilaaliya ama haya.

**Geelkacabaajis** (-ta) — Qallajisaha waaweyn mid ka mid ah.

**Geelmaanyo** (-da) — Nafley aad u weyn oo badda ku nool: waxay u eg tahay neberiga, sidiisoo kalena waxay leedahay caano; waxay cuntaa saaruqda – habarey-maanyo.



GEELDHUGEEYE

**Geeltoosiye** (-ba) — Gorgorka waaweyn jaad ka mid ah.

**Geelwaaq** (-da) — Geed yar oo labo burqood (wan iyo ri) oo la cuno leh; (ama « gelwaaqis »).

**Geenyo** (-da) — Fardaha midda dheddig.

**Geeraar** (-ka) — Jaadadka maansada mid ka mid ah oo gabayga u dhow kase tixo gaaggaaban.

**Geeraarid** (-da) — Geeraar tirin.

**Geeraarshe** (-ha) — Kan geeraara ama geeraarka tirsha; geeraarshaa; geeraare.



GEELMAANYO

**Geeri** (-da) — Wed; dhimasho.

**Geeryood** (-ka) — Dhimasho.

**Geeryoomid** (-da) — Naftu ka bixid; dhimasho; go'id.

**Gees** — 1. (-ka) *a*) Cad soo baxsan oo adag oo laf la moodo oo ka baxa madaxa lo'da, riyaha, ugaarta iyo nafleyda kaloo qoobabka leh qaarkood. *b*) Dhinac, doc. *c*) Xubno labo labo ah oo xasharaadka qaarki lee yahay oo madaxa ka taagan oo uu wax ku garto (baranbaro, quraanyo, balanbaallis, kaneeco...). 2. (-ta) Barbar, dhinac, doc.

**Geesaas** (-ka) — Baroorasho, bádanaa aan uurka jirin; baroordiiq aan dhab ahayn ama been ah; baroor cid loogu dan lee yahay oo jeesjees iyo digasho ku jiraan.

**Geesaasid** (-da) — Baroorasho; baroordiiqid.

**Geesarriyood** (-ka) — Geed yar oo faalala oo leh miro sida geesaha ariga u dhuudhuuban (ama « geesarriyaad »).

**Geeseyn** (-ta) — 1. Geeso u yeelid. 2. Gees xigid; doc xigid.

**Geesi** (-ga) — Nin aan cabsi aqoon; aan fuley ahayn; aar.

**Geesinnimo** (-da) — Geesi ahaan; aarnimo.

**Geesoole** (-ha) — Cayayaan sida door-shaammada - kuwa oogada jiidan - u eg, oo qolof adagi baalkoraad u tahay; wuxuu lee yahay labo gees oo dheerdheer.

**Geestaan** (-ta) — Xanuun daran oo qabta sinta iyo bowdada; inta badan wuxuu ku dhacaa xididka dheer oo



GEESOOLE

bowdada jirjirkeeda la roora; sinyaro (ama « geestahanyo »).

**Geesxir** (-ka) — 1. Neef toojo ah. 2. (-ta) Qof dumar ah oo la qabo oo aan ninkeeda la dhaqmin.

**Gef** (-ka) — 1. Wax aan run ahayn oo run la moodo; si qalloocan oo wax loo garto; wax aan toosnayn oo la falo ama la sheego; hal jaban; qalad; laaxin. 2. Xumaan; waxyeello; meelkadhac. 3. (senen) waxa qof doonayo oo loo saadiyo (saad been ah) inuusan hela hayn, sida nin duullaan u socda oo lagu 'yiraahdo « geel soo heli meysid »; waxaa la qabaa in qofkii loo gefo uu wax helo (ama « gaf »).

**Gefer** (-ka) — 1. Wax la sii daayey; aan xirnayn (fardo). 2. Ceelka lagu sii daayo (wadaan).

**Gefid** (-da) — 1. Wixii toosnaa oo la rabey in la sameeyo haleeli waayid; seegid. 2. Wax gardarro ah ama xumaato ah, ku kicid; falid, yeelid; gaboodfalid; (ama « gafid »).

**Gefrid** (-da) — 1. (xoolo). sii deyn; xirid ama xerayn la'aan. 2. Ceelka gudihiisa ku sii deyn (wadaan).

**Geftin** (-ka) — Gees; dacal; dhinac; gow; af; qar; daan.

**Gegi** (-da) — Kob bannaan; meel.

**Gelbin** (-ta) — (aroos, kd.) kaxayn; guriggeyn; wadid.

**Gelbis** (-ka) — Gelbin.

**Gelgelid** (-da) — In mar ka badan gelid.

**Gelgelin** (-ta) — 1. In mar ka badan gelin. 2. Kob yar oo wareegsan oo bannaan, oo ku galgalashada xoolaha ka waxaysanta.

**Gelid** (-da) Wax dhexdi ama gudihi gaarid, tegid.

**Gelin** — 1. (ka) *a*) Maalinta ama habeenka, kala bar oo bar; labada gelin oo maalintu waa: 6:00-12:00 iyo 12:00-18:00; labada habeenkuna waa 18:00-24:00 iyo 24:00-6:00. *b*) Galmo; kal; gaaf; jil. 2. (-ta) Wax dhexdi ama gudihi, wax kale gaarsiin, ku ridid, dhigid, xuluulin.

**Gelliimid** (-da) — Cid u ergeyn si heshiis loo helo.

**Gelliin** (-ka) — Dad wax isu qaba midkood oo ergo loogu tago, si heshiis loo helo; gargelyo.

**Gelmi** (-ga) — Cayayaan yaryar oo duula oo qaniinyo kulul; wuxuu u eg yahay dhurdaha iyo dhuunyaalaha.

**Gelmidhabad** (-ka) — Gelmidhabasho.

**Gelmidhabasho** (-da) — (xoolo, kd.) Gelmiga iyo takarta iyo qaniinka kale iska eryid; takaradhabasho; gilgilasho.

**Genbi** (-ga) — Dagaal; dirir; geyllan.

**Genbisan** — Afka u rogan; geddisan; genboon.

**Genbise** (-ha) — 1. Saab si qurux badan loo sameeyo oo kolka dhir udgoon guryaha loo shida hayo, siiba dharka, dabqaadka dusha laga saaro, si aan dabku wax u gubin. 2. Aqallada miyiga oo qaabkoodu u eg yahay genbise genboon.

**Genbiyid** (-da) — 1. Afka u rogid; geddiyid; foororin. 2. Dagaal ku kicid; diririd.

**Genboon** — Afka u rogan.

**Gendi** (-ga) — Cayayaan diqsiga u eg

oo dadka iyo nafleyda kaleba qaniina cudurrona u keena.

**Geni** (-ga) — Lacag dahab ah oo Ingiriisku soo saari jirey, lase joojiyey 1813, oo ka dhignaan jirtey 21½ shilin; (ama « gini »).

**Gensasho** (-da) — Dareensasho; qoonsasho; kahasho (ama « gansasho »).

**Gerennuug** (-ta) — Garannuug.

**Gerger** (-ka) — Kaalmo wadajir loo bixina hayo, qaybta qofkiiba ku soo abbaaranta; xoolaggooyo; kaalo; taageero; diiqo.

**Geri** (-ga) — Nafleyda adduunka joogta kan ugu dheer, wuxuuna joogaa Afrika keliya; wuxuu lee yahay sur aad iyo add u dheer iyo lugo iyana dheerdheer; Dhererkiisu wuxuu gaara labo mitir iyo bar; waa uu daaqaa waana calannaqsadaa; wuxuu lee yahay guud yar oo jilicsan oo surka kaga yaal; wax labo gees oo yaryar la moodo oo dhegaha dhexdooda kaga yaal; harag aad u adag oo gaashaammo, kabo, kd., laga samaysto; qoobab qurux badan iyo midab gaashiyo badan oo googgo'an oo cawl ahi ku rogan yihiin.

**Geribbaxan** (-ta) — Naag xagga guurka ka madax-bannaan oo aan la qabin.

**Geseriir** (-ka) — Gasariir.

**Geseriirid** (-da) — Gasariirid.

**Gesh** (-ka) — Wax kastoo wax lagu qabsado; alaabo; qalab; (ama « gash »).

**Geshin** (-ka) — Ladnaan iyo qurux, cunnada (iyo daaqa) uraadda iyo waxtarka lihi, ay keento; (ama « geshiga »).

**Gesiin** (-ka) — Gasiin.

**Gesiir** (-ka) — Dhex-xir ka samaysan dun iyo cabbaadyo ama kuul yaryar oo midabyo badan, ama wax kale, oo dumarku, xarrogo ahaan u qaataan oo sida kuushu surka ugu xiran tahay oo kale, dhexda ugu xirtaan; (ama « gasiir »).

**Geyaan** (-ka) — 1. (guur) inta is guursan karta iyo inta aan is guursan karin, xiriirka u dhexeeya iyo waxa ay kala mudan yihiin. 2. Xeerka maamula kufka; dadka isku habboon inay is guursadaan iyadoo laga eega hayo xagga da'da, xagga dhaqanka, kd.; kuf; (ama « gayaan »).

**Geyeysiin** (-ta) — Badid.



GERI

**Geyfan** — Hawl qabasho ama wax kale u diyaar ah oo marada u xeytey.

**Geyfanaan** (-ta) — Wax geyfan ahaansho.

**Geyi** (-ga) — Dal; dhul; arlo (ama « gayi », « giyi »).

**Geyid** (-da) — (guur) kuf u ahaansho.

**Geylaan** (-ka) — Meel ku kala dhicid; wax dheer oo si foolxun u dhaca.

**Geyllamid** (-da) — 1. Aad u dadaalid. 2. Diririd.

**Geyllan** (-ka) — 1. Dadaal badan. 2. Dirir.

**Geyn** (-ta) — Wax meel ka qaadid oo meel kale dhigid, gaarsiin.

**Geyngeyn** (-ka) — Baro uskag ah.

**Geyood** (-ka) — Heer ama si la is gaarsiiyo.

**Geyoodsiin** (-ta) — Heer ama si gaarsiin, ahaysiin; badid.

**Geyr** (-ta) — Caro; guhaad; gedood; dharas; dhirif.

**Geyrad** (-ka) — Carasho; geyrasho.

**Geyrasho** (-da) — Carasho; guhaadood; gedoodid; dharsid; dhirfid.

**Geyre** (-ha) — Dabayl qabow oo xagga badda ka timaadda; cooli.

**Gibbaan** (-ka) — Neef guriddiisii dhowdahay oo caano yareeyey; (ama « gabbaan »).

**Gibbaannimo** (-da) — Gibbaan ahaansho.

**Gibil** — 1. (-ka) *a*) Oogada nafleyda dubkeeda; jirka dadka. *b*) Wixii ballaaran oo wax isku gudba oo qarsha; hir. *c*) Culays oogadu iska dareento; habbiso. 2. (-sha) Marka awrka rarka la wada saaro, sarta lagu dedo; lammo.

**Gibilcad** (-da) — Dadka midabkiisu cad yahay.

**Gibilmadow** (-da,) — Dadka midabkiisu madow yahay.

**Gibin** (-ka, -ta) — 1. Wax tiro yar; xig; xoogaa. 2. Wax fil yar; aan da' weyneyn. 3. Aan buurreyn; lixaad yar; (ama « gaban »).

**Gidaad** (-ka) — (xoolo, kd.) Gedaad.

**Gidaadid** (-da) — (xoolo, kd.) Gedaadid.

**Gidaar** (-ka) — Derbi.

**Giddi** — Wax aan kala maqnayn; wadajir; oo dhan; kur-; dhammaan; kulli.

**Gidir** (-ta) — (neef, naag, kd.) aan caano qumman lahayn; baaqimo; badho; gabno; hooto.

**Gifin** (-ka) — Wax yar; gibin; gaban.

**Gigtir** (-ka) — Maro ama wax la mid ah oo si wanaagsan loo kala bixiyo, hunbuqada iyo canyayuubka laga bi'iyo.

**Gigtiran** — La gigtiray.

**Gigtirid** (-da) — Wax gigtiran ka dhigid.

**Giigid** (-da) — 1. Ka joogsasho; iska qabasho; iska buusid; ka jigasho. 2. Aad u dhergid; ka dibbirid.

**Giigsan** — Aad loo togey; la dhuujiyey; la adkeeyey; gigtiran.

**Giijin** (-ta) — Wax giigsan ka dhigid; xoog u togid; adkayn; dhuujin.

**Giijis** (-ka) — Giijin.

**Giir** (-ka) — 1. (midab) isku dhafan; baraashirix. 2. Surka xaggiisa danbe; jeego; qadaad. 3. Joof; gan; bulbul. 4. Biriir; wejitub; fooltub. 5. Dhibco ama baro yaryar oo wejiga ku yaal; furuqdhoon.

**Giirbaq** (-a) — Midab.

**Giirid** (-da) — Giir u yeelid; wax giir leh ka dhigid.

**Giirre** (-ha) — (giir+le) wejiga giir ku leh.

**Giiryaale** (-ha) — Qof aan geesi ahayn; fuley.

**Giiryaalennimo** (-da) — Fulannimo.

**Giis** (-ka) — Maanso; hees; guluuluc.

**Giisid** (-da) — Giis tirin.

**Gilgil** (-ka) — Gilgilid.

**Gilgilad** (-ka) — Gilgilasho.

**Gilgilasho** (-da) — Aad isu ruxid, si waxa oogada ka saarani uga daataan.

**Gilgilid** (-da) — Xoog u ruxruxid; liillijin; lulid.

**Gilingil** (-ka) — Shinbir yar oo dhalada cad.

**Gingimid** (-da) — Hab iyo qaab wanaagsan u yeelid.

**Gingin** (-ka) — Gingimid.

**Girgir** (-ka) — Weelka iyo wixii kale oo la mid ah afkiisa; qar; gow; daan.

**Girgire** (-ha) — Birjike; burjike; baabuur.

**Giriirixin** (-ta) — (is -) isa soo mataxid.

**Gisi** (-da) — Lo' dibadeed; jaamuus.

**Giyi** (-ga) — Geyi; gayi.

**Go'** (-a) — 1. Wax labo cad ama ka badan u kala go'ay midkood; cad; jeex; gabal; qaar. 2. Maro labo qeyd ah.

**Go'aan** (-ka) — Wax ama arrin la gooyey ama la goostay; si laysku

raacay oo talo ku dhammaatay ama ku go'day; guddoon; talo.
**Go'an** — La gooyey; la jaray; go' noqday; qaaran.
**Gob** — 1. (-ka) Geedaha waaweyn jaad ka mid ah, oo miro wanaagsan oo la cuno leh. 2. (-ta) (magac wadareed). *a*) Aan dadka hoose oo gunta ah ka mid ahayn ee ka tirsan dad heer sare ah oo sidaa ku gaarey dhalasho ama doorasho la doortay; nasab. *b*) Dhalan iyo sansaan wanaagsan oo bulshannimo leh; door; wabar. *c*)* Aan ahayn dad la gumeysto ama la beelaysto; xor.
**Gobannimaddoon*** (-ka) — Gobannimada oo la doono, ama heliddeeda loo dagaallamo; xornimaddoon.
**Gobannimo** (-da) — 1. Gob ahaan. 2.* Xorriyad; xornimo.
**Gobol** (-ka) — 1. Qaybaha dal u qaybsan yahay middood. 2. Gabal, qaar, cad, jeex.
**Gobo'layn** (-ta) — Hadba dhibici ka soo dhicid; tifqaamid.
**Gocad** (-ka) — Gocasho.



GIRGIRE

**Gocasho** (-da) — Wax hor u dhacay, illaawid la'aan; tebid; garwaaqsasho; xusuusasho.
**Gocoorre** (-ha) — Kalluunka badda jaad ka mida ah.
**Gocoso** (-da) — 1. Iniino yaryar oo xaynxandhadu bixiso oo dhulka hoostiisa lagala soo baxo; ama ceeriinkaa lagu cunaa ama dubid baa lagu engejiyaa oo la kaydsadaa oo sida badarka loo cunaa. 2. (cayaar) kubbad gacanta lagu cayaaro.
**Gocoy** (-ga) — Weel la tolay oo aan weli la xoolayn; gocoyo.
**Gocoyo** (-da) — Gocoy.
**God** (-ka) — 1. Meel godan ama la godey. 2. Dalool dhulka ama meel kale laga sameeyey, ama ku yaal, siiba kan dadka iyo nafleyda kale



GODIN (1)

qaarkeed qodaan ama qotaan; ~ hog; booraan.
**Godadle** (-ha) — Nin labo naagood ama ka badan isku kol qaba.
**Godadow** (-ga) — Cayaar hogo iyo quruurux lagu cayaaro; leylo.
**Godan** — 1. Aan dhab u kala baxsanayn; laaban; qalloocan; nadoocsan; xoodan; booran. 2. (-ta) Xiidanka yaryar cadka ugu horreeya oo caloosha madaxa ku haya.
**Godasho** (-da) — 1. Qaab aan qummaati u toosnayn oo godan yeelasho; qalloocasho. 2. Qaab god u eg ama hooseeya yeelasho. 3. Wax godan oo wax lagu shubi karo, ka dhigasho.
**Godgoddo** (-da) — Libaaxa waaweyn oo badda mid ka mid ah.
**Godid** (-da) — Qaab godan u yeelid; wax godan ka dhigid; soo laabid.
**Godimmo** (-da) — Godin.
**Godin** (-ta) — 1. Qalab geedaha lagu jaro ama lagu qoro: waxay leedahay daab la qabto oo dheer iyo gar bir af leh ku dhex jira; godimmo. 2. (xiddigo) xiddigaha raqaha tan ugu horraysa; waxay ka kooban tahay saddex xiddigood (faraaci, foocaar iyo fildarro); (ama «gudin»).
**Godlad** (-ka) — Godlasho.
**Godlanaan** (-ta) — Godlanaansho.

**Godlasho** (-da) — (xoolo) godol keenid.

**Godlid** (-da) — Godol ka doonid; caano ka raadin; godlin.

**Godlin** (-ta) — Godlid.

**Godnaan** (-ta) — Qaab godan lahaan.

**Godnaansho** (-ha) — Qaab godan lahaansho.

**Godob** — 1. (-ka) Balli aad u weyn oo wareegsan oo in badan biyo ku jiraan: togagga xilliyada roobka biyaha keena baa doojiya. 2. (-ta) Aano; sagan; dakano; asaaye; gashi; utun.

**Godobsasho** (-da) — (qof) godob hore darteed, wax ugu qaybin, ama wax ku seejin ama uga eexasho.

**Godobsi** (-ga) — Godobsasho; godobsad.

**Godol** (-ka) — Candhada xoolaha, caanaha kol xoog ugu soo dhaca, oo laga liso.

**Go'doon** (-ka) — Wax badan ama intii kale oo inta laga dhex baxay ama laga fogaadey, laga go'ay, si dib loogu soo laabtaana ay suuraggal noqon weydey; meel dalka ama dadka intiisa kale ka go'an oo aan la tegi karin lagana imaan karin.

**Gog** (-ga) — Saanta dhinaca geela.

**Gogasho** (-da) — 1. Hilib ama wax la mid ah cunid, iyadoo hadba meel wax yar laga goosana hayo; cunid, googgoosad yaryar oo kala fogfog ah, oo aan anshaxnimo ku jirin. 2. Arrin aan lana deyn, sidii habboonaydna loo qaban ama loo fulin.

**Goggobeysad** (-ka) — Goggobeysasho.

**Goggobeysasho** (-da) — Ciid habaas leh, ku weesaysasho, cudur ama biyala'aan darteed; booraysasho; (ama « gaggabeysasho »).

**Goggobeysi** (-ga) — Goggobeysad; goggobeysasho.

**Goggobo** (-da) — 1. Geed kulul oo cudurrada qaarkood, siiba cadhada iyo wixii la jaad ah, lagu daweeyo. 2. Weesada lagu weesaysto ciidda habaaska leh; booraysi; (ama « gaggabood »).

**Goglad** (-ka) — Goglasho.

**Goglan** — 1. Gogol laga dhigay; la gogley. 2. Sida gogosha, dhulka ugu daadsan, ugu bilqan, ugu fidsan.

**Goglanaan** (-ta) — Goglanaansho.

**Goglasho** (-da) — Gogol ka dhigasho.

**Goglid** (-da) — Gogol dhigid.

**Gogol** (-sha) — 1. Inta la goglado oo dhan: joodariyaasha, dharka sariiraha, kaddiifadaha, kebdaha, dermooyinka, rarada kd. 2. Hadal gaaban oo laga hormariyo doodda, ama kitaabka la qora hayo lagu furo oo lagu sheego waxa kitaabku ku saabsan yahay, kd.; Arar, afeef; gogoldhig. 3. Shir yar ama fadhi loo dhigo in dad wax kala qabaa ku garramaan oo lagu heshiisiiyo, ama gabdho laysku weyddiisto, kd.

**Gogoldhig** (-ga) — Gogol; Arar; Goobxaarad; hordhac.

**Gogoldhigasho** (-da) — Ararasho; goobxaarasho.

**Go'id** (-da) — 1. (xarig, dun, kd.) labo go' ama labo cad noqosho, jiidid xoog loo kala jiidey darteed. 2. Wax dhammaaday ama joogsadey ama iman waayey. 3. (ceel, balli, kd.) biyo ka dhammaansho; gurid. 4. Naftu ka bixid; dhimasho; geryoomid.

**Gojoxo** (-da) — Shafka geela; xagalo.

**Gol** (-sha) — 1. Dharka dumarka qaarkí, sida marsiinada, inta laabta iyo naasaha iyo caloosha qarisa, gacanta midig hoosteedana ka furan; nabas. 2. (oogo) dhexda iyo lugtu kobtay isaga soo dhowaadaan; dhinac. 3. Dhul ku yaal webi dhinacyadiis. 4. Dhul qaniin leh. 5. Buuraha dhinacyadooda aan soo baxsanayn ee xagga gudaha isugu riixan. 6. Dhul dib u ceshan oo baddu soo gudaggasho; khoori; gacan; guho. 7. (- lahaan) ulajeeddo; u wadasho; dan; muraad.

**Golaadin** (-ta) — Wax dhici doona

ama in la sameeyo la doona hayo, sidii loo maamuli lahaa iyo golihii lagu' dhigi lahaa sii darbid; golaxaarid. 2. (u -) sidii qof, kd., u fali lahaa waxa la gudboon ama laga doonayo ama laga filayo ama laga sugayo, kansho u siin; ka malaysasho; golayn.

**Golayn** (-ta) — 1. Gol ka dhigid. 2. Gole ka dhigid. 3. Gole u dhigid; u fagaarayn; u golaadin.

**Golcas** (-ta) — 1. Jaad ugaarta ka mid ah oo gollaha cas. 2. Qorrax casar.

**Goldaloolo** (-da) — Meel dhinac ka bannaan ama ka daloosha oo wax laga baqaa (col, kd.) ka soo geli karaan ama ka iman karaan; meel halis ah; haad; baylah.

**Gole** (-ha) — 1. Meel bannaan ama dhis ku wareegsan yahay oo korka ka bannaan oo laysugu yimaado; ardaa. 2. Meel lagu shiro oo arrimaha waaweyn oo tolka lagu galo oo lagu maamulo; aqalka mudanayaasha; Barlamaan. 3. Goob fagaare; (ama « gale »).

**Golgoley** (-da) — Cayaar yaxaaska loo tumo kolka webiga laga soo saaro oo dibadda la keeno; cayaaryaxaas.

**Gollacas** (-ta) — Dawacada jaad ka mid ah oo gollaha cas.

**Golli** (-da) — Dawacada jaad ka mid ah.

**Golmaran** (-ta) — (naag) aan uurka iyo araxda midna wax ku sidin; aan uurna lahayn carruurna nuujina hayn.

**Gololo** (-da) — 1. Astaamaha summadda mid ka mid ah. 2. Hadal si wanaagsan loo dhisay, badanaa hadal la dulmaro, xubnihiisa iyo qodbihiisana la koobo oo la sheego. 3. (cilmiga dhismaha) dhis qaabka qaansada leh oo guryaha iyo kaabadaha iyo wixii la mid ah loo yeelo, culays celin ama qurux darteed; qaanso. 4. Wax la qurxiyey oo qaab gololo – summad yare soo xoodan – loo yeelay.

**Golongol** (-ka) — Dhib iyo hawl badan oo uu galay la qooxmay, la gotey, labo qaar la noqday.

**Golongolid** (-da) — Dhib iyo hawl badan oo la galay, la qooxmid, la godasho.

**Golxo** (-da) — Qaarka kore oo waxyar horay u godan; horay u qooxnaan yar; hongod.



GOOBAABIN

**Golxob** (-ka) — Billaawe weyn; toorrey; abley; (ama « golxad »).

**Gommod** (-da) — Cagta geela; cagaf.

**Gomoshaa** (-ga) — Geed caleemo balballaaran oo miro la cuno leh; (ama « gomosh »).

**Go'naan** (-ta) — (wax) go'an ahaan.

**Go'naansho** (-ha) — (wax) la gooyey ama go'an ahaansho.

**Go'niin** (-ka) — Go'naanta.

**Goob** (-ta) — 1. Dhul iska bannaan. 2. Kob la banneeyey oo dhis lagu wareejiyey ama iskaba furan oo loogu talaggalay cayaaraha iyo dabbaaldegga iyo wixii kale oo la mid ah oo la daawado. 3. Kob wax lagu heero ama wixii ka soo baxa lagu kaydsho, badanaana la taalleeyo; beer; goof. 4. Kob dagaal weyni ka dhacay oo labo col isku heshay. 5. Gegi dayuuraduhu ku degaan kana duulaan. 6. Meel weyn oo la qaybshey, qayb ka mid ah.

**Goobaabin** (-ta) — Xarriiq sida gadowga u wareegsan oo meel bannaan ku taal: dhibceheedu isku in bay wadaageheeda u wada jiraan oo uma kala dhowa.

**Goobaare** (-ha) — Nin aan doob ahayn: nin guursadey; nin naag qaba.

**Goobayn** (-ta) — Goobo ka dhigid.
**Goobid** (-da) — Wax maqan ama lumay raadin, doondoonid, baadiggoobid.
**Goobis** (-ta) — Goobid; raadin.
**Goobxaarad** (-ka) — Goobxaarasho.
**Goobxaarasho** (-da) — Wax la doonayo in la sameeyo ama loo gol lee yahay, waddada u si bannaysasho; ararasho; gogoldhigasho.



GOODIR (2)

**Good** (-ka) — 1. Halaq weyn oo aad u dheerereeya: kolkuu orda hayo xiin baa ka yeera. 2. (-°) Go'; maro.
**Goodaaddo** (-da) — 1. Jaadadka qallajisaha jaad ka mid ah. 2. Laandeyr.
**Goodasho°** (-da) — (roob) (soo -) xagga qofka hadlaya, ugu soo socosho.
**Gooddi** (-ga) — 1. Hadal ama wax kale oo loola jeedo in qof kale lagu cabsi geliyo; dhaar; cagajugle. 2. Dacal; iran; dhinac.
**Gooddiyid** (-da) — Qof kale, hadal ama wax kale oo cabsi geliya kula kicid; u dhaarasho; cagajugleyn.
**Goodir** (-ka) — 1. Jaadadka geela mid ka mid ah. 2. Ugaarta jaad ka mid ah oo sida diirdiirta daliigo ku dhilan yihiin.
**Goof** (-ka) — 1. Kob beer ahaan jirtey, oo inta wax ka bixi waayeen layska daayey oo caws keliyihi ka haxo; beer kagguur ah. 2. Ceel engegey. 3. Webi biyihii mari jirey ka leexdeen oo engegey. 4. Il dhacday oo godkii oo daloolaa haray.
**Goofid** (-da) — Goof noqosho.
**Googgaale** (-ha) — Hadal gaaban oo sida maahmaahda xaraf ku dhisan oo laysku xiro; habkiisu waa sidaan:
— Qofka wax xiraya: « googgaa »;
— Qofka la xirayo: « cadale » (ama « wax kale »);
— Qofka wax xiraya: « col ku diley ciidan mood »;
— Qofka la xirayo: « waa qodaxda ».
**Googgarad** (-da) — Maro haweenku qaarka hoose ka qaataan oo kurdadda ama garayska, kd., ka hoosaysa.
**Googgaradayn** (-ta) — Googgarad ka dhigid; sida googgaradda u tolid.
**Googgo'** (-a) — 1. Wax la jarjaray oo la yaryareeyey. 2. (cunno) hilib si gaar ah loo sameeyo. 3. Googgo'id.
**Googgo'id** (-da) — 1. Wax is haystey oo cadad badan u kala harharay; jeexjeexmid; dildillaacid. 2. Diindiimid; madmadid.
**Gooh** (-a) — Ci gaar ah oo fardaha,...
**Goohid** (-da) — Ci gooh ah, ciiyid.
**Goojin** (-ta) — (geel, kd.) dabada kor u taagid.
**Goojo** (-da) — (geel, kd.) dabada oo kor loo taago: waxay calaamo u tahay inuu rimman yahay.
**Gool** — 1. (-ka) *a*) Neef xoolo ah oo lab oo cayiley ama la cayiliyey. *b*) Waraaqaha doonyaha iyo maraakiibta iyo dayuuraduhu ay sitaan oo lagu qoro magacooda iyo meeshay ka yimaadeen, iyo waxa ay sidaan, kd. *c*)* (kubbadda cagta) kolka la dhaliyo oo kubbaddu yoolka gasho; yool; duq. 2. (-sha) *a*) Neef xoolo ah oo dheddig oo aad u shilis. *b*) Libaaxa, tan dheddig; baranbarqo.
**Goollawaraabe** (-ha) — Bahal-higlo.
**Gooloobid** (-da) — (xoolo) neef gool ah noqosho, goolow.
**Goommon** — Gaajaysan; baahan.
**Goon** — 1. (-ka) *a*) Labada lafood oo indhaha hoostooda ku yaal oo yare

soo baxsan middood. *b)* Gocoso. 2. (-ta) Qarar diiran iyo buuro dhagax ah oo badaha dhexdooda iyo xeebaha ku yaal; shacaab.

**Goonbaar** (-ta) — Naag aan hawlaha gurigeeda si wanaagsan u maamulan aqoon; naag xun oo rasan; sunbo; baali; basari.

**Gooni** (-da) — Meelaha la joogo ama loo socdo, kd., meel ka duwan; meel gaar ah; meel aan cid kale joogin.

**Goonjab** (-ka) — Madax-xanuun wejiga qaarki qabta; dhanjaf; (ama « goonjebshe »).

**Goonjebshe** (-ha) — Goonjab.

**Goor** (-ta) — Waqti gudihiisa wax dhacaan ama waxyaalo dhacay u dhexeeya, oo loo qaybsho mid jooga, mid tegey iyo mid soo socda (tagto, joogto, timaaddo); waqti; waa; had; kol; shin; wesin; samaan.

**Goorma**? — Hadma? Marma? Jeerma? Waama? Shirma?...

**Gooryaan** (-ka) — Dixiri jaadad badan ah oo xiidmaha gudohooda ku dhasha oo ku noolaada oo lala bukoodo ~ masas.

**Goosad** (-ka) — Goosasho.

**Goosan** (-ka) — 1. Dad isku dan ah oo dadweynaha iska xiga, xeer gaar ahna leh. 2. Qaybaha xoogga dagaallamaa u qaybsamo, mid yar oo ka mid ah. 3. Ari xayn ah oo wadajir ariga kale uga go'a oo u hallaaba.

**Goosarad** (-da) — Min timir ah; (ama « koosarad »).

**Goosasho** (-da) — 1. Goyn, qof isaga darti wax u goynayo; goosad. 2. Mutaysasho.

**Goosato** (-da) — Kasoobbax xun oo oogada nabar weyn u yeela; boog xun.

**Goosey** (-ga) — Geed weyn oo caleemo balballaaran oo miro la cuno ka baxaan.

**Gor** (-ka) — Wax danbar la moodo oo neefka rimman candhadiisa ku soo dhaca oo ku soo bata oo xididdada caanaha iyo qurxubta weyneeya; caanaha danbarka ka horreeya; danbar rib ah.

**Goray** (-ga) — Goroyada keeda lab; haldhaa.

**Gordan** — Gorodda midab ku leh; gorod ah.

**Gorgor** (-ka) — Shinbir weyn oo jaadad badan u kala baxa oo wixii baqtiya cuna.



GORGOR

**Gorgorin** (-ta) — Wax iib u yaal, qiimahooda cid weyddiin; baayicid.

**Gorgoro** (-da) — Waxa ganacsiga ah, sicirka ay joogaan oo layska waraysto; alaabada ganacsiga ah qiimeheeda oo lays weyddiiyo; baayac.

**Gorgortan** (-ka) — Gorgortamid.

**Goriilla*** — Daayeerrada dadka lagu soo sooco oo adduunka kan ugu weyn; wuxuu ku nool yahay Afrika. Dhererkiisu wuxuu gaaraa labo mitir iyo ka kor, culayskiisuna 300 (saddex boqol) oo kg. Wuxuu lee yahay: madax weyn, sur gaaban, indho yaryar, san dulal waaweyn iyo dhogor oogadiisa ku wada rogan. Dabo ma laha. (ama « gooriilla »).

**Gorin** (-ta) — (neef rimman) gor yeela-

sho; candhadu soo weynaansho bilaabid; habaasin.

**Gorod** — 1. (-ka) Neef gordan; madaxa midab gaar ah ku leh. 2. (-da) Midab kan oogada kale ka duwan oo madaxa ku kooban; madax.

**Gorof** — 1. (-ka) *a)* Weel duugoobey oo in wax danbe lagu qabsado gabay;



GORILLA

weel waxtarkii laga soo laystay. *b)* Haruub; toobte. 2. (-ta) Sida 1a.

**Gorofleged** (-ka) — Lugta geela meesheeda lowga u eg oo jilifta leh.

**Gorofsan** — Sida weel gorof ah oo la nacay oo la xooray, meel iska yaal, isaga xooran.

**Gorofsanaan** (-ta) — Wax gorofsan ahaan.

**Goror** (-ka) — 1. Dhiig yar oo sanka ka yimaada. 2. Taagnaan badan ama dhaqdhaqaaq la'aan, dhiiggu meel oogada ka mid ah ku soo ururo. 3. Wax shubma oo yar oo weel salki ama meel kale ka yimaada, ka soo daata.

**Gororid** (-da) — 1. (Wax shubma) sida gororka u daadasho, u dindimid. 2. Sanka dhiig ka immaansho. 3. Taagnaan badan ama dhaqdhaqaaq la'aan darteed, dhiiggu meel oogada ka mid ah ku soo ururid.

**Gororin** (-ta) — Goror ka keenid.

**Goroyacawl** (-sha) — Goroyada teeda dheddig; booso; haldhurre.

**Goroyo** (-da) — Shinbiraha hadda adduunka ku nool tan ugu weyn; waxay ku dhaqantaa Afrika iyo Bariga Dhow; waxay leedahay sur dhuuban oo dheer iyo madax yar; lugo iyo bowdyo diiran oo mid waliba ku dhammaato labo suul; baalal gaaggaaban oo ayan ku duulin, aadse u qurux badan (kuwa haldhaaga); warriile.

**Gorros** (-ka) — Madaxa oo hoos loo laallaadsho, islahadal darti; gebida oo la rogto, feker daraaddi.

**Gorrosid** (-da) — Madaxa hoos u laallaadin, feker iyo islahadal aawadeed; gebida hoos u rogasho.

**Gow** (-ga) — Daan; qar; jar.

**Gowl** (-sha) — Gawl.

**Gowlallo** (-da) — Geed xabag iyo asal aad u wanaagsan leh.

**Gowrac** (-a) — Biraynta xoolaha la



GOROYO

bireeyo kolka la qalana hayo, si hilibkoodu xalaal u noqdo; birays.

**Gowracan** — La gowracay; la bireeyey.

**Gowracato** (-da) — 1. Cudur cagta cad gala siiba faraqarrarka cagta oo u yeela dildillaac aan si fudud u biskoon. 2. Fin gaar ah oo hunguriga ka soo baxa oo xira oo bada-

naa loo dhinto. 3. Geed yar oo leh . laamo buurbuuran oo aroorro leh.

**Gowre** (-ha) — Dhcel aad u qabow badan oo habeenkii soo dhaca.

**Gowricid** (-da) — Xoolaha la qala hayo, mindi ama bir kale oo afaysan, hunguriga ku goyn; birayn.

**Gowriir** (-ka) — Wax ku kor foorarsad; qandood.

**Gowriirid** (-da) — Kor kaga soo foororid.

**Gows** (-ka) — 1. Ilkaha danbe oo waaweyn oo wax lagu calaliyo, midkood. 2. Surta inteeda cillaanka ukunta u eg.

**Gowsdanbeed** (-ka) — Gowsaha gowska ugu danbeeya.

**Gowsdheero** (-da) — (xoolo, kd.) gows inta debca wax yar kor u soo baxa oo dabadeed wax lala calalin waayo: takhtar yaqaan oo baxsha haddaan loo helin xooluhu waa ku dhibtoodaan.

**Gows'haysad** (-ka) — Gows'haysasho.

**Gows'haysasho** (-da) — 1. Arrin aan la jeclayn, ka hadalkeed, iska ilaalin, ka aammusid. 2. Diiddo.

**Goyn** (-ta) — 1. Wax is haystey, wax kala go'an ka dhigid; jarid. 2. (beer) miraha ka jarid; shafid.

**Gu** (-ga) — 1. Afarta nur oo sanadu u qaybsanto midkood: wuxuu u dhexeeyaa diraacda (jiilaal) iyo xagaaga, waana xilli roob. 2. 12-bilood; sano.

**Gubad** (-ka) — 1. Wax dab gaarey oo waxyeelay; wax shidmay. 2. Meel dab gubey oo danbas iyo raad ku reebay.

**Guban** — 1. La gubey; dab maray; gubad noqday. 2. (-ta) Dhul kulul oo badanaa hooseeya.

**Gubasho** (-da) — Saamays dab, daraccmid, wax ku noqosho, ku baabbi'id.

**Gubato** (-da) — 1. Dhul ballaaran oo dab maray. 2. Dhul guban og oo weligi dab u halis ah.

**Gube** (-ha) — Xuub weyn oo xab casi ka buuxo oo ilmaha dhalanaya iyo mandheerta u dhexeeya; (ama « guube »).

**Gubid** (-da) — Dab saarid oo wax ku yeelid; wax gubtey ka dhigid; dab ku dhejin, qabadsiin; dab ku shidid; (cunno) bisayl dhaafin; kulayl badan dareensiin, gaarsiin.

**Gubis** (-ta) — Gubid.

**Gubnaan** (-ta) — Gubnaansho.

**Gubnaansho** (-ha) — Wax guban ama gubtey ama la gubey ahaansho; gubnaan.

**Gubniin** (-ka) — 1. Wax gubid. 2. Saamayska gubashada.

**Gubnood** (-ka) — Cunnada bisayldhaafta inteeda gubata, madoobaata.

**Gubtahanyo** (-da) — Geed-saar dhirta isku mara; wuxuu lee yahay xaad iyo xajiio aad u daran; waa laysku daweeyaa; (ama « gubtaanyo »).

**Gucle** (-ha) — Orod; xusulduub; rucle.

**Gucleyn** (-ta) — Xusulduubid; rucleyn.

**Gucummaale** (-ha) — 1. Raan ama shaash gucummada u eg leh. 2. Libaax iyo wixii kale oo soo raaca oo gucummo leh.

**Gucun** (-ka) — Daliig yar oo dhuuban oo qabo ah, ama argeeg ama mayrax kale, oo weelka, kd., lagu tolo.

**Gud** (-da) — Geedka yicibtu ka baxdo; geed-yicibeed.

**Gudaal** (-sha) — 1. Qaan ama wax kale oo laysku lahaa oo la bixiyo, la gudo. 2. Habeenkii oo la socdo, la gudo, la guureeyo. 3. Gudidda carruurta. 4. (naag) habeen ku soo guurayn; mirid.

**Gudan** — La gudey; buuryadii laga gooyey.

**Gudasho** (-da) — 1. Wax aano ama si kale u maqnaa, wax u dhigma samayn. 2. Wax laysku adkeeyey ama la is faray yeelid; la imaansho, falid; (ka -) ka aarsasho, ka jeebid, ka goosasho.

**Gudban** — 1. Gudub u dhigan; bab-

can. 2. (-ta) (xiddigo) xiddigta u dhexaysa bayaxawda iyo libcasta; xiddigta sadexaad oo daalallida.

**Gudbanaan** (-ta) — Gudub u dhignaan wax gudban ahaan; babcanaan.

**Gudbid** (-da) — 1. Meeshii la rabey in la gaaro oo dabadeed la joogsado, sii dhaafid, ka sii shishammarid. 2. Ku joogsad la'aan; meel ka shi-



GUDUUDANE

shaysa tegid; dhaafid. 3. Ka hormarid; ka dheerayn.

**Gudbin** (-ta) — Meeshii la rabey in la gaaro, shishay u sii dhaafsiin.

**Gudboonaan** (-ta) — Gudboonaansho.

**Gudboonaansho** (-ha) — 1. Wax gudboon ahaansho; wax in la sameeyaa ay eg tahay ahaansho. 2. Isku si ahaansho; kala sokayn la'aan; isugu mid ahaansho; sinnaansho.

**Gudcur** (-ka) — 1. Bisha barkeeda danbe oo aan caddada ahayn. 2. Iftiin la'aan; mugdi.

**Gudcurin** (-ta) — Gudcur ka dhigid; mugdiyeyn; madoobeyn.

**Gudcuris** (-ka) — Gudcurin.

**Guddi** (-da, -ga) — Dad loo magacaabay inay arrin gaar ah galaan oo wax ka qabtaan; guurti.

**Guddoomid** (-da) — 1. Wax laysu dhiibey ama laysa siiyey, si sharci ah u qabasho ama u qaadasho. 2. Guddoon dhacay qaadasho, oggolaansho.

**Guddoomin** (-ta) — 1. Guddoon ridid. 2. Guddi madax u noqosho, u talin.

**Guddoomiye** (-ha) — 1. Guddi madax u ah; guddoonka u haya; horfiiq u ah. 2. Qofka inuu guddoonka rido leh; mádax; taliye; (ama « guddoonshe »).

**Guddoon** (-ka) — 1. Gar la naqayey ama arrin la galay, waxa laga soo qaaday ama talada laysla gartay oo lagu heshiiyey oo lagu dhammeeyey. 2. Wax talis gooyey oo jideeyey; sharci; qaanuun; xeer; qeydo.

**Guddoonsi** (-ga) — Guddoonsasho.

**Guddoonsad** (-ka) — Guddoonsasho; guddoonsi.

**Guddoonsasho** (-da) — Guddoon samaysasho; talo ama arrin si ku dhammaysasho.

**Gudid** (-da) — 1. (dhaqan: muslin, yuhuud, kd.) carruurta, wiilal iyo gabdhoba, buuryada ka goyn; (gabdho) bilisayn. 2. Habeen socosho; guurayn. 3. Deyn ama qaan laysku lahaa bixin. 4. Qiimaha ama waxtarka, qof ama neef xoolo ah, ama wax la ganacsadaa, yeelan karo ama lee yahay ama uu bixi karo.

**Gudin** (-ta) — Godin.

**Gudmo** (-da) — Waddo; jid; dhabbe.

**Gudnaan** (-ta) — Gudnaansho.

**Gudnaansho** (-ha) — Qof la gudey ama gudan ahaansho.

**Gudniin** (-ka) — Wax gudid.

**Gudo** (-ha) — Weel ama guri ama ceel ama wax la mid ah dhexdiisa.

**Gudoodi** (-ga) — Socod habeen; guure.

**Gudub** (-ka) — 1. Babac. 2. (waalo) labada siyood oo lagu cayaara hayo middood (midda kale waa « socod »).

**Gudur** (-ka) — Hilibka geela intiisa adag.

**Guduri** (-ga) — Haadka waaweyn jaad ka mid ah; qoormurux.

**Guduud** (-ka) — 1. Midab dhiigga u eg; midab casaan badan; dhiin. 2. (fardo) xamar.

**Guduudan** — Midab guduud ah leh; cas; dhiin ah; xamar ah.

**Guduudane** (-ha) — Bahal dummadda u eg kase weyn; wuxuu lee yahay addimmo dheerdheer, dabo gaaban, dhego dheerdheer oo timo ka taa-

gan yihiin; labada can wuxuu ku lee yahay dhogor duf ah, waxaana la yiraahda, wax ka arag dheer; jiifaa.

**Guduudasho** (-da) — Midab guduudan yeelasho.

**Guduudin** (-ta) — Guduud ka dhigid; casayn.

**Guduudo** (-da) — Kalluun.

**Guduudshe** (-ha) — Badar aan wanaagsanayn; (ama « guduudi »).

**Guf** (-ka) — 1. Wax weelasha afkooda ama daloollo kale la geliyo oo lagu awdo; fur. 2. Maro la qaato. 3. Wax yar oo soo hara; hanbo.

**Gufaaco** (-da) — 1. Roob dabayli soo harbinayso. 2. Hirar waaweyn oo dabayli ku dheehan tahay oo badda kacsani soo daacdo. 3. Ur ama dabayl weyn oo xoog ku timaadda. 4. Butaaco.

**Gufar** (-ka) — Waxa shubma, intooda degta oo salka fariisata; faar.

**Gufeyn** (-ta) — Weel afki ama meel kaloo daloosha ama furan, guf gelin, ku awdid.

**Gufeysan** — Furaysan.

**Gufi** (-da) — 1. Geedka la gooyey salkiisa dhulka ku aasan. 2. Sabuulka kolka iniinaha laga daadsho; sabuulka oo muruxsan.

**Gugcid** (-da) — Onkodid.

**Guguc** (-a) — Onkod.

**Guhaad** (-da) — 1. Dhalan; baxaalli; dabeeco. 2. Caro; kushad; dhirif; xannaaq; camal.

**Guho** (-da) — Gudo; laabad; guluc.

**Gujeyn** (-ta) Gujo ku dhufasho.

**Gujis** (-ka) — Markab dagaal oo quusa.

**Gujo** (-da) — 1. Gacanta oo duuban ama nafleyda yaryar oo wax nuugta gafuurkeeda, oo xoog loogu dhufto candhada xoolaha, si caano kale uga soo dhacaan. 2. Tantoonyo ama feer, hoos ka yimaada oo kor u socda.

**Gulaal** (-ka) — 1. Awr hadduu qooqo aan doobbada soo ridi karin. 2. Qof aan codkar ahayn.

**Gulaan** (-ka) — Geed xooluhu daaqaan.

**Gulfid** (-da) — Guluf ku duulid.

**Gulgulo** (-da) — Xubinta geelu ka doobbiyo.

**Guluc** (-da) — 1. Rogrogmadka isha guruxeeda. 2. Meel laabato ah; guho.

**Guluf** (-ka) — Col yar oo faras ah.

**Gulungulco** (-da) — Qaab gaaban oo kankoonsan leh; kuusan; lucuuman.

**Guluuluc** (-a) — Gabay aan lagu dheeraysanayn oo la tirsho.

**Guluulucid** (-da) — Gabay aan codka kor loo qaadayn tirin.

**Gumaar** (-ka) — 1. Kobta bisqantu ka baxdo. 2. Oogada meesha gaatirowda.

**Gumar** (-ta) — Geed hah iyo ur lifaaqoon leh.

**Gumeysad** (-ka) — Gumeysasho.

**Gumeysasho** (-da) — 1. Gun ka dhigasho. 2.* Addoonsasho; beelaysasho; isticmaarsasho.

**Gumeysi** (-ga) — Gumeysasho.

**Gumeyste** (-ha) — Tolka ama qaranka ama qofka wax gumeysta.

**Gummud** (-ka) — Xubin ama wax kale oo qaar laga gooyey, inta soo harta.

**Gumuc** (-a) — Xabbadda cadka yar oo afka kaga jira oo kolkay qarxato xoog u ganma oo wax dhaawaca ama wax dila.

**Gun** (-ta) — 1. Aan dadka sare oo gobta ah ka mid ahayn ee ka tirsan dad hoose oo la liido; aan nasab ahayn. 2. (ulajeeddo wanaagsan) dadweynaha maamulka dhaqanka iyo nolosha tolka ka arrimiya; taliska dadweynaha. 3. Aan dhaqan-wanaagga iyo reer-magaalnimada lahayn ama aqoon. 4.* Dad shisheeye u taliyo oo la gumeysto; beel.

**Gunaanad** (-ka) — 1. Qofka dhimanaya oo si wanaagsan quraan loogu sagootiyo; qofka intaan naftu ka bixin, quraanka lagu akhriyo; yaasiinka oo lagu akhriyo qofka dhimanaya. 2. Dhammaystir; ebyid.

**Gunaanadan** — La gunaanadey; la yaasiimiyey.

**Gunaanadid** (-da) — 1. Qof dhimanaya gunaanad u samayn; yaasiimin. 2. (arrin; kd.) dhammaystirid; ebyid.

**Gunaanadseeg** (-ga) — Wax gunaanada loo waayey; gunaanadkii seegay.

**Gunaanadseegid** (-da) — Wax gunaanada waayid; isagoo aan la yaasiimin dhimasho.



GUNNAD

**Gunbur** (-ta) — Buur yar.

**Gunburi** (-ga) — Dameer dibadeed.

**Gundhawr** (-ka) — Gaashaanka bartankiisa.

**Gundhi** (-ga) — Bir yar oo dhuuban oo caarad fiiqan iyo gowl leh, oo kabaha iyo funaanadaha kd. lagu tolo.

**Gundhig** (-ga) — Waxa la biirina hayo ama la tarmina hayo, inta ugu horraysa oo laga bilaabo; saldhig; raasammaal.

**Gundhigad** (-ka) — Gundhigasho.

**Gundhigasho** (-da) — Gundhig ka dhigasho, u yeelasho.

**Gundhigid** (-da) — Gundhig u yeelid.

**Gundhin** (-ta) — 1. Soo dhifasho; jiidid; dhaqaajin. 2. Qandhuufasho; ciddi ku jebin.

**Gundho** (-da) — Gun; sal; gaso; raar.

**Gungume** (-ha) — Bahal godadka duddumooyinka gala oo addimo leh.

**Gunnad** (-da) — Kolay laga sameeyo harag ama dun ama wax kale oo lacag iyo alaabo kaleba lagu rito; kiish; qundul; qandi.

**Gunnimo** (-da) — Dhalanka iyo baxaalliga gunta oo la yeesho; gun ahaansho.

**Gunno** (-da) — 1. Wax dheeri ah oo gaar la isu siiyo ama loo lee yahay ama loo haysto; buro. 2. Wixii wax laga dooni, waxa la siiyo; callaal; (ama « guno »).

**Gunre** (-ha) — Geed-quwaax wax lagu daweeyo; (ama « gumre »).

**Guntasho** (-da) — Gunti xirasho.

**Gunti** (-ga) — Hab loo qaato dharka ragga qaarkii (sida hoosguntida).

**Guntid** (-da) — (xarig, kd.) guntin ama gunud u yeelid; xirid; adkayn.

**Guntiino** (-da) — Dharka dumarku qaato mid ka mid ah oo sida garayska inta gar loo yeelo, oogada lagu duubo.

**Guntin** (-ta) — 1. Wax la guntey; wax guntan. 2. Gunud.

**Gunud** (-da) — Meesha labo xarig ama wax la mid ah, afafka inta laysugu maro laysaga rooriyo oo laysaga xiro; guntin.

**Gunuunuc** (-a) — Hadal aan lagu dheeraysan oo hoos laga guryamo; (ama « dunuunuc »).



GUNUD

**Gunuunucid** (-da) — Hadal gunuunuuc ah ku hadlid.

**Gur** (-ta) — 1. Gacanta bidix. 2. Gardarro; jiddarro (gar iyo — = « gar iyo garla'aan »).

**Guraabbaas** (-ka) — Hadal aan macne

lahàyn oo aan dhammaanayn; guryan.

**Guraabbaasid** (-da) — Hadal guraabbaš ah, ku hadlid; guryamid.

**Gurad** (-ka) — Gurasho.

**Guran** — 1. La guray; la uruurshey. 2. (cunno) la bisleeyey oo weelashii lagu cuni lahaa lagu guray. 3. (xoolo) aan irmaanayn; galoof.

**Gurasho** (-da) — 1. In la qaato ama la lahaado wax u gurid. 2. (kala -) cayaar ama wax kale, kala badinwaa; barbarradhac; is le'ekayn.

**Gurayn** (-ta) — Gaadiid raran guro la fuulo u yeelid.

**Gurbin** (-ta) — Wax badan oo yaryar oo daadsan, mid mid u qaadid; uruurin.

**Gurbood** (-ka) — Carruur; dhallaan.

**Gurdamid** (-da) — Gurdan la maqlo samayn.

**Gurdan** (-ka) — Shanqarta ka yeerta orodka xoogga leh, siiba kan fardaha.

**Gurdanraac** (-a) — Gurdan yeeray oo layska raaco; dad ama duunyo gurdameysa, oo layska raaco, iyadoo aan la aqoon meel loo socdo, wax la doonayo.

**Gurdanraacid** (-da) — Gurdan yeeray iska raacid.

**Gure** (-ha) — 1. Fandhaal weyn; qaaddo. 2. Waxyaalihii kaloo wax lagu guro.

**Gurey** (-ga) — Qof gacanta bidix wax ku qabsada ee aan, sida loo badan yahay, gacanta midig wax ku qabsan; qof gurran; labammidigle.

**Gurgur** (-ka) — 1. Alaabta guriga, kd., inteeda yaryar oo fudfudud oo aan surradda ahayn. 2. Wax meel laga qaada hayo oo meel kale la geyna hayo oo xoogaa xoogaa loo qaado; diqdiqo.

**Gurgurid** (-da) — Wax meel laga qaada hayo oo meel kale la geyna hayo, oo aan isku mar la qaadin ee hadba inta in yar la qaado, loo soo noqnoqona hayo; diqdiqayn.

**Gurguurad** (-ka) — Socod labada low iyo labada gacnood lagu socdo.

**Gurguurasho** (-da) — Labada low iyo labada gacnood ku socosho.

**Gurguurto** (-da) - Cudur haweenka ummula ku dhaca; uuryaal.

**Guri** (-ga) — 1. Meel ama aqal, qof ama cidi deggan tahay oo ku nooshahay; aqal; hooy; ruun; min; rug. 2. Cudur inta hor ugu dhacay aan



GURYO (1)

looga yaabayn inuu kol danbe ku dhaco; kabbaax.

**Gurid** (-da) — 1. Alaab ama wax kale oo badan oo meel ku sugan, midba mar qaadid, oo meel kale geyn. 2. Miro geed saaran soo jarid. 3. Neef irmaanaa, caanihii ka dhammaansho; galoofoobid. 4. (ceel, kd.) biyihii ka dhammaansho, engegid, go'id.

**Guriggeyn** (-ta) — Labada is aroosay, gurigooda cusub, gelbin ku geyn.

**Gurin** (-ta) — 1. Wax guray ka dhigid. 2. (xoolo) neef irmaan, wax caanaha ka joojiya oo galoof ka dhiga kula kicid. 3. (la -) la dhammayn; salgaarid; la wadid.

**Gurmad** (-ka) — Meel wax weyn oo dhibaato ahi ka dhacday (col yimid, dab, daad, kd.) ciidanka degdegga loogu soo diro.

**Gurmaggo'an** (-ka) — (dhir) laamihii laga jaray; baargo'an.

**Gurmasho** (-da) — Meel dhiillo laga keenay ama shil weyni ka dhacay, degdeg ciidan ugu dirid.

**Guro** (-da) — Meel godan oo raaxo leh, oo gaadiidka raran dushiisa laga sameeyo oo dadku fuulo.

**Gurrac** (-a) — Qallooc; sirgax.

**Gurracan** — Qalloocan; sirgaxan.

**Gurran** — Qof gurta wax ku qabsada; wixii gacanta midig lagu qaban jirey, gacanta bidix ku qabta.

**Gurranaan** (-ta) — Gurranaansho.
**Gurranaansho** (-ha) — Qof gurran ahaansho.
**Gurrin** (-ka, -ta) — Neef guga gudihiisa rimay.
**Gurubsad** (-ka) — Gurubsasho.
**Gurubsasho** (-da) — Gurbin wax ku uruursasho.
**Guruddanbays** (-ka) — Carruurta kan ugu dhalasho danbeeya, oo aan aabbihi iyo hooyadi cid ka danbaysa dhalin; (ama « garuddanbays »).
**Gurux** (-a) — 1. Dhaqdhaqaaqa isha. 2. Kankoonka isha.
**Gurxamid** (-da) — Ci gurxan ah, ciyid.
**Gurxan** (-ka) — Ci gaar ah oo nafleyda qaarkeed samayso oo badanaa guhaad iyo wax doonis lug ku leh.
**Guryamid** (-da) — Hadal guryan ah tixid; guraabbaasid.
**Guryan** (-ka) — Hadal badan oo aan milgo lahayn; guraabbaas; (ama « duryan »).
**Guryannoqod** (-ka) — (xoolaha yaryar) guriga laga guuro oo dib loogu soo noqdo.
**Guryannoqosho** (-da) — Guryihii laga guurey, dib ugu soo noqosho.
**Gusoore** (-ha) — 1. Saddexda bilood oo guga tan ugu dhexaysa; samoolad. 2. Hoog; ba'.
**Guubaabin** (-ta) — Hadal guubaabo ah, cid kula hadlid.
**Guubaabo** (-da) — 1. Hadal kulul oo saamays weyn leh oo dadka kiciya, badanaana, inta ka sheekeeya aanooyin hore ama xumaato lays gaarsiiyey, ama ceebaha ka iman kara haddaan arrin laga diririn ama laga aargudan, kd. 2. Hadal kastoo, cid lagu kiciyo ama lagu dhiirri geliyo ama lagu boorriyo.
**Guube** (-ha) — Gube.
**Guud** (-ka) — 1. Timaha dheer oo fardaha, kd., surkooda, dhinaca kore, ku yaal. 2. Timaha weyn oo madaxa oo dadku deysto. 3. Wax joog leh, ama kor u dheer, madaxa ugu korreeya; kor; kore; sare; baar; fiin. 4. Aan gaar ahayne, wax badan kooba.
**Guudadley** (-da) — Qof dumar ah oo guudad leh.
**Guudfuul** (-ka) — Faras xakame iyo jare la'aan lagu fuulo.
**Guudfuulid** (-da) — (faras) xakame la'aan fuulid.
**Guudmar** (-ka) — (hadal) aan la wada sheegin ee in yar oo taataabad ah laga hadlo; isagoo kooban ama duuban sheegid; dulmar; kormar.
**Guudmarid** (-da) — Hadal duuban oo kormar ah ku hadlid.
**Guugguule**° (-ha) — Shinbir cidiisu « guu guu » tahay; dhoor buu lee yahay; hud'hud.
**Guul** — 1. (-ka) Habeenka xoolaha aroorka ah ceelka agtiisa lagu hoyiyo, iyagoo ama weli oomman (guul-oommane; oonguul) ama cabbey oo fulliin ah (guul-cukane; wabaxguul). 2. (-sha) dagaalka ama tartanka oo lagu adkaado; lib; libin; liibaan.
**Guulaameyn** (-ta) — Wax guulaameynaya noqosho.
**Guulaamo** (-da) — 1. Daruuro waaweyn oo uuro leh oo is dhex xula haya. 2. Wax kasta oo guulaameeya sida qiiqa, daadka, xiiska badda.
**Guuldarraysad** (-ka) — Guuldarraysasho.
**Guuldarraysasho** (-da) — Dagaal ama tartan ku jabid; guuldarraysad.
**Guuldarraysi** (-ga) — Guuldarraysasho.
**Guuldarro** (-da) — Dagaalka oo aan lagu guuleysan; jab.
**Guuleysad** (-da) — Guuleysasho.
**Guuleysasho** (-da) — Guul helid; libaysasho; adkaan; liibaanid; rayn.
**Guulguul** (-ka) — Hadal ama wax kale oo loola jeedo in cid lagu cabsi geliyo; fulabbajis; gooddi; cagajugle.
**Guulguulid** (-da) — Hadal ama wax kale cid ku cabsiin; bajin; gooddiyid.
**Guulid** (-da) — 1. Habeen ceel iyo aroor ku dhixid. 2. Bajin; cabsiin.
**Guulle** (-ha) — Keligi guusha leh oo

cidduu doono siiya; Ilaah; Eebbe; Rabbi.

**Guulmid** (-da) — Sida wax la guuley oo cabsiyi gashay dib u joogsasho, hakasho, leexasho, didid.

**Guumeys** — 1. (-ka) *a)* Shinbir, shinbiraha habeenkii ugaarsada ka mid ah; wuxuu lee yahay madax ballaaran iyo labo indhood oo waaweyn oo ku yaal kax bannaan oo middiiba baal adki ku xariiran yahay. *b)* Nin qaabka guumeyska leh; guun gaaban oo foolxun; filkii guurka wax badan dhaafay. 2. (-ta) *a)* Inán gabowdey oo aan la guursan. *b)* Sida 1.*a*).

**Guumeysoobid** (-da) — Guumeys noqosho.

**Guumis** (-ka) — (geel) nirig lab oo qaalini ku curatay; (ama « guubis »).

**Guun** (-ka) — Qof filkiisu weyn yahay aanse laga garan, oo dhallinyaro la moodo; coon; hoosubbax.

**Guuntood** (-ka) — Neef dheddig, kolka uu intá awr u baahdo waayo oo sidaas darteed u rimi waayo.

**Guur** (-ka) — Nin iyo naag, si sharci ah, laysugu xiro intá laysu mehersho, si ay u wada joogaan oo u wada dhaqmaan oo iyaga iyo carruurta ay dhalaanba qoys u noqdaan oo u wada noolaadaan; aroos; nikaax.

**Guurayn** (-ta) — Habeen socosho; gudid.

**Guure** (-ha) — Socod habeenka gudihiisa la socdo; gudoodi.

**Guurgal** (-ka) — Qof da'da lagu guursado gaarey; qof guur geli kara.

**Guurid** (-da) — 1. Cid meel ay degganeyd ka rarata oo degmo kale aadda. 2. (cid, reer, dad) meel la degganaa ka tegid. 3. (ka -, u -) meel ka rarasho; meel u rarasho.

**Guurin** (-ta) — 1. Guur gelin; aroosin. 2. Cid meel ka rarid. 3. Hadal qoran oo meel ku yaal, meel kale ku qorid.

**Guuris** (-ta) — Guurid.

**Guursad** (-ka) — Guursasho.

**Guursasho** (-da) — Qof kale guur isugu xirid; qof wax qaba ama la qabo noqosho.

**Guurti** (-da) — Koox waxgarad ah, oo arrin adag inay ka garnaqdo oo wax ka qabato loo magacaabo; guddi.



GUUMEYS (1 *a*)

**Guuto** (-da) — 1. Ciidanka dagaallama qaybihiisa, qayb ka mid ah. 2. Dad aan yarayn.

**Guux** (-a) — 1. Cod weyn oo culus oo uurka ka soo baxa. 2. Cod gaar ah oo geelu sameeyo. 3. Cudur geela ku dhaca. 4. Farax.

**Guuxid** (-da) — 1. Guux soo saarid. 2. Farxid; wax u bogid.

**Guuyo** (-da) — 1. Xoolo; maal; adduun. 2. Qof kd., gaaban oo aan korriimadu u hagaagin. 3. Sagaaro iyo wixii sideeda u gaaban.

**Guxud** (-ka) — Caws yaryar oo ka baxa dhulka deexda ah.

**Guxuuman** — Gamuuxan; gamuuran.

**Guxuumid** (-da) — Gamuuxid; gamuurid.

**Guxuun** (-ka) — Gamuux; gamuur.

# H

**H** (ha') — Xarafka siddeedaad oo alif-ka Soomaalida. Waa shibbane.

**Ha** — Erey ulajeeddada hadalka ama tixda kol, wax lays faru hayo ka dhiga (sida: wiilku hilibka « ha » cuno; wiilashu hilibka « ha » cuneen), kolna wax laysu diida hayo (sida: « ha » cunin; « ha » cunina).

**-ha** — (naxwe) toddobada qodob mid ka mid ah: wuxuu raacaa ereyada kelida ah oo lab oo « e » ku dhammaada iyo kuwa kooxda ah oo « o » ku dhammaada sida « fure » (fura*ha*) iyo « faro » (fara*ha*).

**Haa** — 1. Haah; haaheey; haaheeyo. 2. Waa tahay; waa run.

**Haabad** (-ka) — Haabasho.

**Haabasho** (-da) — 1. Waxaan indhaha lagu arkayn, gacan ku raadin, ku doonid. 2. Wax durugsan gacan-togaaleyn; tiigsasho.

**Haabhaabad** (-ka) — Haabhaabasho.

**Haabhaabasho** (-da) — Waxaan loo jeedin, gacanta in badan ku raadin, ku doondoonid.

**Haad** — 1. (-da) *a*)° Nafleyda inta duusha; wixii baal leh; shinbiro. *b*) Baylah; goldaloolo. 2. (-°ka) *a*) Sida 1a). *b*) (qof, kd.) sida haadka u fudfudud oo wax walba ku soo haada.

**Haadaan** (-ta) — Dhul jeexan oo hoos u fog oo laga dhaco; bohol ama qar, dhiniciis aad u dheer; gebi laga finiino; jar. 2. Geed caano leh oo dharkaynka la tol ah.

**Haadey!** — Erey, qof dhibaato weyni gaartey, intá is celin waayo, ku dhawaaqo; duulay!; hoogey!; jabay!

**Haadid** (-da) — Duulid; lalid; bidid.

**Haadin** (-ta) — Badarka la tumay, kd., oo intá kor la geeyo ama loo sayro hoos loo soo daadsho ama loo soo qubo si neecawdu u dhexmarto oo buunshaha u bitiso; duulin; buubin; (ama « haatin »).

**Haadka'adag** (-ta) — Gorgor aad u weyn oo xoog badan: wuxuu lee yahay madax guduudan iyo bidaar iyo addimo iyana gudguduudan.

**Haadsasho** (-da) — Waxyeello ama xumaato kale oo cid ama qof lala rabey in la gaarsiiyo, la eegashada lala eegto goor uu dhibaataysan yahay oo uusan wax iska celin karin.

**Haadun** (-ka) — Dad cayr ah; hoomo; haawey; manuus.

**Haagid** (-da) — Dhab u cunid; ka dhergid; ka xiisadhicid.

**Haah** — 1. Haa; Haaheeyo. 2. Waa tahay; waa run.

**Ha'ahaatee** — Hase'ahaatee.

**Haahey** — Haa; haaheeyo.

**Haaheeyo** — Haa; haahey.

**Haajirid** (-da) — Dal durugsan aadid; dalaabid; (ama « haayirid »).

**Haaka** — Mahadnaq; baga!
**Haal** (-sha) — Isxilsaar; aabayeel; agaasin; maaro.
**Haalhayn** (-ta) — Wax isu xilsaarid; u toogahayn; agaasimid; maarayn.
**Haalaati** (-ga) — Qofkii shaaha iyo bunka iyo sigaarka iyo wixii la mid ah cabbi jirey, kolkuu tabo ama waayo, waxa wareerka la moodo oo qabta ama haya; xaraarad; hamuun; (ama « halaati »).
**Haamin** (-ta) — Kasha iyo laabta arrin ku hayn, ka dhisid, ka maamulid; hindisid; taawin; saababayn; maamin.
**Haan** — 1. (-ka) Dhuun; galow. 2. (-ta) *a*) Weel la tolo ama qori laga sameeyo oo saab leh oo biyaha lagu shubto. *b*) Weel kastoo weyn oo wax shubma lagu kaydiyo.
**Haandhurwaa** (-da) — Geed sillan oo haan weynaatey u eg; waa wada buruq oo laamo la sheego ma leh; xoolahaa lagu dhacariyaa oo inta loo jarjaro cuna oo ku oon beela.
**Haaneed** (-ka) — 1. Dhinaca geela la iska taago kolka la lisa hayo. 2. Sida la isu taago kolkaas. 3. Hab wanaagsan; habsami; qurux.
**Haaneedid** (-da) — (geel) haaneedka iska taagid oo lisid.
**Haaneedin** (-ta) — Haaneed ka dhigid; hab wanaagsan u yeelid; qurxin.
**Haar** — 1. (-°ka) Dhuldhacdiid; weref; harjad; madaxdhulladhac. 2. (-ta) *a*) Raadka nabarka iyo dhaawacu oogada ku reebaan. *b*) Kob diiran oo aan timo, kd., ku oollin.
**Haaraamid** (-da) — Wax sidii la rabey si aan ahayn u dhacay, dad kale ku eedayn, ku dagaalid, wax kaga sheegid; hiilid; canaanasho.
**Haaraan** (-ka) — Wax sidii la rabey si aan ahayn u dhacay ama noqday oo la isku eedeeyo, laysku dagaalo, wax laysaga sheego; hiif; canaan.
**Haarayn** (-ta) — Haar u yeelid, ka dhigid.
**Haarid** (-da) — Dhuldhac diidid; werfid; harjadid; madaxhulladhicid.
**Haasaawayn** (-ta) — Sheeko, hadal ku maaweelin; haasaawin.
**Haasaawe** (-ha) — Sheeko, hadal la isku maaweeliyo.
**Haasaawin** (-ta) — (cid) haasaawe u sheegid; u qabasho.



HAAN (2 *a*)

**Haash** (-ka) — Jaadadka warmaha mid ka mid ah; qaash.
**Haashaar** (-ka) — Muuqaal qurux iyo xarrago leh; mardaaddi; shoob.
**Haatan** — Haddatan la joogo; haddeer; hadda; eegga; amminka.
**Haatif** (-ka) — Haatuf.
**Haatuf** (-ka) — Wax hadalkooda la maqla hayo oo aan muuqan; (ama « haatif »).
**Haawad** (-ka) — Haawasho.
**Haawasho** (-da) — (weel, kd.) aan dabool saarrayn oo dabayl badani gudihiisa geleyso; afkalahayn; daloolid.
**Haawey** (-da) — Haadun; hoomo.
**Haawilood** (-ka) — Uurjiifka libaaxbadeedka.
**Haawin** (-ta) — (weel, kd.) daboolka ka qaadid oo docda urtu ka ima-

nayso u jeedin, si dabayshu gudihiisa u gasho; dabaylayn.

**Haawis** (-ka) — 1. (fardo) hardaf dheer. 2. (weel, kd.) haawin.

**Haayid** (-da) — Niyo; dan.

**Haayir** (-ka) — 1. Col weyn. 2. Meel laga tago oo aad looga fogaado; haajir; dalaw. 3. Libaax-badeedka



HABAR (2 *a*)

waaweyn, siiba kuwa aad wax u laaya oo dadqaadka ah.

**Haayirid** (-da) — Dal fog aadid; dalaabid; (ama « haajirid »).

**Hab** (-ka) — Sida wax loo qabto ama loo sameeyo; hannaan; qaab; tab.

**Haba** — « ha » iyo « ba » baa kolkol lays xijiyaa oo laysku kabaa (sida: « haba yaraatee » = « ha yaraateeba »), ulajeeddaduna ma baddalanto.

**Habaabid** (-da) — Iska socosho, iyadoo aan dhulka la mara hayo, la kala garanayn; lumid; anbasho.

**Habaabin** (-ta) — Qof, kd., dhul uusan kala aqoon ku dhex lumin; anbin.

**Habaar** (-ka) — Qof, kd., loo baryo in wax xumi gaaraan; inkaar.

**Habaaran** — La habaaray; habaar ku dhacay; habaar qaba; inkaaran.

**Habaarid** (-da) — Qof, kd., wax xun ugu duceyn; inkaarid.

**Habaarraan** (-ta) — Wax habaaran ahaan; (ama « habaarnaan »).

**Habaas** (-ka) — 1. Ciidda budada ah oo waddooyinka, kd., ka kacda; boor; siigo; awaare; bus. 2. (xoolo) Jimic.

**Habaasin** (-ta) — (xoolo: lo', kd.) neef rimman, kolka candhadiisa caano ku soo gurmaan oo soo weynaanteeda la garto; jimic noqosho; gorin; xoomis; caris. 2. Siigo kicin.

**Habac** (-da) — Biyaha ku jira ceel duug ah oo aan kolkaas la qodin; aan baxsiis ahayn.

**Habar** (-ka) — Dabool; aabbur. 2. (-ta) *a*) Qof dumar ah oo waayeel ah. *b*) Hooyo; hiindo.

**Habar'ari** (-da) — Xilliyada ama bilaha sanada Soomaalidu u qaybsanto mid ka mid ah.

« **Habar dugaag** » — Dugaagga guud ahaan.

**Habarey-maanyo** (-da) — Geelmaanyo.

**Habarticaa** (-ga) — Geed sal weyn oo haandhurwaa yar u eg.

**Habarticay** (-ga) — Shinbir loo qabo inuu keeno cudurka la yiraahdo « allaatu »da.

**Habarwacad** (-ka) — Habarwacasho.

**Habarwacasho** (-da) — Inta xagga habarta wax laga wadaago oo dhan u qayladhaansasho; gargaar iyo hiil weyddiisasho.

**Habarwadaag** (-ta) — Walaalo isku hooyo keliya ah.

**Habaryar** (-ta) — Hooyada walaasheed ama abtiga walaashi.

**Habas** (-ka) — Shinbir yar oo u badan inuu dhulka dhabbacdo.

**Habaw** (-ga) — (qof) meel uu u socdo aan aqoon; lunsan.

**Habay** (-ga) — Weel cusub oo la tolay (gocoy), kolka biyo ama wax kale oo la mid ah lagu shubo, sii deynta uu sii daayo, oo dhibcuhu aayar aayar, daldaloollada tolmada uga soo baxbaxaan.

**Habayn** (-ta) — Hannaan wanaagsan u yeelid; qaab iyo hab qurux badan u yeelid.

**Habayo** (-da) — Weel habya.

**Habays** (-ka) — Habayn.

**Habban** — Sidii ekayd ah; toosan; habboon.

**Habbanaan** (-ta) — Si habban ahaan.

**Habbin°** (-ta) — Wax culus oo ballaaran korka ka saarid; ku dhufasho.

**Habbis** (-ka) — Habbin.
**Habbiso** (-da) — Culays kolkol dadka fuula, oo furfurraanta iyo fahmaysnaantu uga tagaan; islahadal ama wax kale oo dadka saameeya oo aammus iyo dammaadsanaan waqti yar ah, ku rida. ~ wahab.
**Habboon** — Si toosan; habban; eg; wanaagsan.
**Habboonaan** (-ta) — Si toosan ahaan; habbanaan; wanaagsanaan.
**Habcid** (-da) — (biyo) Habac noqosho.
**Habdarro** (-da) — Si xun u habaysan; agaasin xun.
**Habeed** (-da) — Raadka kaadidu geela lugihiisa danbe ku reebto.
**Habeen** (-ka) — Inta u dhexaysa kolka qarraxdu dhacdo iyo kolka ay soo baxdo; (ama « hameen », « habeyn »).
**Habeennimo** (-da) — Habeen gudihi; habeen ahaansho.
**Habeeno** (-da) — (indha -) 1. Iin araggu yeesho oo wixii fog aan dhab loo arki karin. 2. Aragga maalintii wanaagsan habeenkiina xun oo dhib wax ku arka.
**Habhab** (-ta) — Socod ama orod gaabis ah oo culus sida kan odayaasha iyo habraha.
**Habhableyn** (-ta) — Habhab u socosho ama u ordid.
**Habheeb** (-ta) — Meel cabsi ah; meel dhawr badan.
**Habi** (-ga) — Fiirada wax lagu kala garto; laab; qalbi; caqli; maan.
**Habid** (-da) — Carruurta yaryar oo aan weli gacnaha wax ku qabsan karin, haruub yar (dhoqol) caano ku siin.
**Habila'aan** (-ta) — Laab la'aan; fiiroggaabi; maangaabi.
**Habilaawe** (-ha) — Aan laab lahayn; fiiraggaab.
**Hablo** (-ha) — (keli ma leh) gabdho; inamo.
**Habqamid** (-da) — (yeer: xabbad, kd.) dadaal isaga dabadhicid; isdabajoog; xiriir.
**Habrasho** (-da) — 1. Meel ka dilan oo wax ka baqa haya; alaalabbiqid. 2. (is -) iskufillaan; is qaadasho.
**Habsad** (-ka) — Habsasho.
**Habsami** (-da) — Qaab iyo hannaan wanaagsan lahaan; hab wanaag badan.
**Habsasho** (-da) — Si culus meel ugu dhicid, tabarxumo darteed.



HABUUQ

**Habso** (-da) — Si xilliyada qaarkood baddu noqoto; waxay badda gashaa labo bilood oo dayax isgalohooda ama gudcurka iyo caddada (isku bil) isgalohooda; caarida iyo buuxa labadooduba waa darraadaan, dhawr maalmood bayna socotaa.
**Habuuq** (-a) — Iniinaha aan weli adkaan oo galleyda oo sabuulka ku yaal.
**Had** (-da) — 1. Goor la yaqaan oo bilaw iyo dhammaad leh; ammin; kol; waqti. 2. (°) Naftoo la waayo; geeri; dhimasho; (ama « hed »).
**Hadaadumid** (-da) — Ka calooldduubasho; ka quusasho; dalaabid.
**Hadaadun** (-ka) — Quus; samir; calooldduubad; dalaw.
**Hadaaf** (-ka) — Socod gaabis ah; hudeec.
**Hadaafid** (-da) — Socod gaabis ah, socosho; hudeecid.
**Hadaaq** (-a) — Carruurta hadalbaradka ah hadalkooda; hadalcarruureed.
**Hadaaqid** (-da) — Sida carruurta hadal-baradka ah u hadlid.
**Hadaayad** (-da) — Hado.

**Hadaf** (-ka) — 1. Wixii la fali lahaa ama la rabey in la yeelo oo intá la garan waayo, wax kale la falo ama la yeelo; gef; ilduuf. 2. Toogo; himilo. 3. Baaq; halhays; sawd.

**Hadahaa** — Goortaan; haddaa; (ama « hadahaan »).

**Hadal** (-ka) — Wax uurka ku jira ama la iskula hadlayo, oo iyagoo ereyo iyo tixo ka kooban, afka laga yiraahdo, laga soo saaro, laga sheego; tiraab.



HADHIIN

**Hadaltiro** (-da) — Hadalbadi; hadaljecli.

**Hadba** — Kolkii in la joogoba.

**Hadda** — Goorta dhexdeeda lagu sugan yahay ama la joogo; haddeer; amminka; eegga.

**Haddaa** — Hadahaa.

**Haddaayey** — Goor dhoweyd.

**Haddaba** — Sidaas darteed; kolka.

**Haddana** — Kol kale; misana.

**Haddatan** — Goortatan la joogo; haddeer.

**Haddeer** — Hadda; amminka.

**Haddii** — Erey tixda ama hadalka ka dhiga mid wax ku xiran ama male iyo wax aan la hubin ku dhisan ama ulajeeddooyin kale u yeela; (haddii lacag la i siiyo, hawsha waa aan qabanayaa; haddii Warsame yimaado, gaarsii farrintayda).

**Hadhiin** (-ka) — Afarta astaamood oo qaybaha turubku u kala baxaan mid ka mid ah; saddexda kale waa: Dheemman, isbig iyo karaawil.

**Hadhiino** (-da) — Qof loo haray oo dhaxalkii u lahaa la seejiyey ama cid kale iska cuntay; loohar.

**Hadhow** — Had dhow; goor aan fogeyn oo soo socota; goor dhow.

**Hadhowto** — Hadhow.

**Hadi** (-ga) — Geed-quwaaxa geed ka mid ah, oo xabag wanaagsan oo udgoon oo la ganacsado dhala.

**Hadid** (-da) — 1. Garasho; kasid. 2. Dilid; wedid.

**Hadimo** (-da) — Had; dhimasho; geeri; wed.

**Hadiyad** (-da) — Wax la siiyo qof la xurmaynayo ama la raalli gelinayo; deeq; diiqo; siin.

**Hadlid** (-da) — Waxa uurka ku jira afka kaga tiraabid, hadal ku sheegid.

**Hadlin** (-ta) — (ka -) hadalka ku jira ka soo saarid; hadal ka keenid.

**Hadma?** — Goorma?, Kolma?, Jeerma? waama?, marma?, shirma?

**Hado** (-da) — (« Hadaayad », « Hayaayad »).

**Hadoodil** (-ka) — Dhis tabar yar, muuqaalkana inuu roon yahay la moodo; hoosaas; balbalays.

**Hadoodilan** — La hadoodiley.

**Hadoodilid** (-da) — Dhis hadoodil ah dhisid; hoosaasin.

**Hadoodillaan** (-ta) — Wax hadoodilan ahaan.

**Hadur** (-ka) — Wax aan waxkasooqaad lahayn; duudsi.

**Hafad** (-ka) — Biyo badan ama xoog leh dhexdood oo intá la galo ama lagu dhexdhaco, laga bixi waayo oo lagu dhinto ama lagu rafaado.

**Hafaryo** (-da) — Qof wax aan la siin, la yiraahdo waa la siiyey.

**Hafasho** (-da) — Biyo badan ama xoog leh ku dhexdhimasho ama ku rafaadid.

**Hafid** (-da) — 1. Si kale u qaadasho; illaawid. 2. Si degdeg iyo boob ah wax u cunid, u qaadasho.

**Hafin** (-ta) — Biyo badan dhexdood,

qof ama wax kale oo nool xoog u dhexgelin, dhayal ahaan ama kuba dilid.

**Hafrid** (-da) — Qof wax aan la siin, in la siiyey been ah, sheegid, ku nabid.

**Hafriin** (-ta) — Hafaryo.

**Haftibbax** (-a) — Qofka aan xuurtoon; (ama « haftabbax »).

**Hafto** (-da) — Qof (ama nafley kale) oo orda ama si kale u cayaara ama u hawshooda, neefta ku ceshanta oo dabadeed xoog uga timaadda; neeftuur; xuurto; duhburyo, xiiq.

**Haftood** (-ka) — Hafto qabasho, iska garasho; xuurtood.

**Hagaag** (-ga) — 1. Oogada dadka inteeda kore oo horay u soo jeedda; soojeed. 2. Horay oo toos loo aado. 3. Qummaati; toos; qallooc la'aan; wanaag.

**Hagaagid** (-da) — 1. Qallooc la'aan u socosho; si toosan u dhaqaaqid. 2. Siddii la rabey noqosho; wanaagsanaansho.

**Hagaagsan** — Sidii la rabey ah ama noqday; toosan; qumman; wanaagsan.

**Hagaajin** (-ta) — Wax hagaagsan ka dhigid; wax ka qabasho; maamulid; wanaajin.

**Hagaas** (-ka) — Xumaanshaha korriimada hore oo carruurta.

**Hagaasid** (-da) — Yaraantii, korriimo wanaagsan waayid; hagaas noqosho.

**Hagaasin** (-ta) — Hagaas ka dhigid.

**Hagabsi** (-ga) — 1. (wax) Aan dhab loo aqoon; diriqsi. 2. Aan dhab wax u arag; aragtiyari.

**Hagag** (-ga) — Hadal hadal ku gudub, ka hor keen; muran; asaraar; ogaaldiid.

**Hagagid** (-da) — Hadal hadal ka hor keenid, ku gudbid; murmid; asaraarid, ogaaldiidid.

**Hagar** (-ta) — Hawl ama arrin ama wax kale oo wax ka qabashadood lays-faray, oo laysku lado, si ay u xumaato ama ayan u wanaagsanaan; lillaahi-darro wax ku qabasho; aqoonta iyo xoogga hawsha qabashadeedu u baahan tahay ku bakhaylid; dhagar; xoogdhabiil.

**Hagarbax** (-a) — Isku ladid la'aan; hagar la'aan; kal iyo laab; lillaahi.

**Hagarbixid** (-da) — Hawl, arrin, kd., kal iyo laab u qabasho; lillaahi iyo hagar la'aan, wax ku qabasho, ku xoojin.

**Hagarbixin** (-ta) — Hagarta ka bi'in, ka saarid.

**Hagardaamo** (-da) — Hagar cid wax ku yeelid ama hawl ku qabasho; luggooyo; (ama « hagardaanyo »).

**Hagid** (-da) — Qof indhala' wadid, (taxaabid).

**Hagis** (-ta) — Hagid.

**Hagoog** (-ta) — 1. Si marada loo huwado, oo cad, madaxa ka soo laallaada oo wejiga qaarki qarsha, hoosna u yeela, loo yeelo. 2. Koofiyadaha qaarkood, cad soo baxsan oo wejiga hoosiya oo loo yeelo.

**Hagoogad** (-ka) — Hagoogasho.

**Hagoogan** — Hagoog leh; huwan.

**Hagoogasho** (-da) — Maro, kd., si hagoog leh u huwasho.

**Hagoognaan** (-ta) — Wax hagoogan ahaan.

**Hagrad** (-ka) — Hagrasho.

**Hagrasho** (-da) — Si hagari ku jirto wax u qabasho; xoogdhabiilid.

**Hah** — 1 (-!) Erey la yiraahdo kolka wax la kahdo; caku! hohey! 2. (-da) Dhacaan kulul oo afka guba oo geedaha qaarkood mayraxdoodu leedahay; moobah.

**Hakad** (-ka) — 1. Joogsad yar oo uu joogsado ama la joojiyo wax socona hayey ama dheerayna hayey; iscelin yar. 2. (naxwe) astaanta (,).

**Hakasho** (-da) — Joogsad yar joogsasho; iscelin yar.

**Hakin** (-ta) — Joogsad yar joojin.

**Hal** — 1. (-ka) *a)* Tirada baabbahda iyo labada u dhexaysa; mid; kow. (1). *b)* Erey; hadal; wax. *c)* Meel, xag. 2. (-sha) Neef geel ah oo dheddig.

**Halaag** (-ga) — Ba'; baabba'; le'asho.
**Halaagid** (-da) — Baabbi'in; layn.
**Halaajin** (-ta) — **Halaag** ku ridid; halaagid.
**Halaalac** (-a) — Qurux la hilhillaac; dhaldhalaal.
**Halaalicid** (-da) — Qurux la hilhillaacid; dhaldhalaalid.
**Halaammacays** (-ka) — Halaammacoodin.
**Halaammacoodin** (-ta) — Hilib, kd., dab ku ugid ama saarsaarid, si uu korka keliya uga bislaado; yacyacood ka dhigid.
**Halaanhal** (-ka) — Hees.
**Halaaq** (-a) — (xoolo) doonashada iyo ruugista lafaha.
**Halaaqid** (-da) — Unuunufidda badan oo xoolaha qaarkood, siiba lo'da, oo ay doontaan lafo dibadda lagu qubay oo ay ruugaan.
**Halaaqood** (-ka) — Hamaansiga hurdadu keento.
**Halab** (-ta) — Timo dheer oo badan.
**Halabaysad** (-ka) — Halabo ka dhigasho.
**Halabaysasho** (-da) — Halabaysad.
**Halabaysi** (-ga) — Halabaysad.
**Halabo** (-da) — 1. Xoolaha nool oo ama la soo helay ama la soo dhacay oo la qasho; dannabe. 2. Hanti, maal.
**Halabsad** (-ka) — Halabsasho.
**Halabsasho** (-da) — Faras kd. fuulid, iyaddoo aan rakaabka cagta la saarin.
**Halabsi** (-ga) — Halabsasho.
**Halac** (-a) — 1. Warmaha waaweyn jaadadkooda jaad ka mid ah. 2. Qof aad u cir weyn. 3. Uumi kulul; hongorre; olol; hafeef (ama « holoc »).
**Halacley** (-da) — Dhuurcaso yaryar.
**Hal'adayg** (-ga) — Qofka arrintuu wato ku adkaysta oo meel marsiin kara kartidiisa, tayadiisa; hadal'adayg.
**Halakan** — Halka kan; kobtaan; meeshaan.
**Halakayn** (-ta) — Nabarro xunxun gaarsiin; aad wax u yeelid.
**Halako** (-da) — Waxyeello daran oo qof, kd., la gaarsiiyo.
**Halaq** (-a) — 1. Nafleyda inta bogga ku socota sida maska iyo goodka; xamaarato. 2. Masaska mid ka mid ah.
**Halaqdile** (-ha) — Bahaldile.
**Halaqjaflaysi** (-ga) — (cunno) halaqjafle ka dhigasho, cunnada weyn ku sugid.
**Halaqjafle** (-ha) — Cunnada yaryar oo qadada iyo cashada hortooda la sii cuno oo lagu sii sugo.
**Halase** (-ha) — Dab hoos ka nool, korna ka danbasoobey; dhuxul danbas huwan; digo gubatey.
**Halbowle** (-ha) — Xididdada waaweyn oo wadnaha dhiigga ka qaada oo oogada wada gaarisiya midkood.
**Halcaanood** (-ka) — Halaq weyn oo dheereeya oo dusha dhibco cadcad iyo caarcaar ku leh.
**Haldhaa** (-ga) — Goroyada keeda lab; goray.
**Haldhac** (-a) — 1. Erey ama hadal aan la doonayn in la yiraahdo ama la sheego oo si dagmid ah u soo dhaca. 2. Gef; deelqaaf; dhabaq; meelkadhac.
**Haldhacsad** (-ka) — Haldhacsasho.
**Haldhacsasho** (-da) — (ka -) Hadal xog ah oo la qarina hayey, si xirrib ah qof uga soo ridasho.
**Haldhacsi** (-ga) — Haldhacsasho.
**Haldhurre** (-ha) — Goroyada teeda dheddig; booso; goroyacawl.
**Haleel** (-ka) — Wax lala kulmo, kansho loo helo.
**Haleelid** (-da) — Wax la kulmid; wax la samayn lahaa kansho u helid; ku abbaarmid; seegid la'aan.
**Haleelo** (-da) — 1. (caano) nafley dhalmo cusayb ah, siiba geela dhalay. 2. (dhiig, **kd.**) wax kastoo shubma oo cusub.
**Haleelsiin** (-ta) — La kulansiin; ku duwid; kansho u siin.
**Halgaad** (-da) — Tuuryo gacaneed.
**Halgaadid** (-da) — Wax gacanta ku qabasho oo meel fog ku tuurid.

**Halgamid** (-da) — Hawl ama wax kale qabashadood u tartamid, u dagaallamid; loollamid.

**Halgan** (-ka) — Hawl ama wax kale oo qabashadooda loo tartamo ama loo dagaallamo; loollan.

**Halhaleel** (-ka) — Dirqi; degdeg; dhaqso.

**Halhays** (-ka) — Erey ama tix gaaban oo aan ulajeeddo lahayn oo qof ku soo daro hadalkiisa had iyo goor; aalaa inta maskaxdu hadalka isku duweyso baa la yiraahda oo lagu sii sugaa.

**Haliilid** (-da) — Wax helidood, ama qof wax gaarsiinti, kd., u soo kicid, soo aadid, aan dib looga waabanayn.

**Halis** (-ta) — 1. Si kolkaas la yahay ama sah kolkaas la joogo, oo keenaya wax laga cabsado; khatar; cabsi. 2. Meel si fudud wax u gaari karaan ama wax loo yeeli karo. 3. Goldaloolo.

**Halkaan** — Halkakan; meeshatan; meeshaan.

**Halkaas** — Meeshaas.

**Halkable** (-ha) — 1. Qofka aan maanso fiican oo badan tirin aqoone, hadba hal soo rita. 2. Gabarey-maanyo.

**Halked** (-da) — Kalluun (ama « halkid »).

**Halkeer** — Meesheer.

**Halkid** (-da) — Kalluunka badda jaad ka mid ah (ama « halked »).

**Halkiyo** — (halka + iyo) taniyo, ilaa.

**Halkoo** — Meeshoo.

**Halkudheg** (-ga) — Hadal badan ama gabay, kd., ereyga ama tixda murtidiisu ku jirto; halka dulucdu ku uruursan tahay.

**Hallaabid** (-da) — 1. Xoolo ama alaabo aan la aqoon meel ay aadeen ama jiraan; baxsasho; lumid. 2. Waxyeello gaarid.

**Halladaadin** (-ta) — Baylihin.

**Halladaado** (-da) — Baylihis, baylah.

**Hallayeelo** (-da) — Hawraarsan; waa yahay; waa tahay.

**Hallayn** (-ta) — 1. Cid ama wax kale wax yeelid, wax u dhimid. 2. (isku -, ku -) kalsooni buuxda cid u qabid; u talasaarasho.

**Hallig** (-ga) — Halaag.

**Halligid** (-da) — Halaagid.

**Hallow** (-ga) — Hallaabid (ama « hallaw »).

**Halmaamid** (-da) — 1. Erey halmaan ah, ku tiraabid; kammi'id. 2. Illaawid.

**Halmaan** (-ka) — 1. Erey aan la rabin in la yiraahdo oo gef carrabku u boobo; gefka carrabka; gefka hadalka; kamma. 2. Illow; xusuusanwaa.

**Haloosi** (-ga) — Waddo weyni iyo ballaar isku darsatay (ama « halloodi »).

**Halow** (-ga) — 1. (midab) wax la halwiyey u eg. 2. Olol; dab.

**Halqaban** (-ka) — Daboolka birlaxooxeedda.

**Halqooq** (-a) — 1. Qanaanta (dabada) fardaha. 2. Wax walba kan ugu wanaagsan oo u qurux badan.

**Halrarad** (-ka) — Sababsi.

**Halrarasho** (-da) — Sabab u noqosho; eersasho.

**Haltoddobaadyo** (-da) — Labo cuntub oo xiddigo ah oo midkiiba toddoba xiddigood (aragga isha) ka kooban yahay. Waa isu dhow yihiin, waxayna ku yaalliin cirka docdiisa woqooyi; waxaa lagu kala magacaabaa « haltoddobaadyada weyn » iyo « haltoddobaadyada yar ». Kuwa danbe xiddigohooda waxaa ka mid ah Xiddigga Woqooyi («Qudub» ama « Udubka Woqooyi ») (ama « haltoddobaaddo »).

**Halwad**° (-ka) — Daloollada iyo alaabada la dhexgelina hayo kolka ayan is le'ekayne daloolladu gudo weyn yihiin oo alaabadu badba gebi ku dhacayso.

**Halwasho** (-da) — Halwad.

**Halwin** (-ta) — Dab ku madoobeyn, ku midabayn; halow ka dhigid. 2. Halwad.

**Halyey** (-ga) — 1. Uubatada (yeyda) keeda lab. 2. Geesi; wabar.

**Hamaansad** (-ka) — Hamaansasho; hamaansi.

**Hamaansasho** (-da) — Afka kala jiidid, aan inta badan loo kasin, neef badanna xagga sanbabbada loo diro, kolkii la iska dareemo daal ama hurdo ama wax la mid ah.

**Hamaansi** (-ga) — Hemaansasho; hamaansad.

**Hamham** (-ta) — Codad ama shanqar hugun oo kale ah oo aan si qeexan loo maqla hayn.

**Hammi** (-ga) — Arrin weyn oo aan wax laga qaban karin saamayskeed lala wareero; walbahaar; welwelid; islahadlid.

**Hammiyid** (-da) — Walbahaarid; welwelid; islahadlid.

**Hammuude** (-ha) — Geed yar oo dhulka ku faalala oo miro la cuno leh.

**Hamsa** (-da, -ha) — Shibbane dhawaaqyada hadalka ka mid ah; waa aammuus yar, wuxuuna dhashaa kolka xargaha codku si degdeg ah u xirmaan oo xiisadda dabaysha u joojiyaan, degdegna u furmaan; astaantiisu waa « ' » (sida go'naan, bi'id, gam'id, lo'da, gama', gam'a) (ama « hamse », « hamso »).

**Hamuu** (-ga) — Digir la dubey oo la falfalliiray oo la karshey.

**Hamuuman** — Aan weli hamuuntiran; aan weli quraacan; hamuuntii qaba; kamiin qaba; gaajaysan.

**Hamuumanaan** (-ta) — Hamuumanaansho.

**Hamuun** (-ta) — Gaajada aroortii lala soo tooso oo quraacda ka horraysa.

**Hamuungorgor** (-ka) — Hamuun daran oo aan cunnada lala dhawri karin.

**Hamuuntir** (-ka) — Cunnada waxa subaxdii la cuno ugu horraysa; quraac; afbilaw.

**Hamuuntirad** (-ka) — Hamuuntirasho.

**Hamuuntirasho** (-da) — Hamuuntir cunid; hamuunta iska bi'in; quraacasho; afbilaabasho.

**Hamuuntirid** (-da) — Hamuunta ka bi'in; quraac siin.

**Han** (-ka) — Qab; niyo; islaweyni.

**Hanaayo** (-da) — Eed; utun; asaaye.

**Hanacun** — Boolicun.

**Hanad** (-ka) — 1. Karti u leh inuu wax lahaado ama yeesho ama haysto. 2. Dhul ama dad ama wax kale gacanta ku haya oo u taliya; beeldaaje; wabar; gob; diric. 3. Qof wax lagu hallayn karo oo hawshiisa ka adag; qof karti leh.

**Hanaqaad** (-ka) — Filka wax lagu hanan karo gaarey; tabargal.

**Hanasho** (-da) — Hantiyid; wax yeelasho; wax qabsasho; taabid.

**Hanbalyayn** (-ta) — Hanbalyo gaarsiin; qof « hanbalyo » ku dhihid.

**Hanbalyo** (-da) — 1. Qof wax loo bogey sameeyey ama helay oo hadallo diirran oo dhiirriggelis ah lagu yiraahdo; bogaadis. 2. Cid faraxsan oo hadal lagu tuso in faraxooda lala wadaagayo ama lagala qaybgelayo. 3. « baga! » ama « kadabaa! » cid ku dhihid.

**Hanbasho°** (-da) — Calaacasha godan wax ku jira (sonkor, badar, kd.) kol keliya afka ku ridasho; hanbad.

**Hanbayn** (-ta) — Hanbo reebid.

**Hanbo** (-da) — 1. (cunno) weelka wax laga cuna hayo, waxyar oo cunno ah oo lagu reebo. 2. Wax kasta oo aan la wada laysane in yar laga reebo.

**Hanboorri** (-ga) — Horay u riixis; harbis.

**Hanboorriyid** (-da) — Horay u tuurid, u riixid, u harbin.

**Handad** (-ka) — 1. Sas darti boodid oo wax meeshii uga tegid, hanfaf. 2. Doonis; weyddiisad.

**Handadid** (-da) — Si handad ah ku kicid.

**Handuul** (-ka) — 1. Sariir aan lugo lahayn. 2. Naxash.

**Hanfaafuryo** (-da) — Inta aan cunnada weyn (« qado », « casho ») ama cayaarta dhabta ah la gaarin, kuwa lagu sii sugo; halaqjaflaha cunnada; dheeldheelka hore.
**Hanfad** (-ka) — Handad.
**Hanfadid** (-da) — Handadid.
**Hanfadin** (-ta) — Handad ku ridid.
**Hanfaf** (-ka) — Handad.
**Hanfariir** (-ka) — Argaggax; didmo; sas.
**Hanfi** (-ga) — Dabayl kulul.
**Hangaggurreyn** (-ta) — Aad wax u canaanasho; hanqajin.
**Hangaggurro** (-da) — Canaan daran; hanqajis.
**Hangal°** (-sha) — Dhar gaar ah oo dumarka laga dhintaa qaato (kan Soomaalidu waa cad yahay), asay, (ama « hengel »).
**Hangaraarac** (-a) — Cayayaan yar oo lugo badan leh; oogadiisu waxay leedahay girgirro (xubno); midabkiisu waa madow yahay, kolkuu wax darcemona waa is galoolaa.
**Hangaralle** (-ha) — Dihqallooc.
**Hangool** (-ka) — Qalab qori ah oo labo gantood iyo gar soo godan leh oo reer-miyigu xoolaha ku ootaan.



HANGARAARAC

**Haniye** (-ha) — Labada carrab oo yaryar oo ku yaal qolalka wadnaha: dhiigga wadnaha soo gela haya bay soo daayaan oo ka soo wareegaan, innu dib u noqdona u diidaan.
**Hanjabaad** (-da) — Hanjabo: gooddi; (ama « hanjamaad »).
**Hanjabid** (-da) — Hadallo hanjabaad ah qof ku dhihid; (ama « hanjamid »).
**Hanjabo** (-da) — Hadallo ad'adag oo loola jeedo inay qofka lala hadla hayo cabsi geliyaan; u dhaarasho; gooddi; cagajugleyn; (ama « hanjamo »).
**Hankaagid** (-da) — Meel ku hungoobid, wax ka waayid.



HANGOOL

**Hannaan** (-ka) — Qaab ama dhismo ama maamul si la yaqaan oo wanaagsan u agaasiman; qaab; hab; si.
**Hannaanin** (-ta) — Hannaan iyo qaab wanaagsan u yeelid; habayn.
**Hannaansho** (-ha) — Hab; hannaan; qaabsami; qorraansho.
**Hannas** (-ka) — Meel xadaafiir ah; lamaddegaan; hawkar.
**Hano** (-da) — 1. Cudur ku dhaca haragga madaxa oo timuhu la hoolmaan. 2. Booli; Xaaraan.
**Hanqaaran** (-ka) — Meel wax loo doontay ama lagu malayna hayey, wixii ka waayid; hungoobid; luggooyo; (ama « hanqaran »).
**Hanqaarmid** (-da) — Meel wax loo doontay ama lagu malayna hayey, wax ka soo waayid, ku soo hungoobid; ku luggo'id; (ama « hanqarmid »).
**Hanqal** (-ka) — Oogada dadka qaarkeeda kore oo hore oo madaxa iyo caloosha u dhexeeya; laab.
**Hanqalaal** (-ka) — Daloolka sanka iyo afka u dhexeeya; meesha sanka iyo afku isaga furan yihiin.
**Hanqaloocsad** (-ka) — Hanqaloocsasho; hanqaloocsi.

**Hanqaloocsasho** (-da) — Hanqalka oo la laallaadsho intá yare lays qooxo oo caloosha dib loo dhigo.

**Hanqar** (-ka) — Onkod; guguc; wiriq.

**Hantaaqo** (-da) — 1. Nabar daran oo ka yimaada kufidda ama qalab gamuuxan; jug. 2. Luggooyo.

**Hantaatac** (-a) — Hadal aan milgo lahâyn, si wanaagsanna u taxnayn; cantar; (ama « hantatac »).

**Hantaaturro** (-da) — Horay u harbin; turaanturro.

**Hanti** (-da) — Wax qof gaar u lee yahay; lihi.

**Hantidhawr*** (-ka) — Qaybaha maamulka Dowladda mid ka mid ah oo hantida iyo lacagta Qaranka ilaalisa.

**Hantiggoosad*** (-ka) — Hab dhaqaale oo wixii wax soo saara ama lagu soo saaro oo dhan (dhul, warshado, kd.) dad gaar u lee yahay oo gaar ahaan wax uga dheefo oo u maamusho; Qaranka iyo xoogsatada midna cod la sheego kuma laha; ~ Raasummaaliyad.

**Hantihur** (-ka) — Xoolo qof kale lee yahay oo la iska qaato iyadoo aan la isa siin, isku hallayn darteed.

**Hantihurid** (-da) — Wax qof kale lee yahay oo uusan bixin, hanti ka dhigasho, isku hallayn darteed.

**Hantiwadaag*** (-ga) — 1. Hab siyaaso iyo dhaqaale isugu jira oo qaba in wixii wax soo saara ama lagu soo saaro oo dhan (dhulka, shaqada, hantida....) xoogsatadu lahaato oo ilaaliso oo gacanta ku hayso, si mujtamacu u helo oo u gaaro sinnaan buuxda, xag siyaasadeed, iyo xag dhaqaale, iyo xag bulsho intaba. 2. Dhaqdhaqaaq ama xisbi siyaasadeed oo ujeeddadaas leh. 3. (-cilmi) Hantiwadaagga, sida Marks iyo Lenin u arkeen oo u habeeyeen; ~ Ishtiraakiyad; hawlwadaag.

**Hantiyid** (-da) — Wax la lee yahay ka dhigid; qabsasho; yeelasho; lahaansho; hanasho.

**Hantiyoobid** (-da) — Hanti noqosho.

**Hanun** — Aad iyo aad; aan yarayn; si weyn; dhab; badan.

**Hanuun** (-ka) — Waxa xun iyo waxa san oo intá la kala garto, waxa san xaggooda loo bayro; dawga wanaagsan oo Ilaah loogu dhowaado oo xaggiisa loo leexdo.

**Hanuunid** (-da) — Hanuun helid.

**Hanuunin** (-ta) — Waddada wanaagga, samafalka iyo allakayaabka ku duwid.

**Hanuunis** (-ka) — Hanuunin.

**Hanuunsan** — La hanuunshey.

**Hanweyn** — Qab weyn leh.

**Haqab** (-ka) — Baahi, gaajo.

**Haqabbeel** (-ka) — Gaajabbeel; dhereg.

**Har** (-ka) — Waxa ifku qabto, hooska uu bixiyo; hoos; hoosiis.

**Haraa** (-ga) — Aan xoolaha socona haya madaxa ka raacin ee dib u hara oo gaabiya; aan caarad ahayn; dabaadi.

**Haraaci** (-ga) — Biyo waran ama wax la mid ah oo dabayshu aayar ruxruxayso.

**Haraan** (-ka) — Dhar la tolay ama la iibshey cad ka soo haray.

**Haraaryo** (-da) — Hiraanhir.

**Haraati** (-da) — Cagta oo xoog la isugu dhufto nabarkeeda; laad, (ama « harraati »).

**Haraati-geelle** (-ha) — Kobojaa.

**Haraatiyid** (-da) — Haraati ku dhufasho.

**Harac** (-a) — Wax qiro weyn leh ama cumur ah, hooska ay lee yihiin ama ay bixiyaan; hoos weyn oo qabow; hoos aan qorraxood ahayn.

**Harag** (-ga) — Saanta kore oo nafleyda oogadeeda ku rogan.

**Haramayn** (-ta) — Beerta haramaha ka limid, ka jarid.

**Haramcad** (-ka) — Bahal dugaagga ka mid ah oo shabeelka u eg oo aad u dheereeya; (ama « haramcas »).

**Harame** (-ha) — Cawska iyo nagaarka iskood u baxa oo beerta abuuran laga limo.

**Harbin** (-ta) — Horay u riixid ama u dhaqaajin yar oo xoog ku jiro.

**Hardaf** (-ka) — Orodka fardaha oo saqlaha iyo kacdinka u dhexeeya; gaaddabbuur; qaatimays.

**Hardafid** (-da) — Orod hardaf ah ordid.

**Hardamid** (-da) — Hardi isla dhicid.

**Hardan** (-ka) — Dibida, kd., cayaartooda ama dagaallankooda, ay madaxyada isa saaraan oo isla dhacaan.

**Hardi** (-da) — Madaxa oo xoog wax loogu dhufto ama laysugu dhufto.

**Hardiyid** (-da) — Hardi ku dhufasho; madaxa xoog wax ugu dhufasho; cid madaxa wax ku yeelid.

**Hareer** (-ta) — Barbar; dhinac; gees; doc.

**Hareerayn** (-ta) — Hareeraha ka marid; xerayn.

**Hareeri** (-ga) — Geed dhirta waaweyn ka mid ah oo toos u baxa.

**Hargaameyn** (-ta) — Si hargaamo ku jirto cid wax u yeelid; dhibid; dibindaabyeyn; silicdilyeyn.

**Hargaamo** (-da) — Si nac qarsooni ku jiro, oo cid wax loo yeelo; dhih; dibindaabyo; silicdilyo.

**Hargaanti** (-da) — 1. Qof ugaarashada iyo gabraarashada ku xoogsada oo aad u yaqaan. 2. Hawlkar.



HARAMCAD

**Hargab** (-ka) — Xanuun yar oo sanka iyo meelaha u dhow ku dhaca oo qufac iyo hindhiso iyo duuf leh; durey.

**Hargabid** (-da) — Hargab ku dhicid.

**Hargabsan** — Hargab hayo; dureysan.

**Hargal** (-ka) — 1. Harka soo geliddiisa. 2. Harkii oo meel la joogo ama la harsado.

**Hargelid** (-da) — 1. Harkii soo gelid; harkii noqosho. 2. Harkii meel ku sugnaan, joogid, harsasho.

**Hargo** (-da) — Xuub jilicsan oo ilmaha dhalana haya ku wada daboolan.

**Harid** (-da) — 1. Wixii lala socdey ama laga mid ahaa ka soo go'id, raacid la'aan. 2. Waxaan weli iman ama aan wax laga qaban.



HARDAMID

**Harimo** (-da) — Cunnada weyn oo maalinta kalabbarkeeda la cuno; qado.

**Harin** (-ta) — Meel hoos ah, geyn.

**Harjad** (-ka) — 1. Haar iyo weref; madaxdhulladhac; mintid; dadaal.

**Harjadid** (-da) — Werfid; mintidid; dadaalid.

**Haro** (-da) — Biyo badan oo fadhiya oo aalaa macaan oo dhinac walba dhul kaga wareegsan yahay; balli weyn; kal.

**Harraad** (-ka) — Sida la noqdo kolka biyo la cabbo la waayo; oon; surmi; asqo.

**Harraadan** — Harraadsan.

**Harraadid** (-da) — Biyo la cabbo u baahasho; oomid; asqoobid.

**Harraadin** (-ta) — Harraad badid; biyo la cabbo u diidid; oomin.

**Harradsan** — Harraad qaba; harraad hayo; harraadan; oomman.

**Harraadsanaan** (-ta) — Biyo ka qatanaan; oommanaan.

**Harrar** (-ka) — Gogosha jaad ka mid ah oo cawska laga sameeyo; raar.

**Harreed** (-ka) — Timaha yar oo isu

haya kuwa dhafoorka iyo kuwa garka; (ama « hareed »).

**Harreef** (-ta) — Hiirtaayo; dhib.

**Harsad** (-ka) — Harsasho; harsi.

**Harsasho** (-da) — Kulaylka qorraxda meel hoos ah ka gelid.

**Harsi** (-ga) — Harsasho.

**Harsimo** (-da) — Maalinta dhexdeeda kulul.



HARREED

**Hárti** (-ga) — 1. Buntukh maadhiinka u eg oo xabbado waaweyn. 2. Waran weyn.

**Haruub** (-ka) — Aabburka dhiisha; doobi; bire; galaas.

**Haruubgaal** (-ka) — Harrub weyn oo aan dhiil lahayn oo geela lagu liso; toobke.

**Haruubqori** (-ga) — Haruub aan la tolin ee geed laga qoray: haruub qori ah.

**Haruur** (-ka) — Badar beeraha ka baxa oo la cuno.

**Haryuub** (-ta) — Wixii bislaad dhaafa oo soo shiiqa, laallaab iyo godad oogadoodu yeelato; dadka aad u gabooba, duudduubka haraggoodu yeesho.

**Hasad** (-da) — Dabayl duuban oo xoog leh oo ka samaysanta wax qarxaday ama xoog ku orda haya.

**Haseyeeshee** — Hayeeshee; ha ahaatee; laakiin; -se.

**Hasid** (-da) — Cabsi gelin; bajin.

**Hataaqayn** (-ta) — Horay u harbin; hanboorriyid; turaanturrayn.

**Hataaqo** (-da) — Hanboorri; harbis; turaanturro.

**Hataq** (-a) — Bohol yar; waraar; hog; haadaan; jar; booraan; gebi.

**Hawaan** (-ka) — Wax la is yeelsiiyo; xoog; dirqi; sandulle, khasab.

**Hawaar** (-ta) — 1. (summad) jiitin; xarriq jiifta. 2. Fadhi ballaaran; barraaqsi.

**Hawaarid** (-da) — Fahdi ballaaran oo kala daadsan fadhiyid; barraaqid.

**Hawaarin** (-ta) — (summad) Hawaar ku dhigid; ul reebta raad hawaar u eg, ku daliigid, ku dhufasho.

**Hawaawi** (-ga) — Alalad; dhadhab; riyo; hiyiwaale.

**Hawaawiyid** (-da) — Alaladid.

**Hawd** (-ka) — Dhul dhir waaweyn oo cumur ah leh; jiq.

**Haween** (-ka) — Naagaha guud ahaan; dumar; dheddigood.

**Haweeney** (-da) — Qof dumar ah; naag.

**Haweysad** (-ka) — Haweysasho; haweysi.

**Haweysasho** (-da) — Isu qaadid; bawo ka gelid; niyeysasho.

**Haweysi** (-ga) — Haweysasho.

**Hawir** (-ka) — Hawirid.

**Hawirid** (-da) — Wax liita ka dhigid; dhawrid la'aansho; xannaano-darrayn; laayicid; luggooyn.



HARUUB

**Hawkar** (-ka) — Dhul joogiddiisa ama dhexmarkiisu dhib badan tahay; oomasoore; xadaafiir.

**Hawl** — 1. (-ka) *a*) Hawshii la qabto, abaalgudka layska siiyo ama laga qaato. *b*) Axan, agas, iyo wixii kaloo la mid ah, oo dhimashada lug ku leh. 2. (-sha) Farsamo kasta oo la

qabto; waxqabasho dhib iyo daal leh; xoogsi; shaqo; shiidaad.

**Hawlid** (-da) — Hawl u yeelid; wax la qabto ku qaybin, ku jaadid, u dhiibid; dhibid; shiidaadin.

**Hawlkar** (-ka) — Hawl badan oo adag, qabashadeed, karti u leh, u dhabar adag.

**Hawlkarnimo** (-da) — Hawlkar ahaansho.

**Hawlla'** — Aan hawl hayn.

**Hawllaawe** (-ha) — 1. Aan lahayn hawl uu qabto. 2. Islawareeg; maxoogsade; mashaqayste; meermeerti.

**Hawlwadaag** (-ga) — Ishtiraakiya; hantiwadaag.

**Hawlyar** — Dhib yar; fudud.

**Hawlyari** (-da) — Dhibyari.

**Hawo** (-da) — 1. Neecawda dhulka ku wareegsan dhammaanteed. 2. Inta cirka iyo dhulka u dhexaysa. 3. Neecaw, layr. 4. Wax maanka laga jeclaysto oo badanaa aan suuroobi karin; damac; qab; niyo.

**Hawraar** (-ta) — Tix hadal ah oo ulajeeddo leh; weer; oroh; hadal; dood.

**Hawraarsan**° — (« Waa hadal wanaagsan ») hallayeelo; waa tahay; haye.

**Hawshood** (-ka) — Hawl adag qabasho; shaqayn.

**Hawshoon** — Hawl haya; shiidaadsan.

**Hawtulhamag** (-ga) — 1. Cayayaanka duulduula oo habeenkii dabka iftiinkiisa soo raaca oo ku gubta. 2. Qofka aan kala aqoon waxa u roon iyo waxa u daran; xagga waxgarashada ka indhala'.

**Hayaamid** (-da) — Meel fog oo abaari ka sokayso u guurid; kaynaanid.

**Hayaamin** (-ta) — Meel fog oo abaari ka sokayso xoolo u kaxayn; kaynaanin.

**Hayaamiso** (-da) — Cudur riiraxyo badan keena; hinjibis.

**Hayaan** (-ka) — Geeddi dheer oo dhib badan.

**Hayaayad** (-da) — Hado (ama « hadaayad »).

**Hayb** (-ta) — Sheegashada la sheegto in cid, reer, qolo, tol ama qaran laga dhashay ama la yahay.

**Haybin** (-ta) — 1. Hayb weyddiin. 2. Waraysasho; wax weyddiin.

**Haybsad** (-ka) Haybsasho; haybsi.

**Haybsasho** (-da) — Qof haybtiisa weyddiin.

**Haybsi** (-ga) — Haybsasho.

**Haydaarto** (-da) — 1. Eed korka layska saaro; haaraan. 2. Dhibaato rafaad; (ama « haydaaro », « heydaarto »).

**Haye** — Waa tahay; hawraarsan; hallayeelo (ama « hayeh »).

**Hayeeshaale** (-ha) — Qofka wax kasta oo cid ka sarraysaa farto ama ka doonto, aan diidin ama hadal ka soo celine yeela oo « haye » yiraahda; midiidin aan sharaf lahayn; haaheeyarraac.

**Hayeeshee** — Haseyeeshee; laakiin; -se.

**Hayeesho** (-da) — Hayeeshee.

**Hayin** (-ka) — Rati la rarto oo aan layli ahayn; biyammaddaadshe; xaaswalwaal.

**Hayl**° — 1. (-ka) Miro iniino yaryar oo madmadow leh oo intá la engejiyo la ganacsado; waa miro udug wanaagsan leh, waxaana lagu darsadaa shaaha (ama « heyl »). 2. (-sha) Summad xoolaha loo yeelo.

**Hayn** — 1. (-ka) Geed-abaareed aan qodax lahayn; dalluug. 2. (-ta) Qof agti joogid ama oollaan; gacan ku dhigid; qabasho; qabid.

**Haysad** (-ka) — Haysasho.

**Haysasho** (-da) — Wax lihi ah ama aan ahayn, qof u joogid, gacan ugu jirid; lahaansho; qabid.

**Haysimo** (-da) — 1. (idaha) filka wanka loo hayn karo. 2. Laboodka iyo dheddigga xoolaha isu hayntooda. 3. (dad) wallac (ama « haystimo »).

**Hebdid** (-da) — Hebed noqosho.

**Hebdin** (-ta) — Hebed ka dhigid.

**Hebed** (-ka) — (nafley) dadka la

joogiddiisa iyo la dhaqmiddiisa la baray oo aan ka cararin; kalsan; kalbaxan.

**Hebednimo** (-da) — Hebed ahaansho.

**Hebel** (-ka) — Qof aan la magacaabi karin ama in la magacaabo aan la dooneyn.

**Hee** — Erey « ku maqlay » ka dhigan oo qofka loo yeeraa yiraadho; (ama « heeh »).

**Heecayn** (-ta) — Ilmo rajo ah, habar kale oo nuujisa, u yeelid, u dhiibid.

**Heed** (-da) — Badar la cuno oo mirhiisu aad u yaryar yihiin.

**Heedhe** — Erey qofka lala hadla hayo lagu yiraahdo oo ulajeeddadiisu tahay « hee dheh »; « iga wargur », « i maqal »).

**Heegan** — 1. Heeggan. 2. (rati, kd.) la heegey.

**Heeggan** (-ka) — Col yar oo colka weyni dib u reebo inuu gadaal ka ilaaliyo; raacdarreeb; (ama « heegan »).

**Heegganaan** (-ta) — Heeggan ahaan (ama « heeganaan »).

**Heegid** (-da) — Rati ama wax kale lugti iyo geed ama wax kaloo negi, xarig iskula xirid.

**Heegmid** (-da) — Heeggan u bixid.

**Heegnaan** (-ta) — Wax la heegey ama heegan ahaansho.

**Heego** (-da) — Daruurta saymaha da'a haya ka korraysa oo aan weli di'in.

**Heeh** — Hee.

**Heehaab** (-ka) — Heehaabid.

**Heehaabid** (-da) — Hawada dhexdeeda sabbayn.

**Heekaheeko** (-da) — 1. Si dhaqso leh; halhaleel. 2. Cabsi.

**Heel** (-ka) — Inta ceel, degmo, magaalo, kd., u ogog leh; agagaar; sabo; fagaag; heelad.

**Heelad** (-ka) — Guriga ama ceelka, kd., meesha ay ku fadhiyaan dhulka yar oo ku wareegsan; fagaag; sabo.

**Heeli** (-ga) — Miraha higlada.

**Heellan** — Aan dhega'adkayn, aan wax diidin; inuu wax qabto u diyaar ah.

**Heellanaan** (-ta) — Wax heellan ahaan.

**Heello** (-da) — Heesaha jaad ka mid ah.

**Heemaal** (-ka) — Habsami iyo qaabwanaag.

**Heemaar** (-ka) — 1. Badar (budo, jiriir, buunshe) lagu daro burcadka la shiila hayo, si uu miidda iyo gufarka u kala sooco, dabadeedna weelka guntiisa ku hara. 2. Waxyar; dindin; qarroor.

**Heemaarin** (-ta) — Caano ama wax kale oo shubma oo sida heemaarka u yar, fuuqsasho; hiinsasho.

**Heemasho** (-da) — 1. (haad) degid isu diyaarina haya. 2. Wax badan oo meel ama wax kale ku soo kor gowriirsanaya, ku soo shamuumaya.

**Heemin** (-ta) — Heenka ka dhurid.

**Heen** (-ka) — Fuudka dufankiisa kore; dufanka lafaha geela.

**Heensarraar** (-ka) — Tiirar farraarro leh oo aqalka gudihiisa inta la teedsho, duubashida, kd., korka laga saaro.

**Heensayn** (-ta) — (fardo, kd.) heense u yeelid, saarid.

**Heensaysan** — Heense la saaray; la heenseeyey.

**Heense** (-ha) — Inta fardaha la saaro kolka la fuula hayo (koore, xakame, kd.).

**Heer** (-ka) — 1. Waxa qoyani meesha ay gaaraan, raadka ay ku reebaan. 2. Jago; darajo.

**Heeraab** (-ka) — 1. Docda hoose oo doonyaha iyo wixii la mid ah, tiir dheer oo ku yaal oo isu wada haya, shalmaankuna madaxa hoose ku wada hayaan; lafdhabarta doonyaha. 2. (dab) dab baxa haya oo aan weli ololin; hulaaq.

**Heeraar** (-ka) — Ood ama wax la mid ah oo dhawraarin darteed wax ku wareegsan; deyr; xero; sarsar; meegaar.

**Heeran** — La heeray; naafo laga dhigay.

**Heerid** (-da) — Naafo ka dhigid; goyn; dhaawicid.

**Heerin** (-ka) — Gabdho in la guursado darteed isu raaca oo dalka u mara.
**Heermid** (-da) — Wax heermay ama heeran noqosho.
**Heeryeyn** (-ta) — Heeryo korka ka saarid; reeryeyn.
**Heeryeysan** — Heeryo la saaray; la heeryeeyey; (ama « reeryeysan »).
**Heeryo** (-da) — Rarada, abjedyada, kd., awrta kolka la rara hayo dusha laga saaro, intaan gurgurka iyo dhigaha iyo alaabada kale la saarin; (ama « reeryo »).
**Hees** (-ta) — Tixo yaryar oo sida gabayga leh hab ay ku dhisan yihiin; waa jaadad badan, waxaana la qaadaa kolka la cayaara hayo ama hawl la hayo.
**Heesaa** (-ga) — Qof heesta tirin yaqaan ama qaadi yaqaan ama hawshiisuba tahay inuu heeso; laashin; heese.
**Heeshi** (-ga) — (ceel, xoolo irmaan,...) caano ama biyo ama wax kale oo la mid ah oo aad u tiro badan.
**Heesid** (-da) — Hees qaadid, tirin, ka luuqin.
**Heetin** (-ta) — 1. Sida qof lug la' u socosho; dhutin. 2. (gabdho, geel, kd.) si xarrago leh, labada lugoodba uga heetin, socod xarrago leh, socosho.
**Heetis** (-ka) — Heetin.
**Helid** (-da) — Wax la waayey ama lumay la kodlid, arkid, kecnid.
**Helloon** — La heli karo; la helo; faraha ku jira.
**Helloonaan** (-ta) — Wax la helloon yahay ahaansho.
**Hengel** (-sha) — Hangal.
**Heshiin** (-ta) — Arrin ama wax kale isku raacid, isku dhinac ka arkid, isla garasho.
**Heshiis** (-ka) — Si ama arrin isku raacis, isla garasho.
**Heshiisiin** (-ta) — Heshiis iyo isafgarad dhex dhigid; eed iyo xumaan laysu qabey ka dhex saarid, ka biskoodsiin; dhexdhexaadin.
**Hey'ad*** (-da) — Maamul xafiisyo iyo dad u gaar ah leh; wakaalad.
**Heybad** (-da) — Sharaf; cis.
**Heydaaro** (-da) — Heydaarto.
**Heydaarto** (-da) — Haydaarto.
**Heyl** (-ka) — Hayl.
**Hibasho** (-da) — Wax hor u dhacay oo laga samri waayo.
**Hibeyn** (-ta) — Hibo u bixin.
**Hibitiq** (-a) — Hibitiqid.
**Hibitiqid** (-da) — Biyo ama wax kale oo shubma oo dhibic dhibic u soo baxa, soo deyn; darrorid yar; habyid.
**Hibo** (-da) — Deeq barax la' oo aan dan kale lagu wadan; wax la baxsho; huraal; diiqo; siin.
**Hidde** (-ha) — 1. Dhaqan fil weyn oo waa uu abuurmay iyo cid laga dhaxlay la illaawey oo aan taariikhdu sheegi karin (xeer, caado, sheeko, maahmaah, kd.) oo qolo ama tol u gaar ah, oo facba faca ka danbeeya gaarsiiyo oo u dawiyo. 2. Dhur; sinji; dir.
**Hiddiwaale** (-ha) — Hiyiwaale.
**Hididdiilo** (-da) — Yididdiilo; himilo; toogo.
**Hidin** (-ta) — Bixin ama deeq karti u lahaansho.
**Hifasho** (-da) — Wax hor u dhacay oo sidii la doona hayey aan laga yeelin, isku canaanasho; isciilkaanbiyid.
**Higaag** (-ga) — 1. Suumanka weelasha qaarkood lagu xirxiro, si ayan u buqan. 2. Dibbiro; fuur.
**Higgaad** (-da) — 1. Barashada dhigista iyo akhriska alifka. 2. Kicinta ereyga.
**Higgaadin** (-ta) — Erey qoran ama aan qorrayn, inta xaraf xaraf loo sheego, kicin, akhriyid.
**Higgaadis** (-ka) — Higgaadin.
**Higil** (-ka) — Muuqaal weyn oo madow oo aan qeexnayn.
**Higlo** (-da) — Geed dhirta waaweyn ka mid ah oo aan qodax lahayn oo weligi cagaar ah.
**Higsasho** (-da) — Si laballixaadsi ah, oo wax horreeya ama dheereeya oo

la doonayo in laga dabatago ama la haleelo ama la gaaro ama aan laga harin, u socosho.

**Hiifid** (-da) — Eed saarid; canaanasho.

**Hiigid** (-da) — Harag ama tahar ama wax la mid ah, ruugid, cunid, sarriigid.

**Hiihiile** (-ha) — (waabaayo, kd.) saamays daran leh; geegaali ah; hunnati; kaloolley.



HILIBDALQE

**Hiijo** (-da) — Utun; gashi; aano; godob.

**Hiil** — 1. (-ka) Labo qof oo la kala godobsado oo mid, af ama addin wax laga taro, si uu kan kale uga adkaado; hiillo; danaano. 2. (-sha) *a*) Digo ama saalo badan oo xeryaha ariga ku ururta. *b*) Geed yar oo xoolaha cuna caanohooda xaraar ka dhiga.

**Hiilgurasho** (-da) — Meel dhow u guurid; hiisha ka bixid; oodrogasho.

**Hiilid** (-da) — Hiilin.

**Hiilin** (-ta) — Dad dagaallama haya, mid, af ama addin ka teegaarid.

**Hiillo** (-da) — Labo qof oo dagaallama haya oo mid lala safto, si uu kan kale uga adkaado.

**Hiindo** (-da) — Hooyo.

**Hiinhiinsad** (-ka) — Hiinhiinsasho.

**Hiinhiinsasho** (-da) — Wax yar oo caano ah oo weel ku jira, ka fuuqsasho.

**Hiinsad** (-ka) — Hiinsasho.

**Hiinsasho** (-da) — (caano, kd.) in yar oo weel ku jirta, kol keliya fuuqsasho.

**Hiinsi** (-ga) — Hiinsasho; hiinsad.

**Hiir** (-ta) — 1. Arooryo hore; goorta la jarmaado. 2. Hiirtaayo. 3. Hiiro.

**Hiireysad** (-ka) — Hiireysasho.

**Hiireysasho** (-da) — Hiirtii meel aadid; jarmaadid.

**Hiireysi** (-ga) — Hiireysasho; hiireysad.

**Hiiro** (-da) — Salxanyo dheer; bidaarhoraad; salax; (ama « hiir »).

**Hiirtaayo** (-da) — Dhib; harreef (ama « hiir »).

**Hijra** (-da) — Kolka Nebi Maxamed iyo Abiibakar Maka ka haajireen oo Madiina tageen; waa kolka taariikhda Muslinku ka bilaabato, waxayna ku abbaaran tahay sanada 622 oo Miilaadiga. (ama « hijro »).

**Hil** (-ka) — Wax dusha iska saarsaaran; taallo; tuun.

**Hilan** — Wax korka laga saarsaaray; wax lagu hilay.

**Hilasho** (-da) — Alaabo, kd., meel taallaysasho; tuunsasho.

**Hilay** (-ga) — 1. Raro ama gogol duug ah (abjed, cajil, hilif, milif, kd.) mid ka mid ah. 2. Minka timirta ah, galkiisa.

**Hilbawadaag** — 1. (-ga) Hilib isugu oollaansho; xigto ahaansho. 2. (-ta) Dad hilib isugu yaal; xigto.

**Hilib** (-ka) — Jiirka iyo baruurta ka baxa oogada dadka iyo tan nafleyda kale; so'; cad.

**Hilibdalqe** (-ha) — Cad yar oo hilib ah oo jiilicsan oo dalqada kore ka soo laallaada.

**Hilible** (-ha) — Kan hilibka ganacsada oo dadka ka iibsada; kawaanle.

**Hilibsafan** (-ka) — Fulfullaac yaryar oo uu yeesho hilibka ku wareegsan ciddiyaha.

**Hilid** (-da) — Alaabo, kd.. dusha iska saarsaarid; taallayn; meel tuumin.

**Hilif** (-ta) — Gogol aad u duugowdey; cajil; (ama « milif »).

**Hilin** (-ka) — Waddo weyn oo haloosi ah.

**Hillaac** (-a) — Iftiin xoog badan oo daruuraha da'a haya ka dhex muuqda kolka jacdu qarxato oo onkodku yeero.

**Hillaacid** (-da) — Iftiin xoog badan daruuraha da'a haya dhexdooda ka muuqasho, kolka jacdu qarxato.

**Hilo** (-da) — Webiga, meelaha xooluhu ka cabbaan; malko.

**Hiloobid** (-da) — Dal hore oo la joogi jirey ama qof horay loo yiqiin aragtidi ama u tegiddi jeclaysasho; xiisaqabid; buseelid; daltabyood.

**Hilow** (-ga) — Jecayl la jeclaysto in la jogo ama la arko, meel hor loo joogi jirey ama qof hor loo yiqiin; xiiso; buseel; daltabyo.

**Hilqad** (-da) — 1. Garangar yar oo loo yeelo alaabta qaarkeed oo inta suun, kd., loogu xiro, lagu qaado. 2. Dhegaha dumarku qaataan middood.

**Himhimmow** (-ga) — Habeenka iyo maalinta isgalkooda, kolka iftiinku yaraado oo aan si qumman wax loo arki karin, (ama « hiimammow »).

**Himilo** (-da) 1. Wax la haweysana hayo ama la hindisa hayo; hawo; qab; hindiso; toogo; niyo. 2. Shahwo; ragannimo.

**Himir** (-ta) — Geed leh miro wanaagsan oo la cuno iyo qoryo laf adag oo alaabo badan laga qorto.

**Himlin** (-ta) — Wax kor u qaadid si lagu ogaado culayskiisu inuu weyn yahay ama yar yahay; tijaabin; iskudeyid; baxnaanin.

**Hinaas** (-ka) — Labo qof oo dagaallama haya ama wax isku haysta oo mid af ama addin lagala safto, inuu adkaado darteed; hiil; hiillo; danaano.

**Hinaasid** (-da) — Qof isgarabtaagid, inuu qof kale ka adkaado darteed; hiilin.

**Hinaasin** (-ta) — Qof hinaas ka keenid, ku ridid; hiilin; masayrin.

**Hinaaso** (-da) — Hiil; hiillo; danaano; masayr.

**Hinaayo** (-da) — Uurkutaallo.

**Hinbiriirsad** (-ka) — Hinbiriirsasho.

**Hinbiriirsasho** (-da) — Weji tubid sida qof ooyi doona ama qawadsan ama aan dhab wax u arag oo indhaha xoog ka raadina haya; wejiga biriir u yeelid.

**Hinbiriirsi** (-ga) — Hinbiriirsasho.

**Hindhisid** (-da) — Hindhiso ka imaansho, sii deyn.

**Hindhiso** (-da) — Neef kedo ah oo xoog leh oo aan loo kasin oo sidii wax qarxaday sanka iyo afka uga soo baxda.

**Hindisid** (-da) — Wax aan hor u jiri jirin keenid, soo saarid, curin.

**Hindiso** (-da) — 1. Wax hor leh oo aan jiri jirin ahaysiintood oo madaxa ku soo dhaca. 2. Wax suuraggelintoodu adag tahay ama ayan dhici karinba, iskula hadalkood; dhadhab; riyo. 3. Talo; Arrin.

**Hinfiriir** (-ka) — Hanfariir.

**Hingil** (-ka) — Dibbiro; buurnaan.

**Hingilan** — Dibbirsan; buuran.

**Hingilid** (-da) — Dibbirid; is'afuufid.

**Hingo** (-da) — Neefta xagga sanbabbada u socota, kala go'go'eeda; waxaa ku wacan xuubka xargaha codka daboola oo kolkol, u kasid la'aan, isku roora (ama « higgo »).

**Hinifsasho** (-da) — Hadba caano yar weel ku dhiijin oo ka kabbasho.

**Hinifsi** (-ga) — Hinifsasho.

**Hinjibiso** (-da) — Bahalhoosaad yar oo nirgadhoodka u eg oo kolkol dadka indhaha iyo sanka ugax ka geliya, oo haddaan degdeg wax looga qaban lala bukoodo.

**Hinjin** (-ta) — Wax culus kor u qaadid.

**Hinjis** (-ka) — Wax culus kor u qaadis.

**Hinni** (-ga) — Dhir shareeran; jiq.

**Hinqad** (-ka) — Kicid u hollad.

**Hinqasho** (-da) — Kicid u hollasho.

**Hinraag** (-ga) — Neeftuur, xuurto; hafto.

**Hinraagid** (-da) — Neeftuurid; xuurtood; haftood.

**Hiqhiq** (-da) — Haghakadka ama joog-joogsiga oohinta oo hingada u eg.

**Hir** — 1. (-ka) *a)* Hor iyo dib u socodka ama kor iyo hoos u socodka ka samaysma badda korkeeda, hawada iyo wixii la mid ah; mowjad; waddac. *b)* Muuqaal weyn oo hirka badda u eg (xiriirka buuraha, cirka,



HOBBOBBORO

kd.). 2. (-ta) Ariga (riyaha) jaad ka mid ah.

**Hiraab** (-ta) — 1. Habeenka gelinkiisa danbe, intaan waagu beryin. 2. Cunnada kolkaas la cuno oo bisha soonqaad; suxuur.

**Hiraabad** (-ka) — Hiraabasho.

**Hiraabasho** (-da) — Cunnada hiraabta oo bisha soonqaad cunid; suxuurasho.

**Hiraahir** (-ka) — Haraaryo; neeftuur; (ama « hiraanhir »).

**Hiraahirid** (-da) — Haraaryood; neeftuurid (ama « hiraanhirid »).

**Hirasho** (-da) — Wax ama meel la gabbaadsado ama wax lagaga nabadgalo, ama dan kale loo lee yahay, gaariddeed ku dadaalid, u socosho; tammadin.

**Hirgelid*** (-da) — Dhaqan gelid.

**Hirgelin*** (-ta) — Dhaqan gelin.

**Hiriimaale** (-ha) — Cayaar ragga iyo dumarku wada tuntaan oo ulo lagu cayaaro.

**Hirqad** (-ka) — Hirqasho.

**Hirqasho** (-da) — Weel ama meel godan biyo aad uga buuxid; ceegaagid; buuxdhaafid; ka dhergid.

**Hirrig** (-ta) — Meel dhir badan; jiq; hurrun.

**Hitayn** (-ta) — Waxkasheegid; ceebayn.

**Hito** (-da) — Waxkasheeg; ceeb.

**Hiyi** (-ga) — Kasha dadka oo wax waliba ku soo dhacaan; kal; laab; qalbi, cindi.

**Hiyikac** (-a) — Kasha oo kicitin galo; tegid ama socod oo laabta ku soo dhaca; kalkaggeeddi.

**Hiyikicid** (-da) — Hiyiga ka kicid; kalkaggeeddi gelid.

**Hiyiwaale** (-ha) — Kasha waxyaalo saldhig iyo xasilloonaan u diida, ku soo rida; hiyiga waala oo kiciya; hiddiwaale.

**Hobay** (-ga) — Meel dhirteedu sarmaan iyo qansax u badan tahay.

**Hobbobboro** (-da) — Jaadadka neberiga mid ka mid ah oo yar oo caano leh; waxay leedahay gafuur afka shinbiraha u qaab eg oo qalka kore keliya ilko ku leh, hilibkana waa ay cuntaa; (ama « hoonbaro »).

**Hodan** (-ka) — Qof xoolo badan leh; maalqabeen; tanaad; taajir; (ama « hodon »).

**Hodantooyo** (-da) — Hodannimo; tanaadnimo; taajirnimo.

**Hodid** (-da) — Dagid; khatalid.

**Hodmid** (-da) — 1. Xoolo badan yeelasho; hodan noqosho; tanaadid; taajirid. 2. Ku dagmid; ku khatalmid.

**Hodon** (-ka) — Hodan.

**Hog** (-ta) — 1. Meel hoosaysa; god; booraan; hataq. 2. Dhis ama god si gaar ah loo sameeyey oo inta dab lagu shido, hilibka iyo cunnada jaadadkeed lagu bisleeyo; furun; tinaar; muufo.

**Hogad** (-ka) — Hogasho.

**Hogasho** (-da) — (xoolo, kd.) meel in door ah istubid, istaagid; taagnaan.

**Hogeyn** (-ta) — Hilib ama cunno kale, hog ku dubid.

**Hogeys** (-ka) — Hilibka iyo cunnada kale oo hogta lagu dubey.

**Hogeysad** (-ka) — Hogeysasho.

**Hogeysasho** (-da) — Hilib ama cunno kale, hog ku dubasho.

**Hogeysi** (-ga) — Hogeysasho.
**Hogfo** (-ha) — (magac kooxeed; keli « hogof ») iin cagaha gasha; labadooda madax ·baa toostoosnaanta iyo sinsinnaantu ka ba'daa oo intá mid waliba xagga gudaha u soo qalloocato, isku soo jeesta; qallaafo.
**Hoggaamin** (-ta) — Hoggaan ku qabasho, ku wadid.
**Hoggaan** (-ka) — Xarig, intá awrta surka lagaga xiro oo lagu keenneeyo, lagu wado; jiide.
**Hogo** (-da) — Xilli kulul; kaliil.
**Hogob** (-ka) — Dhul hooseeya; dooxo yar.
**Hogol** (-sha) — Daruur hoortay; hoorrimaad.
**Hogoggolin** (-ta) — Qaabkii danbe oo la rabey xaggiisa u soo dhoweyn, u soo qalloocin.
**Hoh!** — Erey yaabka iyo baqdinta iyo xanuunku ay dadka ka soo saaraan; hohey!, caku!, hah!
**Hohob** — 1. (-ka) — Kebed qurux badan. 2. (-ta) Geed bixiya miro la cuno oo aad u wanaagsan oo kuwa gomoshaaga u eg.
**Hojin** (-ta) — (nafley, kd.) meel tubid, joojin.
**Hojis** (-ka) — Hojin.
**Holgan** — Aan qaybtii uu lahaa la wada siin ee wax lagala haray; dulman.
**Holganaan** (-ta) — Qof holgan ahaansho.
**Holid** (-da) — Isku deyid; tijaabin; sharribid.
**Holis** (-ta) — Holid.
**Hollad** (-ka) — Hollasho.
**Hollasho** (-da) — Wax la damcay in la waxeeyo oo haddana durba laga joogsadey ama dib looga noqday.
**Holliin** (-ka) — Hollin.
**Hollin** (-ta) — Isku deyid; holid; sharribid; tijaabin.
**Hollob** (-ta) — Galka haragga kore ka kaca ama ka dhaca; toxob; agool.
**Holoc** (-a) — Kulayl; dab; olol.
**Holon** (-ka) — Dabayl kulul; hongorre.
**Hongorre** (-ha) — Dabayl kulul; holon; (ama « hongor »).
**Honog** (-ga, -ta) — 1. Dhiig joogsan waaya; dhiigbax. 2. Goror badan. 3. Madowga dibiga ama nafleyda kale qaarkeed, qaarka hore ku yeeshaan.
**Hontorro** (-da) — Geed bixiya miro kulkulucsan oo kuwa liinta u eg oo macaan badan kolkay bislaadaan; (ama « ontorro »).
**Hoo!** — 1. Qabo!; Qaado. 2. (-da) Waxsiin; deeq.
**Hoobaale** (-ha) — Hooyaale.
**Hoobaan** (-ta) — Miraha bislaada; dhuguc.
**Hoobad** (-ka) — Meel laga degto oo dululub ah; hoos u degad.
**Hoobal*** (-ka) — 1. Qof farshaxannimada iyo falsamida u go'ay ama yaqaan ama jecel. 2. Shayddaanka cayaaraha la tunto, aabbaha u ah.
**Hoobasho** (-da) — 1. Meel deged ah marid; hoos u socosho; daadasho; qubasho. 2. Baabbi'id; dhimasho.
**Hoobin** (-ta) — Gurid; uruurin; daadin; baabbi'in.
**Hoobsad** (-ka) — Hoobsasho.
**Hoobsasho** (-da) — (caano) si hoobsi ah u dhamid.
**Hoobsi** (-ga) — 1. Hab caanaha la lisa hayo loo dhamo: hadba kolkii weelku buuxsamo baa la qurquriyaa oo la dhimaa oo haddana lagu lisaa; sidaasaa lagu wadaa taniyo inta laga dhergo ama caanaha la lisa hayaa ka dhammaadaan. 2. Xaabsasho.
**Hoobsiin** (-ta) — Si hoobsi ah, qof caano u siin.
**Hoobsiis** (-ka) — Hoobsi.
**Hoodaar** (-ka) — Diric; rag (ama « hodaar »).
**Hooddi*** (-da) — Erey la yiraahdo kolka la doonayo in la galo guri, kd., cid kale leedahay; ulajeeddadiisu waa: « ama soo geli karaa? » (ama « hooddi »).

**Hoodo** (-da) — Ayaan; nasiib, cawo.
**Hoog** (-ga) — Ba'; baas; belo.
**Hoogaansi** (-ga) — Soo foorarsi; qooraansi.
**Hoogid** (-da) — Hoog ku dhicid.
**Hoojin** (-ta) — Hoog ku ridid, badid.
**Hoolan** — La hoolay.
**Hoolato** (-da) — Cudur madaxa ku dhaca oo timaha ka hoola.
**Hoolhool** (-ka) — Hoolhoolid.
**Hoolhoolid** (-da) — In badan hoolid; si xun u xiirid.
**Hoolid** (-da) — Dhogor ama timo, si farsamo xun u xiirid; bir aan af lahayn ama qalab la mid ah, xoog wax ugu xiirid.
**Hoolis** (-ta) — Hoolid.
**Hoolliin** (-ka) — Hoolis.
**Hoomaayid** (-da) — Eegid; dhugasho; ollogid; qooraansi.
**Hoomo** (-da) — Haadun; haawey; maato.
**Hoor** (-ka) — 1. (roob, kd.) di'itaan; soo daadad; soo qubad; tiix. 2. (-°) jaadadka geela mid ka mid ah.
**Hoorid** (-da) — (roob, kd.) di'id; tiixid.
**Hoorin** (-ta) — 1. Wax da'a haya ama shubma haya, weel u dhigid. 2. Quranka ama xubnaha heesaha dhammaadkooda, wadajir u wada qaadid.
**Hooris** (-ta) — Hoorin.
**Hoorsad** (-ka) — Hoorsasho.
**Hoorsasho** (-da) — Wax da'a haya ama la shuba hayo, weel ama sacab u dhigasho; hoorsi.
**Hoorsi** (-ga) — Hoorsasho.
**Hoos** — 1. (-ka) Waxa ifku qabto harka ka baxa; hoosiis; har. 2. (-ta) Xagga dhulka xiga; aan kor ahayn.
**Hoosaasin** (-ta) — 1. Hiillo, haddana la qarinayo; garabgoroyo; garabhagoojin. 2. Hoos u yeelid, ku rogid; qarin.
**Hoosayn** (-ta) — Docda hoose xigid, jirid.
**Hoose** — Meel hoos ah jira ama ku sugan; meel aan korrayn jooga.
**Hooseeya** — Docda hoose xiga, jira.
**Hoosh** (-ka) — Boob.
**Hooshid** (-da) — Boobid.
**Hoosid** (-da) — Hoos u yeelid.
**Hoosiis** (-ka) — Daruuraha qorraxdu qabato, hooska ay bixiyaan.
**Hoosjooge** (-ha) — Qofka qof sare ka hooseeya oo hawsha u qabta; kaaliye; gacanyare.
**Hoosjoogid** (-da) — 1. Hoosjooge ahaansho. 2. Ku hoos dhaqmid, ku hoos noolaansho; ka tirsanaan.
**Hooso** (-da) — 1. Dhis yar oo la harsado ama hawlo kale lagu qabsado. 2.(*) Dhis hawlo waaweyn oo tolka iyo qaranka waxtar u leh lagu qabto dad badanina ka xoojiyo (bir tumid, baabuurro soo saarid,...); masnac.
**Hooto** (-da) — 1. Waran yar; eebo. 2. Baaqimo.
**Hooy** — 1. (-!) Dhawaaq dadka lagu soo jeediyo; waryaa! naayaa! 2. (-ga) Meel loo hoydo; aqal; guri; min.
**Hooyaalayn** (-ta) — Tix hooyaale ka dhisan ka luuqin; gabyid; hooballayn.
**Hooyaale** (-ha) — Erey inta laysku celceliyo, jaangooyo looga dhigo tixaha gabayga iyo heesta; gabay; hees (ama « hoobale », « hoobaale »).
**Hooyid** (-da) — Wax la isa siiyey ama la isu soo taagey, qaadasho; wax « hoo » laysku yiri, qaadasho.
**Hooyo** (-da) — Qof dumar ah ama nafley kale oo dheddig oo ilmo dhalay; habar; hiindo.
**Hooyonnimo** (-da) — Hooyo ahaansho.
**Hor** (-ta) — 1. Had la soo dhaafay; hore ah. 2. Docda loo jeedo; hagaag; fool.
**Horaad** (-ka) — 1. Naasaha xoolaha labada horreeya oo xagga xuddunta xiga midkood (kuwa danbe midkiiba waa danbeed). 2. Tiro badan ugu horreeya ama u hor dhacay; kowaad.
**Horatibyeyn** (-ta) — Wax, xilliguu dhici lahaa ka soo hormarin; deddejin; (ama « horutibyeyn »).

**Horatibyo** (-da) — Hormarin; wax xilligùu dhici lahaa laga soo hormariyo; deddejis; soo hormaris; (ama « horutibyo »).

**Horay** (-da) — Docda loo jeedo; hagaag; hor; fool.

**Horayn** (-ta) — Wax yaaca haya ama orda haya oo inta horta laga maro ama dhinac walba lagaga yimaado, dib loo soo celceliyo ama la xereeyo; hareerayn.

**Hordhac** (-a) — 1. Dhicitaanka dhaca goortii la filayey goor ka soo horraysa; shinkiisa ka soo hormara, ka soo dheereeya. 2. (xoolo,...) kuwa la socda weligi ka soo horreya; aan dabaadi ahayn; caarad. 3. (suugaan) hadal kooban oo hadalka weyn laga soo hormariyo oo lagu caddeeyo; arar; gogol.

**Hordhalad** (-ka) — 1. Curad. 2. Meherkaweyne.

**Hore** — 1. Horreeya; docda loo jeedo xiga ama jira; (waa°) fog la soo dhaafay. 2. (-ha) Qofka xoolaha ceelka laga shuba hayo hora, oo hadba hormo soo daaya.

**Horfiiq** (-a) — Nin dad ama qolo ama guddi u madax ah; waayeel; taliye; guddoonshe; hormuud.

**Horid** (-da) — (xoolaha la shubayo) hadba hormo ama xayn ceelka u soo deyn.

**Horin** (-ta) — Koox; xayn; hormo.

**Horis** (-ta) — Horid.

**Horkac** (-a) — Xoolo ama dad is dabajooga oo qoodeyna haya, oo mid iyaga ka mid ahi u horreeyo oo horsocdo, inta kalena dabasocoto, si aan waddada looga habaabin.

**Horkicid** (-da) — (xoolo, dad) inta kale hortooda socosho, si loo dabaggalo oo meeshuu maro loo maro; wax qoodeyna haya wadid iyadoo hortooda la socona hayo.

**Horle** — Hor leh; kale.

**Hormayn** (-ta) — Hormo hormo ka dhigid; hadba hormo soo deyn.

**Hormo** (-da) — Xayn; koox; jab; qaar.

**Hormuud** (-ka) — Madax; horfiiq; ammaanduule.

**Horor** (-ka) — Si bareer ah, kan xoog iyo gardarro wax u qaata.

**Hororid** (-da) — Xoog iyo bareer wax ku qaadasho.

**Horrayn** (-ta) — Horay jirid, xigid.

**Horreeya** — Docda hore xiga ama jooga ama jira.

**Horseed** (-ka) — Kan kolka la dega hayo horay loo diro oo meesha la dega hayo iyo berrinka cidda u wanaagsan sii asteeya.

**Horseedid** (-da) — Horseed u bixid.

**Horta** — 1. Erey la yiraahdo kolka arrin cusub, haddana waxa laga hadla hayo lug ku leh, la doona hayo in meesha la soo geliyo; aadkeeda; sideeda; bal. 2. Wax walba ka hor.

**Horudhalow** (-ga) — Fool beenaad xoolaha ku dhacda oo calaamoonkii fooshoo dhan leh, kolka sidku dhammaado; waa laga biskoodaa; dabadeed fooshii runta ahayd baa timaadda; jajabow; fooldiin.

**Horujeed** (-ka) — (dugsi) weli waxbarashadii loogu talaggalay ku gudajira oo aan dhammayn; aan naqtiin ahayn.

**Horukac** (-a) — Horay u kac; horummar; kasoorrayn; horusocod.

**Horummar** (-ka) — Horukac.

**Horummarid** (-da) — Horukicid.

**Horummarin** (-ta) — Horay u marin; horay u dhigid.

**Horusocod** (-ka) — 1. Ku ka soo rayna haya oo soo ilbaxa haya. 2. Horay u socosho.

**Horutibyeyn** (-ta) — (arrin, kd.) horay u ridid; deddejin; mindirraacin.

**Horweyn** (-ka) — Xoolo guran u badan oo aan cidaha la joogine, bulsho dibad ku hayso.

Horyaal (-ka) — Madax; horfiiq; hormuud.

**Horyaalnimo** (-da) — Madaxnimo; horfiiqnimo; hormuudnimo.

**Hoteel*** (-ka) — Aqal socotadu degto oo wax ka cunto.

**Hoyaad** (-ka) — Meel habeen joogid; hoyaatin.
**Hoyaatin** (-ka) — Meel habeen ku baryid; hoyad.
**Hoyad** (-ka) — Meel habeen ku bari; cid habeen marti u noqod.
**Hoyasho** (-da) — Meel habeen ku baryid; cid habeen marti u noqosho.



HUD'HUD

**Hoyin** (-ta) — Meel lagu hoydo siin.
**Hu** (-ga) — Dhar; maryo; marashi; hub; marriin.
**Hub** (-ka) — 1. Qalabka lagu dagaallamo. 2. Dhar; marashi.
**Hubaal** (-sha) — Wax la hubo; hubanti.
**Hubanti** (-da) — Wax hubaal ah.
**Hubayn** (-ta) — 1. Qalab lagu dagaallamo siin, u yeelid; qalabayn. 2. Dhar la qaato siin; marashiyayn; arratirid.
**Hubid** (-da) — Runteeda dhab loo og yahay; aad wax uga warqabid; ka warhayn aan shaki ku jirin; sugan.
**Hubin** (-ta) — (war, arrin) runteeda gaarid; shaki ka bixin; salgaarid.
**Hubqaad** (-ka) — Filka lagu geli karo ciidanka qalabka sida, gaarey; gaashaanqaad.
**Hubsad** (-ka) — Hubsasho.
**Hubsasho** (-da) — Hubin.
**Hubsiino** (-da) — Wax hubsasho.
**Hud** (-da) — 1. Xubnaha uurkujirta midkood oo intá xuubkii ku rognaa soo jeexa, meel ka soo buurta. 2. Xuddunta soo buurata; buuf.
**Hudaanhuto** (-da) — Wax hoos isaga daldaloola.
**Huddamid** (-da) — Socod tabar yar socosho; luudid.
**Huddan** (-ka) — Socod tabar yar; luud.
**Hudeec** (-a) — Socod gaabsi ah; hadaaf.
**Hud'hud** (-ka) — Shinbir yar oo dhor leh; guugguule.
**Huduf** (-ka) — Kalluun aad u yaryar oo la jecel yahay, badanaana isagoo saliideysan daasado la geliyo; sardiin; baaqe.
**Huf** (-ta) — Shinbir hilibka cunta; dafo; dhuuryo.
**Hufan** — La hufey; intii xumayd laga reebay; la jafay.
**Hufid** (-da) — Kala soocid; inta xun ka reebid; jafid.
**Hufnaan** (-ta) — Wax hufan ahaan; jafnaan; nadiifsanaan.
**Hugmid** (-da) — Hadal hugun ah, ku hadlid.
**Hugun** (-ka) — Dad badan hadalkood hooseeya oo isagoo isku duuban oo aan kala soocnayn, meel durugsan laga maqlo.
**Hujuum** (-ka) — Weerar.
**Hujuumid** (-da) — Weerarid.
**Hul** (-ka) — Meel daloosha ama god u eg oo ciriiri ah.
**Hulaaq** (-a) — Dab la shiday, qiiqaabiddiisa hore.
**Hulaaqid** (-da) — Qiiqaabidda hore oo dabka.



HUDUF

**Hulan**" — La huley; hul loo yeelay.
**Hulbin** (-ta) — Hawl degdeg u qabasho; wax gurgurid.
**Hule** (-ha) — Cudur xun oo qanjirrada ku dhaca oo oogada xula.
**Huleel** (-ka) — Socod cagajiid ah.
**Huleelid** (-da) — Socod cagajiid ah, socosho.

**Hulkamid** (-da) — (dab) shidmid; bixid.

**Hulkan** (-ka) — (dab) shidaal; bixitaan.

**Hulkujir** (-ta) — (hilibka geela) cad ku yaal kellidda korkeeda oo misigta raacsan; dhuumato.

**Hullaabad** (-ka) — Hullaabasho.

**Hullaabasho** (-da) — Hab dharka loo huwado.

**Hullasho** (-da) — Wax wax isugu soo toosin; ugu soo dhuumasho.

**Hulqe** (-ha) — (qof) waxmatare; liid.

**Hululuf** (-ta) — Maro weyn oo dumarku qaato; marsiino; saddexqeyd.

**Huluul** (-sha) — Meel jiq ah ama iyadoo la taagan yahay aan la mari karin, oo isgaabin ama gurguurad keliya lagu maro; xuluul.

**Huluulad** (-ka) — Huluulasho.

**Huluulasho** (-da) — Is gaabin ama gurguurad meel huluul ah ku marid; xuluulasho.

**Huluuq** (-a) — Tolmo debecsan oo kala fogfog.

**Huluuqan** — Si huluuq ah, u tolan; la huluuqay.

**Huluuqid** (-da) — Si debecsan oo kala fogfog, u tolid.

**Humasho** (-da) — Calallo ama wax la mid ah, toltolasho.

**Humid** (-da) — (calal, kd.) toltolid.

**Hummaagsad** (-ka) — Hummaagsasho.

**Hummaagsasho** (-da) — Arag aan fiicnayn wax ku eegid; malluug aan qeexnayn oo durugsan fiirin; biciriirsasho.

**Hummaagsi** (-ga) — Hummaagsasho.

**Hummaajin** (-ta) — Gacan ama nabar u taagid; gaacin.

**Hummaajis** (-ka) — Hummaajin.

**Hunbaalle** (-ha) — Hab loo ordo ama loo socdo.

**Hunbaalleyn** (-ta) — Socod hunbaalle ah, socosho.

**Hunbul** (-ka) — Wax leh qaab ama muuqaal buuxa ama hilan.

**Hunbulan** — (qaab) Hilan; kuusan.

**Hunbulid** (-da) — Wax hunbulan ka dhigid.

**Hunbuluuluq** (-a) — Murmuruxa iyo biyaha gala oogada gubata.

**Hunbuluuluqid** (-da) — Hunbuluuluq yeelasho.

**Hunbuqo** (-da) — Ulaha iyo laablaabka tolmada xuni, maryaha u yeesho; canyayuub; qonbor.



HUNGURI

**Hunburuq** (-da) — Shinbir yar; qoolley; ceelaljoog; adar; curcurri.

**Hungeyn** (-ta) — Hungo ka dhigid, badid; quusin; qadin.

**Hungo** (-da) — Qof ama meel wax loo doontay, oo wixii, laga waayo; eber.

**Hungoobid** (-da) — Qof ama meel wax loo doontay, wixii ka waayid; ku luggo'id; qadid.

**Hunguri** (-ga) — 1. Dhuunta afka iyo sanka iyo isu haysa caloosha oo cunnadu marto (hunguriga madow). 2. Dhuunta neeftu marto oo afka iyo sanka iyo isu haysa sanbabbada (hunguriga cad). 3. Cunno, oomati.

**Hunguri-juqjuq** (-a) — Muuqaalka iyo udgoonka wanaagsan oo cunnadu, waxa ay dadka ku kiciyaan oo in la cuno lala jeclaysto.

**Hunguriyeyn** (-ta) — Hunguri ka gelid; wax ka damcid; cuquulayn.

**Hunnuhunnu** (-da) — Hadal aan si wanaagsan dadka loo maqashiin ee hoos hoos laysugu qarsado.

**Hunqaacid** (-da) — Mantagid.

**Hunqaaco** (-da) — Mantag.

**Hunri** (-ga) — Kulayl; uumi; oomaar.

**Huraal** (-ka) — Wax la isu huro.
**Hurdamid** (-da) — Hurdan cayaarid.
**Hurdan** (-ka) — Cayaar gaar ah oo haraati ama laad babcan, laysla dhaco.
**Hurdeysan** — Hurdo hayso; lulmaysan.
**Hurdid** (-da) — Hurdo dhex gelid, ku jirid; seexasho; gama'sanaan.
**Hurdo** (-da) — Nasasho oogada iyo



HUURI

maankuba u baahan yihiin, inta lagu jirona, ay aad u yaraadaan ama u baabba'aan wax-garashada maanka iyo wax-dareenka iyo dhaqdhaqaaqa oogadu.
**Hurgufid** (-da) — Habaas ama wax kale ka daadin, ka jafid.
**Hurgumid** (-da) — Hurgun yeelasho; caallirid; fasasid.
**Hurgumin** (-ta) — Caallirin; fasasin.
**Hurgumo** (-da) — Hurgun.
**Hurgun** (-ka) — Caallir; fasas.
**Hurid** (-da) — 1. Wax bixin; wax dhiibid; wax quurid. 2. Ka maarmid; deyn. 3. (dab) Bixid; ololid; shidmid.
**Hurin** (-ta) — (dab) Bixin; ololin; shidid; noolayn.
**Huriweyto** (-da) — 1. Wax aan laga maarmi karin, laga fursan karin, la huri karin; lagamamaarmaan. 2. Dad isku xiran oo aan kala maarmin.
**Hurmadow** (-ga) — (digsi, dhuxul ceeriin, kd.) madowga kore oo dabku u yeelo weelka wax lagu karsado iyo dhuxusha ceerin iyo wixii la mid ah; gubnood.
**Hursan** — (dab) La huriyey; shidan.
**Hurti** (-da) — Wax la huri karo, laga maarmi karo.
**Huruud** (-da) — 1. Nagaar ubixiisa laga sameeyo asal wax lagu midabceyo; midab cillaan-guduud ah. 2. Asalka geedka laftiisa oo waxyaalo badan laga dhigto (dawo; sabbakh, dhirta cunnada lagu daro, kd.); Sacfaraan.
**Huryo** (-da) — Shinbir yar oo gafuur cas oo geela garbaha ka cunta; jirri.
**Hus!** — Aammus! shib dheh! us!
**Huunyo** (-da) — Dhamiijada shinbiraha siiba qaniinka diyaadka.
**Huur** (-ka) — Meesha dabaysha iyo neecawda ka xiran sida ay noqoto; uumi; cawd; kulayl.
**Huuri** (-ga) — Gaadiika badda mid ka mid ah, oo badenka dhab uga yar.
**Huurid** (-da) — Kulayl ka yimid neecaw iyo dabayl la'aan la dhididid; huur dareemid; dhididid; kululaansho.
**Huurin** (-ta) — Meel huur ah dhigid.
**Huuro** (-da) — Uskagga afka aan la nadiifini yeesho.
**Huursan** — La huuriyey; meel huur ah jooga ama la dhigay.
**Huwad** (-ka) — Huwasho.
**Huwasho** (-da) — Maro ama buste ama wax la mid ah, korka ka qaadasho, isku daboolid.
**Huwin** (-ta) — Dhar ama maryo ku daboolid, ku dedid, korka ka saarid.
**Huwis** (-ka) — 1. Dhar tolan oo badanaa culus oo qaali ah, oo kolka la lebbisto, kor laga qaato (huwis roob; huwis dhaxaneed; huwis xarrago;...). 2. Wax la huwado oo dhan.
**Huyun** (-ka) — Geed-abaareed xabag wanaagsan dhala.

# I

**I** (i') — 1. Xarafka sagaalaad oo Alifka Soomaalida. Waa shaqal. 2. Uyaalka qofka hore oo keli ah oo wax la taarana hayo oo falku xaggiisa aada hayo; aniga.

**-i:** ereyada ay raacdo, kuwa ugu badani waa — 1. Tilmaanta magaca wax laga sheegayo ama lagu sheegayo (oo kolka uusan tilmaanta wadan oo keligiis yahay qaata qodobbada -ku, -tu iyo wixii ka farcama) sida 'wiilka wanaagsan wiilka wanaagsan*i* waa walaalkay, waa Soomaali, waa uu bukaa, waa uu shaqeeyaa; naagta quruxda badani waa boqorad; ninka deeqsiga ah*i* wax buu bixiyaa; ... 2. Waxay kaloo raacdaa magacyada dheddig, oo kelida ah, oo shibbane ku dhammaada, oo aan qodob wehelin, magacyadaas oo iyaguna ah kuwo wax laga sheegayo ama wax lagu sheegayo (dan*i* waa seeto; laf*i* ma jabin; dood*i* ma furna; ...). 3. Haddii magaca tilmaanta wax la taaranayo oo falku xaggiisa aadayo, -i(du) markaas raaci ay mayso, oo la oran kari mayo 'wiilkaas*i* u yeer; libaaxaas*i* dil; inankaasi anigaa dhalay; hashaas*i* lis. Waxay la macne tahay « -u ».

**Ib** (-ta) — Daloolka yar oo naasaha oo caanuhu ka soo baxaan; kuwa kaadida, biyaha iyo wixii kaloo la mid ahi ka soo baxaan; ibta surta.

**Ibliis** (-ka) — Uun xun oo Ilaah ku fallaagoobey oo dadka duufsada oo xumaanta iyo wixii Ilaah lagaga dheerana hayo u horkaca; jinni xun; shayddaan; indhaxamil.



IBRIIQ

**Ibriiq** (-a) — Weel biyaha iyo wixii la mid ah, lagu karsho, oo siddo iyo naas leh ~ kirli.

**Ibtileyn** (-ta) — Ibtilo ku ridid; hoojin; beleyn; silcin.

**Ibtilo** (-da) — Dhibaato aad u xun; belo; belaayo; hoog; ba'.

**Ibtiloobid** (-da) — Hoogid; silcid; dufoobid.

**Iclaan** (-ka) — War la sheego oo aad loo faafiyo oo dadka la wada garsiiyo; ogeysiis.

**Icraab** (-ta) — (naxwe) Rogrogidda ereyada iyo tixaha.

**Ictikaaf** (-ka) — Fadhi masajidka gudihiisa muddo la fariisto oo la niyoodo, oo camal san lagu sameeyo.

**Ictiqaad** (-ka) — Rumaysad.

**Ictiraaf** (-ka) — 1. Qiraal. 2. Aqoonsi.

**Ictiraafid** (-da) — 1. Qirasho. 2. Aqoonsasho.

**Id** (-da) — Is; (iddiis, iskiis).

**-id** — Tiraab, magaca iyo falka qaarkii lagu dabakaro oo ulajeeddo gaar ah u yeela; (dhis = dhis*id*; dar = dar*id*).

**Idaacad** (-da) — Warka raadyaha laga sii daayo; (ama « idaaco »).

**Idaaco** (-da) — Idaacad.

**Idaad** (-da) — Xarig adag oo yaryar oo inta jilib lacaaf leh afka lagaga xiro, badda, kd., lagu tuuro oo kalluunka lagu qabto.

**Idan** (-ka) — 1. Oggolaad; rukhso. 2. Weel yar oo inta dhuxulo nool lagu guro, dhirta udgoon oo la shito lagu qiiqiyo; dabqaad; (ama « idin »).

**Iddaaro** (-da) — Urur ama maamul, madaxda u talisa; (ama « iddaarad »).

**Idif** (-ka) — Timaha salxaanyaha korkooda ka baxa oo wejiga ku soo dhowaada; foodshareer.

**Idiin** — 1. Uyaalka qofka lala hadla hayo oo koox ah; dartiin; daraaddiin. 2. (-ta) Haragga megedda laga dhigo oo aad loo jilciyo; maas.

**Idil** — Aan wax ka maqnayn; dhan; giddi; ebyoon; kur-.

**Idin** — Uyaalka qofka lala hadla hayo oo koox ah oo wax la taarana hayo (falku xaggiisa aada hayo); idinka.

**Idinka** — Uyaalka qofka lala hadlayo oo koox ah oo falku xaggiisa aada hayo.

**Idlaad** (-ka) — Dhammaad; wax ka harid la'aan.

**Idlaansho** (-ha) — Dhammaansho; daba-go'id.

**Idlayn** (-ta) — Dhammays tirid; wada dhammayn; wax ka reebid la'aan; marin.

**Idmid** (-da) — Idan siin; in la falo, kd., oggolaansho.

**Ido** (-ha) — (magac wadareed) riyaha maahee jaadka kaloo labaad oo ariga; waxay lee yihiin dhogor badan iyo harag idiin laga dhigo iyo caano aan badnayn; waa calannaqsadaan.

**If** (-ka) — Waxa u sal ah aragga; aan la'aantiis wax muuqan karin; iftiin; ilays; bidhaan; kaah.

**Ifid** (-da) — Iftiin wax lagu arko yeelasho, ilays soo saarid; iftiimid.

**Ifin** (-ta) — If u yeelid; iftiimin; ilaysin.

**Ifiso** (-da) — 1. Iftiin ka dhigta; wax aan muuqan muujisa. 2. Wax la qoro ama la akhriyo oo wixii lumay lagu helo; birbiriso.

**Iftiimid** (-da) — Iftiin yeelasho; Ilays wax lagu arko; yeelasho; ifid.

**Iftiimin** (-ta) — Iftiin u yeelid; ifin; Ilaysin.

**Iftiin** (-ka) — Waxa u salka ah aragga oo aan la'aanti wax la arki karin; if; ilays; bidhaan; kaah.

**Iftiino** (-da) — Goor iftiin ah.

**Iga** — Uyaal qofka hadla haya oo keli ah oo falku xagga laftiisa ka tega hayo oo ka socdo (sida « iga tag »).

**Igaar** (-ka) — Wiil; kuray; inan.

**Igar** (-ka) — Neef xoolo ah oo kolkuu dhalay ilmihii laga qalay oo loo sameeyey cubcub, (gandaal, kd.) oo iska irmaan oo la maalo.

**Igu** — Uyaal qofka hadla haya lee yahay oo keli ah oo falku xagga laftiisa u socdo: « marada igu rog ».

**Ihaaneyn** (-ta) — Xurmaddarrayn; muunajebin; liidid; dulleyn.

**Ihaano** (-da) — Xurmaddarro; muunajebis; dulli.

**Ii** — 1. Uyaal qofka hadla haya oo keli ah oo aalaaba falku dartiis u dhaco. 2. Xarafka « i » oo dheer; (ī).

**Iib** (-ka) — Ganacsi; geddis; rogrog.

**Iibin** (-ta) — Alaabta, kd., la ganacsado rogrogiddeeda.

**Iibis** (-ka) — Iibinta.

**Iibsad** (-ka) — Iibsashada.
**Iibsasho** (-da) — Alaabta, kd., geddiska rogrogasho.
**Iibsi** (-ga) — Alaabta, kd. ganacsiga rogrogashadeeda.
**Iid** (-da) — Maalmaha waaweyn oo diinka oo la xuso oo la nasto; (ama « ciid »).
**Iidaamid** (-da) — Cunnada iidaan u yeelid, ku darid.
**Iidaan** (-ka) — Waxa cunnada korsaar looga dhigo ama yaabisnimada looga bi'iyo (caano, subag, fuud,...).
**Iidid** (-da) — Malmaha iidda ah ka qaybgelid; (ama « ciidid »).
**Iil** (-ka) — 1. Godka xabaasha dhinaciisa hoose oo intá la barbarqodo qofka dhintay la gesho. 2. Meel leexsan.
**Iilasho** (-da) — Doc u dheelliyid; liicid.
**Iilid** (-da) — Barbar u leexin.
**Iimaan** (-ka) — 1. (diin) Ilaah, malaa'ig, nebiyo, kd. jiriddooda rumaysasho. 2. Wixii la helo, in kasta ha le'ekaadeene, oo lagu laabsamaado ee aan la saluuging; qaneeco. 3. Ugaas, Islaan, Wabar.
**Iimaandarro** (-da) — Iimaanxumo.
**Iimaanxumo** (-da) — Iimaandarro.
**Iimayn** (-ta) — Iin u yeelid.
**Iin** (-ta) — Wax la qoonsado; ceebaal.
**Iiqasho** (-da) — Ciriiri gelid.
**Iiqayn** (-ta) — Ciriiri gelin.
**Iiqo** (-da) — Meel ciriiri ah.
**Ijaabid** (-da) — Yeelid; maqlid; ajiibid, aqbalid.
**Ijaabo** (-da) — Duco la iska yeelo; arrin Ilaah aqbalo; baryo lagu liibaaney.
**Ijaar** (-ka) — Aqal, kd. aan hanti ahayn oo wax lagu qabsado, qofkii lahaana lacag lagu heshiiyey bil bil ama si kale loo siiyo.
**Ijaarid** (-da) — Aqal, kd. ijaaro ka qaadid.
**Ijaaro** (-da) — Lacag, kd. lagu heshiiyo oo qofkii aqal ama wax kale oo uusan lahayn, wax ku qabsana hayaa bixiyo.
**Ijaaso** (-da) — Idan, ruqso, fasax.
**Ijmaac*** (-a) — Afarta tiir oo waaweyn oo sharciga Islaanka, kan saddexaad; kuwa kale waa: Quraan, Xaddiis iyo Qiyaas.
**Ijtihaad** (-ka) — 1. Arrin sharci ah oo aan Quraanka iyo Xaddiisku ka hadlin, oo ra'yi, qof dadaalay oo mujtahid ahí lee yahay lagu meel



IL (1)

mariyo. 2. Dadaal badan; hagarbax. 3. Mujtahidnimo.
**Ijtihaadid** (-da) — 1. Shuruudda mujtahidka laga doonayo ama siduu u dadaalo u dadaalid. 2. Wax la qabanayo, hagarbax u qabasho; dadaalid; mintidid.
**Ikhtilaaf** (-ka) — Isweydaar; ismaandhaaf; heshiis la'aan (ama « iskhilaaf »).
**Ikhtilaafid** (-da) — Isweydaarasho; ismaandhaafid; (arrin) isku diidid; (ama « iskhilaafid »).
**Ikhtiyaar** (-ka) — Wixii la doono ama la rabo yeeliddooda karti u lahaansho; wax kala doorasho karid; (ama « khiyaar »; « istikhyaar »).
**Ikhwaan** (-ka) — Walaal (xagga diinka); waxaana aalaa isyiraahda wadaaddada.
**Ikhyaar** (-ka) — Qof isku darsaday bulshannimo iyo reermagaalnimo iyo fiicnaan; wabar, reermagaal; bulshey; gob.
**Ikhyaarnimo** (-da) — Ikhyaar ahaansho; sansaanka iyo falaadka ikhyaarka; wabarnimo.
**Il** (-sha) — 1. Xubinta aragga oo dadka iyo nafleyda kale; dhaayaha wax lagu

arko middood; (koox « indho »). 2. Daldaloollada yaryar oo dhulka oo biyuhu ka soo burqadaan. 3. Siriq; (2 & 3 - koox: « ilo »). 4. (senen) kartida ishu cid wax ku yeeli karto; dhabato. 5. Aqoon, waxgarasho, ilbax (nin il leh). 6. Dabool indhaha badarka doc kaga dhegsan.

**Ilaa** — Taniyo, halkiyo.

**Ilaah** (-a) — Kan waxa jira oo dhan leh oo abuuray oo maamula; Eeebbee; Rabbi.

**Ilaahnimo** (-da) — Ilaah ahaansho.

**Ilaal** (-ka) — Ku hawshiisu tahay inuu wax ilaaliyo; Ilaalo ah; ciidan; askari.

**Ilaalin** (-ta) — Raacid; dhawrid.

**Ilaalis** (-ka) — Raacis; dhawris.

**Ilaaliye** (-ha) — Kan xoolaha ama wax kale raaca oo dhawra.

**Ilaalo** (-da) 1. Ciidanka taliska col ka mid ah oo nabadda gudaha ilaaliya. 2. Cuntub yar oo colka shisheeyaha soo eega oo war ka keena.

**Ilaaq** (-da) — Muran; dood; jiriibban; (ama « cilaaq »).

**Ilaaqad** (-da) — Dalool yar; dul°; ilaaqeen.

**Ilaaqeen** (-ka) — Dalool aad u yar; dul° (ibta naaska, irbadda;) ilaaqad.

**Ilaaqid** (-da) — 1. Murmid; doodid; jiriibbamid (ama « cilaaqid »). 2. Arkid; dhugasho.

**Ilayn** (-ta) — 1. Il ama siriq samayn, waxayn; siriq ku roorin. 2. (senen) Dhugasho wax ku yeelid; dhabataysi.

**Ilays** (-ka) — 1. Waxa aan la'aantiis wax la arki karin; if; iftiin; kaah.

**Ilbaadsasho** (-da) — Ilbaadsi.

**Ilbaadsi** (-ga) — Qof ama wax kale oo dusha laga ilaaliyo, si isagoo dagan loo helo.

**Ilbax** (-a) — Si wanaagsan oo lagu noolaado oo lagu dhaqmo; kasmada iyo aqoonta dadka oo heer aad u wanaagsan gaara; horusocod; kasoorrayn; reermagaal ahaan; galtibbax; il.

**Ilbaxnimo** (-da) — Ilbax ahaan; galtibbaxnimo.

**Ilbixid** (-da) — Ilbax gaarid; galtinnimo ka bixid; nolol reer-magaalnimo ah ku dhaqankeed gaarid.

**Ilbixin** (-ta) — 1. Kasmo sare iyo nolol wanaagsan oo lagu dhaqmo gaarsiin; galtinnimo ka bixin. 2. (badar) isha ka bixin.

**Ildarro** (-da) — Dhibaato weyn qaba; aad u liita.

**Ilduuf** (-ka) — Gefka isha; wixii la doona hayey waxaan ahayn, gef u yeelid, siiba cayaaraha (shax, turub...).

**Ilduufid** (-da) — Ilduuf ku kicid; gefid.

**Ilduufin** (-ta) — Gefsiin; ilduuf ku ridid.

**Iley** (-ga) — Il la' ama wax ka gaareen; illaawe.

**Ilfajaas** (-ka) — Cudur ishu karayso oo dibadda u soo booddo.

**Ilfashaq** (-a) — 1. Xishood; xil; yaxyax. 2. Waxa aragtidooda ishu kahato oo laga xishoodo; ilinnacday.

**Ilfashaqid** (-da) — Xishood darti u samayn waayid; xilyaxyaxid.

**Ilfuur** (-ta) — Wax qarsoodi lagu samayn lahaa, wax kuu diida, oo had iyo goor ku kor taagan oo isha kugu haya.

**Ilgaal** (-ka) — Geedsaar miro kulkulucsan oo la cuno leh.

**Ilgal** (-ka) — 1. Cudur indhaha ku dhaca. 2. Xarriiqo midabyo leh oo isku dhafan.

**Ilgiir** (-ta) — Aan hadli karin; aan wax iska celina hayne isha uun ka mirigsiina haya; ilmirigle; ilmadow.

**Ilgoon** (-ka) — Lafaha koodadka oo indhaha ku wareegsan. (ama « goon »).

**Ilig** (-ga) — Afka dadka iyo nafleyda riciraha leh badankeed, dhis ku sarcan oo lafaha u eg oo wax lagu gooyo oo lagu qaniino oo lagu calaliyo midkood; ilkaha dadku waa 32 (foolal, dhoolal, miciyo, gowso).

**Iliindi** (-da) — 1. Dhar gaar ah oo Benaaddir laga sameeyo. 2. (iliindi) waddooyin bahallo yaryari sameey-

aan (quraanyo, jirac) oo buulall-looyinka isu haya.

**Ilikuwareertay** (-da) — Dhulka inta ishu qahan karto xarriiqda soo koobta ama la moodo in dhulka iyo cirku iska qabtaan.

**Ilixir** (-ka) — Daah qolalka gudohooda lagu kala gooyo si aan laysugu muuqan. (ama « ilxir »).

**Ilka'adag** (-ta) — Kalluun.

**Ilkaddawaco** (-da) — Xanuun-carruureed, ilkaha caanannuug soo bixiddoodu ku wacan tahay.

**Ilkaysad** (-ka) — Ilkaysasho.

**Ilkaysasho** (-da) — Ilko yeelasho; tabaraysasho.

**Illáa** — Erey yaab ku jiro (illaa Cali waa geesi!: haddaan soo ogaaday, ama, hor uma ogeyn in Cali geesi yahay!).

**Illaacayn** (-ta) — Cunid; ilayn; dhabataysasho.

**Illaacdo** (-da) — Qurux; ilwaad; ilqabato.

**Illaaco** (-da) — Il; dhabato.

**Illaawid** (-da) — Illoobid; xusuusanwaa; laabta ka bixid.

**Illin** — 1. (-ka) Meesha furan oo guryaha, qolalka, xeryaha, kd. laga galo; irrid; albaad. 2. (-ta) Biyaha indhaha; ilmo.

**Illoobid** (-da) — Xusuusasho waayid; illaawid; laabta ka bixid.

**Illow** (-ga) — Wax la ogaa oo la xusuusan waayo; garwaaqsiwaa; laabta ka bax.

**Illowsiin** (-ta) — Xusuusasho u diidid; in la soo garwaaqsado scejin.

**Ilmaggaleen** (-ka) — Ilmasideen; rimmay; min.

**Ilmarrogad** (-ka) — Ilmarrogasho.

**Ilmarrogasho** (-da) — Dhaqdhaqaaqa ilmaha uurka ku jira.

**Ilmasideen** (-ka) — Xubin muruq ah oo gudo leh, oo nafleyda caanaha leh, kuwooda dheddigi lee yihiin: gudihiisa ugaxdaa ku samaysanta oo ku bacrimowda oo uurjiif ku noqota; ilmaggaleen; rimmay, min.

**Ilmayn** (-ta) — 1. Indhaha biyo ka keenid; ilmo qubid. 2. Ilmo isdabajoog ah dhalid. 3. (Faal, kd.) isku sii jarjarid.

**Ilmirigle** (-ha) — Aan far nuuxina hayne isha keliya uun ka walacsiina haya; ilgiir; ilmadow.

**Ilmirigleyn** (-ta) — Isha uun ka walacsiin.

**Ilmo** — 1. (-da) Dhibco biyo ah oo dhanaan oo qanjirrada indhaha ka yimaada; illin. 2. (-ha) (keli iyo kooxba); dhal; dhallaan; carruur; ubad; gurbood.

**Ilmud** (-ka) — Cudur indhaha ku dhaca.

**Ilqabato** (-da) — Ishu ku joogsato; qurux; ilwaad; illaacdo (ama « ilqabad »).

**Ilqayto** (-da) — Iin indhuhu yeeshaan oo ayan isku wax, kol keliya, toos u wada qaban karin.

**Ilqod** (-ka) — Cudur indhaha ku dhaca.

**Ilqooreed** (-da) — Godka isha, dhinaciisa karingaabadka ah oo xagga dhegta xiga.

**Iltiran** — Aan meel hannaan lahayn; wada shakaran; buuxa.

**Iltirid** (-da) — Il bannaan u diidid; wada shakarid; buuxin.

**Iltuke** (-ha) — Geed yar oo dhulka ku faalala oo miro yaryar oo la cuno leh.

**Ilwaad** (-da) — Ishu u bogto; wanaag; toolmooni.

**Ilxaad** (-ka) — Kufri; gaalnimo.

**Ilxaax** (-a) — Wax aragga indhaha ka bata oo uu ku wareero; indhawiriq; indhasarcaad; indhaddaraandar.

**Ilxaaxid** (-da) — (aragga) indhaha ka badasho, wareerin; indhawirqid; indhasarcaadid; indhaddaraandarid.

**Ilxumo** (-da) — Ildarro.

**Ilyar** (-ta) — Masarka dumarku xirtaan jaad ka mid ah oo ilo badan oo yaryar leh; ganbo; maskan.

**Ilxayr** (-ka) — Koodka dhafoorka ku yaal xayrta ku jirta.

**Imaam** (-ka) — 1. Ninka salaadda tujiya. 2. Madax; waayeel.

**Imaansho** (-ha) — Meel la yimaado; imaatinka.

**Imaatin** (-ka) — Meel laga soo kaco oo meel kale la yimaado.

**Imminka** — Goorta la joogo; hadda; haddeer; eegga (ama « amminka »).

**Immisa** — Intee; meeqa.

**Imtixaan** (-ka) — Aqoonta ama tabarta qof ama wax kale lee yihiin oo la eego iftay gaaraan; tijaabo loo sameeyey in arrin, kd. runteeda lagu gaaro; salgaar; baxnaanis.



INDHAGGASHI

**Imtixaanid** (-da) — Salgaarid; tijaabin; baxnaanin.

**In** — 1. Uyaal/xiriir ulajeeddooyin badan leh. 2. (-ta) Tiro; wax; qaar; cad; xoogaa; xig.

**-in** — Tiraab magaca iyo falka qaarki lagu dabakaro oo ulajeeddo gaar ah u yeela (sida: mari, mar*in*; tali, tal*in*).

**Ina** — 1. Uyaal uu lee yahay qofka hadlaya oo kooxda ah oo kan lala hadlayaa ku jiro, oo wax la taarana hayo; innaga. 2. *a*) (ina) Kii uu dhalay: inankii; wiilkii. *b*) (inà) Tii uu dhalay; inantii; gabadhii.

**Inan** — 1. (-ka) *a*) Will, barbaar (ha la dhalo ama yaan la dhalin). *b*) Wiilka la dhalay (ha yaraado ama ha weynaado). 2. (-ta) *a*) Gabadha la dhalay, haba yaraato. *b*) Gabar (la dhalay ama aan la dhalinba) la gudey welina aan la guursan.

**Indha'adag** — Aan ceebta ka biqin, xishood yar; meeshii la rabey in laga madaxmeersho, iska taga.

**Indha'adayg** (-ga) — Aan ceebtu karin; waxa laga xishoodo ku dhiirrad; xishooddarro; sheexla'aan.

**Indha'adkaan** (-ta) — Ahaanta la yahay wax indha'adag.

**Indhabbeel** (-ka) — Indhaha oo wax arki waaya oo dhaca.

**Indhabbeelid** (-da) — Wax arki waayidda indhaha; indho ka dhicid.

**Indhacagaarshe** (-ha) — Cudur dadka ku dhaca midabka indhuhuna cagaar u ekaadaan; indhacaseeye.

**Indhaddaalis** (-ka) — Xarad yaryar oo qurux badan.

**Indhadhaabo** (-da) — Dhibcaha dufanka oo fuudka korkiisa, kd. ka muuqda, sabbeeya.

**Indhadduub** (-ka) — Dhuub maro ah ama wax kale oo indhaha lagu duubo si ayan wax u arag; indhasaab.

**Indhadduuban** — Indhaha wax lagaga duubay oo aan wax arka hayn; indhasaaban.

**Indhadduubid** (-da) — Maro iyo wax la mid ah, indhaha kaga xirid; indhasaabid.

**Indhadhuuri** (-ga) — Indhaxanuun.

**Indhafirqoonaan** (-ta) — Aragti dheer lahaan; Indhafiiqnaan.

**Indhaggashi** (-ga) — Labo cad oo dhalo gaar ah laga sameeyey oo intá daruur lagu saabiyo, indhaha la gashado; aragga indhahay kordhiyaan ama dhawraarin ahaan keliya baa loo qaataa.

**Indhahabeeno** (-da) — Aragga ishoo xummaada oo wixii fog aan dhab u arki karin oo ciiro isku rogto.

**Indhakuul** (-sha) — Budo beycad ah oo dhawr jaad oo isku dardarsan ah oo la moodo dhalo la tumay oo birbirta; waxyaalo badan bay tartaa: wax ku daweyn; wax ku aslid; alaabo kale ku darid oo ku adkayn; dumarkoo indhaha ku kuusha.

**Indhal** (-sha) — Daliig yaryar oo dhuuban oo suun ah oo aad loo jilciyey.

**Indhala'** — Aan wax arag; indhihii ka dheceen.

**Indhala'aan** (-ta) — (qof) Indhala' ahaan.

**Indhala'aansho** (-ha) — Qof indhihii ka dheceen ahaansho.

**Indhasaab** (-ka) — Indhaha labada

sacab ama wax kale ku-daboolka, si ayan wax u arag; waxa wax lagu indhasaabo; indhadduub.

**Indhasaaban** — La indhasaabay; indhasaab lagu xiray.

**Indhasaabid** (-da) — Indhaha sacabbo ama wax kale ku daboolid; indhasaab ku xirid.

**Indhasaabnaan** (-ta) — Indhasaab ku xirnaan; (qof, kd.) Indhasaaban ahaan.

**Indhasarcaad** (-ka) — Arag bata oo aan si wanaagsan looga bogan karin; muuqaal lagu wareero; indhawareer; ilxaax; indhawiriq.

**Indhasarcaadid** (-da) — Indhasarcaad ku dhicid; ilxaaxid; indhawirqid.

**Indhashareer** (-ka) — Masar ama dhuub kaloo maro ah oo wax laga arki karo, oo dumarku wejiga ku xirtaan, ku shareertaan.

**Indhashareeran** — Indhashareer ku xiran yahay; la indhashareeray.

**Indhawiriq** (-a) — Indhasarcaad; ilxaax.

**Indhoole** (-ha) — Indhala'; aan wax arag; indhalaawe; cammole.

**Iniifan** — (ku -) aan ka dheerayn kana gaabnayn; la le'ekeysiiyey.

**Iniifid** (-da) — (ku -) aan laga dheerayn, lagana gaabin ee qarka qarka loo saaray; le'ekeyn.

**Iniin** (-ta) — Abuur yar oo adag; lafta miraha; hal ciid ah ama badar ama wixii kaloo sidaas u yar.

**Iniq** (-da) — Wax aan badnayn; xoogaa; wax yar; (ama « ciniq »).

**Injiil** (-sha) — Kitaabkii Nebi Ciise Ilaah u soo dejiyey oo Kirishtaanku hadda ku doodaan inay haystaan.

**Injir** (-ta) — Bahalhoosaad yaryar oo aan baalal lahayn oo dadka aan aad u hufnayn timaha iyo dharka ka gala oo dhiigga dadka ku nool.

**Inkaar** (-ta) — (qof) in wax xumi gaaraan oo loogu duceeyo; habaar; aweyti.

**Inkaaran** — Inkaar qaba; habaar qaba; habaaran.

**Inkaarid** (-da) — Habaarid.

**Inkir** (-ka) — Asaraar; dafir; qirashaddiid; ogaaldiid.

**Inkirid** (-da) — Wixii laysu sheegana hayo qirashadooda diidid; asaraarid; dafirid; ogaldiidid.

**Inna** — (in + na) waxna; waxba.

**Innaba** — (in + na + ba) haba yaraatee.

**Innaga** — (annaga, aynnu, ina, inoo,...) dadka hadla haya ama wax qora haya; waxay « annaga » kaga duwan tahay, eeg « annaga ».



INJIR

**Inqilaab** (-ka) — Afgenbi.

**Insaaniyo** (-da) — Dadnimo (ama « insaaniyad »).

**Insaarax** (-da) — Xoolaha dhowaan dhalay oo karreebta ah, kolkay xoolahay la foofeen kasoo cararaan oo ilmaha usoo noqdaan iyagoo caano guba hayaan oo ciya haya; eridhaban.

**Insaarixin** (-ta) — Insaarax ku kicid.

**Inshaad** (-ka) — Qasiido laga luuqiyo; hees diin lug ku leh iyo qaadiddeed.

**Inshaadid** (-da) — Qasiido ku qaadid.

**Insi** (-ga) — Aan jinni iyo malaa'ig midna ahayn; dad; aadaue.

**Inta** — 1. (intá) (inta aan = intaan; kd.) Erey tixda qaarkeeda hore ama danbe had la'aan iyo ulajeeddo qabyo ah u yeela una baahi geliya ereyo kaloo caddeeya sida « Intá (aad) dugsiga tagtid, ardayga soo

wad »; « lacagtaan intá (uu) qaado, cunno ha soo gado ». 2. (Ìnta) Halka; meeshaan; kobtaan.

**Intaas** — Tiradaas, waxaas, qaybtaas; cadkaas.

**Intee?** — 1. Immisa? 2. Xaggee?

**Intifaac** (-a) — Wax ka dheef; wax ku qabsi; waxtar.

**Intifaacid** (-da) — Wax ka dheefid; wax ku qabsasho; waxtarid.

**Intikhaab** (-ka) — Is-doorasho; cubtan.

**Iqtiraax** (-a) — Arrin la soo jeediyo; talo; fikrad; ra'yi.

**Iqtisaad** (-ka) — Dhaqaale.

**Iraahid** (-da) — 1. Hadal ku tiraabid; hadlid; dhihid. 2. Sharqan ka soo saarid, ka keenid, ka yeersiin (sida dhegihii baa « qam » i *yiri*; xabbaddii baa « jug » *tiri*;...). 3. Doonid; damcid; maagid; falid; yeelid;... (sida « kolkaan hinqo iri... »). 4. Lahaan (sida « maxaad leedahay? » = maxaad sheegeysaa? Maxaad ku hadlaysaa?).

**Iran** (-ka) — 1. Daliigaha, meeriska weelasha la tola hayaa, ka koobmaan, oo gucunku hadba korka ka maro. 2. Isha birteeda. 3. Kobta banka iyo dhirtu dhinaca isaga hayaan oo labadaba laga gaari karo; aftin.

**Irbad** (-da) — Bir yar oo dhuuban oo caarad fiiqan iyo dalool leh, oo inta dun la gesho, wax lagu tolo; (ama « cirbad »).

**Irbadayn** (-da) — 1. Irbad ka dhigid. 2. Irbad gaar ah oo dhexda ka daloosha oo dhuun dhalo ah wadata, intá dawo socota lagu shubo, oogada ku mudid oo dawadii ku dhiijin.

**Irdhayn** (-ta) — Fiigtaal ka dhigid; cabsi lala fiigo gelin.

**Irdho** (-da) — Wax la dareemay ka digtoonaan; cabsi; dhawr; is'ilaalis; baydad.

**Irdhoobid** (-da) — Irdho dareemid; fiigid; baydadid; digtoonaansho; feeyig noqosho.

**Irkasho** (-da) — Kol danbe wax ka dheefid ama u aayid.

**Irmaan** — 1. (-ka) Nafley dheddig oo caano leh; aan gurrayn. 2. (-ta) (Shaxda) kataan; weddin.

**Irrid** (-da) — Meel furan oo laga soo galo guryaha, qolalka, xeryaha.

**Irsaaq** (-da) — Wax la cuno oo lagu noolaado; dheef; cunno; irsiq; calaf.

**Irsaaqad** (-da) — Irsiq, irsaaq.

**Irsaaqid** (-da) — Irsaaq siin.

**Irtid** (-ka) — Geesi aan digtoonaan ku darsan; abaddar.

**Irtidnimo** (-da) — Irtid ahaansho; abaddarnimo.

**Is** — id-, laf-, naf-, kd. (iskiisa, iddiisa, laftiisa, ...); wadar ahaan, wadajir; midba midka kale, kuwaba kuwa kale; kd.

**Is!** — Erey xoolaha lagu yiraahdo; kolka la doona hayo inay dib u noqdaan ama leexdaan.

**Is-** — Erey ereyada kale qaarkood horta lagaga kabo oo falka ku celiya qofka ama waxa wax fala haya (sida « isdilid »; « istaagid »; « ismayrid »).

**-is** — Dabakar falka magac ka dhigta (qaad-*is*; keen-*is*; mar-*is*).

**Isaga** — 1. (isága) Uyaalka qofka aan lala hadlayn oo lab oo keli ah. 2. (isagá) Iskaga; ka.

**Is'aqoon** (-ta) — Qofba qofka kale garanayo, yaqaan.

**Is'arag** (-ga) — Qofba qofka kale arkay ama arkayo.

**Isasuran** — Midba midka kale meel ka suran yahay; isasuro badan leh; aan fudayd loo furfuri karin.

**Isasurid** (-da) — Midba midka kale surid; isku rakibid.

**Isbarasho** (-da) — Midba midka kale aqoon u yeelasho, barasho.

**Isbig** (-ga) — Afarta jaad oo turubku u kala baxo midkood; saddexda kale waa: Dheemman; Hadhiin iyo Karaawil.

**Isdabajoog** (-ga) — Isdabasocod.

**Isdabajoogid** (-da) — Isdabasocosho.

**Isdabammar** (-ka) — Iska dabakal-laabad; iska dabawarceg.
**Isdeyn** (-ta) — Qofba qofka kale deyn, faraha ka qaadid.
**Isdhawrid** (-da) — Qofba qofba kale dhawrid, ilaalin.
**Isdhimid** (-da) — (cabbir, tiro) wax wax ka maqan yihiin noqosho; wax dhimman noqosho.
**Isdil** (-ka) — Isdilid.
**Isdilid** (-da) — Wax is yeelid, nafta iska qabasho.
**Isfanji** (-ga) — 1. Nafley yar oo badda ku nool, oo leh oogo jilicsan oo daldaloosha. 2. Oogada bahalkaas oo intá la nadiifiyo waxyaalo badan lagu qabsado.
**Isgowlid** (-da) — Isu garaabid la'aan; is mahadin la'aan; isu baas noqosho; is eedid.
**Isgoys** (-ka) — Kobta labo waddo oo is goynayaa iska taabtaan.
**Isgurid** (-da) — (tiro,...) midba midka kale dib u riixid, meeshii ka qaadid, wax u dhimid.
**Ishaafalad** (-ka) — Waxa la fala hayo



ISBIG

ama la qabo kolka lagu xiro hadba saha joogaa siduu yahay.
**Ishaafalatayn** (-ta) — Siyaasadda ku dhisid hadba saha jooga.
**Ishaafalato** (-da) — Dadka wixii la fala hayo, ama la qabo, hadba saha jooga kolkaas sida uu yahay, ku xira.
**Ishaarid** (-da) — Baaqid; far ku fiiqid; astayn.
**Ishaaro** (-da) — Far ku fiiq; baaq; tusmo.
**Ishin** (-ka) — Ishkin.
**Ishiqaate** (-ha) — Ishaafalato.
**Ishkin** (-ka) — Xoolaha waaweyn: geela iyo lo'da (ama « ishin »).



ISKAANBE

**Ishtiraaki** (-ga) — Qof ishtiraakiyada rumaysan.
**Ishtiraakiya** (-da) — Hawl-iyo-hantiwa-daag.
**Isim** (-ka) — Magac (ama « Isin »).
**Isin** (-ka) — Isim.
**Isir** (-ka) — Awoowihii hore oo laga soo jeedey; walcan; absaxan; wasiir; dir.
**Isir-u-dhaleen** (-ka) — Awooweyaashii hore wax ka dhaxlid sida: qurux; foolxumo; geesinnimo, cudur, kd.
**Isjeclaan** (-ta) — Jacayl isu qabid.
**Iska** — 1. Laftiisa, kd.; dantiisa; iddiisa. 2. Aniga ka; adiga ka; isaga ka, kd.
**Iskaa** — (iskay, iskiis, iskeed, kd.) qofka laftiisa; nafta tiis ah, kd.
**Iskaanbe*** (-ha) — Nafley badda ku jirta oo jaadad badan ah oo hilib-kooda aad loo jecel yahay; wuxuu

lee yahay geeso dheerdheer iyo toban lugood; abuu-maqas. (ama « kaanbe »).

**Iskaashad** (-ka) — Wax wada qabsad; isteegaar.

**Iskaashato** (-da) — Urur danwadaag ah; shirkad; daawo.

**Iskaashi** (-ga) — Wax wada qabsi.

**Iskaggal** (-ka) — Meesha labo xubnood iska gasho; kalaggoys.

**Isku** — Midba midka kale (ku); laftiisa; kd. (ku) sida: « labo baabuur baa isku dhacay », « Cali xanuun buu isku arkay ».

**Iskubbixis** (-ka) — La isku bixiyey; aan la kala goyn; (ama « isugubbixis »).

**Iskuddar** (-ka) — Wax kala jaad ah oo la isku daray; cunno la isku dardaro oo si gaar ah loo sameeyo.

**Iskuddaran** (-ka) — Qof waayeelnimo ama bugto darteed, garaadkiisa ama waxgarashadiisa wax u dhinmeen, oo hadalka isku dara, ama hadal aan milgo lahayn taxa; daroori.

**Iskudhaf** (-ka) — Waxyaalo kala jaad ah oo isku darsan, isku barxan; isku dhafan.

**Iskudhoon** (-ka) — 1. Wax xubno kala jaad ah ka samaysan. 2. Geed iyo duddumo isku baxa.

**Iskujoog** (-ga) — 1. (dhar) in la isu qaato. 2. In is leh; (ama « joog »).

**Iskummid** (-ka) — Isku mid ah.

**Iskunnug** (-ga) — Ilmihii hore oo weli nuugaya oo ilmo kale dhasho.

**Iskushub** (-ka) — 1. Dermo si gaar ah loo falkiyo oo qurux badan. 2. Jaddad badan oo shubma oo isku darsan.

**Iskutun** (-ka) — Jaadad badan oo inta la isku tumay la mideeyey.

**Iskuwareeg** (-ga) — Dhaqaaq wareegaya sida kan kiriiriga.

**Islá** — (is + la) Is; Id; Wada.

**Islaam** (-ka) — Diinta Nebi Maxamed loo soo dhiibey oo muslinku haysto; (ama « islaan »).

**Islaamid** (-da) — Diinta musliminka soo gelid; muslin noqosho; muslimid.

**Islaamin** (-ta) — Diinta muslinka soo gelin; muslin ka dhigid; muslimin.

**Islaan** 1. (-ka) — *a*) Diinta muslinku haysto; (ama « islaam »). *b*). Ugaas; suldaan; waayeel. *c*). Oday; nin fil weyn. 2. (-ta) Qof dumar ah oo fil weyn; habar.

**Islaannimo** (-da) — 1. Muslinnimo; Islaam haysasho. 2. Ugaasnimo; Suldaannimo.

**Islaaxid** (-da) — Islaax ku samayn.

**Islaweyn** — Qab weyn isu qaba.

**Islaweynaan** (-ta) — Qab weynaan.

**Islaweyni** (-da) — Qab weyn isu qabid; qab weyni.

**Islayaab** (-ka) — Islayaabid.

**Islayaabid** (-da) — Gefka iyo xumaanta qof falayo, kol danbe, garasho iyo ka xishood isku darid.

**Isle'ekaan** (-ta) — Wax is le'eg ahaan.

**Isliqdaar** (-ka) — Toos isu taagid; lig isasiin.

**Ismaqal** (-ka) — Habka wadajirka iyo wada dhaqanku ku dhisan yihiin; wax-iskayeel.

**Ismiidaamis** (-ka) — Iskiis meel aan la rabin ama xun isu dira; naftiisa miidaamiya.

**Isniin** (-ta) — Maalinta u dhexaysa axadda iyo talaadada.

**Isnoolayn** (-ta) — Nolol ama naf isku soo celin; wax nool iska dhigid; wax is tarid.

**Isnuug** (-ga) — 1. Nafley caano leh, oo meeshii laga maali lahaa ama dhashoodu ka nuugi lahayd, iyagu isnuuga. 2. Inta isnuugta (irmaanka iyo dhashooda).

**Isnuugid** (-da) — Xoolaha irmaan oo caanaha candhadooda ku jira, iyagu nuuga; isjaqid.

**Isnuuxin** (-ta) — Is dhaqaajin yar; nuuxnuuxsi.

**Is'ogaan** (-ta) — Is ilaalin, iska warqabid.

**Isqaamid** (-da) — Is xilqaamid.
**Isqaan** (-ka) — Is xilqaan.
**Isqabasho** (-da) — 1. Isku dhegid; iscelin. 2. Iska hor imaansho; arrin ku doodid, ku heshiin waayid.
**Israac** (-a) — Isku dhinac ama isku meel aadid.
**Istaag** (-ga) — (qof, kd.) Fadhiga ka kaca oo joogsada, ama socona hayey oo joogsada; joogsi.
**Istaagid** (-da) — Fadhi ka kicid; joogsasho.
**Istaahil** (-ka) — Qof la muunaynayo ama la eedsiinayo, waxa uu falay iyo waxa la siinayo ama lagula kacayo, isuqalmiddood; galabsi; mutaysi.
**Istaahila** — Galabsada; mutaysta; mudan.
**Istaahilid** (-da) — U cuntamid; galabsasho; mutaysasho; u qalmid.
**Istaajin** (-ta) — Fadhi ka kicin; joojin; taagid.
**Istallaab** (-ta) — Xarriiq xarriiq kale oo le'egi babac u dhexmarto; laanqayr.
**Isticmaal** (-ka) — Wax ku qabsad; adeegsi.
**Isticmaalid** (-da) — Wax ku qabsasho; ku adeegasho.
**Isticmaar** (-ka) — Tol kale beelaysasho; beelaysi.
**Istiil** (-ka) — Xoog kale ama dadaal kale oo aan la lahayn, iska doon; isdhib; mintid; adkaysi.
**Istiilid** (-da) — Xoog kale ama dadaal kale oo aan la lahayn iska doonid; isdhibid; mintidid; xoog hor leh iska raadin.
**Istijo** (-da) — Biyo yar oo lagu darbado.
**Istikhaaro** (-da) — Duco gaar ah oo Ilaah lagu weyddiisto in tawfiiqda ama labo talo tan wanaagsan la waafaqo.
**Istikhyaar** (-ka) — Wax kala doorasho karti u leh; (ama « ikhtiyaar »; « khiyaar »).
**Istiqaalo** (-da) — Xil ama mas'uuliyad qof saarrayd oo qofkii weyddiisto in laga qabto, in laga wareejiyo.
**Istiqfaar** (-ta) — Denbidhaaf Ilaah laga baryo.
**Istiqlaal** (-ka) — Madax-bannaanaan; isutalis.
**Istun** (-ka) — Xus weyn oo Soomaaliyeed oo sanadiiba kol ka dhaca magaalada Afgooye: Saddex maalmood buu socdaa wuxuuna lee yahay cayaaro ulo laysla dhaco iyo banbaxyo kale; dabshid; dabtuur; neyruus.



ISTALLAAB

**Istus** (-ka) — Ha lagaa sheego keliya wax u fal; (dad) isu geyn, si ay isu arkaan.
**Isukeen** (-ta) — Meesha 2 qori ama 2 xarriiqood iska taabtaan ama isugu yimaadaan.
**Isutalis** (-ka) — Xornimo; madaxbannaani.
**Isweydaar** (-ka) — Isdhaaf; iska-horimaad.
**Isweydaarasho** (-da) — Is garab dhaafid; is dabammarid.
**Isweydaarsi** (-ga) — Isweydaar; isdhaafsi.
**Isxilqaamid** (-da) — Xil isa saarid.
**Isxilqaan** (-ka) — Xilka oo la isa saaro.
**Isyeel** (-ka) — Wax isgaarsiis; wax isudhimid.
**Isyeelid** (-da) — Wax isgaarsiin.
**Isyeelyeel** (-ka) — Sansaan iyo falaad aan run ahayn oo lagu kaco, ha lagaa sheego, ama wax ku dhagar

darteed; ismagangad; si aan dhab ahayn wax u qabasho.

**Isyeelyeelid** (-da) — Isyeelyeel ku kicid.

**Itaal** (-ka) — Xoog; tabar; maaro; taag.

**Itaaldarro** (-da) — Tabardarro; Xoogdarro; xoogxumo; (ama «itaaldarri»).

**Itaalid** (-da) — (ku -) Le'ekaysiin; ka badin la'aan.

**Itaalxumo** (-da) — Tabarxumo; tabardarro; itaalyari; (ama « itaalxumi »).

**Itataabayn** (-ta) — Gargaarid, turid; jimic u gelid; waxtarid; dhimrin.

**Itataabin** (-ta) — Itataabayn; gargaarid.

**Itataabo** (-da) — Waxtar; tural; dhimris; jimic; gargaar; tabantaabo; ititibo.

**Itifaaq** (-a) — Heshiis.

**Itixaad** (-ka) — Midnimo; midoobid; midow.

**Ixsaan** (-ka) — Wanaag, samo; samafal. (ama « isxaan »).

**Ixtiraam** (-ka) — Tixgelis; muuno; murti.

**Ixtiraamid** (-da) — Tixgelin; muunayn, murtiyeyn, weyneyn; darajeyn.

**Iyada** — Qofka aan lala hadlayn oo dheddig oo keli ah.

**Iyaga** — (kelidu waa « isaga » iyo « iyada ») dad ama nafley kale ama waxyaalo mid ka badan oo hor loo sheegay ama loo ogaa.

**Iyo** — 1. Erey tixda labadeeda dhinac xiriiriya. 2. Astaanta (+).

# J

**J** (jiin; ja'*) — Xarafka tobnaad oo alifka Soomaalida. Waa shibbane.
**Jaabbiyad** (-da) — Dar; berked.
**Jaabo** (-da) — Inta wax u liidata; xaabo; burbur.
**Jaad** (-ka) — 1. Tilmaan ama astaan wax gaar u lee yihiin; nooc; cayn; qaar; qayb. 2. Qaad.
**Jaadid** (-da) — 1. Jaad cunid; qayilid. 2. (ku -) Hawl gaar ah u yeelid, siin, ku qaybin.
**Jaah** (-a) — 1. Magac-weyni; sharaf. 2. Fool, weji. 3. (bad) woqooyi.
**Jaahil** (-ka) — Qof aan wax aqoon; kasgaab; caamo; makas.
**Jaahilbixin** (-ta) — Jahliga ka saarid.
**Jaahilnimo** (-da) — Jaahil ahaansho.
**Jaa'ifeyn** (-ta) — Jaa'ifo gaarsiin.
**Jaa'ifo** (-da) — 1. Nabar lays gaarsiiyo oo la simi karo ama wax-kasooqaad leh. 2. Aflaggaaddo ama waxyeello guud.
**Jaa'ir** (-ka) — Nin taliya oo jowr badan.
**Jaajaale** (-ha) — Qof ku hadla hadal aan milgo lahayn oo uu dadka kaga qosliyo; maadeeye.
**Jaajaaleyn** (-ta) — Jaajaale iska dhigid; sida jaajaalaha yeelid.
**Jaajuus** (-ka) — Jaasuus.
**Jaajuusid** (-da) — Jaasuusid.
**Jaajuusnimo** (-da) — Jaasuusnimo.
**Jaal** (-ka) — 1. Dagaalka ama cayaarta ama tartanka, inta isu hiilisa oo isku barbarka ah, mid ka mid ah. 2. Wadey; saaxiib; rafiiq; (ama « Jaalle »).
**Jaalabbuud** (-ka) — Jaadadka doonyaha jaad ka mid ah.
**Jaalle** (-ha) — (jaal + le, sida walaal - walaalle) 1. (*) Erey ulajeeddo siyaasadeed loo yeelay oo dad gaar ah keliya – sida xubno xisbi ka wada tirsan – ay isugu yeeri karaan. 2. Wadey, saaxiib; rafiiq; (ama « jaal »).
**Jaamac** (-a) — 1. Kitaabka Quraanku ku qoran yahay. 2. Masaajiddada magaalada kan ugu weyn.
**Jaamacad** (-da) — Dugsiyada wax laga barto kan ugu danbeeya oo ugu sarreeya oo doktoornimada markhaatigeeda laga qaato.
**Jaamayn** (-ta) — 1. Jaamo ka dhigid; cad cad ka dhigid. 2. Jaan la dhicid; kabayn; cagayn. 3. Sacab tumid.
**Jaamuus** (-ta) — Gisi.
**Jaan** — 1. (-ka) *a*) Caano dhanaan; jinaw. *b*) Ciid dhano ah. *c*) (°) Uuman aan la arkayn; jinni. 2. (-ta) *a*) Kob wareegsan. *b*) Cad harag ah oo qaab gaar ah leh (sida jaamaha kabaha). *c*) Waraaq ama wax la mid ah oo wax la qaban doono jaangooyadood ku qoran tahay. *d*) Cad; kar; gabal.

**Jaangooyo** (-da) — 1. Wax la dhisi doono ama la toli doono ama si kale loo qorshayn doono, oo intaan la bilaabin la asteeyo oo la muujiyo qaabka loo yeeli doono, waxa ku bixi doona, kd.; qorshe. 2. Jaan; kar; sargoys.

**Jaangoyn** (-ta) — Wax la dhisa hayo ama la tola hayo, qaab u yeelid; habayn; hannaanin; sargoyn; qorshayn.

**Jaanqaad** (-ka) — 1. Quadidda tallaabada shanqarta ka yeerta (qof kabo qaba). 2. Saanqaad; socod; tegis.

**Jaanqaadid** (-da) — 1. (qof kabo qaba) qaadista tallaabada, shanqar ka yeersiin. 2. Saanqaadid; socosho; tegid.

**Jaansaar** (-ka) — Karkarka kabaha iyo wixii la mid ah.

**Jaansaaran** — La kabay; jaan la saaray; la karkaray.

**Jaansaarid** (-da) — Wax duugoobey oo karid u baahan, jaan cusub ku tolid, ku dhejin; karkarid.

**Jaar** (-ka) — 1. Xakame yar. 2.° Deris. 3. Haruub; bire.

**Jaaraan** (-ka) — Jiiraan.

**Jaariyad** (-da) — Gabar adeegta ama la lee yahay.

**Jaarri** (-ga) — Muran, jactad.

**Jaarrin** (-ta) — Hadal muran ah ku hadlid.

**Jaaseyn** (-ta) — Abaalmarin.

**Jaaso** (-da) — Abaalmaris; eedsiis.

**Jaasuus** (-ka) — 1. Qof hawshiisu tahay (wax ha ku qaato ama yuusan ku qaadane) inuu qarsoodi u baaro oo u soo ogaado oo dabadeed sheego wax qof ama dad ama qaran (kiisa ama ku shisheeye) sir u ah oo haddii la ogaado dhibaato ka Imanayso. 2. Qof dadka hadalka isaga qaada oo isku dira; basaas; dhexsocoto; warxnngee; (ama « jaajuus »).

**Jaasuusid** (-da) — Hadal jaasuusnimo ah cid ka geyn, ka sheegid; (ama « jaajuusid »).

**Jaasuusnimo** (-da) — Jaasuus ahaansho. 2. Hawsha jaasuusku qabto; basaasnimo; (ama « jaajuusnimo »).

**Jaawe** (-ha) — Uunsi la shito oo udggoon; (ama « jaawi »).

**Jaawin** (-ta) — (suul -) suul iyo far gacneed oo intá lays kor saaro oo xoog laysugu qabto, shanqar laga yeersiiyo; suuldhabaale.

**Jaaxid** (-ka) — Nin bareer iyo ogaal wax u asaraara, wax u inkira.

**Jab** (-ka) — 1. Wax dhan cad ka jabay; in; cad; qayb; gabal; qaar. 2. Dhul go'ay gebiga dheer oo ka samaysma; biyadhac; jar. 3. Guuldarro.

**Jabad** (-ka) — Berrin waa hore laga guurey oo ooddii hore raadkeedii yaal; degel.

**Jaban** — 1. Wax is haystey oo dhexda ka kala jabay; kala duulay; lafi ka jabtay. 2. (weeso, kd.) burtey; gadantay. 3. (geddis) aan qaali ahayn; qiime yar leh; lacag yar joogta; raqiis.

**Jabdhan** (-ka) — (cunno engegan) kayd; dhigaal.

**Jabhad** (-da) — 1. Weji. 2.* Dad wadajira oo xiriir gaar ah leh; Jamaaco.

**Jabid** (-da) — 1. Wax mid ah oo adag, wax xoog leh oo ku dhacay darti u kala haadid, u kala duulid; burburid. 2. (ganacsi) qiime sare, hoos aadid; raqiis noqosho. 3. (col; dagaal kd.) guuldarro ku dhicid; laga adkaan; baqasho.

**Jabnaan** (-ta) — Wax jaban ahaan.

**Jabnaansho** (-ha) — Wax jaban ahaansho.

**Jabniin** (-ka) — 1. Wax is hasteey oo kalajab ku dhacay. 2. Meesha nabarka wax jebshey ku dhacay.

**Jabo** (-da) — 1. Xaabo ama qoryo yaryar oo qallalan. 2. Berrin waa hore laga guurey oo ooddii jabtay oo isku dhacday; jabad; degel.

**Jabqin** (-ta) — Waxyaalo badan oo yaryar isku dardarid, meel isugu keenid, biirin.

**Jabti** (-da) — Jabto.

**Jabto** (-da) — Cudur ku dhaca xubnaha dhalmada iyo kaadida: waxaa ka yimaada malax iyo carun, waana lays qaadsiiyaa; (ama «jabti»).

**Jac** (-da) — 1. Xoog aan muuqan oo ka dhasha kolka waxyaalaha qaarkood la isku xoqo ama kulaylkoodu is gaaro ama ay danabaysan yihiin ama ay xoog isu soo jiitaan ama u kala cararaan oo u kala filqadaan, wuxuuna lee yahay saamays daran oo u eg fallaaro olola haya oo yaaca haya; koronto. 2. Biyaha roobka oo danabku kululeeyo. 3. Danab; wiriq. 3. Ceeb weyn.

**Jacayl** (-ka) — Rabitin weyn oo wax ama qof loo qabo.

**Jacaysan** — Jaci saamaysay; danabaysan.

**Jacbur** (-ka) — 1. (suugaan) gabay ama wax la mid ah oo ulakas loo deelqaafiyo. 2. Wax si qaab xun isugu rakiban; wax gurracan.

**Jacburan** — Jacbur ah.

**Jacjuun** (-ka) — Qof aan weji furfurrayn, aan bashaash ahayn.

**Jacsan** — (ku -) Wax la qabana hayo ama arrin kale, jacayl u qaba, raalli ka ah.

**Jacsanaan** (-ta) — (ku -) Rabitin wehesho; jacayl ama kal iyo laab wax la qabana hayo, ama lays faray, kd., u qabid; raalli ka ahaan.

**Jactad** (-ka) — 1. Muran foolxun; jiriibban; ogaaldiid. 2. (dhar, kd.) aan si wanaagsan loo kala bixbixin oo si ciriiri ah isugu duudduuban; canyayuub; canbus.

**Jactadan** — (dhar, kd.) la jactadey; canyayuub leh.

**Jactadid** (-da) — 1. Hadal jactad ah ku hadlid; asaraarid. 2. (dhar, tolmo) jactad ka dhigid; duuddub u yeelid; canbusid.

**Jactadnaan** (-ta) — Wax jactadan ahaan.

**Jadeeco** (-da) — Cudur lays qaadsiiyo oo badanaa carruurta ku dhaca; wuxuu lee yahay qandho kulul iyo qumankoo barara oogadana waxaa ka soo yaaca nabarro iyo finan badan.

**Jadeer** (-ka) — 1. Geed naqkubbax ah, oo xooluhu daaqaan. 2. Meel dheer aadid.

**Jadeerwac** (-a) — 1. Tegis meel fog la aado. 2. Oggolaad la'aan; diiddo.

**Jadeerwacad** (-ka) — Jadeerwacasho.

**Jadeerwacasho** (-da) — 1. Meel fog aadid. 2. Oggolaansho la'aan; wax diidid.

**Jaf** (-ka) — 1. Garaac; tumid. 2. Qolofta geedaha laga jafto (intá la gargaraaco). 3. Orod u eg wax la ganay; kuddo; fag.

**Jafaal** (-ka) — 1. Nin lixaad weyn; tiirri. 2. Dubka kore oo dhirta qaarkeed, laga jafo.

**Jafaan** (-ka) — Qalab bir ah ama wax kale, oo geedaha xijiga oo irmaan lagu sarsaro.

**Jafal** (-ka) — Iniinaha bunka, kolka ay dhan yihiin oo beerkii ku gudajiro.

**Jafaliil** (-ka) — Wax aan qaab wanaagsan lahayn; foolxun.

**Jafaliille** (-ha) — Shayddaan; indhaxamil.

**Jafan** — La jafay.

**Jafeeco** (-da) — Nagaar weyn oo weligi si hunbulan u baxa; wuxuu bixiyaa ubax cillaan ah oo aad u qurux badan.

**Jafid** (-da) — 1. Wax adag ku dhufdhufasho, si habaas ama wax kale uga soo daataan; garaacid; tumid; hufid. 2. Hurdo ka kicin; toosin.

**Jafjaf** (-ka) — Dhul socod xun oo dhagax iyo burunbuur iyo dhirhoosaad leh.

**Jafjafan** — La jafjafay; la tuntumay; la gargaraacay.

**Jafjafid** (-da) — In badan jafid; gargaraacid.

**Jaflayn** (-ta) — (xoolo) lugaha danbe wax ku haraatiyid, siiba lo'da.

**Jafle** (-ha) — (xoolo) lugaha danbe

oo wax lagu haraatiyo, siiba lo'da la lisa hayo oo kirtanka badan.

**Jago** (-da) — 1. Kob; meel. 2. Heer; darajo.

**Jaguug** (-ga) — Madax adayg; debec la'; qallafsan; macangag.

**Jaguugnimo** (-da) — Madax adkaan; macangagnimo.

**Jahaad** (-ka) — Dagaal muslin iyo



JALAMMAD

gaalo loo dagaallamo, diinta islaamka dhawriddeed iyo ilaalinteed darteed; (ama « jihaad »).

**Jahaadid** (-da) — Jahaad gelid; diinta Islaamka darteed u dagaallamid.

**Jahad** (-ka) — Jahasho.

**Jahannamo** (-da) — Dhimashada kaddib, meesha dadka cadaabka mutaystay la geeyo oo lagu saxariirsho oo ay ku waaraan; cadaab; naar.

**Jahasho** (-da) — Meel aadid; doc qabasho.

**Jahli** (-ga) — Wax-aqoon-la'aan.

**Jaho** (-da) — 1. Afarta docood oo waaweyn, middood. 2. Gees; doc; dhinac.

**Jajab** (-ka) — 1. Burbur; googgo. 2. (lacag) cadadi. 3. (oogo) muruqyo xanuun. 4. (xisaab) tiro dhan oo qaybo is le'eg loo qaybshey, qayb ama qaybo ka mid ah. 5. Cayayaan yar oo duuban oo girgirro yaryar leh oo aan madax iyo manjo midna lahayn: korka waxaa kaga rogan xaad cas oo wixii taabta ku jajabta oo haddaan la soo wada saarin lala bukoodo.

**Jajaban** — La jejebshey; burbursan; googgo'an.

**Jajabid** (-da) — Dhawr inood ama cad noqosho; burburid.

**Jajabin** (-ta) — Jejebin.

**Jajabnaan** (-ta) — Wax jajaban ahaan; burbursanaan.

**Jajabow** (-ga) — Xanxanuun yaryar oo qabatin leh oo ku dhaca dumarka sidkoodu dhammaaday (foosha ka hor); fooldiin; horudhalow.

**Jalaal** (-ka) — 1. Eedays; canaan. 2. Kitaab Quraan oo sharax leh. 3. Weynaan; heybad.

**Jalaalaqayn** (-ta) — Dagaallamid; weerarid; dhicid.

**Jalaalaqo** (-da) — Dagaal; weerar; dhac.

**Jalabbute** (-ha) — 1. Shir aan la fadhiyin ee la yoobsan yahay. 2. Manqax.

**Jalammad** (-da) — Weel dheg iyo naas leh oo bunka iyo lagu karsado; kirli; ibriiq.

**Jalanqe** (-ha) — Jir ama wax kale oo jiljilcee iyo qurux isku darsaday; (ama « jalanqo »).

**Jalaqley** (-da) — Kalaggoyska ama iskaggalka dhudhunka iyo sacabka u dhexeeya.

**Jalbeeb** (-ta) — Hadal hufan oo lays dhaafsado; haasaawe macaan.

**Jalbeebtamid** (-da) — Jalbeeb isweydaarsasho.

**Jalbeebtan** (-ka) — Jalbeebtamid.

**Jaldhaf** (-ta) — Shanqar ka yeerta qofka socona haya kabihiisa, iyo ciddiyaha iyo cumaacumaha nafleyda qaarkeed.

**Jaleefan** (-ka) — Geed cadaadda u eg oo xabag wanaagsan.

**Jaleelo** (-da) — Geed yar oo aan qodax lahayn oo caleentiisa laysku dacarfaalo.

**Jalfin** (-ta) — Jalfis ku dhufasho; jalwin.

**Jalfis** (-ka) — Kolka la socona hayo oo lug lugta kale lagu dhufto; jalwis.

**Jaliilad** (-da) — Weel xiran oo gudihiisa wax qarxadaa ka buuxaan oo ama gacanta lagu tuuro ama madfac ama gantaal ama dayuurad; qunbulad; bunbo.

**Jallaad** (-ka) — Buug ama wax kale oo intá laysku tolo, korka lagaga rogo xaashi adag ama maro ama harag; dahaar.

**Jallaadan** — Jallaad lagu rogey; la dahaaray.

**Jallaadid** (-da) — Jallaad ku rogid; dahaarid.

**Jalladmid** (-da) — 1. (il) Haragga xalleefsan oo isha ku rogan oo kor u laabma. 2. Xuub rogmada oo docdiisa caloosha ahi soo kor marto; (ama « jillad »).

**Jalleecid** (-da) — Wax dhinac ama gadaal jira, dhugasho madaxa la wareejina hayo; eegid yar, dhinac ama gadaal eegid.

**Jalleeco** (-da) — Daymo gaaban oo dib ama dhinac la eego.

**Jalxad** (-da) — Weel biyaha lagu shubto oo dhoobada laga sameeyo; malbo; aashuun; shaanbi.

**Jamaad** (-da) — Qurux jilicsan oo macaan.

**Jamasho** (-da) — Wax jau u qabid; qof aragtidi ama wax kale heliddood, rabitin aad u badan oo bugto ku dhow, u qabid; wax u waalasho.

**Jamce** (-ha) — Toddobada maalmood oo toddobaadka mid ka mid ah oo u dhexaysa khamiista iyo sabtida; (ama « jimce »).

**Jamciyad** (-da) — Urur, xisbi.

**Jameecaad** (-ka) — Wadajir u tukasho; jameeco.

**Jameeco** (-da) — 1. Dad badan oo meel wada jooga. 2. Urur diineed. 3. Horin kol wada tukata.

**Jamhuuriyad*** (-da) — Tol, dowlad ama qaran dadxeyuuhu xukunka gacanta ku hayo, oo hadba ínta talada loo dhiibayo, uu doorasho xor ah ku doorto; qaran aan boqor u talin.

**Jammaamuur** (-ta) — Waayeello; madáx; qaafo.

**Jammirid** (-da) — (doon, kd.) shiraaca oo aan la soo gaabine, meesha u korraysa la geeyo; shiraacbuuxin.

**Jan** (-ka) — 1. Jacayl ama rabitin daran oo in lala bukoodo u dhow. 2. Wax iska jeclaysi ku dhaca naagaha uurka leh ama wallaca ah.

**Janaaso** (-da) — 1. Waxa meydka loo sameeyo, kolka uu dhinto taniyo kolka laga aaso. 2. Qaadidda meydka, meesha uu ku dhintay, taniyo xabaalaha. 3. (salaad) tukashada meydka lagu tukado; (ama « jinaaso »).

**Jánan*** (-ka) — (darajo askareed) sarreeye.

**Janjal** (-ka) — (qof) Dheer oo dhuuban.

**Janjeerid** (-da) — Doc ama dhinac u qalloocid, u dheelliyid, u liicid, u leexasho.

**Janjeersi** (-ga) — Dhinac u liicid, u qalloocasho, u dheelliyid.

**Jannayn** (-ta) — Janno gelin.

**Janno** (-da) — Aakhiro, meesha dadka wanaagsan la geeyo.

**Jaqal** (-ka) — Daanka hoostiisa; (ama « jiqil »).

**Jaqaqari** (-da) — Geedo intay biyo aad u cabbeen, jilcay.

**Jaqid** (-da) — Afka wax ku nuugid.

**Jaqle** (-ha) — Cudur maqasha laaya.

**Jar** — 1. (-ka) *a*) Xoolaha la cayiliyo oo la ganacsado; ahmin. *b*) Daruur duuban oo hir la moodo. *c*) Bohol weyn gowgeed; qar; haadaan. 2. (-ta) *a*) Sida 1c. *b*) Shaxda marka saddex hal oo isku barbar ahi isku beegmaan; jare.

**Jaraf** (-ka) — Timo gaaban oo gabdhuhu deystaan.

**Jaran** — 1. La jaray; go'an. 2. (-ka) Qiro; baaxad.

**Jaranjaro** (-da) — 1. Xubin aqallada iyo dhisaska kale ka mid ah oo dabaqyada kore lagu gaaro ama lagaga soo dego. 2. Dhis gacanta lagu

qaato oo ka samaysan labo tiir iyo cagasaaro badan oo isu haya, oo meeshii dheer lagu fuulo, ~ ragaad; sallaan.

**Jarayn** (-ta) — 1. Fardo jarabbarid; jebin. 2. Shaxda, jare helid. 3. Gariirid; jarcayn; burunjiyeyn.

**Jaraysad** (-ka) — Jaraysasho.

**Jaraysasho** (-da) — 1. Fardo la lee



JARANJARO (2)

yahay jarabbarid. 2. Shaxda, jare yeelasho, samaysasho; jaraysad.

**Jarcayn** (-ta) — 1. Qarqaryo darteed ama xanuun la gariirid, jarayn, burunjiyeyn. 2. (ari) cadho ka dhayid.

**Jarco** (-da) — Sar neef xoolo ah laga baxshey oo la dhisay; lammo.

**Jare** (-ha) — 1. Xarig lo'da iyo fardaha iyo, lagu qabto. 2. Shax. *a*) kolka saddex isku dhacdo. *b*) Shaxda lafteeda.

**Jareer** (-ta) — Timaha adag oo dhogorta u eg.

**Jareexayn** (-ta) — Hadal jareexo ah, qof ku dhihid.

**Jareexo** (-da) — Hadal waxkasheeg ah; xifaalo; kaftan.

**Jarid** (-da) — Wax is haysta, labo cad ama ka badan u kala goyn; googgoyn; jarjarid; kidfid.

**Jariir** (-ta) — Jiriir.

**Jarjar** (-ka) — Wax is haysta oo cadad yaryar laga dhigo; googgo.

**Jarjaran** — La jarjaray; googgo'an; kidfan.

**Jarjarid** (-da) — Googgoyn; kidfid.

**Jarmaadid** (-da) — Arooryo hore socosho; kallihid.

**Jarmaadin** (-ta) — Arooryo hore wadid; kallihin.

**Jarmaado** (-da) — Arooryo socod; kallahaad.

**Jarrad** (-da) — (bad) shiraac durkin ama dhifasho yar.

**Jarrayn** (-ta) — Wax ka filasho; cuquulayn.

**Jarraysimo** (-da) — Qof ama meel wax ka filad; cuquule.

**Jarreero** (-da) — 1. Ladnaan. 2. Filasho; rajo.

**Jarriin** (-ka) — Jarid.

**Jasaar** (-ka) — Qofka wanaaggii loo galo ka abaal dhaca.

**Jasaarnimo** (-da) — Jasaar ahaansho.

**Jasiirad** (-da) — Dhul badi ku wareegsan tahay.

**Jasuur** (-ka) — Aqal dhagax ah; daar; sar.

**Jawaab** — 1. (-ka) Heesta la qaado kolka xoolaha la shuba hayo. 2. (-ta) Wax lays weyddiiyey hadalka laga cesho; waxkadheh; kadheh.

**Jawaabid** (-da) — 1. Xoolo la shuba hayo, ku heesid. 2. Wax lays weyddiiyey, hadal ka celin; waxkadhihid; kadhihid.

**Jawaan** (-ka) — Kiish ka samaysan liilammo ama xargo yaryar oo la isku falkiyey; joonyad.

**Jawdheer** (-ta) — 1. Geed leh caleemo yaryar oo madmadow iyo laamo dhuudhuuban, oo asal wanaagsan leh. 2. Laamo la jaray oo engegey oo la shito.

**Jawr°** (-ka) — Xukun aan xaq ahayn; talis ama guddoon, xoog iyo xaqdarro ku dhisan; julul; dulmi; (ama « jowr »).

**Jawrar** (-ka) — Wax engeg darti la dildillaaca, la qawrara, la koga.

**Jawrarid** (-da) — Engeg la kogay, la qawraray.

**Jawrid°** (-da) — Qof jawr ku falid; jululid; dulmiyid; (ama « jowrid »).

**Jaws°** (-ka) — Miro yicibta iyo garaska u eg, oo shaaha lagu darsado; (ama « jows »).

**Jaxeer** (-ka) — Fil weyn; guun; hoosubbax; (ama « jexeer »).

**Jay** (-ga) — Qof dhuuban oo aan lafo waaweyneyn; qof weligii weyd ah.

**Jaynaf** (-ka) — Dhaaddanaan la'aanta oogada oo baahida iyo dhibaatadu keenaan.

**Jaynafid** (-da) — Oogo aan dhaaddanayn yeelasho.

**Jaynnimo** (-da) — Jay ahaansho.

**Jebin** (-ta) — 1. Wax is haysta xoog u kala duulin; labo cad ka dhigid. 2. (ganacsi) qiime hoos u dhigid; raqiisin. 3. (weeso, kd.) gadid; burin. 4. (guddoon, qiil, kd.) burin. 5. (cayaar) dhibcihii ama intii lagu adkana hayey, intaan la gaarin, laga reebid.

**Jebis** — 1. (-ka) *a*) In is-haysata oo kol meel ka jabta ama ka go'da. *b*) Ood weyn oo is-haysata oo kol la gooyo; tis. *c*) Rarada, kd., kobta ama afka laga jebiyo, laga bilaabo (sida taxtaxa kebdaha). *d*) Waddo aan la falin. *e*) Jebin. 2. (-ta) Jebiso.

**Jebiso** (-da) — Halaq weyn oo dheer oo waxay qabato, intá isku duubta burburisa oo disha; waxay leedahay



JEBISO

harag qurux badan oo la ganacsado, waabaayona ma leh; (ama « jebis »).

**Jebsin** (-ta) — Lafdhabarta inta u dhexaysa araxda iyo dibka oo ka kooban riciraha gacanjiiddo iyo dhakaac.

**Jecel** — Jacayl wax u qaba.

**Jeclaan** — Wax jacayl u qabid.

**Jeeb** (-ka) — Kolay ama gal yar oo dharka loo yeelo oo lacagta iyo alaabada yaryar lagu rito.

**Jeeban** — La jeebay; la gooyey.

**Jeebid** (-da) — 1. Jeexid; goyn; dillaacin. 2. (ka -) denbi ama gabood la falay, in le'eg oo ciqaab ah, gaarsiin; eedsiin; ka goyn; ka gudid; ka jarid.

**Jeedaalin** (-ta) — Wax durugsan, indhaha ku raadin; fiirin; eegid; ilaalin.



JEEDAL

**Jeedaalo** (-da) — Dhugasho dheer (badanaa wax durugsan); fiiro; eegmo.

**Jeedal** (-ka) — Suun adag oo dabo la qabto leh, oo fardaha orod lagaga keeno; nadi.

**Jeedid** (-da) — 1. Meel u socosho; anbabbaxsanaan. 2. (u -) wax indhaha ku hayn; arkid; fiirin. 3. (sii -) dib u jeeda; qofka hadla haya dhabarka u duwa haya. 4. (soo -) *a*) Xagga laga xigo ama laga hadla hayo u jeeda. *b*) seexasho la'aan.

**Jeedin** (-ta) — 1. Qof hawshii uu lahaa, illowsiin. 2. (hadal) furid. 3. (u -) Wax ama qof wejigiisa meel u duwid, u leexin.

**Jeefaaf** (-ka) — Turaal; jimic; nixid.

**Jeegaan** (-ta) — Qaanso-roobaad; kaynroobaad; caashacarrabdheer; (ama « deegaan »).

**Jeegaxiir** (-ka) — Timajar.

**Jeegayn** (-ta) — Biyaha korkooda jirjir u jiifsasho, u dahaalasho.

**Jeego** (-da) — Madaxa docdiisa danbe; qadaad.

**Jeel** (-ka) — Wixii dhab loo jecel yahay, araggooda ama maqalkooda ama dhadhankooda ama raaxadooda, kd., u bogidda, jamaadda iyo macaanka laga helo.



JEER (2)

**Jeelbax** (-a) — Wax jeelka bi'iya.

**Jeelbixid** (-da) — Jeel goyn; xiisadhicid.

**Jeelbixin** (-ta) — Jeel ka bi'in.

**Jeelgoyn** (-ta) — Xiisaggoyn; jeelbixid.

**Jeelid** (-da) — Wax u jeel qabid; wax xiisayn.

**Jeellan** — Jeel hayo; jeel qaba.

**Jeeni** (-ga) — Labada addin oo hore midkood.

**Jeenicalaf** (-ka) — Jeeni dhan, aan wax ka maqnayn.

**Jeeniqaar** (-ka) — Maro ama suun, intá qarqarka laga rido, kilkilada u tusmaysan hoosteeda, afafka laysugu xiro; garwaaxaysi.

**Jeeniwareen** (-ka) — Cudur daran oo naaska hoostiisa ku dhaca; oofwareen.

**Jeensad** (-ka) — Jeensasho; (ama « jeedsasho », « jeesad »).

**Jeensasho** (-da) — Dib ama dhinac wejiga ama oogada oo dhan u jeedin, u duwid, u wareejin; (ama « jeesasho »).

**Jeensi** (-ga) — Jeensasho; (ama « jeedsi »).

**Jeeqaaq** (-a) — Dhugasho; fiiro; beeqaaq.

**Jeeqaaqid** (-da) — Fiirin; eegid; dhawrid.

**Jeer** — 1. (-ka) Goor; waa'; waqti; ammin. 2. (-ta) Nafley naaso leh oo daaqda; waxay leedahay harag qiro weyn oo adag, oogo aan dhogor lahayn iyo addimo waaweyn; waxay weligeed ku nooshahay, gudaha iyo agagaarrada webiyada Afrika.

**Jeeraarin** (-ta) — (fardo) kolka iyagoo xarig dheer lagu hayo, ay qofka jaraynaya, ku ag wareega hayaan, ama durdurina hayaan.

**Jeeraaro** (-da) — (fardo) durduro, badanaa kolkay qofka jarayna haya, ku gaafwareega hayaan.

**Jeerin** (-ka) — Geed gumarta u eg; wuxuu dhalaa xabag iyo miro wanaagsan (quulle).

**Jeerjeer** (-ka) — (xoolo, kalluun) 1. Dhasha yaryar oo in la qasho darteed loo kobciyo, loo cayiliyo. 2. Hilibka dhashaas. 3. Malkhahadaha dumarku qaato jaad ka mid ah.

**Jeerma?** — Goorma? Hadma? Kolma? Waama? Shirma?

**Jeermi*** (-ga) — Waxyaalo aad u yaryar oo miikroskoobka keliya lagu arki karo oo cudurro keena.

**Jees** (-ka) — Reer meel gooni ah deggan.

**Jeesasho** (-da) — Jeensasho.

**Jeesjees** (-ka) — 1. Cayaar; likaaco; dheeldheel. 2. (qof ku -) digasho.

**Jeex** (-a) — 1. Wax la kala dillaacshey cad ka mid ah; in; qaar; qayb. 2. Dhul godan ama dillaacsan; waraar; tog; doox.

**Jeexan** — Jeexniin ku yaal; la jeexay; dillaacsan; dhanbalan.

**Jeexdin** (-ta) — Meel godan ama biyammareen ah; tog; Waraar.

**Jeexgogol** (-sha) — Dermooyinka jaad ka mid ah.

**Jeexid** (-da) — Dillaacin; kalaggoyn; dhanbalid.

**Jeexis** (-ta) — Jeexid.

**Jeexjeex** (-a) — Dildillaac.

**Jeexjeexan** — Jeexjeex badani ku yaal; la jeexjeexay; dildillaacsan.

**Jeexjeexid** (-da) — Jeexjeex badan u yeelid; dildillaacin.

**Jeexjeexnaan** (-ta) — Wax jeexjeexan ahaan.

**Jejebin** (-ta) — Wax jajaban ka dhigid; dhawr inood ama cad ka dhigid; burburin; baduugid; (ama « jajabin »).

**Jerin** (-ta) — Raadin; baadiggoobid; doondoonid; baarid.

**Jexeer** (-ka) — Fil weyn; guun; (ama « jaxeer »).

**Jeysh** (-ka) — Ciidanka qalabka sida; askar.

**Jibaad** (-ka) — Reen xoog leh oo ka soo baxa dadka ama duunyada baroodka ah.

**Jibaadid** (-da) — Xoog u reemid; aad u taahid.

**Jibaal** (-ka) — 1. Dedka qolka dhagaxa ah korka laga saaro. 2. Cabbir beeraha lagu cabbiro.

**Jibaalgaabis** (-ka) — Duco ama neef la qalo oo loola jeedo, in qof naftu dhibaysaa, adduun ama aakhiro mid u dhaco.

**Jibaalid** (-da) — (qol) jibaal saarid, u yeelid.

**Jibaax** (-a) — 1. Qufac xoolaha iyo dadkaba ku dhaca. 2. Meel jiq ah ama lagu badan yahay oo cumur lagu yahay, oo xoog lagu dhexmaro, lagu jiiro.

**Jibaaxid** (-da) — Jibaax ku marid; jiirid; jeexid.

**Jibaggaar** (-ka) — Jibaggaarid.

**Jibaggaarid** (-da) — (ka -) salgaarid; gungaarid; jibakeenid.

**Jibakeen** (-ka) — Gungaar; niibkeen.

**Jibakeenid** (-da) — Wax ka niibkeenid; gungaarid.

**Jibasho** (-da) — Cargaagtan; soo dhaarasho.

**Jibin** (-ta) — 1. Dhadhaab waaweyn oo bir ama dhagax ka samaysan oo meel fog oo Ilaah og yahay ka yimaada, oo kolkay hawada dhulkeenna soo galaan inta kululaada daarma oo qarxasho weyni ka yeerto; xiddigaha ridma ama dhaca. 2. Burburka jibinta oo dhulka korkiisa ku soo daata; shiilmadoobe. 3. Yeerta weyn oo ka yeerta.

**Jibindhaw** (-ga) — Sida jibinta u yeerid.

**Jiciir** (-ta) — 1. Ceeb wey; bayuur; maqdiir. 2. (midab) ciiro casiin ku jiro oo badanaa timaha loo yeelo.

**Jiciirayn** (-ta) — 1. Ceeb ku markasho. 2. (timo) ciiro guduudan u yeelid.

**Jiciiroobid** (-da) — Ceeb weyn falid.

**Jicsin** (-ka) — Cunnada safarka iyo socdaalka loo qaato; sahay; jidmar. (ama « jiscin »).

**Jid** (-ka) — 1. Dhul si farsamo ah loo falay oo loo adkeeyey oo in la maro loogu talaggalay; daw; waddo; marin; dhabbe. 2. Sida eg oo gartu ku jirto; xaq; garsoor; tusmo. 3. Sharci; qaanuun.

**Jidbo** (-da) — Si xadrada (digri) lagu noqdo oo qofku u ekaado qof maqan ama miyirkii ka tegey, badanaana qaylo ama suuxdini weheliso.

**Jideyn** (-ta) — Jid ka dhigid.

**Jiddhiriqle** — Xiddigaha cirir mid ka mid ah.

**Jidgabarre** — Xiddigaha cirir mid ka mid ah.

**Jidgacanle** — Xiddigaha cirir mid ka mid ah.

**Jidhaan** (-ta) — Meel yar oo biyo galaan; balli; (ama « dhijaan »).

**Jidib** (-ka) — Bir daab leh oo dhirta lagu jaro; masaar; godin; faas.

**Jidiimasho** (-da) — Jidiinqallal ka dhawrid.

**Jidiin** (-ka) — 1. Hunguriga madow oo cunnadu marto oo isu haya afka iyo caloosha. 2. Cunnada lafteeda.

**Jidiinqallal** (-ka) — Jidiinjab.

**Jidiinqallalid** (-da) — Jidiinjabid.

**Jidmar** (-ka) — 1. (qof) Dalmar. 2. Sahay, jiscin.

**Jidoobid** (-da) — Jid ama wax la jideystey noqosho.

**Jifi** (-da) — 1. Jifo. 2. Xayr la shiilay. 3. Bir yar oo galoolan oo ulaha iyo samayooyinka warmaha salka laga geliyo oo lagu xoojiyo.

**Jifo** (-da) — Magta (diyada) inteeda la hormariyo (saddex meelood oo meel); (ama «jifi»).

**Jigo** (-da) — Meel la mari jirey ama



JIDIIN

wax la fali jirey, oo laga joogsado, la diido, laga maagto.

**Jigre** (-ha) — Buntukh xabbadkelyaale ah.

**Jihaad** (-ka) — Jahaad.

**Jiib** (-ka) — 1. Hoorinta iyo isla qaadidda heesaha cayaaraha; cayaar gaar ah.

**Jiibin** (-ta) — Cayaar la tumayo ama hees la qaadayo jiibkood wax ka qaadid.

**Jiic** (-a) — Geed-abaareed aad u dheeraada oo aan qodax lahayn oo xooluhu daaqaan.

**Jiidad** (-ka) — Jiidasho.

**Jiidan** — La jiidey ama la kala jiidey; fidsan; togan.

**Jiidasho** (-da) — 1. Docdiisa u jiidid. 2. Wax la tegid, iyadoo dhulka lagu jiida hayo. 3. Meel fog aadid, tegid. 4. Dhimasho.

**Jiide** (-ha) — Xarig wax lagu wado ama lagu jiido; hoggaan.

**Jiidid** (-da) — Wax jiitama haya xoog ku wadid.

**Jiidis** (-ta) — Jiidid.

**Jiidjiidid** (-da) — In badan ama dhawr jeer jiidid; hadba jiidid.

**Jiidmid** (-da) — Wax jiidma ama la jiidayo noqosho.

**Jiidnaan** (-ta) — Wax jiidan ahaan.

**Jiif** (-ka) — 1. Aan taag ama joog ahayne, dhulka korkiisa ama meel kale babac loogu dhereran yahay ama loogu kala baxsan yahay. 2. Dhacadiid ama dhabbac ama dhinac loo yaal. 3. Hurdo; seexad. 4. Dhuldhac; dhulqabad.

**Jiifaa** (-ga) — Guduudane.

**Jiifid** (-da) — 1. Dhacadiid ama dhabbac ama dhinac u oollaansho. 2. Hurdid; seexasho.

**Jiifin** (-ta) — 1. Dhinac u dhigid; 2. seexin.

**Jiifsad** (-ka) — Jiifsasho.

**Jiifsasho** (-da) — 1. Dhinac dhigasho; 2. seexasho.

**Jiifto** (-da) — 1. Qaybaha maansada mid ka mid ah; masafo. 2. Dad laysu diro oo wax soo basaasa.

**Jiil** (-ka) — 1. Lakab xalleef ah iyo qolfo qallalan oo afku yeesho kolka la harraado ama la bukoodo; luun. 2. Wax afka lagaga xiro dhasha yaryar oo xoolaha, si ayan wax u nuugin; sees; afduub.

**Jiilaal** (-ka) — 1. Afarta nur oo sanada, labada engegan oo aan roobka lahayn, (xagaaga iyo diraacda); xilli kastoo aan roob iyo barwaaqo lahayn. 2. Afarta nur mid ka mid ah, oo u dhexeeya dayrta iyo guga; diraac.

**Jiilaashad** (-ka) — Xilli kulul oo aan roob lahayn gelid; abaarsad.

**Jiilaashi** (-ga) — Dabaylaha diraacda ama jiilaalka; (ama «jiilaashin»).

**Jiin** (-ka) — 1. (°) Xarafka tobnaad oo alifka Soomaalida. 2. Ag; coon; qar; af.

**Jiinbaar** (-ta) — Sariir yar.

**Jiingad** (-da) — Tirniig.

**Jiinguurin** (-ta) — Meel isugu keenid, ku soo ururin, ku soo koobid,

**Jiiq** (-a) — Geed qodxo leh oo gumarta u eg.

**Jiiqjiiqle** (-ha) — 1. Geed jeerinka iyo gumarta la bah ah oo leh qodxo dheerdheer, xabag iyo miro quulle ah. 2. Bahal jirriqaaga u eg.

**Jiiqo** (-da) — Meel dhumucda ama ballaca ama qiradu isku soo roorto oo ka yaraato; dhiico.

**Jiiqsad** (-ka) — Jiiqsasho.

**Jiiqsasho** (-da) — Xoog u sheegasho.

**Jiiqsi** (-ga) — Jiiqsasho.

**Jiir** — 1. (-ᵉka) *a*) Bahal yar oo dhirxagatada ka mid ah oo leh dhego waaweyn iyo dabo dheer; doolli. *b*) Hilibka intiisa aan baruurta ahayne, guduudan. 2. (-ta) Dhul sarreeya oo babac ah.

**Jiiraan** (-ka) — Deris; jaar; (ama «jaaraan»).

**Jiiraggo'** (-a) — Muruqgo'.

**Jiiraggo'id** (-da) — Muruqgo'id.

**Jiirasho** (-da) — (oogada nafleyda) xoog wax isaga keenid; docosho.

**Jiirid** (-da) — Wax badan oo cumur ah, xoog ku dhexmarid, jibaaxid.

**Jiirsiin** (-ta) — Xoog ku dhexmarsiin; jibaaxsiin; marsiin; qaadsiin.

**Jiis** (-ka) — 1. Qof lugaha wax ka qaba oo socodkiisu dhantaalan yahay; curyaan. 2. Sagaaro dhalatay.

**Jiitamid** (-da) — 1. Wax aan tood u socona hayne la jiida hayo. 2. Dabasocod culus; cagajiid; luudid.

**Jiitan** (-ka) — Jiitamid.

**Jiitin** (-ta) — 1. Xarriiq jiidan. 2. Oodafo.

**Jikaar** (-ka) — Ogaaldiid; cinaad; jactad; asaraar.

**Jikaarid** (-da) — Diidmo iyo asaraar ka horkeenid; jactadid; murmid.

**Jiko** (-da) — Qolka cunnada lagu kariyo; alawaad.

**Jil** (-ka) — 1. Daliigo suun ah oo dhuudhuuban oo dhigaha la samayna hayo, korka lagaga duubo. 2. Hab, dadka aan cidohooda la joogin, loo qaybsado oo cunno loo siiyo. 3. Canjil; dhaajis. 4. Kaltiris; miile. 5. Faa'ido dheef.

**Jilan** — Guri ama cid aan tiis ahayn, ku taxau oo la jooga oo wax la cuna; la jilo; jil la siiyo.

**Jilay** (-ga) — Dheri jabki.

**Jilayn** (-ta) — 1. Jil u yeelid, ku marid. 2. (wadaan, kd.) afka marin; aad u buuxin.



JILIB (3)

**Jilays** (-ka) — Jilayn.

**Jilaysan** — (wadaan, kd.) afka joogta; aad u buuxda.

**Jilaysmid** (-da) — (wadaan, kd.) aad u buuxsamid; buuxdhaafid.

**Jilbad** (-da) — Qoolka dumarku surka ku xirtaan, jaad ka mid ah.

**Jilbis** (-ka) — Halaq aad u madow oo waabaayo daran leh.

**Jilcid** (-da) — Wax jilicsan noqosho.

**Jilcin** (-ta) — Wax jilicsan ka dhigid.

**Jildhaaf** (-ta) — 1. Naagta dhibaaddu (xayl) ka tagto oo jilka lagu helo dhaafta; sunnaggoys. 2. Naagta dhibaaddeedu boodbooddo oo ayan lahayn waqti u go'an oo loo yaqaan.

**Jileec** (-a) — Adkaan la'aan; fudayd; debec.

**Jilib** (-ka) — 1. Bowdada iyo kubku halkay iska galaan oo xagasha u tusmaysan; low. 2. Qaybaha tolka ama qoladu u kala baxaan, middood. 3. Bir yar oo af qaroofan oo intá idaad lagu xiro oo lacaaf la geliyo, kalluunka lagu qabto.

**Jilibdhig** (-ga) — Dagaal jilibka loo laabo; dirir.

**Jilibdhigid** (-da) — Dagaal jilibka u laabid; diririd.

**Jilicsan** — 1. Aan adkayn; la jilciyey. 2. Fudud; aan dhib badnayn. 3. Aad u buka; ba'an.

**Jilid** (-da) — 1. Qof aan ciddiisii la joogin oo badanaa waxbarana haya (arday, xer), hayn, cunno siin; qof cid ku taxan, ka yeelid. 2. Canjilid; dhaajin. 3. Kaltirin; miilayn.

**Jilif** (-ta) — Qolofta sare oo geedaha iyo wixii la mid ah.

**Jillaab** (-ta) — Kalluunsiga iyo waxyaalaha ku saabsan.

**Jillaabid** (-da) — Kalluun dabid.

**Jillaabo** (-da) — Qof socona haya oo, si uu u kufo ama u turaanturroodo, lug loo dhigo; suuldaar; jallaafo.

**Jillab** (-ka) — Nagaar yar oo aan qodax lahayn oo geelu daaqo.

**Jillad** (-ka) — Jallad.

**Jillaw** (-da) — Mayraxda qolofta iyo mullaaxda u dhexaysa.

**Jimayn** (-ta) — Isu foodin; simid.

**Jimce** (-ha) — Jamce.

**Jimcoon** — Dhaaddan; debecsan; ladan.

**Jimcoonaan** (-ta) — Wax jimcoon ahaan.

**Jimic** (-a) — 1. Turaal; naxariis; jixinjix. 2. (xoolo) sidkiisii dhammaad ku dhow yahay; habaasiyey.

**Jimicdarro** (-da) — Jimic la'aan.

**Jimicsad** (-ka) — Jimicsasho.

**Jimicsasho** (-da) — 1. Iskala bixin. 2. Jimicsi cayaarid.

**Jimicsi** (-ga) — 1. Oogada daashey ama curuqday oo la kala bixbixiyo. 2.(*) Hab gaar ah oo dhaqdhaqaaqyo kala duwduwan iyo cayaaro ka kooban, oo loogu talaggalay in oogada, siiba muruqyada, lagu dhiso oo lagu adkeeyo.

**Jimiimic** (-a) — Rabitin iyo doonis jacayl ku jiro; wax jecl loo qabo samayntood doonis; wax la ramana hayo.

**Jimiimicid** (-da) — Wax loo jeel qabo rabitinkeed ama samaynteed muujin.

**Jimirric** (-a) — Jimiimic; turaal.

**Jimleyn** (-ta) — Dhawr tiro isu geyn, isku darid.

**Jimlo** (-da) (xisaab) iskuddar; isuggeys.

**Jin** — 1. (-ka) *a*) Uun Ilaahay oo aan isha dadku qaban karin (ama « Jinni »). *b*) Isku da'; isku fac; is le'eg. 2. (-ta) (weligeed koox: « jinaha »; ama magac kalay ku kaban tahay sida « jinbar », « jinqool ») xubinta u dhexaysa qarqarka iyo suxulka; cudud.

**Jinaad** (-ka) — Ballaar; dhumuc; qiro; jurmi.

**Jinac** (-a) — Jirac.

**Jinaw** (-ga) — 1. Geed geedquwaaxa ka mid ah oo caleemo dhanaan oo la cuno, leh. 2. (caano) karuur; dhanaan.

**Jinbacasho** (-da) — Dhinac ama dib u leexasho, isu soo laabid.

**Jinbar** (-ta) — Cududda bartankeeda.

**Jinbicid** (-da) — Duwid; leexin.

**Jinni** (-ga) — Jin.

**Jinnoole** (-ha) — Qof waalan; qof jinni qaba.

**Jinqool** (-ka) — Cududda qaarkeeda kore, meesha ay jiiqada ku leedahay oo kilkilada ku abbaaran ama labada suul oo muraqa cududdu (muruqa labasuulle) iska haystaan.

**Jinsi** (-ga) — Cayn; qolo; nooc; jaad.

**Jinsiyad** (-da) — 1. In isku jinsi ah. 2. Hayb; tol.

**Jiq** (-da) — 1. Meel dhir badan oo cumur ah leh; hawd. 2. Meel kasta oo laga buuxo oo aan la dhex mari karin.

**Jiqjiq** (-a) — Meel yar oo ciriiri ah; dhudhub.

**Jir** (-ka) — 1. Wax jira oo meel maran buuxiya oo qaab la yaqaan leh (- shubma, - adag, - gaas ah, - xubno leh, - aan xubno lahayn...). 2. Xubnaha nafleydu ka kooban tahay

wadajirkood; oogo; kor. 3. Roob badan.

**Jiraab** (-ka) — Kolay caw ama wax kale laga sameeyo oo timirta lagu guro; min. 2. Kolay, guud ahaan.

**Jiraal** (-ka) — Wax abuuran ama jira ahaan; jiritaan.

**Jirac** (-a) — Cayayaan yaryar oo jaadad badan u kala baxa oo magangooyahana ka yar, quraanyadana ka weyn; (ama « jinac »).

**Jiracduullaan** (-ka) — Jirac guuto guuto isu raaca, oo wixii ka hor yimaada baabba'sha oo cuna.

**Jirid** (-da) — 1. Wax abuuran ama jira ama jooga ahaansho. 2. Meel la yaqaan ama goor la yaqaan ku sugnaan, ku maqnaan, ku noolaan. 3. Ilaalin; dhawrid; eegid; fiirin.

**Jiriibban** (-ka) — Muran foolxun; jactad.

**Jiriibbamid** (-da) — Muran foolxun ku hadlid; jactadid.

**Jiriid** (-ka) — Daamanka dabadooda mid ka mid ah; jaqal.

**Jiriiddeyn** (-ta) — Jiriiddada buurid; hadba jiriid muujin.

**Jiriir** (-ta) — Wax la tumay, iniinaha ugu yaryar oo hara oo burburi waaya; iniin; burbur. (ama « jariir »).

**Jiriirico** (-da) — Firiiric yaryar oo daldaloollada oogada ka soo yaaca, kolka dhaxan la dareemo.

**Jiriiricood** (-ka) — Jiriirico qabasho.

**Jiritaan** (-ka) — Wax jira ama jooga ama abuuran ama run ah oo sugan ahaansho.

**Jirjir** (-ka) — 1. Mindida iyo wixii la mid ah, dhinaca ay afka ku lee yihiin maahane, kan kale oo aan wax goyn. 2. Dhabar; dhacadiid.

**Jirjirreyn** (-ta) — Jirjir u jiifid, u seexasho, u dabaalasho.

**Jirjirroole** (-ha) — Geeldhugeeye, roor.

**Jirmo** (-da) — Geed laf adag oo udgoon.

**Jirnax** (-a) — Jimic, jixinjix; raxmad.

**Jirrab** (-ka) — Kadeed; dhib.

**Jirraban** — Kadeedan.

**Jirrabid** (-da) — Jirrab ku markasho, badid; kadeedid; dhibid.

**Jirrabnaan** (-ta) — Wax jirraban ahaansho.

**Jirran** — Xanuunsan; buka.

**Jirrid** (-da) — Dhirta laamaha iyo xididdada inta u dhexaysa; dhex; sal; gun.

**Jirriqaa** (-ga) — Bahal yar oo kobojaaga u eg; warriiq.

**Jirro** (-da) — Fayoobi la'aan; cudur; bugto; xanuun.

**Jirroole** (-ha) — Bukaan.

**Jirroorsad** (-ka) — Jirroorsasho.

**Jirroorsasho** (-da) — Muruqyada oogada oo la uruursho oo la xoojiyo si aan xanuun loo dareemin; gowsaha isku qabsasho; adkaysasho.

**Jirroorsi** (-ga) — Jirroorsasho.

**Jirsad** (-ka) — Jirsasho.

**Jirsasho** (-da) — Roob meel ka gelid; okorasho.

**Jirsi** (-ga) — Jirsasho.

Jirsiin (-ta) — 1. Wax jira ama abuuran ka dhigid. 2. Roob meel ka gelin.

**Jirxumayn** (-ta) — Weji aan furfurrayn iyo caro, cid kala hor-imaansho.

**Jirxumays** (-ka) — Jirxumayn.

**Jirxumo** (-da) — Wejitub iyo caro layska muujiyo, si cid lagu fogeeyo.

**Jisakaddare** (-ha) — (qof) abaalkii loo galay, wax xun ku guda; qofkii wanaag u gala, ka abaaldhaca.

**Jiscimid** (-da) — Jiscin siin; sahay siin.

**Jiscin** (-ka) — Jicsin.

**Jiso** (-da) — Abaalmaris; mutays.

**Jisyo** (-da) — Canshuur muslinku ka qaadi jirey dadka ehlu-kitaabka ah (kirishtaanka iyo Yuhuudda, = « Dimmi »); (ama « jisyad »).

**Jitaabin** (-da) — Baxnaanis; imtixaan; (ama « tijaabin »).

**Jitayn** (-ta) — Isku meegaar; xerayn; hareerayn.

**Jixinjix** (-a) — Jimic; turaal; naxariis; arxan; naxdin; jeefaaf.

**Jixinjixid** (-da) — Jimic u gelid; u turid; naxarisasho; arxamid.

**Johor°** (-ka) — Dibi ama orgi fil weyn oo weyd ah.

**Johorad** (-da) — 1. Wax laysku qurxiyo oo ka samaysan dhagxanta qaaliga ah, siiba kuwa quruxda ku darsaday dhalaal iyo if. 2. Wax kastoo qurux badan ama aad loo jecel yahay.



JOODARI

**Joodari** (-ga) — Gal weyo oo maro ah oo sariirta dherer le'eg, oo inta waxyaalo jiljilicsan (dhogor, cudbi, baal, kd.) laga buuxsho oo si gaar ah loo qodqodbo, sariiraha la saaro oo lagu kor seexdo; kashkaash; (ama « goodari »).

**Joof** (-ka) — Timo adag oo taagan.

**Joog** (-ga) — 1. Dhererka dhulka salka ku haya, xagga cirkana u taagan; (jiif iyo - = gudub iyo taag). 2. Iskujoog.

**Joogajooge** (-ha) — Cubcub.

**Joogid** (-da) — 1. Meel ku sugnaan, degganaan. 2. Jirid; noolaan.

**Joogis** (-ta) — Joogid.

**Joogjoogle** (-ha) — Legdanka labo qof oo kala xoog badan oo kan xoogga badani labadiisa gacnood laabto oo lugaha keliya ku legdamo.

**Joogjoogsad** (-ka) — Joogjoogsasho.

**Joogjoogsasho** (-da) — 1. Wax ku kor istaagtaagid. 2. Jimicsi gaar ah oo qofkii daal hayo ama muruqyadu xanuuna hayaan, intá la jiifiyo oo qof kale cag xoog korka uga saarsaaro, lagu ladnaado. 3. Hadba kala go'id, joogsasho, istaagid; xiriir la'aan.

**Joogjoogsi** (-ga) — Joogjoogsasho.

**Joogsad** (-ka) — Joogsi; joogsasho.

**Joogsasho** (-da) — 1. Sida loo socona hayo, istaagid. 2. Sida loo fadhiyo, kicid.

**Joogsi** (-ga) — 1. Joogsasho. 2. (astaamaha farta) astaan dhibic ah, (.) oo tixda is-haysata dhammaadkeeda lagu dhigo; hakad dheer. 3. Meelaha gaadiidku istaago oo laga raaco ama looga dego.

**Joogteyn** (-ta) — Wax jooga ama joogto ah ka dhigid.

**Joogto** (-da) — (waqti, kd.) had iyo goor joogta.

**Joohaar** (-ka) — (sheekaxariiro) mas johorad if badani uurka ugu jirto, oo habeenkii intá la soo baxa ilayskeeda ku ugaarsada; masjoohaar.

**Joojin** (-ta) — Wax socona haya ama dhaqdhaqaaqa haya qabasho; istaajin; celio; taagid; reebid.

**Jookh** (-a) — Dhogor ama dun la midabeeyo oo wax lagu qurxiyo.

**Joonyad** (-da) — Kiish ka samaysan maro, dun, mayrax oo wax lagu rito ama lagu shubto.

**Joqofey** (-da) — Boog aan si fudud u biskoon.

**Jowhar** (-ta) — 1. Dhagax qaali ah. 2.* Waxa wax ka samaysan yihiin oo u salka ah. 3. Johorad.

**Jowr** (-ka) — Jawr.

**Jubbad** (-da) — Dharka ragga mid ka mid ah oo gacno dheerdheer iyo jeebab leh; boray bay ka furan tahay waxayna awddaa qaarka sare taniyo sinaha; koor.

**Jucid** (-da) — Iskaggalka lafaha siiba kalaggoysyada faraha, kolka la jimciyo, « juci » ka yeerid.

**Jucin** (-ta) — « Juc » ka yeersiin lafaha iskaggalkooda siiba kalaggoysyada faraha.

**Jug** (-ta) — 1. Qalab gamuuxan nabarki. 2. Wax qarxaday yeertood.

**Jugeyn** (-ta) — Jug gaarsiin; nabarro badan oo jug ah, ku dhufasho; garaacis; tumis.

**Jugley** (-da) — Shinbir weyn.

**Ju'in** (-ta) — (rati) «Ju!» ku dhihid; fariisin.



JUBBAD

**Julul°** (-ka) — Gardarro; gaboodfal; dulmi.

**Julul id** (-da) — Ku gardarrod; ka eexasho; dulmiyid.

**Jundi** (-ga) — Col farabbadan oo qalab sida; jeysh; ciidan; askar.

**Juno** (-da) — (xoolo) Dhaqayo.

**Junuf** (-ka) — Neef dhaqayo ah oo caano yar; gibbaan.

**Juqayn** (-ta) — 1. Wax caarad leh, ku mudmudid. 2. Daandaansi; xumakaddoon; ku aabyood; maagid.

**Juqid** (-da) — Liqliqid; cunid.

**Jurmi** (-ga) — Dhumuc; qiro; baaxad.

**Jurxeyn** (-ta) — Hadallo jurxo ah ku dhihid.

**Jurxo** (-da) — Hadallo lafajebis ah, oo cid lagu yiraadho.

**Jus** — 1. (-°ka) *a*) Soddonka qaybood oo Kitaabka Quraanku u qaybsamo middood. *b*) Kitaab weyn oo dhawr qaybood loo kala daabacay, middood. 2. (-ta) War yar.

**Jusbax** (-a) — Jus quraan ah barasho iyo waxyaalo kolkaas farax loo sameeyo.

**Jusbixid** (-da) — Jusbax samayn.

**Juube** (-ha) — Jaadadka warmaha mid ka mid ah.

**Juuc** (-a) — Juucjuuc.

**Juucjuuc** (-a) — Xanxanuun yar.

**Juudaan** (-ka) — Cudur lays qaadsiiyo oo qofka uu ku dhaco ku raaga (wate), oogadana googgooya; wuxuu ku dhacaa haragga iyo sooha oogada iyo faraqmaskaxeedka wax lagu garto; wuxuu kaloo oogada u yeelaa: kasoobbax badan oo oogada ka soo yaaca iyo buurbuur guntimo ah iyo jaamo gaatir cad yeesha; ~ baras.

**Juuq** (-da) — Hadal yar; dhawaaq; tiraab.

**Juuqjuuq** (-a) — Daandaansi; xumakaddoon; maag; aabi.

**Juuqjuuqid** (-da) — Daandaansasho; qodqodid.

**Juur** (-ka) — (cayaaraha, cubtanka) karti qof la siiyo inuu labo jeer cayaaro ama labo jeer cod dhiibto (badanaa waa kolka aan lays tiro le'ekayn) ~ laba'eef.

**Juuri** (-da) — Walaayatida jaadkeed xun.

# K

**K** — (Kaaf, ka'*) Xarafka kow-iyo-tobnaad oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**Ka** — Erey tixda ulajeeddooyin badan oo kala gaar ah u yeela; wuxuu badanaa muujiyaa: meel laga dhaqaaqay, meel laga yimid ama laga



KAABAD

soojeedey, wax kala go'ay ama kala durkay, wax la isu foodinayo ama la simayo, kd. (Balcad buu *ka* yimid; alif-*ka*-ya'; qalin buu jeebkiisa *ka* soo baxshey; ceelku aqalka waa *ka* fog yahay; arrinta wax *ka* qabo; Marka waxaa *ka* weyn Xamar; magaaladii qofna waa aan *ka* garan waayey; baqdin baa ilmaha *ka* dhawaajisay; afar labo *ka* gooya; wiilka beenta *ka* daaya;...) kolka shaqal aan loo dhexayni ka hormaro, wuxuu noqdaa « *ga* » (sida: Guuleed i*ga* weyn; na*ga* taga; »).

**-ka** — (naxwe) Labada qobod oo dhabta ah (kan kale waa « -*ta* ») oo qodbaha kale ka farcamaan, midkood; waxaa ka farcama -ga, -ha, -a; wuxuu raacaa magacyada lab oo ku dhammaada B, D, F, L, N, R, S (sh).

**Kaa** — Kaas.

**Kaabad** (-da) — Dhis waddada la siman oo laga kor dhiso meelaha karingaabadka ah ama go'an ama webiyada iyo togagga iyo wixii la mid ah, korkooda, si gaadiidka iyo dadku uga gudbaan; raar; buunto.

**Kaabi** (-ga) — 1. Meel dhow; ag. 2. Rigrigada dermooyinka.

**Kaabid** (-da) — Wax ka maqan ku darid, ku kordhin, siin; kabid.

**Kaad** — 1. (-da) Habeennada aan dhaxanta lahayn oo oogadu u jeesho; jamaad. 2. (-ka) Illinka, xagga gudaha, labadiisa dhinac; xatabadda agteeda oo gudaha ah. 3. Kii aad; kan aad.

**Kaaddhal** (-ka) — Neef kol keliya dhalay.

**Kaadi** (-da) — Biyo cawl ah oo kelyuhu soo saaraan oo intá kaadihaysta ku urura, hadba kolkay bataan, kaadimmareenku qaado oo dibadda loo saaro.

**Kaadicaso** (-da) — Cudur kaadida midabkeedu casaado.

**Kaadidhiig** (-ga) — Cudur kaadidu dhiig noqoto.

**Kaadihays** (-ta) — Kolay xuub adag ah oo sida mergiga u kala jiidma oo dadka iyo nafley badani lee yihiin; kaadida kelyaha ka timaadda baa kuururta, oo dabadeed kolkay hadba badato, xagga dibadda uga baxda.

**Kaadimmareen** (-ka) — Xididka kaadihaysta ka baxa oo kaadida dibadda u saara.

**Kaadin** (-ta) — (u -) u sugid; dib u dhigid.

**Kaadiqabad** (-ka) — Cudur kaadida soo bixiddeedu dhib noqoto ama ay imanba weydo; kaadikudheg.

**Kaadishiil** (-ka) — Cudur kaadidu aad u kululaato oo wax gubto; (ama « kaadishid »).

**Kaadsasho** (-da) — (u -) dib u dhigasho; u sugasho.

**Kaadshid** (-da) — Kaadi ka imaansho, iska keenid.

**Kaadsi** (-ga) — Kaadsasho.

**Kaadsiinyo** (-ha) — (arrin, kd.) aan lagu soo boodin ama aan degdeg lagu mindirraacine, loo sugo; dibudhig.

**Kaaf** (-ka) — Xarafka **11d** oo Alifka Soomaalida magaciisa; (**K**).

**Kaafi** (-ga) — (wax) wax ku filan ama deeqa ama wada gaara.

**Kaafir** (-ka) — (qof) aan Ilaah rumaysnayn; gaal.

**Kaafiyid** (-da) — Ku filaansho; wada gaarid; deeqid.

**Kaafuur** (-ka) — 1. Geed Shiinada Koofure iyo meelahaas ka baxa; wuxuu lee yahay caleemo weligood cagaaran iyo ubax midabkiisu yahay caddaan waxyar oo cillaan ahi dheeho oo « kaafuur » udgoon laga soo saaro. 2. Dhacaan geedka kaafuurka laga soo saaro oo waxyaalo badan oo kala geddisan laga sameeyo siiba dawooyinka (waa dhacaanxabageed aad iyo aad u udgoon, oo ololi og, oo cad).

**Kaaga** — 1. Kan adigu aad leedahay (sida: « faraskaaga; aqalkaaga; qalin kee? Kaaga; »). 2. (kaa + ka) (waxaa biyaha kaaga roon caano; maxaa lacagtii kaaga haray?; Anigaa kaaga marag ah;...).

**Kaah** (-a) — Iftiin, wixii ku wacnaa (dab, qorrax, kd.) ayan muuqan ama ayan weli soo bixin.

**Kaahid** (-da) — Iftiin kaah ah yeelasho, soo saarid.

**Kaahin** (-°ka) — 1. Nin ku dooda inuu wax ka yaqaan ama ogaan karo sirta qarsoon iyo waxyaalaha dhici doona; qaryaan. 2. (-ta) Kaah ka keenid, u yeelid.

**Kaaki*** (-ga) — 1. Miro dhulka Jabbaanka ka soo jeedey; korka waa ka eawl waana macaan yihiin. 2. Dhar adag oo la tosho oo midabkiisu u eg yahay kan mirahaan.

**Kaal** — 1. (-°ka) Waran weyn. 2. (-sha) *a*) Kaalo; deeq. *b*) Qayb. *c*) Qaaddo weyn; qarsin; qudde.

**Kaalay!** — Imaw; agtayda imaw.

**Kaalin** — 1. (-ka) Dhis wareegsan oo ceelka agtiisa laga sameeyo oo darka wax lagu waraabina hayo la saaro. 2. (-ta) *a*) Hawl guud, meesha ama inta qof gaar u lee yahay oo ku qaybsan yahay. *b*) Kaalo.

**Kaaliye** (-ha) — Gargaare; taageere.

**Kaalmayn** (-ta) — Wax qof u baahan yahay wax kala qabasho; kaalmo siin; u gargaarid; taageerid; waxtarid.

**Kaalo** (-da) — Wax wadajir loo ururrsho oo cid ama arrin, gargaar ahaan loo siiyo ama wax loogu qabto; siin; diiqo; xoolaggooyo.

**Kaammil** (-ka) — Aan wax ka maqnayn; ebyoon; dhan.

**Kaan** (-ka) — 1. (kala -) Jaad; cayn; midab. 2. Daloollada ku kala yaal doonnida miilkeeda danbe iyo madaxa shukaanta.

**-kaan** (-ka + kan) — Kan; kuwaan; (sida: « faras*kaan*; wiil*kaan* »).

**Kaanad** (-da) — Qori dheer oo madaxiisa ballaaran oo daloola shukaanta afkeeda kore oo fiiqan la

gesho, madaxiisa kalena shukaan-hayuhu gacanta ku hayo oo doon-nida ku duwduwo.

**Kaanbe*** (-ka) — Iskaanbe.

**Kaankaansasho** (-da) — Kicid isu diyaarin; ruqaansi.

**Kaankaansi** (-ga) — Kaankaansasho.

**Kaar** (-ka) — Xanuun sida halaca



KAAWIYAD

u kulul oo nabar ama meel bugtaa yeelato.

**Kaarad** (-da) — Kiish timirta lagu guro oo lagu iibsho; min barkiis.

**Kaari*** (-ga) — 1. Geedo kulul oo cunnada lagu dhireeyo. 2. Hilbo gaar ah oo kaari lagu dallaco ama lagu sanuunadeeyo.

**Kaarid** (-da) — Kaar yeelasho.

**Kaarran** — (qandho, caro,...) wax gubayaan; cartamaya; kulul.

**Kaarranaan** (-ta) — Wax kaarran ahaan.

**Kaas** — Erey tilmaama haya wax lab oo yaal, ama qof lab oo jooga mel qofka hadla haya ka durugsan.

**Kaatun** (-ka) — Fargashi.

**Kaawin** (-ta) — Ul ama wax la mid ah hadba madaxa kaga dhufasho; garaacid.

**Kaawiyad*** (-da) — Bir intá la kuluIeeyo dharka korka laga marmariyo, si canyayuubka iyo xorjabku uga ba'aan.

**Kaawiyadayn** (-ta) — Kaawiyad mar-marin.

**Kaayaga** — Kan aannu lee nahay.

**Kaaye** (-ha) — Meerto; kal; miile.

**Kaayeysi** (-ga) — Kaltan; miilaysi.

**Kaayid** (-da) — Meel aan laga arki karin gelin; qarin; dahid; xasayn.

**Kab** — 1. (-ka) *a*) Waxa jaba ama kala go'a, oo la kaba hayo, waxa la saaro ama lagu dheereeyo; kabay. *b*) Kabid. 2. (-ta) Jaamo harag ah oo intá laysku toltolo, cagaha la gashado.

**Kabaab** (-ka) — Hilib tuman oo intá dhir lagu daro la shiilo ama la solo oo badanaa qaab kulkulucsan loo yeelo.

**Kabaal** (-ka) — Tiir; udub.

**Kabadhige** (-ha) — Qori jilicsan oo kabatolaha loo dhigo.

**Kaban** — Intá jabay; kabay la saaray.

**Kabaro** (-da) — Ammaan; sedo.

**Kabasiib** (-ka) — Dhac aan wax laysku reebin; mooradduug; furasho.

**Kabasiibid** (-da) — Dhac kabasiib ah ku dhigid.

**Kabatole** (-ha) — Qalabka kabaha lagu tolo mid ka mid ah, oo mudaa weyn u eg.

**Kabax** (-a) — Meesha ceel ama wax kale laga qoda hayo, oo kolka



KAB (2)

hore ciidda jilicsan laga qaado.

**Kabay** (-ga) — Waxa jaba, waxa la saaro oo lagu kabo; kab.

**Kabayn** (-ta) — 1. Kab la dhicid, ku dhufasho. 2. Kab ka dhigid.

**Kabbaqable** (-ha) — (shaah, fuud, kd.) aan dhab u kululayn; si fiican loo kabban karo; qandac; kuljiir.

**Kabbasho** (-da) — (caano, kd.) kabbo afka ku qaadasho oo liqid.
**Kabbax** (-a) — (cudur) guri ka noqosho.
**Kabbaysad** (-ka) — Kabbaysasho.
**Kabbaysasho** (-da) — Hadba kabbo afka ku qaadasho oo liqid; kabkabbasho.
**Kabbaysi** (-ga) — Kabbaysasho.
**Kabbis°** (-ka) — Kebbis.
**Kabbisan°** — Kebbisan.
**Kabbisid°** (-da) — Kebbisid.
**Kabbisiin°** (-ta) — Kebbisiin; kebbin.
**Kabbisnaan°** (-ta) — Kebbisnaan.
**Kabbo** (-da) — (caano, biyo kd.) in cantuugo ka yar oo kol afka lagu qaado.
**Kabeebey** (-da) — Cayaar ragga iyo dumarku wada tumaan oo cayaaraha waaweyn oo Soomaalida ka mid ah.
**Kabid** (-da) — 1. Wax jabay, kabay sarrid. 2. Wax wax ka go'een ama ka maqan yihiin, wax beddelkood ah u yeelid ama siin.
**Kabiir** (-ka) — 1. Ardayga hadba dugsiga looga dhigo mádax. 2. (saqiir iyo -) qof weyn.
**Kabkab** (-ka) — 1. Wax laysku nabnabay. 2. Isku nabnabka laftiisa; karkar.
**Kabkaban** — Isku nabnaban; toltolan; karkaran.
**Kabkabbasho** (-da) — Kabbaysi caano, kd. ku dhamid; hadba kabbasho.
**Kabkabid** (-ta) — Wax kabkab leh ka dhigid; isku nabnabid; karkarid.
**Kabkabnaan** (-ta) — Wax kabkab leh ahaan.
**Kabkabnaansho** (-ha) — Wax kabkaban ahaansho; kabkabnaan.
**Kablakac** (-a) — Rays roob oo yar.
**Kabniin** (-ka) — Isku xirniin; kabay; kab.
**Kabrar** (-ka) — Xalxal; barar.
**Kabrarid** (-da) — Xalxalid; bararid.
**Kabrarro** (-da) — Geed-quwaaxa geed ka mid ah oo xagarka qaarki u eg.
**Kabriid°** (-ka) — Qolof ay ku jiraan qoryo yaryar oo dhuudhuuban oo mid walba madaxa loo marshey baaruud ama wax la mid ah oo daarma kolka meel lagu xoqo; tarraq; qaraf; (ama « kebriid »).
**Kabro** (-da) — Cayaar kow-iyo-toban iyo kow-iyo-toban qof lagu cayaaro; kubbad iyo ulo iyo labo illin oo



KABRIID

isu tusmaysan baa lagu cayaaraa; xeego.
**Kabsar** (-ta) — Dhirta cunnada lagu daro mid ka mid ah oo udgoon; (ama « kabsaro »).
**Kabsid** (-ka) — Midiidinka liita oo kabaha dadka u qaada; kabaqaad; dabadhilif.
**Kabti** (-ga) — Orod.
**Kabtin** (-ka) — in cabbaar loo socdo; camcamo.
**Kabtiyid** (-da) — Ordid.
**Kabud** (-ka) — 1. Baruurta ka baxda bowdo-barilaha idaha. 2. Cudur oogada u yeela nabarro badan oo buurbuuran oo baruur adag ah.
**Kabuubyo** (-da) — Dareen, qodax wax mudmudeysa u eg, oo oogadu garato kolka meel ka mid ah, intá dhiiggu cabbaar ka joogsado, ku soo noqdo.
**Kabuubyood** (-ka) — Kabuubyo iska garasho.
**Kabxan** — 1. La kabxay. 2. (-ta) Geed.
**Kabxid** (-da) — Meel la dhisi doono ama wax laga qodi doono, ciidda kore oo jilicsan ka qaadid.

**Kacaan** (-ka) — 1. Sarajoogsi; kicitaan. 2. Isbeddelka hawada gala kolka xilliga roobku bilaabana hayo; kicin. 3. Isbeddel saamays weyn leh oo qaran gudihii ka dhaca: maamulkii iyo taliskii hore oo la tuuro oo mid hor leh oo cusub la abuuro. 4. Xoog gaar ah oo la



KADALLOOB

saaro, xubnaha ereyga mid ka mid ah; astaanta xooggaas loo yeelo.

**Kacaandiid** (-ka) — (siyaaso) qof aan kacaan ahayn ama kacaan ka soo horjeeda, oo diiddan.

**Kacdimid** (-da) — (fardo) orod kacdin ah ordid.

**Kacdin** (-ka) — Siyaalaha farduhu u ordaan, tan ugu orod badan oo hardafkana ka dheeraysa.

**Kacdood** (-ka) — Nabar inuu biskoodey la mooda hayey oo xanuun hor leh la soo kaca; doog; (ama « kacdoon »).

**Kacsad** (-ka) — Kacsasho.

**Kacsasho** (-da) — Isutegidda ragga iyo dumarka rabiddeed dareemid, iska garasho, jeclaysasho.

**Kacsi** (-ga) — Kacsasho.

**Kadaalli** (-ga) — Xasil la'aan, joog iyo fadhi didid; kirtan.

**Kadaalliyid** (-da) — Xasilid la'aan; joog iyo fadhi diidid; kirtamid.

**Kadab** (-ka) — Calaf; dheef; quud; risiq.

**Kadaf** (-ka) — Bahal dhirxagatada ka mid ah oo dabaggaallaha u eg.

**Kadafjiir** (-ka) — Kadafka jaad ka mid ah oo cuntub cuntub isu raaca oo u yaaca, sida dabaggaallahana hadba labada danbe isku taaga; (ama « kadafshiir »).

**Kadalloob** (-ka) — Fadhi aan salka dhulka lagu hayn oo kubabka iyo cagaha lagu fadhiyo.

**Kadalloobid** (-da) — Kadalloob u fadhiyid.

**Kadalloobsad** (-ka) — Kadalloobsasho.

**Kadalloobsasho** (-da) — Si kadalloob ah u fariisasho.

**Kadalloobsi** (-ga) — Kadalloobsasho.

**Kadankood** (-da) — Kood; burco.

**Kadbasho** (-da) — Kadab ka dhigasho.

**Kaddib** — (ka — dib) aan ka hor ahayn; xagga danbe ka xiga; dabadeed; gadaal; dib.

**Kaddiifad** (-da) — Gogol laga falkiyo dun aad u adag oo dhogor ah ama cudbi ama mayrax oo marriin iyo xarad qurux badan loo yeelo; waxaa lagu goglaa guryaha gudohooda; (ama « qaddiifad »).

**Kadeed** (-ka) — Dhib; saxariir; silic; rafaad; cadaadis; jirrab.

**Kadeedan** — Kadeed la baday; la kadeedey; dhibban; jirraban; xadan.

**Kadeedid** (-da) — Kadeed badid; silcin; saxariirin; cadaadin; jirrabid.

**Kadeednaan** (-ta) — Kaddeed ku sugnaan; silic ku jirid.

**Kadin** (-ka) — 1. Xero ama guri meesha furan oo laga galo; irrid; illin; albaab. 2. Xero muggeed oo geel ama lo' ah; xero; illin; fadhi.

**Kadlayn** (-ta) — (fardo) kadle u orod.

**Kadle** (-ha) — (fardo) orod aayar ah; saqle; (ama « kadlo »).

**Kafaalaqaad** (-ka) — 1. Kafaalo qaadid. 2. Cid dammiinasho, lammaanasho.

**Kafaalo** (-ha) — 1. Qof ama wax taladooda iyo eeddoodaba la qaado. 2. Dammiinasho; lammaano.

**Kafaaraggud** (-ka) — 1. Kafaaro bixin. 2. Wax kafaaro laga dhigi karo ama geli kara ama guda.

**Kafaaro** (-da) — Wax Ilaah horti loo sameeyo ama loo baxsho (soon, sadaqo, kd.) oo gef ama denbi la falay daboola.

**Kafad°** (-da) — Kefed.

**Kafafid** (-da) — (wax qoyan) wax yar engegid; kawrixid.

**Kafan** (-ta) — Marada cad oo meydka la aasa hayo lagu duubo.

**Kafeyn** (-ta) — Ku fillaan; deeqid.

« **Kafool kafool** » — Bareer iyo qarsoodi la'aan isaga horimaansho.

**Kaftamid** (-da) — Hadal ama waxyaalo kale oo kaftan ah ku kicid, isdhaafsasho.

**Kaftan** (-ka) — Hadal wax laysaga sheego, xumaanina ayan ku jirin, oo qosol iyo dheyel looga dan lee yahay; majaajillo.

**Kaftandhable** (-ha) — Wax dhab ahaan loo falayo kaftanse loo ekaysiinayo.

**Kaftanlow** (-ga) — Qof kaftan badan.

**Kafuufo** (-da) — Dhereg; barwaaqo.

**Kagguur** (-ka) — 1. Magaalo ama meel kale oo la degganaan jirey oo laga guurey, oo raadkii keliyihi haray. 2. Meel malab ama suri ku jiri jirtey oo maran, shinniddii iyo hurdihii meel kale uga guureen. 3. (beer) goof.

**Kahasho** (-da) — Waxa la qoonsado sida laga noqdo; jeclaysad la'aan; nebcaysasho; gensasho; qoonsasho.

**Kahor** — (ka + hor) Hor.

**Kajamid** (-da) — Hadal kajan ah ku hadlid.

**Kajan** (-ka) — Hadal hafaryo been ahi ku jirto oo kaftan iyo cayaar u eg; jeesjees; likaaco.

**Kakabin** (-ta) — Wax dirqi meel ciriiryoon ugu eryid, u gelin; magmakayn.

**Kakabo** (-da) — Wax dirqi loogu eryo ama loo geliyo, meel ka yar oo ciriiryoon.

**Kal** — 1. (-ka) *a)* Waa'; goor; sano; shin. *b)* Miile; moog; jil. *c)* Lafaha dhudhummadda middood. 2. (-sha) *a)* Hiyi; laab; qabli. *b)* Tibta mooyaha wehelisa oo badarka lagu tumo.

**Kala** — Erey muujiya wax is-haystey ama wada joogey oo qaybsamay ama midba midka kale ka dhaqaaqay ama ka durkay ama ka soocmay (waa la *kala* tegey; Berbera iyo Baraawe waa *kala* fog yihiin; yaa shinbiraha *kala* yaqaan? Xariggii waa *kala* go'ay; cunnadii bay *kala* boobeen).

**Kalaankal** (-ka) — Hilbo yaryar oo la geedeeyey oo si gaar ah loo shiilo.

**Kalabbar** (-ka) — 1. Labo wax ama labo meelood ama labo waqti, kd., dhibicda ama xarriiqda bartanka kaga abbaaran oo ay isku in ama qiyaas is le'eg u wada jiraan; bartame; wadaage. 2. Wax mid ah oo labo inood ama qaybood ama cad oo is le'eg laga dhigo. 3. Kalabbar oo bar, la sameeyo ama la buuxiyo.

**Kalabbarid** (-da) — 1. Bar iyo bar ka dhigid; labo qaybood oo is le'eg ka dhigid. 2. Bar keliya qabasho ama buuxin.

**Kalabbayr** (-ka) — Meel labo dhabbe ama labo xarriiqood isku weydaartaan, ku kala bayraan.

**Kalabbayrid** (-da) — Kala leexasho; kala weecasho.

**Kalabbixid** (-da) — Kala tegid; kala furasho; kala go'id; kala soocmid.

**Kalaggoys** (-ka) — Labo xubnood oo lafo leh, meesha ay iska haystaan.

**Kalaggurad** (-ka) — Barbarro; garbadhac.

**Kalasooc** (-a) — Wax kala jaad ah oo isku darsan oo intii is lehba gooni loo saaro.

**Kalasoocan** — La kala soocay.

**Kalasoocid** (-da) — Waxyaalo isku darsan, intii is lehba, gaar u saarid; kala bixin.

**Kalasoocmid** (-da) — Waxyaalo isku darsan, intii is leh ama isku jaad ahiba, gaar u bixid.

**Kalatag** (-ga) — Wax wada joogey

ama meel ku wada dhaqma hayey oo qaarba doc aado.

**Kalax** (-a) — Weel badanaa qori ah oo biyaha lagu cabbo.

**Kalbad°** (-da) — Kelbed.

**Kale** — 1. (qof, wax) aan ahayn midka laga hadlay ama laysla yaqaan ama la magacaabay; ka duwan;



KALAX

aan lammid ahayn; hor leh. 2. (oo -) U eg; lammid.

**Kalgacal** (-ka) — Jacayl; gacalo; rabitin.

**Kaliil** (-sha) — Xilli kulul oo roobka ka soo horreeya.

**Kalkaal** (-ka) — Gargaar; kaalmo; taageero; waxtar.

**Kalkaalid** (-da) — Gargaarid; kaalmayn; taageerid; waxtarid.

**Kalkaggeeddi** (-ga) — Socdaal ama geeddi laabta ku soo dhaca, uurka laga jeclaysto.

**Kallah** (-a) — Aroor hore oo socod loo kaco; hiiraysad; hiir; jarmaado; (ama « kallahaad »).

**Kallahaad** (-da) — Kallah.

**Kallaho** (-da) — Kallah; jarmaado.

**Kalleeti** (-da) — 1. Kaadi la dhiijiyo, oo sida qaanso-roobaad yar isu qaroofta. 2. Gantaal xoog leh oo biyo ah ama wax kale, oo meel fog gaarta; talleji.

**Kalleetiyid** (-da) — Kaadi ama wax la mid ah, oo kalleeti ah, sii deyn, dhiijin, ganid.

**Kallif** (-ka) — Wax aan la qaadi karin ama aan maaro loo hayn, oo laysku qaybsho ama dusha layska saaro; dhib.

**Kallifid** (-da) — Wax aan maaro loo hayn, cid dusha ka saarid, ku qaybin; dhibid.

**Kalluumaysad** (-ka) — Kalluumaysasho.

**Kalluumaysasho** (-da) — Kalluunka qabashadiisa iyo ganacsigiisa hawl ka dhigasho; kalluunshasho.

**Kalluumaysato** (-da) — Dadka kalluumaysiga hawl ka dhigta, kalluunsato.

**Kalluumaysi** (-ga) — Kalluumaysasho; kalluunsasho.

**Kalluun** (-ka) — Nafley dhiig qabow oo jaadad badan ah oo biyaha ku dhex nool: wuxuu lee yahay lafdhabar iyo xubin la yiraahdo « qoonbiyaal » (qoomishaashyo; waaf°) oo uu ka neefsado, iyo dhego (tuuro); qaar waa yaryar oo waa kalluunka dhabta ah (huduf, tebediin, tarraaqad) qaarna waa waaweyn oo waa libaax-badeedka (saraacimo, shiriid, godgoddo) iyo kuwo kale (neberi, geelmaanyo); mallaay.

**Kalluunle** (-ha) — Kalluunsade.



KALLUUN

**Kalnugeyl** (-ka) — Kasha ka jilicsan, ka nugul.

**Kalsami** (-da) — Laabta ka degganaan; wax shiddo yar ahaan; kalsooni qabid; hebednimo; kalbaxnaan.

**Kalsan** — Laabtiisu deggan tahay; aan shiddo ku jirin; kalsooni qaba; hebed ah; kalbaxan.

**Kalsoonaan** (-ta) — Qalbi wanaagsanaan; laabqaboobaan.

**Kalsooni** (-da) — Kalsoonaan.

**Kaltan** (-ka) — Moogtan; jilaysi; meertaysad.

**Kaltirin** (-ta) — Wax rimman sidkood u maalmo tirin; xoolaha, goorta la shuba hayo iyo intay hadba qada hayaan, tirin.

**Kalxan** (-ta) — Karrays.

**Kamandhuur** (-ka) — Kuudud; yoxoob.

**Kamas** (-ta) — Labada indhood iyo sanqaroorka dhexdooda oo hoos u ceshan.

**Kamiin** (-ta) — Hamuun (gaajo; harraad) daran.

**Kamma'** (-a) — Waxaan kas loo falin ama loo oran; gef.

**Kammid** — Ka mid (ah).

**Kamuun** (-ta) — Nagaar laamo badan, ubaxiisuna guduud iyo caddaan yahay; wuxuu lee yahay miro dhudhuuban oo leh iniino udgoon oo cunnadana lagu darsado dawona laga dhigto.

**Kan** — 1. Qof ama wax lab oo qofka hadla haya u dhow. 2. Goor ama had joogta ama qaarkeed tegey ama imau doono. 3. (-ka) Xayrta kelyaha korkooda ka baxda.

**-kan** — Ereyga « kan » kolka uu tilmaanta yahay oo magac ka dabadhaco, kolka magac qodob lihi ka horreeyo, intá « k » la tuuro baa la isku gaabin karaa (sida: ninka kan = ninkaan; guriga kan = gurigaan; dayaxa kan = dayaxaan; furaha kan = furahaan).

**Kanbalid** (-da) — Nafta ka goyn; dilid.

**Kaneeco** (-da) — Bahalyaryarka duula jaad ka mid ah; waxay leedahay laho baal iyo lix lugood, afkana waxaa ka taagan, siiba tan dheddig, wax fiiqan oo mudac la moodo aanse ahayn ee ah gal, gudihiisa ay ku jiraan miinshaaro yaryar oo afaysan oo ay oogada nafleyda ku jeexdo iyo dhuumo ay qaarkood dhaawaca ku calyeyso qaarkooda kalena dhiigga kaga soo nuugto; qaarkeed waxay keentaa cudurro xunxun oo duumadu ka mid tahay; dhilmaanyo.

**Kanguuro*** — Nafley (caanaley) ka mid ah kuwa uurka ku leh kolay ay dhashooda yaryar ku qaataan, oo ku nool Austraalya iyo Tasmaa-



KANGUURO

nya. Waxay leedahay: madax yar, oogo qaarka danbe u weyn oo u xoog badan, jeenyo gaaggaaban oo tabar yar, lugo waaweyn oo booddada loo sameeyey iyo dabo dheer oo xoog badan. Waxay boodi kartaa sagaal mitir oo dherer ah, iyo saddex kor ah. (ama « kanguur »).

**Kanjab** (-ka) — Nabar ama waxyeello kale oo xayrta kanka wax gaarsiiya oo burburiya.

**Kanjabid** (-da) — Dhaawacmidda iyo burburidda kanka, cudur ama nabar gaarey darti.

**Kankamid** (-da) — Ur badan urid.

**Kankan** (-ka) — Ur badan.

**Kankoon** (-ka) — 1. Wax sida kubbadda u wareegsan ama u qaab eg. 2. Gumaar. 3. Qanboobka qaarki.

**Kankoonsan** — Qaabka kubbaddoo kale leh.

**Kansho** (-ha) — Sah ama goor ama waqti u cuntama arrin ama hawl la qaban laha; kasaad; munaasabo. furṣad.

**Kansi°** (-ga) — Kensi.

**Kar** — 1. (-ka) *a*) Aburka kulaylku biyaha iyo wixii la mid ah, ka soo saaro. *b*) Cad wax lagu karo. 2. (-ta) Gabal yar oo harag ah ama xaashi adag ama wax kale oo la mid ah.



KARAAWIL

**Karaab** (-ta) — Qoryo yaryar oo xalxalleefsan oo shabaagta badda la dhigo lagu xirxiro, si ay u sabbayso oo u muuqato.

**Karaahiyo** (-da) — Wax naftu kahato.

**Karaamaysan** — Karaamo leh; amran; calman.

**Karaamo** (-da) — 1. Arrin wixii la arki jirey weydaarsan oo qof amran ama barakaysan xaggiisa laga arko; barako. 2. Sharaf; xurmo.

**Karaan** (-ka) — Awood; karti.

**Karaar** (-ka) — 1. Cayil; shishlaan. 2. Buux; badasho.

**Karaawil** (-ka) — Afarta jaad oo turubku u kala baxo mid ka mid ah (saddexda kale waa: isbig, hadhiin iyo dheemman).

**Karab** (-ka) — Kob bannaan oo caad siman ah siiba badda meelaha aan barroosinku qaban karin.

**Karad** (-da) — Roobka xooggiisa.

**Karan** — 1. (-ka) Martisoor weyn; diyaafad. 2. (-ta) Roob da'a xagaaga qaarkiisa danbe oo dayrta ka soo horreeya.

**Karantiin*** (-ka) — Waqti tirsan oo qof cudur xun oo la is qaadsiiyo qaba dadka laga dhexsaaro; weelduwid.

**Karasho** (-da) — 1. Adkaysan; dul; karti. 2. Riiq.

**Karbaash** (-ka) — 1. Suun duuban oo dheer oo dabo la qabto leh, oo wax lagu kaxeeyo ama lala dhaco; shaabuug. 2. Abjed; kebed.

**Kareeb** (-ka) — Dharka dumarka qaarki.

**Karid** (-da) — 1. Maaro u hayn; awoodid. 2. Rogmashada iyo abur soo saaridda biyaha iyo wixii la mid ah oo la kululeeyo. 3. Wax dillaacay jaansaarid; kabid.

**Karin** — 1. (-ka) *a*) Raadka raridda badani u yeesho awrta kuruskeeda, *b*) Xiriirka buuraha duudkooda sare, meel inta kale ka gaaban. 2. (-ta) *a*) Wax bislayn. *b*) Cad wax lagu karo; karmo.

**Karingaahad** (-ka) — Buuraha ishaysta duudkooda kore oo siman, meel inta kale ka gaaban.



KARBAASH (1)

**Karis** (-ka) — Karin.

**Karkabadayn** (-ta) — Karkabayn.

**Karkabad** (-da) — Karkabo.

**Karkabayn** (-ta) — Cid hawl qabanaysa karkabo ku ridid; qarbaqarbayn.

**Karkabo** (-da) — Wax la qabanayo oo kansho iyo waqti ku filan loo

diido oo dabakarriix iyo dirqi iyo dhaqso lagu marsiiyo; qarbaqarbo; deddejis.

**Karkar** (-ka) — *a*) Karka iyo rogmashada biyaha iyo wixii la mid ah oo kululaada. *b*) Kabkabniin badan. *c*) Qof kulul; diric.

**Karkarid** (-da) — Karkar badan u yeelid.

**Karkarin** (-ta) — 1. Dhawr jeer karin. 2. (biyo, kd.) karkar gaarsiin; bislays.

**Karmaandho** (-da) — Kalluunka badda jaad ka mid ah.

**Karmayn** (-ta) — (dayax) meel labo xiddigood u dhexaysa oo aan midna u bursanayn, fariisasho.

**Karmo** (-ha) — (weligi koox) kolka dayaxu uusan xiddig la fariisan oo u dhoweyn (aragga isha) ee uu labo xiddigood kalabbarkood fariisto.

**Karoor** (-ka) — Dhis dhagax ah ama dhirta korkeeda laga sameeyo oo badarka beeraha ka go'a lagu shubo oo lagu kaydiyo; (godadka dhulka laga qodo oo badarka lagu kaydiyo waa ' bakaaro ').

**Karraani** (-ga) — Nin xafiis ama dukaan ka xoojiya oo buugagga iyo xisaabaha haya, wixii qorid u baahanna qora.

**Karrays** (-ta) — Lafaha labada ah, oo mid waliba dhinac madax kaga hayso lafsakaarta, dhinacna meesha lafta garabka iyo cududda madaxeeda kore ku kulmaan, middood; kalxan.

**Karraysad** (-ka) — Karraysasho.

**Karraysasho** (-da) — Si hore oo xun oo lagu jirey, si dhaanta oo ka wanaagsan ku sugnaan.

**Karreeb** (-ta) — 1. Geela dhalay oo ubadka laga reebo. 2.* Warqad la qora hayo, tan dheeriga ah oo laga reebo.

**Karriimo** (-da) — Karti wax lagu qaban karo.

**Karriin** (-ka) — 1. Raadka caanaha iyo waxa kaloo qoyani afka ku reebaan. 2. Karti. 3. Wax laysku kabay; karmo.

**Karriinlarroor** (-ka) — Qofka aan cunnadu waxtarin, hawl ka badatay darteed.

**Karshimid** (-da) — Karshin gaarid; bisayldhaafid.

**Karshimin** (-ta) — Karshin gaarsiin; bisayldhaafsiin.

**Karshin** (-ka) — 1. Sida cunnada loo karin jirey si ka sii xeeldheer; bisayldhaaf; (ama « kashin »).

**Karti** (-da) — Awood; itaal; xoog; tabar; karaan; maaro.

**Karuur** (-ka) — Caano geel oo dhanaan; jaan.

**Kas** (-ka) — 1. Garaad; caqli; maan. 2. Aqoon; garasho; kasmo. 3. Maag; ulakac; bareer; aan gef ama kamma' lagu samayn.

**Kasaad** (-da) — Kansho.

**Kasab** (-ka) — Wax heliddooda loo dhibatooday; tacab; xoogsi.

**Kasbasho** (-da) — Xoogsi iyo kasab ku helid; tabcasho.

**Kasbid** (-da) — Kasab iyo xoogsi ku keenid; tabcid.

**Kashif** (-ka) — 1. Daboolkii saarnaa ka qaadmay. 2. Ceeb; (ama « kashifaad »).

**Kashifaad** (-da) — Kashif.

**Kashifan** — La kashifay.

**Kashifid** (-da) — 1. Muujin; qaawin; feydid. 2. Ceebayn; fadeexayn.

**Kashifmid** (-da) — Wax kashifan noqosho.

**Kashiito** (-da) — Caanaqub; yaadaddo.

**Kashkaash** (-ka) — 1. Joodari. 2. Caws iyo waxyaalo kale oo jilicsan oo dhulka adag layska xijiyo.

**Kasid** (-da) — 1. Garasho; aqoonsasho. 2. (u -) *a*) Kas iyo ogaal u falid. *b*) U garasho (badanaa xag Ilaah).

**Kaskaasbax** (-a) — 1. Ka soo rayn; soo fiicnaansho; isku-dalabtirasho; intii hore dhaamid. 2. Baxnaanis.

**Kaskaasbixid** (-da) — Wax kaskaasbaxay noqosho.

**Kasmo** (-da) — 1. Aqoon; garasho. 2. Aqoon hab agaasiman ku dhisan oo loola jeedo in wax kasta runtooda iyo baxaalligooda iyo salkooda la gaaro; cilmi. 3. Laamaha kasmada mid walba gaar ahaanteed.

**Kasoobbax** (-a) — Nabar oogada ka soo baxa; fin.



KATI

**Kasoofeen** (-ka) — Caano dhay ah oo dhowaan la lisay; kafoofeen.

**Kasta** — 1. Mid walba oo ka mid ah wax wada jira, kala reebis la'aan. 2. Dhammaan, mid mid loo eega hayo.

**Kastaa** — (kasta + -a) mid walba oo ka mid ah wax wada jira, oo falka samaynaya ama uu xaggiisa ka imanayo (nin kastaa arag; arday kastaa farta waa yaqaan).

**Kastoo** — Kasta oo.

**Kataan** (-ta) — 1. (shaxda) labo jare oo isxigsada oo hal ka dhexeeyo oo hadba mid laysugu dhacayo; weddin; irmaan. 2. Dhiqle.

**Kati** (-da) — Bir af dhuuban oo ulaha iyo samayooyinka salka laga gesho; (ama « taki »).

**Kaw** (-da) — Erey ulajeeddadiisa laga garto wax go'ay (xarig go'ay; naf baxday); kaf.

**Kawaamid** (-da) — Xoolo in hilibkooda la iibsho darteed u qalid; (ama « kawaanid »).

**Kawaan** (-ka) — Meel ama dukaan hilibka lagu iibiyo ama lagu gado.

**Kawaanle** (-ha) — Hilible.

**Kawir** (-ka) — 1. Hab gaar ah oo dumarku timaha u firtaan oo u ganbaystaan. 2. (bad) doonni ama markab, meeshii loo socdey meel aan ahayn u weecin, u leexin.

**Kawirasho** (-da) — Hab gaar ah oo « kawir » loo yaqaan oo dumarku timaha u firto, u firasho.

**Kawkab** (-ka) — 1. Iyadoo gaajo ama harraad ama baahi kale oo daran la qabo, oo biyo ama wax kale oo badan dhaqso iyo xoog caloosha loogu sii daayo, sida la noqdo. 2. Xiddig.

**Kawkabid** (-da) — Kawkab wax yeelid.

**Kawn** (-ka) — Waxaa la abuuray oo dhan wadajirkood; (ama « koon »).

**Kawrax** (-a) — (wax qoyan) qallajin yar; kafaf.

**Kawrixid** (-da) — Kawrax noqosho; kafafid.

**Kawrixin** (-ta) — Kawrax ka dhigid.

**Kawtamid** (-da) — Kawtan cayaarid.

**Kawtan** (-ka) — Cayaar quruurux lagu cayaaro oo jadadad badan u sii kala baxbaxda; shamako.

**Kax** (-da) — Meel bannaan oo aan dhir iyo aqallo midna ku ool.

**Kaxarbe** (-ha) — Qolofta sanaanidu ka baxdo.

**Kaxayn** (-ta) — Wax nool oo socona haya meel ka wadid iyadoo aan la hoggaaminayn lana horkacayu ee gadaal laga wado.

**Kaxaysad** (-ka) — Kaxaysasho.

**Kaxaysasho** (-da) — Wax nool oo socona haya wadasho, la tegid.

**Kaxaysi** (-ga) — Kaxaysasho.

**Kayax** (-a) — Kalluunka badda mid ka mid ah; carabi; shirshirto.

**Kayd** (-ka) — (cunno, lacag, kd.) wax meel loo dhigto in waa danbe la cuno ama wax lagu qabsado darteed.

**Kaydin** (-ta) — (cunno, lacag, kd.) kayd ka dhigid.

**Kaydsad** (-ka) — Kaydsasho.

**Kaydsasho** (-da) — Kayd ka dhigasho; kayd ahaan meel u dhigasho.

**Kayga** — Kan anigu aan leeyahay.

**Kaykayle** (-ha) — Harag, dhar, kd. adag oo qolofsan oo aan weli wax laga qaban.

**Kaylli**° (-ga) — Keylli.

**Kayn** (-ta) — Meel dhir badan; hawd; jiq; toon.

**Kaynaan** (-ka) — Geeddi meel fog loo guuro; hayaan.

**Kaynaanid** (-da) — Hayaamid.

**Kaynaanin** (-ta) — 1. Hayaamin. 2. Tuurid; ridid; xoorid.

**Kaynmadow** (-da) — Qof aan hoodo lahayn, nasiib daran.

**Kaynroobaad** (-da) — Qaanso-roobaad; jeegaan.

**Kebbin** (-ta) — In kabbo le'eg, kebbisiin.

**Kebbis** (-ka) — 1. Lakab adag oo ka samaysan dhagax iyo dhoobo ama qoryo ama wax kale oo inta qol ku fadhiyo, lagu simo oo lagu qurxiyo. 2. Meel kasta oo ciiddecda la adkeeyo; digdigo ka dhigid; (ama « kabbis »).

**Kebbisan** — Kebbis loo yeelay; la kebbisey; (ama « kabbisan »).



KEEB

**Kebbisid** (-da) — Kebbis u yeelid; (ama « kabbisid »).

**Kebbisiin** (-ta) — Caano ama wax kale in kabbo le'eg ka siin, afka u saarid, dhadhansiin; (ama « kabbisiin »).

**Kebbisnaan** (-ta) — Wax la kebbisey ahaan; (ama « kabbisnaan »).

**Kebed** (-da) — Gogol badanaa mayrax laga falkiyo oo marriin ama dun midabyo leh, lagu qurxiyo.

**Kebriid** (-ka) — Kabriid.

**Kedi** (-ga) — Shillin; quud.

**Kedin** (-ta) — Si kedo ah u dhicid, u imaansho, u tegid.

**Kedis** (-ka) — Kedin.

**Kedo** (-da) — Wax si degdeg iyo lamafilaan ah ku dhaca; aan la iska jirin; lamàfilaan.



KELBED

**Kee?** — Kuma?; iyama? ayo? yaa?.

**Keeb** (-ka) — (Buntukh, kd.) bir yar oo qaroofan oo kolka farta dib loogu soo jiido, qarxiyaha ka wareegta, oo xabbaddu dhacdo; farged; riishad.

**Keeda** — Kan iyadu leedahay.

**Keenayn** (-ta) — Keeno u yeelid, gelin.

**Keenid** (-da) — 1. Meel durugsan wax ka soo qaadid oo meesha kolkaas la joogo soo dhigid, soo joojin, soo taagid. 2. Wax aan hor u jirin abuurid, curin, hindisid.

**Keenis** (-ta) — Keenid.

**Keenna** — Waxa ama kan innagu aynnu lee nahay.

**Keeno** (-da) — Siriq hoggaanka loo yeelo oo geela, intá gafuurka loo suro, lagu wado.

**Keer** — Erey tilmaama wax lab oo qofka hadla haya ka fog, « kaas » iyo « koo »na, ka weecsan.

**Kefed** (-da) — 1. Miisàanka labadiisa saxan, midkood. 2. Madaxa ballaaran oo saayibta; (ama « kafad »).

**Kelbed** (-da) — Qalab ka samaysan labo birood oo istallaabsan, iskuna qodban oo kolkii laysku qabto

afkoodu isu yimaado; (ama « kalbad »).

**Kelbi** (-ga) — Libaax-badeedka waaweyn mid ka mid ah.

**Keli** — 1. (-da) Mid ah, aan la wehelin. 2. (-ga) *a*) Biyammareen yar; far; kanaal. *b*) Geed yar oo leh laamo wada buruq ah oo aroorro leh oo dhirta dawada ka mid ah.



KELLI

**Keligillabe** (-ha) — 1. Nin hawl walba iyo si walba ku fiican oo yaqaan. 2. Keligitaliye; duunkiyeel.

**Keligitaliye** (-ha) — Qof tol ama qaran keligi u taliya; taliye jiitaa ah; duunkiyeel.

**Keliya** — keli ah.

**Kelli** (-da) — Mid ka mid ah labada cad oo digirta qaabkeeda leh oo uurka ku jira (lafdhabarta labadeeda dhinac) oo waxa oogadu nacdo iyo dhiigga kala sooca, oo kaadi ahaan, dibadda ugu soo saara.

**Kellibalow** (-ga) — Dheregsanaanta iyo gaajaysnaanta meel u dhexaysa ku sugan; aan calooshu dhab u buuxin; qarraacan.

**Kelmed** (-da) — Erey; tiraab; hadal.

**Kelya'adayg** (-ga) — Cabsi la'aan; geesinnimo; dhiirranaan; calool'adayg.

**Kelyaciirsasho** (-da) — Kelya'adayg iska doonid; geesi iska dhigid.

**Kelyaciirsi** (-ga) — Kelyaciirsasho.

**Keni** (-ga) — 1. (waqti) in door ah; wax badan. 2. Kal; qalbi.

**Keni'adayg** (-ga) — Kal'adayg; geesinnimo.

**Kensi** (-ga) — Lacag badan ama alaabo qaali ah oo meel ku kaydsan, ku qarsoon, ku aasan; (ama « kansi »).

**Keylli** (-ga) — 1. Xanuun kulul. 2. Suus wax lagu beego oo weyn oo afar shoodood qaada.

**Keyrkeyr** (-ka) — Cabsi la gargariir.

**Kh** — (= kha') dhawaaq alifba'da ka mid ah oo astaantatani « kh » calaamo u tahay, Wa shibbane.

**Khaaddin** (-ka) — Adeege; midiidin; ciidan.

**Khaafsan** — (qof) caqligiisu meel kale jiro u eg; maahsan.



KHAANAD

**Khaafsanaan** (-ta) — Maahsanaan.

**Khaa'in** (-ka) — (qof) Khayaano badan.

**Khaa'innimo** (-da) — Khaa'in ahaan.

**Khaalis** (-ka) — Aan wax kale dheehin; saafi; miir; miid.

**Khaanad** (-da) — Qalab ama alaab wax lagu rito oo qaybo badan gudi-

hiisu u qaybsan yahay, qaybahaas middood.
**Khaarij** (-ka) — Dhulalka shisheeyaha wadajirkood; dibad.
**Khaas** (-ka) — Gooni; gaar.
**Khaash** (-ka) — (cunno, miro...) urka iyo dhadhanku ka doorsoomeen; raagey oo xumaaday.
**Khaashid** (-da) — Khaash noqday.
**Khaasiyo** (-da) — Karti ama waxtar gaar ah oo wax gooni u lee yihiin.
**Khaati** (-ga) — (« - baa laga joogaa »: dhib baa lagu qabaa; naftii buu dadka u keenay).
**Khaatimo** (-da) — Waxa ama sida wax waliba ku dhammaaduan, ku danbeeyaan; cirib; ciribdanbeed.
**Khaatir** (-ka) — Qof dhagar badan.
**Khabaar** (-ka) — War; (ama « khabar »).
**Khabar** (-ka) — Khabaar; war.
**Khabarsi** (-ga) — Khabaar helid, war cusub soo dhicid.
**Khabiir** (-ka) — Laamaha cilmiga mid ka mid ah, aqoon gaar ah oo dheer u leh.
**Khad** (-da) — Wax shubma oo madow ama midab kale leh oo wax lagu dhigo ama wax lagu daabaco; anqaas.
**Khaddif** (-ka) — Meeshii la mari lahaa oo inta la gefo meel kale la maro; gef; habaw; ilduuf.
**Khaddiib** (-ka) — Kan khudbada akhriya.
**Khafiif** (-ka) — 1. Aan qalleyf ahayn; jilicsan; xalleefsan. 2. Qof wax u dhimman yihiin.
**Khafiyad** (-da) — Cayaari.
**Khal** (-ka) — Waxyaalaha la cabbo oo aalkolku ku jiro, oo intá kala go'a, dhanaan u rogmada.
**Khalaas** — Dhammaad; Idlaad; baabbah; eber.
**Khalfad** (-da) — Dariishad; daaqad; shabaako.
**Khaliif** (-ka) — 1. Taliyaha u sarreeya qaran muslin ah. 2. Qof jago qof kale lahaa dhaxla ama fariista. 3. Afartii madax oo Nebi Maxamed ku xigtey (Abuu Bakar, Cumar, Cismaan iyo Cali), darajada iyo magaca loo yiqiin. 4. Shiikh urur diin, sida dariiqada, u madax ah.
**Khaliifan** — Khaliif laga dhigay.
**Khaliifid** (-da) — Khaliif ka dhigid.
**Khaliifnimo** (-da) — Khaliif ahaan.
**Khalji** (-ga) — Qoryo dhuudhuuban oo aqallada (cariishyo) lagu dhiso ama bedemmada, kd., lagu awdo; sarab; sadaq.
**Khalkhal** (-ka) — 1. Qalab, xubno badan ka kooban, oo adkaantii iyo is-haysashadii ka ba'do; kharaab. 2. (qof) iskuddaran.
**Khalkhalid** (-da) — Khalkhal noqosho.
**Khalqi** (-ga) — Uun; abuur; dad.
**Khalqid** (-da) — Abuurid; uumid.
**Khalwo** (-da) — Khilaawo.
**Khamaas** (-ka) — (bil) toomman.
**Khamaasid** (-da) — (bil) Toomman noqosho.
**Khamiir** (-ka) — 1. Baqa ama kalaggo'a ka samaysma badarka iyo miraha u rogmanaya, waxa ay ahaayeen wax ka duwan oo hor leh. 2. Waxyar oo dhanaan (salsal, gundhig, qaab,...) oo wixii lagu daro ka dhiga dhanaan, karuur, baq, cajiin,...
**Khamiirid** (-da) — Khamiir noqosho.
**Khamiirin** (-ta) — Khamiir ka dhigid; (ama « qamiirin »).
**Khamiis** — 1. (-ka) Dhar tolan oo korka laga qaato oo mid gaaban iyo mid dheerba leh; gashi. 2. (-ta) Maalmaha toddobaadka mid ka mid ah oo arbacada iyo jameaha u dhexaysa.
**Khammaar** (-ka) — Cayaaro wax lagu kala helo oo guushu ku xiran tahay nasiib.
**Khammaarid** (-da) — Khammaar cayaarid.
**Khamraawi** (-da, -ga) — Xargaha waaweyn oo faarmaanka midkood.
**Khamraysan** — Khamro cabbey oo wareersan; cabsan.

**Khamriyacab** (-ka) — Aan khamrada afka ka qaadin; khamro dilootey.
**Khamro** (-da) — 1. Wax la cabbo oo aalkol ku jirto oo laga sameeyo miraha canabka lis laga miiro oo la khamiiriyo. 2. Wax kastoo la cabbo oo aalkol ku jirto oo la macaansho, dhir udgoonna lagu daro; (ama «khamri»).
**Khanni** (-ga) — 1. (markab, doonni...) qolalka iyo hulalka alaabada lagu guro.
**Khansiir** (-ka) — Doofaar (ama «khinsiir»).
**Kharaab** (-ka) — Wax kharriban.
**Kharaabid** (-da) — Kharaab noqosho; kharribmid.
**Kharaabin** (-ta) — Kharaab ka dhigid.
**Kharaabsan** — Kharaab ah.
**Kharaar** (-ka) — Dhadhan la kahdo oo aan macaaneyn; xaraar; qaraar.
**Kharaf** (-ka) — (qof) caqligiisa wax u dhinmeen; iskuddaran.
**Khariiddo** (-da) — Warqad ama wax la mid ah oo korkeeda lagu masawiro dhulkoo dhan ama qaarki ama cirka, kd. (ama «khariidad»).
**Khariif** (-ka) — 1. Afarta nur oo sanada midkood; dayr. 2. Meel dhoof lagu tegey oo lagu xayirmo, urta oo rogmata darteed.
**Khariifid** (-da) — Doonyaha shiraaca leh iyo dadka la socda oo meel dhoof lagu tegey ku xayirma, urta oo isbeddesha oo rogmata darteed.
**Kharqaan** (-ka) — Qalab dharka iyo wixii la mid ah, lagu tolo.
**Kharqad** (-da) — Cad ama jeex yar oo maro ah.
**Kharrib** (-ka) — Dhis ama alaabo ama wax kale oo wanaagsan oo la xumeeyo, la burbursho, kharaab laga dhigo; kharribaad.
**Kharriban** — Kharaab noqday ama laga dhigay.
**Kharribid** (-da) — Kharaab ka dhigid.
**Khasaanad** (-da) — Weelka ama qalabka khasnadda la geliyo.
**Khasaarid** (-da) — (ganacsi) wax dhefid la'aan; khasaaro ku dhicid; wax beelid.
**Khasaarin** (-ta) — (ganacsi) si khasaaro ah, ku bixin, ku lumin.
**Khasaaro** (-da) — (ganacsi) qiimaha iyo sicirka xoolaha la ganacsanayo oo jaba ama wax ka hooseeya lagu iibsho.
**Khasab** (-ka) — 1. Xoog; dirqi; hawaan; sandulle. 2. Geed sonkorta laga sameeyo; (ama «qasab»).
**Khasbid** (-da) — Arrin xoog meel ku marsiin ama cid, wax ayan ka raalli ahayn, ku yeelsiin.
**Khashabad** (-da) — Gaadiid badeed, siiba doonyaha.
**Khashiin** (-ka) — (qof) aan ilbax ahayn; aan reermagaal ahayn; galti.
**Khashiinnimo** (-da) — Khashiin ahaan.
**Khashin** (-ka) — Qashin.
**Khashkhash** (-ka) — Khashkhashid.
**Khashkhashid** (-da) — Hadal badan oo been ah iyo mardabo qof wax kaga qaadid ama ku secjin; qof madaxiisa manjo u rogid.
**Khasif** (-ka) — Rogidda, dhulka cid lala rogo, ama lala gooyo, ama ciiddu cunto.
**Khasifid** (-da) — Dhulka la rogid, la goyn; ciiddu cunid; baabbi'in.
**Khasiis** (-ka) — (qof) xun; liid.
**Khasir** (-ka) — 1. Maal lacag ah oo si aan habboonayn lagu bixiyo ama lagu lumiyo. 2. Ganaax; xaal; yake.
**Khasiraad** (-da) — 1. Lacagta la khasiro. 2. Ganaax lacageed oo qof la saaro.
**Khasirid** (-da) — 1. Lacag bixin; lumin. 2. Ganaax lacageed saarid.
**Khasiyad** (-da) — Wax la qoonsado oo gardarro ah, oo cid lagula kaco; maag; xumakaddoon.
**Khasiyadayn** (-ta) — Wax khasiyad ah cid kula kicid; maagid.
**Khasnad** (-da) — 1. Weel adag oo waxa qaaliga ah oo la dhawra hayo iyo waxa la kaydsana hayo, la

geliyo. 2. Maalka la kaydina hayo laftiisa; kensi.

**Khatal** (-sha) — Dhagar; khayaano; sir; xeelad.

**Khatalan** — 1. La khatalay; la siray. 2. (-ka) Khatalmid.

**Khatalid** (-da) — Dhagrid; khayaanayn; sirid; xeeladayn; hodid.

**Khatalmid** (-da) — Qof la khatalay noqosho; sirmid; dagmid; kahatalan; hodmid.

**Khatar** (-ka) — Wax waxyeello ama dhibaato kale ka iman karto; cabsi; halis.

**Khatimid** (-da) — Wax socona hayey dhammaystirid, ebyid.

**Khatin** (-ka) — 1. Dhammaystir. 2. Quraan ama wax kale oo la akhriyey oo loo sameeyo xus iyo qurbaan.

**Khawaysiin** (-ta) — Mukhawi ka dhigid; wareerin.

**Khayaanayn** (-ta) — Khatalid; sirid.

**Khayaano** (-da) — Dhagar; sir; mardabo; (ama « khiyaano »).

**Khayli** (-da) — Maro midabyo badan oo la huwan jirey (- cad; - mandheeri; - madow).

**Khaymad** (-da) — 1. Aqal fudud oo kolna la dhiso kolna la furfuro oo lala guuro; buul. 2. Taanbuug; teendho.

**Khayr** (-ka) — Wax wanaag ku jiro oo dhan.

**Khaysaraan** (-ta) — Geed cawska lagu tiriyo; waa dheer yahay, laamihiisuna waa ulo dheerdheer oo xubno leh oo sida dhuumihii, dhexda ka daloola; waxyaalaha laga waxeeyo lama tirin karo; waxaa ka mid ah: maacuunka iyo gurgurka guriga, kuraas, kolayo, dhuumo, dhis wax lagu dhiso, gogol, daahyo..., ubaxa iyo laamihiisa curdanka ah oo la cuno...; (ama « qaysaraan »).

**Khibrad** (-da) — Aqoonta khabiirku yeesho; farakuhayn; waaya'arag; (ama « khibro »).

**Khibro** (-da) — Khibrad.

**Khidmo** (-da) — 1. Soddonka jus oo Quraanka oo kol isku meel lagu wada akhriyo. 2. Hawl cid loo qabto; adeeg.

**Khilaaf** (-ka) — 1. Heshiis la'aan; is-afgaranwaa; ismaandhaaf; wax isku diidid. 2. Kala duwanaan; kala dhignaan; cagsi; beddel, liddi.

**Khilaafo** (-da) — Muddada khaliif la yahay ama uu talada hayo.



KHAYSARAAN

**Khilaafsan** — 1. Ka duwan; ka dhigan; weydaarsan. 2. Aan oggolayn; diiddan.

**Khilaawayn** (-ta) — Khilaawo gelid.

**Khilaawo** (-da) — Ducooyin iyo salaado gaar ah oo dan loo lee yahay oo meel ama guri cidla' ah, lala galo; (ama « khalwo »).

**Khiyaar** (-ka) — Ikhtiyaar; khushi.

**Khoobar** (-ka) — Libaax-badeedka waaweyn mid ka mid ah; hobbobboro.

**Khoori** (-ga) — Gacan yar oo bad ah oo birriga soo gudaggala; (ama « khoor »).

**Khudbasireed** (-ka) — Guur qarsoodi ah.

**Khudbo** (-da) — 1. Hadal dad badan horti laga jeediyo; baanise. 2. Ha-

dalka loo jeediyo labada qof oo is guursana haya; guur; nikaax.

**Khudrad** (-da) — Dhiryaryar cagaaran oo ka kooban ubax iyo caleemo iyo xididdo oo dadku cuno.

**Khuluc** (-a) — Hab gaar ah oo furriinka ka mid ah.

**Khushi** (-ga) — Ikhtiyaar.

**Khushuuc** (-a) — 1. Isweyneyn la'aan; hoos isu dhigid. 2. Xag Ilaah u jeensasho, wax kale laabta laga saaro. 3. Wax maqalkooda, kd., loo bogo oo laabtu raacdo.

**Khushuucid** (-da) — Khushuuc la imaansho.

**Khuuri** (-ga) — Geed magaci.

**Khuurin** (-ta) — Khuuro ka yeersiin.

**Khuuro** (-da) — Sharqan aan loo bogin oo kolka la hurdo neefsashada la socota, badanaana, afka la kala hayo.

**Kibin** (-ka) — Qol markab ku yaal.

**Kibir** (-ka) — Qab iyo islaweyni foolxun.

**Kibis** (-ta) — Cunno laga sameeyo bur ama budada badarka oo biyo ama caano ama wax kale lagu qaso oo dabadeed intá qaabab badan loo yeelo, la dubo; laxoox; rooti; muufo; (ama « kimis »).

**Kibrid** (-da) — Kibir ku kicid; qof kibrey noqosho.

**Kibrin** (-ta) — Kibir ku abuurid; qof kibrey ka dhigid.

**Kicid** (-da) — 1. Istaagid; joogsasho; sarakicid. 2. (u -) Tegid; aadid. 3. (ula -) Kas u yeelid; maagid.

**Kicin** — 1. (-ka) Isbeddelka daruuraha iyo hawada gala kolka xilliga roobku bilaabana hayo; kacaan. 2. (-ta) *a*) Kor u qaadid; joojin; istaajin. *b*) Hurdo ka toosin. *c*) Dad badan baraarujin, si ay kacaan u sameeyaan. *d*) Erey qoran akhriyid, ku dhawaaqid.

**Kicitimid** (-da) — Meel u kicid; socosho; socdaalid.

**Kicitin** (-ka) — 1. Istaag; joogsad. 2. Toosid; baraarug. 3. Meel'aad; socod; socdaal.

**Kidaar** (-ka) — Kimis, muufo.

**Kidfan** — La kidfay; jarjar badan oo yaryar laga dhigay.

**Kidfid** (-da) — Wax is-haysta, jarjar yaryar oo badan ka dhigid; qurbid.

**Kidif** (-ka) — (wax) la jarjaray oo aad loo yaryareeyey cad ka mid ah; jab ama go' yar; qurub.

**Kifaayo** (-da) — In wax ku filan; wax deeqda.

**Kii** — Qof ama wax laysla ogaa oo maqan oo aan magaciisa la sheegeyn, oo lab.

**-kii** — *a*) Kii. *b*) Qodobka ' ka ' oo noqda ' -kii ' kolkuu ka dabadhaco magac qofka hadlaya iyo qofka lala hadlayo isla og yihiin ama yaqaanniin.

**Kiil** (-ka) — Beeg; miisaan; qiyaas; cabbir.

**Kiilid** (-da) — Beegid; cabbirid.

**Kiilo*** (-da) — Kun garaamme culayshood; (kg.) (ama « kiilogaraamme »).

**Kiilomitir*** (-ka) — Kun mitir (km.).

**-kiin** — Kiinna.

**Kiinna** — Waxa ama kan idinku aad leedihiin.

**Kiintaal*** (-ka) — Boqol kiilogaraamme culayskood.

**Kiis** (-ka) — Kolay; kiish.

**Kiisa** — Kan isagu uu lee yahay.

**Kiisad** (-da) — Kiis; kiish; kiishad.

**Kiish** (-ka) — Weel yar oo tolan oo wax lagu rito.

**Kiishad** (-da) — Sunn la xirto oo jeeb lacagta iyo lagu rito leh.

**Kiisid** (-da) — Bunxin.

**Kilkilayn** (-ta) — Kilkilada ka xadatayn (xanatayn); ka qoslin.

**Kilkilid** (-da) — Si xoog iyo dadaal leh, waran ama samayo u ruxid, u ridid; dedejin.

**Kilkilo** (-da) — Godka ku yaal meesha cududda iyo garabku isaga yaalliin, dhankeeda hoose; shaqfal.

**Killaal** (-ka) — Meel ciriiryoon oo aan laga bixi karin; xabsi.

**Kimis** (-ta) — Rooti; laxoox; mufo; (ama « kibis »).

**Kimiscun** (-ka) — Wiil aan weli suqayar gaarin.

**Kimisdhaal** (-sha) — Kimis, sida casiisadda u geedeysan, oo si gaar ah, loo dubo.

**Kiniini*** (-ga) — 1. Dawo laga soo saaro geed la yiraahdo « kiina » qoloftiisa, oo duumada iyo cudurro kale loo doono. 2. Dawada iniinaha laga dhigo, guud ahaan. (ama « kiniin »).

**Kiniisad** (-da) — Aqalka kirishtaanku Ilaah ku caabudaan, oo masaajidka muslinka ka dhigan.

**Kireyn** (-ta) — Kiro gelin; kiro ka qaadid; ijaarid; ijaareyn.

**Kiriiri** (-ga) — 1. Geed qodxo iyo iniino kulkulucsan oo sun ah leh. 2. Waxyaalo jaadad badan ah oo salka loo dhuubo, oo inta faraha lagu wareejiyo ama xarig salka lagala dhaco, lagu cayaaro oo aad u xiima oo u dheereeya. 3. Waxa sida kiriiriga iskuwareeg u xiima; (ama « kariir »).

**Kirishtaan** (-ka) — Nasaaro (ama « kiristaan »).

**Kirkir** (-ka) — 1. Mindi (ama qalab kale oo) aan af lahayn sida ay wax u goyso. 2. Goynta jaadkaas ah, raadka ay reebto.

**Kirkiran** — La kirkiray; kirkir loo yeelay.

**Kirkirid** (-da) — Mindi ama qalab kale oo aan af lahayn wax ku goynteed ku celcelin; kirkir u yeelid.

**Kirkirnaan** (-ta) — Wax kirkiran ahaan.

**Kirli** (-ga) — Ibriiq; jalammad.

**Kiro** (-da) — Lacag ama wax kale oo laga baxsho, wax lagu adeegana hayo oo aan la lahayn; ijaar.

**Kirtamid** (-da) — (xoolo) kadaalliyid.

**Kirtan** (-ka) — (xoolo) xasil la'aan; kadaalli.

**Kis** (-ta) — In yar; xoogaa; kistoo.

**Kisi** (-ga) — Tiro aan qaybsami karin oo weligeed wax soo haraan sida: 5, 7, 13; aan dhaban ahayn.

**Kistoo** — Kis yar; xoogaa.

**Kiswad** (-da) — Marashi; arratir; dhar.

**Kitaab** (-ka) — Buug; (kitaabka iyo buugga, Soomaalidu waa kala duwdaa: haddii fartu « carabi » tahay waa « kitaab », hadday far kale tahayna waa « buug »).



KINIISAD

**Kitaabgaab** (-ka) — Nin kutubta wax yar ka yaqaan, haddana wax ka sheegsheega oo wadaad iska dhiga; fiqidduur; qalinduurre; (ama « kitaabgaablow »).

**Kix** (-da) — Cudur badanaa carruurta ku dhaca oo leh qufac iyo neefraac xiriira oo qaylo dheer; xiiqdeer.

**Kob** (-ta) — 1. Meel kooban oo la tilmaami karo. 2. Daliigo caw laga falkiyey oo dheerdheer ballacooduse yaryar yahay oo kolkii laysku toltolo dermada noqda middood.

**Kobcid** (-da) — Koboc noqosho.

**Koboc** (-a) — dhasha yaryar oo cayisha ama la cayiliyo.

**Kobojaa** (-ga) — Bahal yar oo jirriqaaga u eg oo geeso dheerdheer leh, oo lagu yaqaan ci aad u dheer; haraati-geelle; (ama « kabajaa »).

**Kogid** (-da) — Kulayl darti iskula soo roorid, soo ururid, isku sooyaraansho; qonbobid.

**Kogsan** — La kojiyey; qonbobsan.

**Kohasho** (-da) — Deeq laysla maago.
**Kojin** (-ta) — Wax kogsan ka dhigid; qonbojin.
**Kol** (-ka) — 1. Waa; waqti; jeer. 2. Mar; kow.
**Kolay** (-ga) — Kiish ama qandi ala-abta lagu rito.
**Kolayfiiq** (-a) — Kolayga fiiqa.
**Kolba** (kol + ba) — Kol walba; mar walba; kolleyba.
**Kolka** — Marka; haddaba.
**Kolkol** — Aan joogto ahayn ee waqtiyo kala durugsan ama gaar ah gudohood dhaca; gooro kala dur-durugsan; marmar.
**Kolla** — (kol + na).



KOBOJAA

**Kolley** — Kolba.
**Kolma?** — Goorma? Hadma? Waama?.
**Kolmayn** (-ta) — Kolmo u yeelid; (ka -, iska -) sida kolmaha uga laalladin, uga lalmin.
**Kolon** (-ta) — Labo cad oo yaryar oo dhuudhuuban oo cunaha ariga qaarkiis ka baxa, midkood; buro.
**Kolonbaawi** (-da) — Macawiso raggu qaato oo midabyo kala gaar ah leh, oo Kolombo ka yimaada.
**Kontomeeye** (-ha) — Tiro kontonka ku dhow; (ama « kontomeeyo »).
**Konton** (-ka) — Tiro shan tobnaad ka kooban; shan meelood oo meeshiiba toban tahay; (50).

**Koo** — Erey tilmaama wax ama qof jooga meel kan hadla haya ka fog.
**Koob** (-ka) — Weel yar oo badanaa dheg iyo seesar leh oo wax lagu cabbo; fujaan.



KOOB

**Koobaabid** (-da) — Xarriiq ama seere ama wax la mid ah kor kaga soo wada wareejin, ku soo meerin; goobaabin ku soo wareejin.
**Kooban** — La koobay; wax lagu soo meershey; dhinacyadiisa lala soo wareegey oo la yaqaan; la soo yareeyey.
**Koobid** (-da) — Ogaal iyo aqoon wax ku garasho; wada gaarid; wada tirin; taabid.
**Kood** — 1. (-°da) meel yare taagan; buur yar; burco. 2. (-ka) *a*) Lafaha gebiga ah oo indbaha ka korreeya oo sunnayaashu ku yaalliin, midkood; goon. *b*) Hadal laysku qarsado; faq. *c*) Xodxodo.
**Kooda** — Kan iyagu ay lee yihiin.



KOOFIYAD

**Koodin** (-ta) — 1. Hadal ku qarsasho; la fiqid. 2. Xodxodasho.
**Koofaar** (-ta) — Naanays.
**Koofiyad** (-da) — Madaxgashiga ragga iyo wiilasha.

**Koofur** (-ta) — Qofka woqooyi u jeeda, docda dhabarkiisa ku abbaaran; (ama « koonfur »).
**Kool** (-sha) — Ammaan; faan.
**Koolin** (-ta) — Ammaanid; faanin.
**Koon** (-ka) — Kawn.
**Koor** — 1.* (-ka) Dharka ragga jaad ka mid ah oo horay ka furan, gacno iyo jeebabna leh; jubbad. 2. (-ta) Dawan qori ah oo xoolaha lagu xiro.
**Koorayn** (-ta) — Koore dusha ka saarid; koore u yeelid.
**Koore** (-ha) — Heensaha fardaha mid ka mid ah; wuxuu u badan yahay idiin hoosta waxyaalo jilicsani kaga jiraan, qaabab badanna waa uu lee yahay; wuxuu lee yahay moqotinno iyo rakaabyo iyo wegered ka lusha, shalmad ka hoosaysa iyo baridhawr korka laga saaro; faraska dhabarkiisa baa la saaraa oo qofka fuulayaa ku fariista.
**Koorin** (-ta) — Koor ka dhawaajin; koordhebid.
**Koorrib** (-ta) — Kuul madow oo quraarad ah.


KOOR (2)

**Koos** (-ka) — Dabaylaha lagu dhoofo oo ka yimaada koofur-galbeed.
**Koosaar** (-ta) — Hilbaha, kd. sanuunadaysan oo cunnada la iidaama hayo korka laga saaro.
**Koosayn** (-ta) — Ordid; kadlayn.
**Koose** (-ha) — Orod; kadle.
**Koow** (-da) — Kow.
**Koowaad** (-ka) — Kowaad.

**Koowi** (-ga) — 1. Qoryo geedquwaax ah oo shabaagta la dhiga hayo lagu xiro si uu u sabbeeyo oo meel fog looga arko. 2.* Wixii sabbeeya oo waddada maraakiibtu marayso lagu asteeyo oo dhan.
**Koox** (-da) — Tiro isku duuban oo aan badnayn; xayn; horin.


KOORE

**Kor** (-ka) — 1. Docda cirka xigta; (wax) sare; dul. 2. Oogo; jir.
**Koranwaa** (-ga) — Sugiwaa; dhawriwaa.
**Koranwaayid** (-da) — Sugi waayid; dhawri waayid.
**Korasho** (-da) — Sugid°; dhawrid.
**Kordhid** (-da) — Wax kale ku sii darmid; badasho; biirid; bulaalid.
**Kordhin** (-ta) — Wax hor leh ku sii darid; badin; biirin; bulaalin.
**Kore** — 1. Meel korraysa ku sugan; sare. 2. (-ha) Daayeer yar oo aad u fudfudud; korow.
**Korid** (-da) — 1. Kolkii hadba fil kordhoba, weynaan kordhid; dheeraansho; soo bixid. 2. Meel sare lug ku fuulid; (wax) dusha ka fuulid; tafid.
**Korin** (-ta) — 1. Wax dhashay ama yar dheefin si uu korriimadiisa u dhammaysto. 2. Meel sare gaarsiin, geyn, saarid. 3. Dhibaato ka bixin, ka saarid; nabadgelin; samatabbixin.
**Korjad** (-da) — (harag, libaax-badeed, kd.) labaatan xabbo.
**Korjoog** (-ga) — (col) Ilaalo.

**Korjooge** (-ha) — Kan ama kuwa dusha cidaha ama colka ka ilaaliya.
**Korjoogeyn** (-ta) — Dusha ka ilaalin.
**Korme** (-ha) — Faraska qoorqabka ah oo fardaha loo hayo.
**Kormeer** (-ka) — Xoolo ama maamul kale oo hadba laga soo korwareego oo la eego bal waxay ku sugan yihiin ama u baahan yihiin.



KUB

**Kormeerid** (-da) — Hadba kormeer ugu tegid; dusha ka maamulid; ka ilaalin.
**Kornayl*** (-ka) — (darajo askareed) gaashaanle (gaashaanle dhexe iyo gaashaanle sare).
**Koron** (-ka) — Rati la dhufaanay.
**Koronkor** (-ka) — Badar garowkaris ah, aan la budayn; canbuulo.
**Koronkorro** (-da) — Ayaxa dhashiisa aan weli duulid baran.
**Koronto*** (-da) — 1. Xiisadda jacda. 2. Jacda lafteeda.
**Kororsad** (-ka) — Wax kororsasho.
**Kororsasho** (-da) — Wax badsasho; kordhisasho.
**Kororsi** (-ga) — Kororsasho.
**Korow** (-ga) — Jaadadka daayeerka mid ka mid ah oo yaryar aadna u fududud; kore.
**Korrayn** (-ta) — Wax kore ahaan; meel kore ku sugnaan, joogid; jago ama heer sare gaarid; sarrayn.
**Korsaar** (-ta) — Faa'ido; dulsaar; rubisaar; jil; dulsocod.
**Korsaarid** (-da) — Dusha wax ka saarid (faa'ido, kd.).
**Korsad** (-ka) — Korsasho.
**Korsasho** (-da) — Dad ama xoolo (badanaa yaryar) dhaqaalaysasho.
**Korsocod** (-ka) — Korfuul; rubisaar.
**Kortag** (-ga) — Suuli; musqul.
**Kortegid** (-da) — Suuli aadid; saxaro fogeyn.
**Kow** (-da) — 1. Lanbar midnimo iyo qaybsanaan la'aan sheega haya; keli. 2. Lanbarka waxtirinta laga bilaabo, oo labada ka horreeya; mid; hal (1) (ama « koow »).
**Kowaad** (-ka) — Wax is dabasocda ama xiriira ama qoodeyna haya, kan ugu horreeya; kan kowda ah; **1d** (ama « koowaad »).
**Kowkabin** (-ta) — Kow iyo labo dhihid; tirin.
**Koxdin** (-ta) — Xiddig naafaha ku jirta; waxay u dhexaysaa majin iyo dirirday.
**Koyto** (-da) — Dad yimid oo degey dhul ayan ku dhalan; aan ab'ogaa ahayn.
**Ku** — Erey leh ulajeeddooyin badan oo ay ka mid yihiin. *a*) Adiga (sida: yaa *ku* diley? Cali miyaa marada *ku* siiyey? *b*) Isaga/iyaga (*ku* dheh). *c*) Wax wax lagu qabsado; (markabka *ku* dhoof; irbadda *ku* mud; qalinka wax *ku* qor; fandhaalka wax *ku* cun;... iyo kuwo kale oo badan).
**Kú** — Qof ama wax keliya oo lab; mid.
***-ku*** — Qodobka « ka » oo noqda « ku » kolkuu ka dabadhaco magac la tilmaama hayo ama wax laga sheega hayo (sida: aqal*ku* waa weyn yahay; qalin*ku* waa jaban yahay; wiil*ku* waa bukaa; nin*ku* waa geesi »...).
**Kub** (-ka) — Cagta iyo lowga xubinta u dhexaysa.
**Kubaddawaco** (-da) — Caloosha xooloaha dhinaceeda lakabyada leh; kubabbaalalley.
**Kubadhagaxow** (-ga) — Kolka calooshu qallasho oo saxarada imaatinkeedu yaraado ama dhib noqdo.

**Kubadhagaxoobid** (-da) — Kubadhagaxow qabid, ku dhicid.

**Kubbad** (-da) — Geed kankoonsan oo ka samaysan cinjir ama harag ama wax kale oo in lagu cayaaro loogu talaggalay; qaar waa waaweyn oo waxay ka kooban yihiin labo waxyaalood oo isku gudajira oo midka kore adag yahay midka hoosena jilicsan yahay oo neef laga buuxin karo (waxaa ka mid ah: kubbadaha cagta, kolayga, laliska, sacabka, dabaasha, kd.) qaarna waa yaryar (oo waxaa ka mid ah: kubbadaha kabrada (xeegada), tenniska, iyo kuwo kale oo badan).

**Kubbayn** (-ta) — Meel bugta kubbays ku daweyn.

**Kubbays** (-ka) — Raran kulul oo weel loo sameeyey ku guntan ama biyo kulul oo kolay cinjir ah ku jira oo meel bugta oo oogada ka mid ah la saarsaaro oo xanuunka yareeya dhiigana dhaqaajiya; kubbo.

**Kubkusiigaale** (-ha) — Qof socoto ama tubkujoog ah.

**Kubo** (-da) — Calool.

**Kud** (-ka) — Cudur dadka iyo xoolahaba ku dhaca oo badanaa aan laga kicin.

**Kudaal** (-sha) — 1. Faras aan la lahayn oo intá la fuulo lala cararo oo dhul fog lala aado. 2. Kudid.

**Kudaalid** (-da) — 1. Faras aan la lahayn fuulid oo la cararid oo dhul fog la aadid. 2. Kudid.

**Kuddaafad** (-da) — Meesha fiiqa iyo qashinka lagu qubo; qashinqub; (ama « dukaafad »).

**Kuddayad** (-ka) — Kuddayasho.

**Kuddayasho** (-da) — Si ama wax qof kale samaynayo, intá loo bogo, iyagoo kale samayn.

**Kuddo** (-da) — Orod booddo ku anbabbaxa oo xawli dheer leh.

**Kudhac** (-da) — Suuqa bacaadlaha.

**Kudid** (-da) — 1. (lo', gammaan) boodid; kudaalid. 2. Orod kuddo ah ordid.

**Kudkude** (-ha) — Jaad shilinta ka mid ah oo waaweyn, cudurrona keena.

**Kuf** (-ka) — Laamaha guurka mid ka mid ah oo ku saabsan dadka isu dhigma oo is guursan kara iyo kuwa aan is guursan karin, iyadoo



KUBBAD

laga eegayo dhinacyo badan (dhalasho, xirfo, caafimaad, kd.); geyaan.

**Kufid** (-da) — Wax soconaya ama ordaya ama boodaya, dhulka ku dhicid; kuftin.

**Kufin** (-ta) — Wax soconaya ama ordaya ama boodaya, dhulka ku ridid, ku tuurid.

**Kufkufid** (-da) — Hadba kufid.

**Kufniin** (-ka) — Kufid.

**Kufri** (-ga) — (dad, qof) aan Ilaah jiriddiisa rumaysnayn; Gaal.

**Kufri-calooleed** (-ka) — Munaafaqnimo. (ama « -caloolo »).

**Kufriyid** (-da) — Kufri noqosho; gaaloobid.

**Kufsad** (-ka) — Kufsasho.

**Kufsasho** (-da) — naag ama gabar la xoogo oo loo tago; qof dumar ah oo la qabsado isagoo aan raalli ka ahayn; qabsasho; xoogid.

**Kuftin** (-ta) — Kufid.

**Kug** (-ta) — Waw walba oo fiiqan, meesha ugu korraysa; dhalo; dhako; fiin.

**Kugu** — Ku... adiga (yaa usha kugu dhuftay? biyaha galaas ma kugu siiyaa? Shalay magaalada dhexdedaan kugu arkay).

**Kuhaamid** (-da) — Waxyaalo aan weli dhicin waxkasheegid, ka warramid.

**Kuhaan** (-ka) — Kaahin.

**Kul** (-ka) — Dabka iyo qorraxda iyo, waxa laga dareemo; kulayl.

**Kulaal** (-ka) — Dab ama wax la mid ah oo kulul oo intá loo dhowaado dhaxanta laysaga bi'iyo.

**Kulaalid** (-da) — Dab ama wax la mid ah oo kulul ag fariisasho, dhaxanta isaga bi'in.

**Kulan** (-ka) — 1. Isu'imaad meel laysugu yimaado; urur; shir. 2. Geed weynaada oo miro wanaagsan oo la cuno leh; shillin.

**Kulanti** (-da) — Kulan.

**Kulayl** (-ka) — Kul.

**Kulaylin** (-ta) — Kulayl ka dhigid; kululayn.

**Kuljiir** (-ka) — (wax la cabbo) kulayl aan badnayn; kul dhexdhexaad ah oo fartu garato; qandac.

**Kullaab** (-ta) — Qalab afka ku leh gan qaroofan oo wixii culus la suro oo kor loogu qaado.

**Kullaabi** (-da) — 1. Xiddo weyn oo ballaaran. 2. Marada xiddadaas leh, lafteeda.

**Kulli** — Aan wax ka maqnayn; giddi; dhammaan; kur-.

**Kulliyad*** (-da) — Dugsi sare, oo laamo kala duwan oo cilmi, lagu barto.

**Kulmid** (-da) — Meel isugu imaansho; ururid; isgaarid; shirid.

**Kulmin** (-ta) — Meel insugu keenid; shirin; isgaarsiin.

**Kulul** — Aan qaboobeyn; kulayl saameeyey; kul badan.

**Kululaad** (-ka) — Kululaansho.

**Kululaan** (-ta) — Wax kulul ahaan.

**Kululaansho** (-ha) — Wax aan qaboobeyn oo kulul ahaansho; kululaan.

**Kuma** — 1. (ku + ma = weyddiin) kee? Iyama?; Ayo? Yaa? Kumaa? (= kuma + ayaa). 2. (ku + ma = diiddo) waxay ka jawaabtaa weyddiinta: « ma i taqaan? kuma aqaan; wiiilkii aqalka ma ku jiraa? kuma jiro; dhiisha caano ma ku shubtay; Kuma shubin;...).

**Kumaad** (-ka) — Tiro taxan, kan jagada kunka ku abbaaran. (1000d.).

**Kummeelgaar** (-ka) — Meel lagu gaaro ama in waqti ah wax lagu qabsado oo aan dabadeed loo baahnayn; kusime (ama « meelkuggaar »).

**Kummeelgaarid** (-da) — Kummeelgaar ahaan u haysasho ama wax ugu qabsasho; kusimid.

**Kun** (-ka) — Tiro ka kooban toban meelood oo meeshiiba boqol tahay oo laysku daray; toban boqolaad; (1.000).

**Kunbin** (-ta) — 1. (hilib) Kunbis samayn. 2. Dhunbin. 3. Kunbis ku daweyn.

**Kunbis** (-ka) — 1. Hilib laga dhigo cadad bagbagafsan oo subag lagu shiilo oo kayd gala. 2. Hab xoolaha cadhada qaba loo daweeyo; jarcays.

**Kur** — 1. (-ka) Madax; unuun. 2. (-ta) *a*) Duco iyo qurbaan yar oo dumarka uurka lihii sameeyaan kolka sidkoodu dhammaad ku dhow yahay; kuraysi; sagaalaysi; taraaraysi. *b*) Meel taag ah; kood. *c*) Xeero yar; kurbin. 3. (kur-; sida kurtood; -tiin; -tiis; kd.) giddi; kulli; dhammaan.

**Kuraankur** (-ta) — Laf wareegsan oo lowga korkiisa ku taal.

**Kuraar** (-ka) — Biyo culus oo dhanaan yari ku jiro lase cabbi karo.

**Kuray** (-ga) — Wiil aan weli qaangaarin.

**Kuraysad** (-ka) — Kuraysasho.

**Kuraysasho** (-da) — Kur samaysasho; sagaalaysasho.

**Kuraysi** (-ga) — Kuraysasho; kur; sagaalays.

**Kurbayn** (-ta) — Kurbo gelin.

**Kurbaysan** — Kurbo qaba; kurbo hayso.

**Kurbin** (-ta) — Xeero yar oo qori ah oo bun-sharuurka lagu shubo.

**Kurbo** (-da) — Naxdin iyo welwel.

**Kurbood** (-ka) — Kurbo qabid; kurbaysnaan.

**Kurdad** (-da) — Gashi dheer oo



KURDAD

haweenku qaataan oo googgaradda qariya; canbuur.

**Kureeddo** (-da) — (magac kooxeed; keli: kureed) suuqadda dumarku dhegaha ku qaato jaad ka mid ah; dhego; hilqado.



KURSI

**Kurid** (-da) — Goyn hagaagsan oo kol keliya wax madaxa ama afka looga gooyo.

**Kurmaan** (-ka) — Cadad yaryar oo isqabqabsada oo aan hislaan oo burka iyo budada la karsho, laga dhex helo.

**Kursi** (-ga) — Qalab, qaabab badan loo yeelo, oo lagu fariisto.

**Kurtun** (-ka) — Qori ama jirrid geed oo gaaban oo ama dhulka ku aasan oo afkiisu soo taagan yahay ama laamaha dhirta ka soo taagan.

**Kurus** (-ka) — Cad baruur ah oo weyn oo geela dhabarkiisa ka baxa.

**Kurxin** (-ta) — Qurxubta naasaha iyo candhada.

**Kuryeysan** — Qaab kuryo ah leh; kankoonsan; wareegsan.

**Kuryo** (-da) — Qaab sida kan kubbada u wareegsan, u kankoonsan.

**Kushad** (-ka) — Kul iyo caro iska dareemid; dhiidhiyid; xanaaqid.

**Kusime** (-ha) — Kummeelgaar.

**Kusimid** (-da) — Kummeelgaarid.

**Kutub** — 1. (-ka) Kitaab. 2. (-ta) (magac kooxeed) kitaabyo badan; buugag.



KURUS

**Kuu** — Erey leh ulajeeddooyin ay ka mid yihiin: *a*) Adiga (sida: Yaa *kuu* sheegay?). *b*) Adiga dartaa (sida: yaa *kuu* doonay? Yaa *kuu* dhisay?).

**Kuud** (-ka) — Dhis adag oo salkiisu



KUUD

wareegsan yahay ama afargees yahay, oo ballaciisa iyo dhererkiisa kore, dhererkiisu wax badan, ba-

dan yahay; in lagu dagaallamo iyo qurux labadaba waa loo dhisaa.

**Kuudud** (-ka) — Fadhi foolxun; yoxoob; kamandhuur.

**Kuududid** (-da) — Kuudud u fadhiyid; yoxoobid.

**Kuududin** (-ta) — Kuudud u fariisin; yoxoobin.

**Kuududshe** (-ha) — Cudur dadka iyo



KUUL

duunyadaba ku dhaca oo lala kici waayo; (ama « kuududiye »).

**Kuugu** (Kuu + ku) — Adiga dartaa; wiilashaada kee kuugu roon? cunnada subag ma kuugu daraa? Yaa warkaas kuugu warramay?

**Kuukiyaan** (-ka) — Bocoosha badda qaarkeed midabyo badan; (ama « kuuki »).

**Kuul** (-sha) — Iniino dhalo ah ama wax kale oo dhexda ka daldaloola oo intá dun lagu taxo, surka lagu xirto oo lagu xarragoodo.

**Kuulan** — 1. (il) indhakuul la marshey. 2. (sac, kd.) indhihiisa madow ku wareegsan yahay oo la moodo in loo indhakuulay.

**Kuulid** (-da) — (indho) indhakuul marin, ku qurxin, ku madoobeyn.

**Kuuni** (-ga) — (senen) wax aan la lahayn oo wanaaggooda si buunbuunis ah loo faalleeyo oo loo cawryo.

**Kuunyid** (-da) — (Senen) wax aan la lahayn, wanaggooda, si buunbuunis ah, u faallayn oo u cawryid.

**Kuur** (-ka) — Kaabi, ag; cimil.

**Kuurgal** (-ka) — Cid aan war hayn oo meel aad ugu dhow, loo soo fariisto; cimilgal.

**Kuurgelid** (-da) — Cid soo korfariisad; kaabiga u imaansho; cimilgelid.

**Kuurin** (-ta) — Ku soo dhowaansho.

**Kuurkuursad** (-ka) — Kuurkuursasho.

**Kuurkuursasho** (-da) — Iyadoo la fadhiyo, dhaqdhaqaaqid, nuuxnuuxsasho.

**Kuurkuursi** (-ga) — Kuurkuursasho.

**Kuus** (-ka) — Wax leh qaab buuran ama kankoonsan.

**Kuusad** (-da) — Weel dhoobo ah oo biyaha lagu shubto.

**Kuusan** — (wax) Buuran; yuucan.

**Kuusid** (-da) — Wax kuusan ka dhigid; soo buurid; yuucid.

**Kuusmid** (-da) — Wax kuusan noqosho.

**Kuutiyad** (-da) — Doonyo waaweyn oo qanjadda u eg oo dalka hindiga laga sameeyo.

**Kuwaa** — Kuwaas.



KUUSAD

**Kuwaas** — Erey tilmaama oo farta ku fiiqa waxyaalo ama dad ama nafley kale oo qofka hadla haya ka fog; kuweer; kuwoo.

**Kuweer** — Erey farta ku fiiqa dad ama waxyaalo ama nafley kale, labada qof oo wada hadla haya u muuqda; kuwaas; kuwoo.

**Kuwoo** — Kuwaas; kuweer.

# L

**L** (Laan, laam, la'*) — Xarafka **12d.** oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**La** — Erey ulajeeddadiisu tahay. *a*) « Dad ama cid aan la aqoon ama aan la magacaabayn ama aan la caddaynayn » oo qofka wax falaya ama lagu falayo ama si ah ama si ku sugan, aan la sheegeyn (sida: waa *la* yimid; Cali baa *la* arkay; gabadhii *la* guursey; ha *la* is (= lays) laayo,...). *b*) « Qaadasho, wehelin, wax ku qabsasho », iyo waxyaalo kale (sida: *la* tag; ninka wiil baa *la* socda; bahal bay ul *la* dhacdey;...).

**La'** — Aan haysan; aan lahayn; ka maqan; dhimman;... (sida: nin lug *la'*; waa lacag *la'* yahay; toban saddex *la'* waa toddoba;...).

**La'aan** (-ta) — La la' yahay; aan la lahayn; aan la hayn; li'i.

**La'aaneed** — La'aantu leedahay, keento.

**La'aansho** (-ha) — Wax la la' yahay ama aan la haysan ama aan la lahayn, ahaansho.

**Laab** — 1. (-ka) *a*) Maro ama waraaq ama wax kale oo la isku soo rogo, la isku soo laabo. *b*) isku-soo-laabkaasi raadka uu reebo. *c*) Meel weecsan oo dhuuban oo hareeraha ay ka xigaan geedo ama buuro ama guryo; luuq. *d*) Wax la laabay oo gudo wax la gelin karo loo yeelay; jeeb; gol. 2. (-ta) *a*) Oogada qaarkeeda kore, inta u dhexaysa surka iyo bogga; soojeedka saabka iyo feeraha; gaaddo; xabad; shaf. *b*) Kartida wax lagu garto; garaad; fiiro; caqli, qalbi; kal; xirgi.

**Laabad** (-ka) — Laabasho.

**Laaban** — 1. Aan kala baxsanayn; la isku laabay; aan fidsanayn; godan; qalloocan; 2. Aan weli dhicin ama wax laga qaban; aan weli iman; haray; danbeeya.

**Laabasho** (-da) — (ka -, ku -, soo -) wax fidsanaa oo qof xaggiisa u laabo; meel ka noqosho ama ku noqosho; soo noqosho.

**Laabato** (-da) — 1. Kalaggoysyada xubnaha. 2. Meel laab ah.



LAABIS (1)

**Laabid** (-da) — Wax kala baxsan ama fidsan isku soo celin, isku soo rogid; (soo -) soo qalloocin; dib u soo celin.

**Laabis** — 1. (-ka) Qalab dhenged yar oo dhuuban u eg oo intá af laga fiiqo wax lagu qoro; waxaa

dhexda kaga jira miiq adag oo ka samaysan dhuxul madow oo la jilciyey oo birbiraysa; qalin-rasaas. 2. (-ta) Laabid.

**Laabjeex** (-a) — Halac jidiinka iyo caloosha laga dareemo, dheregdhacsi wanaagsan la'aan ama sabab kale darteed; laab-qarrar.

**Laabla'** — Kartida xusuusta iyo wax garashadiisu yar tahay; wax kasta oo loo sheego ama la ogeysiiyo illaawa.

**Laabla'aan** (-ta) — Qof laabla' ahaan.

**Laablaabad** (-ka) — Laablaabasho.

**Laablaabasho** (-da) — Noqnoqosho; warwareegid; leexleexasho.

**Laablaabid** (-da) — Dhawr jeer isku laabid; duudduubid.

**Laabniin** (-ka) — Laabid.

**Laabqoyan** (-ka) — Laadqoyan.

**Laabraac** (-a) — Wax loo bogo oo laabta laga raaco, laga jeclaysto.

**Laabraacid** (-da) — Wax maqalkoodda ama araggooda loo bogey, laabta ka raacid, ka jeclaysasho.

**Laabxuunsho** (-da) — Lafsakaarta caaraddeeda hoose oo fiiqan; labxo.

**Laac** (-a) — Muuqaalka guud oo geedaha cagaaran.

**Laacdamid** — (-da) Laacdan cayaarid.

**Laacdan** (-ka) — Garmaama-cayaar; dheel.

**Laacib** (-ka) — Cayaar aad u yaqaan; xariif.

**Laacid** — (-da) 1. (dhir) laac muuqda yeelasho. 2. Gacan fidsan in wax durugsan lagu gaaro damcid; gacantogaaleyn; tiigsasho.

**Laad** (-ka) — Nabar cageed oo wax horreeya, ama horay loo tuura hayo, lagu dhufto; haraati.

**Laadid** (-da) — Laad ku dhufasho.

**Laadqoyan** (-ka) — Aan si fiican u engegine lidda ka qoyan; laabqoyan.

**Laafyo** (-ha) — (weligeed magac kooxeed) sayrinta iyo jiljilicsanaanta gacnaha (kolka la socona hayo).

**Laafyood** (-ka) — Si qurux iyo xarrago leh, laafyaha u sii deyn, u banaanadin.

**Laag** — 1. (-ga) Qof isku fil la yahay; fac; asaag; mataan. 2. (-ta) Meel jeexan oo biyammareen ah; far.

**Laahi** (-ga) — (qof) aan waxba danayn; aan shiddeysneyn; aan is dhiba hayn; aan xilkas ahayn.

**Laahinnimo** (-da) — Laahi ahaansho.

**Laaji*** (-ga) — Qof dalkiisa ka taga ama laga eryo, oo dal kale magangal u jooga.

**Laakiin** (-ta) — Erey xiriiriya labo tixood oo ulajeeddooyinkoodu is diiddan yihiin ama tan danbe sheegeyso arrin kale, oo lagamamaarmaan ah oo meesha ku jirta, oo in la ogaado ama wax laga qabto u baahan; -se; illowse; ha'ahaatee; haseyeeshee.

**Laal** (-ka) — 1. Cayaar labo qolo loo cayaaro oo orod iyo isaseemid ku dhisan; lool. 2. Labada goobaabinood oo cayaartaasi leedahay middood; yool.

**Laalac** (-a) — Meel kore oo intá gacnaha lagu qabsado laysa soo laallaadsho; lulad; lalmad.

**Laalacshoobid** (-da) — Laalacshow cayaarid.

**Laalacshow** (-ga) — Cayaar ama jimicsi ku dhisan meelo kore oo intá lagu boodo gacnaha lagu qabsado oo la iska soo laallaadsho.

**Laalan** — 1. Meel kore suran. 2. Aan weli iman ama soo degin. 3. (arrin) aan weli wax laga qaban; laaban; hechaaba haya; danbeeya.

**Laalid** (-da) — 1. Laal cayaarid. 2. Meel kore surid, ka soo laallaadin. 3. Wax laalan oo aan weli dhicin ka dhigid; dib u dhigid.

**Laallaad** (-ka) — Laallaadid.

**Laallaadid** (-da) — Meel sare surnaan, ka lulasho.

**Laallaadin** (-ta) — Meel sare surid ama ka lulid.

**Laallaadsan** — Meel sare suran; laallaada; lusha.

**Laaluush** (-ka) — Lacag ama wax kale oo loo bixiyo ama loo qaato in arrin aan gar ahayn lagu qumiyo; baqshiish; callaal.

**Laama*** — Nafley caanaleyda kammid ah, oo geela isku bah yihiin, oo ku dhaqanta Ameerikada Koofure. Waxay leedahay: sur dheer oo dhuuban, dhego dheerdheer iyo dhogor cumur ah oo dheer oo jilicsan. Waa la rartaa, oo hilibkeedaa la cunaa, dhogorteedana dhar baa laga samaystaa.

**Laamaddood** (-ka) — Hurdo yar.

**Laamallooye** (-ha) — Geed laan keliya ka kooban; lugtool (ama « laamalloosh »).

**Laami** (-ga) — Wax sida cinjirka u culus oo u adag oo madow oo dufan ku jiro; wax laga sameeyo qoryaha iyo dhuxusha iyo lafaha, kd., iyo wax dhulka laga qodo ama betrolka gufarkiisa laga soo saarona waa lee yahay; jaadkaan danbe waxtarkiisa waxaa ka mid ah dhismaha waddooyinka iyo meelaha dayuuraduhu fariistaan; daamir.



LAAMA

**Laamin** (-ta) — Badar karsamaya laan ku walaaqid.

**Laan** — 1. (-ka) *a*) Magaca xarafka « L ». *b*) Geed lugtool ah. *c*) Geed laysku daweeyo. 2. (-ta) *a*) Cad gacan u eg oo geedka weyn ka leexda oo dabadeed kuwo kale oo badan oo yaryar u sii qaybsama oo caleemo iyo ubax iyo miro yeesha. *b*) Ul ballaaran oo badarka la karina hayo lagu laamiyo; laaqe; irbe. *c*) Dhenged; ul.

**Laan-cigaleed** (-da) — 1. Qalab wayadii hore lagu dagaallami jirey oo dhagaxa lagu tuuri jirey. 2.* Qalab jaadkaas u eg oo dayuuradaha kaca haya, siiba kuwa maraakiibta dushooda ka kaca haya, anbabbixiya oo xoog xiimiya u yeela.



LAAN-CIGAALEED (1)

**Laandeyr** (-ta) — Laan xoog leh, oo inta xarig siriq leh lagu xiro, wax lagu dabo, oo kolka godka dabinka la taabto fikata oo boodda si siriqdu wax ugu roorto.

**Laanqayr** (-ta) — Istallaab.

**Laaq** (-da) — Hees; luuq; dhawaaq.

**Laaqin** (-ta) — Heesid; luuqin; luuqayn.

**Laarri** (-ga) — Wax dhiba; laayaan.

**Laas** (-ka) — 1. Ceel yar. 2. (°) Xariir.

**Laashin** — 1. (-ka) Qof hees ama gabay tiriya ama ka luuqiya; heesaa; gabyaa. 2. (-ta) Labo laamood oo mataano ah, middood.

**Laasin** (-ka) — 1. Suuqadda dumarku luqunta ku xirto, mid ka mid ah. 2. Xuddunka tusbaxa.

**Laaxin** (-ka) — Hadal si aan toosnayn loo qoro ama loo kiciyo; gef; deelqaaf; qalad.

**Laayaan** (-ka) — Waxyeello badan; laarri.

**Laayac** (-a) — 1. (qof) xoolaha lumiya oo aan si wanaagsan u ilaalin. 2. Layac.

**Lab** (-ka) — 1. Labada qaybood oo inta wax dhashaa u kala baxdo, qaybta wiilasha iyo nimanku ka mid yihiin; labood; rag. 2. Wareer; qas; walaaq.

**Laba'aabbur** (-ka) — Weel iyo aab-



LABAKURUSLE
(geel)

burki, sida dhiil iyo haruubkeed, oo intá labadaba la wada buusxho, laysku aabburo.

**Laba'aabburan** — La laba'aabburay.

**Laba'aabuurid** (-da) — Si laba'aabbur ah, u buuxin.

**Labaad** (-ka) — Tiro taxan oo isdabajoogta, kan labada jagadeeda ku abbaaran; kan kowaadka iyo saddexaadka u dhexeeya; **(2d.)**.

**Labaale** (-ha) — Labo waxyaalood ama astaamood leh.

**Labaan** (-ta) — 1. Wax lab ahaansho. 2. Wanaag; liibaan.

**Labaatameeye** (-ha) — Tiro labaatan ku dhow; (ama « labaatameeyo »).

**Labaatan** (-ka) — Tiro ka kooban labo tobnaad; labo meelood oo meeshiiba toban tahay; (20).

**Labac** (-a) — 1. Gaaddo, laab, naaso. 2. (xoolo) Candho.

**Labacaloolyaa** (-ga) — Geed-nagaar aan qodax lahayn, oo badanaa xooluhu ayan daaqin, hadday daaqaanse ay ku bukoodaan.

**Labacanlayn** (-ta) — Si labacanle ah wax u cunid, u boobid; xagga iyo xaggaba ka qaadid.

**Labacanle** (-ha) — 1. Labada can oo la buuxsho kolka wax la cunayo. 2. Xaggiyo xagga ama labo meelood oo isku kol wax laga cuno; boob.

**Labaclabac** (-a) — Qof aan hal'adayg lahayn; aan sal lahayn.

**Labaclul** (-ka) — Laballaabow.

**Labacqooye** (-ha) — Geed nagaar ah oo wax lagu daweeyo.

**Labadderyaale** (-ha) — Aqallada reer-guuraaga jaad ka mid ah.

**Labaddible** (-ha) — Garbadduub.

**Labaggalle** (-ha) — Qofka hadba qofkuu la joogo isagá dhiga inuu lillaahi iyo daacad u yahay, kolkii la kala tagona, siyaaso ka dhan ah, ku kaca; labawejile; muuaafaq.

**Labaggalley** (-da) — Beenta, runta u eg.

**Labajibbaar** (-ka) — In, in kale oo le'eg lagu daro; labo jeer tiro isku dhufad; laballaab.

**Labajibbaarid** (-da) — In, in kale oo le'eg ku darid; labo jeer tiro isku dhufasho; laballaabid.

**Labakaclayn** (-ta) — Labo jeer kicid ama boodid ama soo noqosho.

**Labakacle** (-ha) — Wax labo jeer kaca ama booda ama soo noqda.

**Labakelyood** (-ka) — Labo kelyood leh; geesi; aar.

**Labakurusle** (-ha) — Geela labada kurus leh.

**Laballaab** (-ka) — (wax) Labo isugu laab; isugu jebis.

**Laballaabid** (-da) — (wax) Labo isugu laabid, isugu jebin.

**Laballaabow** (-ga) — Labo arrimood oo gudban ama wax kale, wax ka qabashadood u tallamid; labo laabood yeelasho: ma sidatan baad yeeshaa mase sidatan kale?; walaac; shaki.

**Laballabo** (-da) — 1. Laqanyo, wadnabbaab; liidaanyo (ama « lallabo »). 2. Tirooyin badan oo middiiba labo ka kooban tahay.

**Laballegdeyn** (-ta) — Gogosha dushecda ama meel kale isku rogrogid, ku galgalasho; gam'iwaayid.

**Laballis** (-ka) — Laballisid.

**Laballisid** (-da) — Labo qof ama labo

gacnood ku wada lisid; xoog iyo dhaqso u lisid; darandoorriyid.

**Laballixaadsad** (-ka) — Laballixaadsasho.

**Laballixaadsasho** (-da) — Xoog u socosho; dheerayn.

**Laballixaadsi** (-ga) — Laballixaadsasho.

**Laballugood** (-ka) — 1. Qof socoto ah oo aan gaadiid wadan, lug ah. 2. (xarig, kd.) labo dhudood ah.

**Labammidigle** (-ha) — 1. Qof gacanta midig iyo tan bidix isku si wax ugu qabta, ugu adeegta. 2. Qof gurran, guud ahaan.

**Labashub** (-ka) — Labashubid.

**Labashubid** (-da) — 1. Labo qof ceel ku shubid. 2. Hawl degdeg iyo xoog u dabaqho; darandoorriyid.

**Labasuulle** (-ha) — Muruqyada ku yaal cududda docdeed kore iyo bowdada docdeeda hoose.

**Labawejile** (-ha) — Labaggalle.

**Labayn** (-ta) — 1. Labo ka dhigid. 2. Ilmo lab dhalid. 3. Tallamid; shakiyid.

**Labaysad** (-ka) — Labaysasho.

**Labaysasho** (-da) — Labo ka dhigasho; labo jeer qaadasho, helid.

**Labaysi** (-ga) — Labaysasho.

**Labbis°** (-ka) — 1. Dhar jaadad badan ka kooban oo qof kol qaato; iskujoog. 2. Dhar guud; marashi; marriin; maryo; arratir; (ama « lebbis »).

**Labbisad°** (-ka) — Labbisasho.

**Labbisan°** — Labbis qaba.

**Labbisasho** (-da) — Labbis qaadasho.

**Labbisid°** (-da) — Labbiis u gelin.

**Labeeb** (-ka) — Qof astaamihii laboodka iyo dheddigoodka, labadaba leh; labeebyo.

**Labeebnimo** (-da) — Labeeb ahaan.

**Labeebyo** (-da) — Qof xubnaha laga dhalo, kuwa laboodka iyo kuwa dheddiggu, ku wada yaalliin; labeeb.

**Labeen** (-ta) — 1. Lakab xalleefsan oo dufan ah oo badanaa caanaha dhayda ah, dusha ka fuula. 2.* Cunno macaan oo ka samaysan ukun iyo bur iyo sonkor.

**Labid** (-da) — 1. Wax kala jaad ah isku dhex darid, isku qasid, isku walaaqid. 2. (arrin, kd) wax murugsan ka dhigid, wareer gelin.

**Labnaan** (-ta) — Wax laban ahaan; qasnaan.

**Labo** (-da) — Tirada kowda iyo saddexda u dhexaysa; mid iyo mid laysku daray; (2). (ama « laba »).

**Labxo** (-da) — Laabxuunsho.

**Lacaaf** (-ta) — 1. Wax la cuno oo jilibka idaadda la suro oo kalluunku soo raaco. 2. Wixii la mid ah oo wax lagu soo jiido oo lagu dhagro oo dhan; callaal; sandareerto; cantalaal; (ama « callaaf »).

**Lacag** (-ta) — 1. *a*) Cadadi dahab ah ama qalin ama naxaas ama nikel ama wax kale oo intá qaran tumo wax laysku dhaafsado ama wax lagu kala iibsado. *b*) Xaashiyo qaran ama banki, karti u lihi daabacay, oo sidoo kale, wax loogu qabsado. *c*) Macdan cad oo jilicsan oo qaali ah, oo lacagta ka sokow, waxyaalo badan laga sameeyo (alaabada wax lagu cuno ama lagu cabbo, suuqadda iyo waxyaalaha lagu xarragoodo, kd.); Qalin.

**Lacageed** — Lacag ku saabsan, lug ku leh.

**Laciif** (-ka) — Aad u tabar yar.

**Ladaab** — 1. (-°ka) leg. 2. (-ta) (cabidda xoolaha) maalin walba; had iyo goor; kalaggo'id la'aan; durduur.

**Ladaabad** (-ka) — Ladaabasho; durduurad.

**Ladaabasho** (-da) — (xoolo) maalin walba cabbid; qatin la'aan; durduurasho.

**Ladaabin** (-ta) — Ladaab u shubid; durduurin.

**Ladaadyo** (-da) — Laqanyo.

**Ladan** — Ladnaan qaba; aan bukin; fayow; fiican; roon.

**Ladid** (-da) — 1. Ledid. 2. (isku -) u hagarbixid la'aan; fududaysasho; sahlasho; dacdarrayn.

**Ladnaan** (-ta) — Ladnaansho.

**Ladnaansho** (-ha) — Wax ladan ahaansho; fayoobaansho; roonaansho; fiicnaansho.

**Ladnayn** (-ta) — Wax ladan ka dhigid.

**Ladqabo** (-da) — Laqdabo.



LAFALLAFO (1)

**Laf** (-ta) — Qaybaha ad'adag oo cadcad oo uu ka kooban yahay dhiska nafleydu, mid ka mid ah. 2. Buur yar. 3. Qolo, jilib.

**Laf-** — (laftayda, -taada, -tiisa, kd.) erey sii adkayna haya qofka laga hadlay, oo sheega haya in qofku qofkaas yahay ee aan cid kale la sheegeyn; qofka naftiisa.

**Lafaggur** (-ka) — Lafaggurid.

**Lafaggure** (-ha) — Qofka lafagguridda aqoon dheer u leh, siiba lafaha madaxa.

**Lafaggurid** (-da) — Jabka lafaha, siiba kuwa madaxa, wax ka qabasho, farsamayn, kabid.

**Lafajebis** (-ka) — (hadal, kd.) saamays weyn leh oo wax dhaawaca.

**Lafallafo** (-ha) — 1. Oogada nafleyda riciraha leh, oo dadku ka mid yahay, iskujooggeeda lafaha. 2. (qof, kd.) caato lafihii qayaxan yihiin.

**Lafaweyneeye** (-ha) — Cudur lafaha ku dhaca oo waaweyneeya.

**Lafayn** (-ta) — Lafaha madaxa jebin.

**Lafaysan** — Lafaha madaxa wax laga yeelay; la lafeeyey.

**Lafaysnaan** (-ta) — Qof madaxa ka lafaysan ahaan.

**Lafdhabar** (-ta) — Xiriir lafo ah oo oogada xoog iyo jiljileec tara; waxay ka kooban tahay riciro yaryar oo is-hayhaysta oo isku xiran (tunka taniyo dabaggihinta); lafduud; xiriir.

**Lafdheer** (-ta) — Lafaha oogada, kuwooda dheerdheer, sida kuwa bowdada, shanshada, cududda, kd., middood.



LAFDHABAR

**Lafdhumuq** (-da) — Lafta dhumuqa.

**Lafduud** (-da) — Lafdhabar; xiriir.

**Lafmadax** (-da) — Lafta madaxa oo gudaheeda maskaxdu ku jirto.

**Lafo** (-ha) — Raasammaal.

**Lafoobid** (-da) — Lafaha madaxa ka jabid; daqramid.

**Lafsakaar** (-ta) — Laf fidsan oo laabta bartankeeda ku taal oo kar-

raysaha iyo feeraha kore ku qotomaan.

**Lafti** (-da) — Dhalad; gob; nasab.

**Laga** (la + ka).

**Lagamamaarmaan** (-ka) — Aan laga maarmi karin; aan laga fursan karin; aad loogu baahan yahay; loo hurti la' yahay; lamahuraan.

**Lagu** — (la + ku) (ama « lugu »).

**Lahaan** (-ta) — 1. Wax leh ama wax uu lee yahay haysta ahaan; wax gaar ah haysad, yeelad, qabid. 2. Wax ku hadlid, wax dhihid, wax ka yeerin, wax sheegid (waxaan idin ku leeyahay = *a*) Waxaad iga qabtaan, ama. *b*) Waxaan idin oran hayaa).

**Lahaansho** (-ha) — Lahaanta wax la lee yahay; wax lihi ah ama hanti yeelasho, haysasho, qabid.

**Lahan** (-ka) — 1. Arami, qush. 2. Halaati, xaraarad.

**Lahasho** (-da) — Laabta wax ka jeclaysasho.

**Lahjad*** (-da) — (Tilmaamo aan wada sal lahayn). 1. Xagga siyaasadda, hadal rasmi ahaan qaran u qaatay, mid ka duwan. 2. Xagga suugaanta, hadal aan suugaan iyo murti qoran yeelan. 3. Af yare duwan oo qof lee yahay, ama degmo, ama xirfo, kd. ~ Afguri.

**Laji** (-da) — Aleel yaryar.

**Lajiide** (-ha) — Geed aan weyneyn oo miro dhanaan leh.

**Lajnad*** (-da) — Urur; shir; guddi.

**Lakab** (-ka) — In is-haysata oo fidsan oo isku qiro ah; baal; dabool.

**Lalid** (-da) — Hawada dhexdeeda marid; duulid; bidid; heehaabid; buubid.

**Lalin** (-ta) — Hawada dhexdeeda marin; duulin; bitin.

**Lallabo** (-da) — Laqanyo; yaqyaqsi.

**Lalleemo** (-da) — Gariir xubnaha oogada qaarkood yeeshaan; (« gacnaha, indhaha; »).

**Lalmad** (-ka) — Lalmasho.

**Lalmasho** (-da) — Wax meel ka lusha ahaansho; lulmasho.

**Lalmin** (-ta) — Meel ka laallaadin, ka lulid, ka raaricin.

**Lamaddegaan** (-ka) — Dhul ballaaran oo aan biyo iyo dhir midna lahayn oo ama qafro ah ama bacad ku rogan yahay, oo aan dad iyo duunyo midna joogin kuna dhaqmi karin.

**Lamafilaan** (-ka) — Kedo ah.

**Lamahuraan** (-ka) — Wax aan la'aantood lagu geli karin; aan la huri karin; aan laga fursan karin; (ama « mahuraan »).

**Lambar** (-ka) — Lanbar.

**Lammaan** — 1. (xoolo) neef ilmo weheliyaan. 2. (-ka) Labo weligood wada socda; labo is-dhalay.

**Lammaanaan** (-ta) — Lammaan ahaan.

**Lamma'o** (-da) — Lammo.

**Lammid** (la + mid) — Aan ka duwaneyn; u eg; la mid ah.

**Lammo** (-da) — Labo sarood oo lo'aad oo isku midab ah iyo sar saddexaad oo midab kale ah oo iyagoo si farsamo ah isugu dhafan, layshu tolo oo mid laga dhigo.

**Lanbar** (-ka) — In aan tirsanayn; tiro; nambar (ama « lambar »).

**Lanbarin** (-ta) — Lanbar u yeelid, ku dhigid.

**Lanbarsan** — Lanbar loo yeelay, lagu dhigay.

**Laqan** (-ka) — Qof yar oo laayaan ah.

**Laqannimo** (-da) — Laqan ahaansho.

**Laqanyo** (-da) — Kacaan baruurta iyo cunnada subagga badani caloosha geliso, oo lala mantago ama lagu sigto; liidaanyo; ladaadyo.

**Laqbayn** (-ta) — Kitaab carabi ku qoran, ardada iyo xerta, af-Soomaali ugu fasirid.

**Laqbo** (-da) — Kutubta diinka ah oo carabiga ku qoran, fasirka wadaddadu Af-Soomaali ku fasiraan.

**Laqdabo** (-da) — Mardabo; dhagar; sir; (ama « ladqabo »).

**Laqinid** (-da) — 1. Qof wax la barayo,

wax uu baraka ka dabo yiraahdo, u marin. 2. Qof buka oo dhimasho looga yaabayo ashahaadada u marin, u akhriyid.

**Laqmo** (-da) — Dhallinyaro ahaan ku dhimasho.

**Laqwi** (-ga) — Hadal gef ah oo bareer loo yiraahdo.

**Laqwiyid** (-da) — Hadal laqwi ah ku hadlid.

**Laran** — La laray; wax lagu daray.

**Larid** (-da) — Wax, wax kale oo tiirsha ama bila, ku darid.

**Larnaan** (-ta) — Wax laran ahaan.

**Lasow** (-ga) — Dhadhan.

**Lax** (-da) — 1. Neef ido ah oo dheddig. 2. Laxlaha rugtiisa.

**Laxaaf** (-ka) — Buste ama wax la mid ah, oo la huwado.

**Laxaad** (-ka) — Lixaad.

**Laxaamad** (-da) — Macaadinta dhulka laga qodo'jaad ka mid ah oo birta aad uga jilicsan oo marka la kululeeyo dhaqaaqa oo biraha isku dhejiya; alxan.

**Laxaamadan** — Laxaamad iskula dhegsan.

**Laxaamadid** (-da) — Laxaamad iskula dhejin.

**Laxaw** (-ga) — Xanuun; kaar.

**Laxle** (-ha) — Bahal yar oo shinnida u eg oo qaniinyo kulul; xoon.

**Laxmar** (-ka) — (xiddigo) Cadaad; galgaal.

**Laxni** (-ga) — Laaxin.

**Laxo** (-ha) — (xiddigo) Lixo; urur.

**Laxoox** (-da) — Kimis badanaa balballaaran oo xalleefsan oo bur ama budo la dubey ka samaysan.

**Laxooxeed** — Laxoox ku saabsan ama lug ku leh.

**Layaab** (-ka) — Yaab.

**Layaabid** (-da) — Yaabid.

**Layac** (-a) — Wax laysku lado oo aan si wanaagsan loo ilaalin; dayac; (ama « laayac »).

**Layacan** — La layacay; aan la ilaalin ee layska sii daayey; dayacan.

**Layicid** (-da) — (xoolo, kd.) ilaalin la'aan; lumin, dayicid.

**Layiig** (-ga) — Wax shubma oo sida malabka u culus oo isu haysta; ann sida biyaha khafiif u ahayn; rib.

**Layiignimo** (-da) — Layiig ahaan.

**Layli** (-ga) — 1. Waxbarista hore; carbis; tababbar. 2. (rati) aan weli rarkii baran; buubaal.

**Laylyan** — La laylyey; la carbiyey; la jebshey; la jareeycy.

**Laylyid** (-da) — Layli bixin; carbin; jarayn; jebin; tababbarid.

**Layn** (-ta) — (Wax badan) dilid; baabbi'in; warjeefid.

**Layr** (-ta) — Dabayl jilicsan oo qabow; neecaw.

**Layrasho** (-da) — Dhabashada layrta; babbasho; ruxasho.

**Layrin** (-ta) — Layrta u dhigid; babbin; neecaabin.

**Layrsad** (-ka) — Layrsasho.

**Layrsasho** (-da) — Layrta u bixid, isu dhigid; ku qabowsasho; neecawsasho.

**Laysasho** (-da) — Wada idlaysasho; Dhammaysasho.

**Laystaan** (-ta) — Waxyeello iyo wax jejebin badan; laayaannimo; laqannimo.

***-le*** — Erey aan keli isu taagin ee magacyada qaarkood lagu dabakaro, ulajeeddadiisuna tahay: leh, haysta; kd. (sida: dukaan*le*; hilib*le*; alif*le*).

**Le'asho** (-da) — Wax le'day ahaansho; baabbi'id; dabaggo'id.

**Lebbed** (-da) — Suuqadda dumarku surka ku xirtaan, jaad ka mid ah.

**Lebbis** (-ka) — Labbis; dhar.

**Lebbisan** — Labbisan.

**Lebbisasho** (-da) — Labbisasho.

**Lebbisid** (-da) — Labbisid.

**Leben** (-ka) — 1. Caano. 2. Dhoobo si gaar ah loo dubo oo qaabab badan loo yeelyeelo oo sida dhagaxa wax lagu dhiso.

**Lebi** (-ga) — Geed dhirta waaweyn

ka mid ah oo aan qodax lahayn; ubax qurux badan buu lee yahay.

**Ledid** (-da) — u jeelid; macaan ka helid; (ama « ladid »).

**Lee** (lee-) — (waa aan leeyahay, (lee(y)ahay), waa uu lee yahay, waa ay lee yihiin, waa aad leedahay, waa ay leedahay, waa aad leedihiin; waa aannu/aynnu lee nahay) wax lihi u yihiin; haysta; qaba.

**Leeb** (-ka) — Ul yar oo dhuuban oo afka bir fiiqani kaga jirto oo qaansada laga gano; gamuun.

**Leeddo** (-da) — Faras aan koore saarrayn oo la fuulo.

**Leefid** (-da) — Carrabka wax ku tirid, ama ku tirasho.

**Leefin** (-ka) — Wax la leefo.

**Le'eg** — La siman; la mid ah; la fil ah; aan ka yarayn kana weyneyn.

**Leegleegsad** (-ka) — Leegleegsasho.

**Leegleegsasho** (-da) — Socosho, iyadoo aan waxba la sidan oo la faro maran yahay.

**Leegleegsi** (-ga) — Leegleegsasho.

**Le'ekaan** (-ta) — Wax is le'eg ahaan; isku fil ama isku culays ama wax si kale isu le'eg ahaan.

**Le'ekaansho** (-ha) — Le'ekaan.

**Le'ekayn** (-ta) — La ekayn; la mid noqosho; la sinmid; isku in keenid.

**Le'ekaysiin** (-ta) — Ku jaangoyn; wax le'eg ka dhigid; la simid.

**Leelleel** (-ka) — Rafaad; dhibaato.

**Leelleelid** (-da) — Leelleel mudasho; rafaadid.

**Leelleelsan** — Leelleel qaba; dhibaataysan; rafaadsan.

**Leelleelsanaan** (-ta) — Wax leelleelsan ahan; rafaadsanaan.

**Leelleeltir** (-ka) — Wax xoolo ama wax kale ah, oo midiidinka iyo dadka adeega iyo ciidanka waayeelooba, abbaalgud ama kaalmo loo siiyo.

**Leelleeltiran** — La leelleel tiray; leelleeltir la siiyey; kolkii uu hawl gabay, wax ku filan oo abaalgud ah la siiyey.

**Leelleeltirid** (-da) — Leelleel ka eegid, ka dhawrid; ciidan hawl gabay, abaalgud ku filan oo uu ku noolaado siin.

**Leelo** (-da) — 1. Qiiqu hadduu meel kore oo gudo ah ku urnro oo noqdo wax qiro leh, oo kolkol waxyaalo wargo la moodo ka soo laallaadaan. 2. Wixii biyuhu sidaas oo kale gebiyada iyo godadka gudohooda ugu sameeyaan: kokol waxay yeeshan filgimmo dheerdheer oo waaweyn oo xagga dhulka u soo laallaada. 3. Xayaabo biyaha deggan korkooda ka samaysanta. 4. Cunnada la karshey oo qaboobaysa, xayaabo ama xuub dusha ama hoos kaga samaysma.

**Leex** (-a) — Cad caano adkaaday ah oo is-haysta oo intá mantagga soo raaca xagga afka ka yimaada.

**Leexad** (-ka) — Leexasho.

**Leexasho** (-da) — Meeshii loo socdey, ama dhabbihii la hayey doc ama gees uga weecasho, uga bayrid.

**Leexaysad** (-ka) — Leexaysasho.

**Leexaysasho** (-da) — Leexo samaysasho, cayaarid.

**Leexaysi** (-ga) — Leexaysasho.

**Leexin** (-ta) — Doc u weecin, u duwid.

**Leexleexad** (-ka) — Leexleexasho.

**Leexleexasho** (-da) — 1. Laallaabasho, noqnoqosho, warwareegid, meermeerid. 2. (ka -) Arrin qabashadeed ama wax kale, ka madax meerin.

**Leexo** (-da) — 1. Dabayl kacda oo cirka mudda. 2. (cayaar) xargo geedo isu dhow madaxyada loogu xiro, oo carruurtu fuusho oo isku ruxdo. 3.* Xargo iyo shabaag sidoo kale, intá geedo isu dhow labada madax loogu kala xiro, lagu kor seexdo.

**Leexsan** — La leexshey; weecsan.

**Leexsanaan** (-ta) — Wax leexsan ahaansho.

**Leexsasho** (-da) — Soo duwasho.

**Leg** (-ga) — Xubin ka kooban laf-

sakaarta iyo baruurta iyo hilibka korka ka saaran, qaarna ka laal-laado; shaf.

**Legdamid** (-da) — Legdan isugu bixid.

**Legdan** (-ka) — Cayaar labo qof ku dadaalaan in midba midka kale dhulka dhigo.

**Legdid** (-da) — Qof lala lagdamą hayo, dhulka dhigid.

**Legdin** (-ta) — Qof dhul dhigidda legdanka.

**Legriix** (-a) — Cudur lo'da aad u cayisha ku dhaca.



LEEXO (3)

**Leh** — Ercy ulajeeddooyin badan yeesha. *a*) Lahaansho, yeelasho, hayn; haysasho, hantiyid, hanasho, qabid,... (lacagtaan yaa *leh*? Nin xoolo *leh*; meel dhaxan *leh*;...). *b*) Hadlid; wax dhihid; iraahid; yeerid; (qof « wax ha la barto » *leh*...) eeg « *lahaan* », « *lee* ».

**Lexejeclo** (-da) — Kalgacalada maalka iyo xoolaha loo qabo; waxa qofku hantidiisa u qabo; lihijeclo.

**Lib** (-ta) — Dagaal ama wax kale oo loo tartama hayo oo lagu ad-kaado; guul; liibaan.

**Libaad** (-da) — Idiin qurux badan oo kore-Soomaaliga docdiisa hoose lagu dhejiyo.

**Libaax** (-a) — Bahal dugaag ah oo weyu oo xoog badan oo jooga Afrika iyo meelo Aasiya ka mid ah; wuxuu lee yahay midab cawl ah iyo dabo bul leh, kiisa labina (aarka) wuxuu qaarka hore ku yeeshaa dhogor dheer oo faro ba-dan iyo shaash duf ah; wuxuu cunaa oo ku nool yahay dadka



LIBAAX

iyo duunyadaba; aar; gool; ba-ranbarqo.

**Libaax-badeed** (-ka) — Magac kooba nafleyda waaweyn oo badda ku jirta oo kalluuuka qaabkiisa leh oo wax dadka cuna iyo wax ka-leba leh.

**Libaaxow** (-ga) — jaadadka baraska (juudaanka) mid ka mid ah oo qofka qaba wejigiisa wax buurbu-urani ka soo yaacaan oo muuqaal libaax lala yeesho.

**Libayn** (-ta) — Lib siin; guul siin.

**Libaysad** (-ka) — Libaysasho.

**Libaysasho** (-da) — Lib helid; adka-ansho; guulaysasho; liibaanid.



LIBAAX-BADEED

**Libaysi** (-ga) — Libaysasho.

**Libcas** (-ta) — (xiddigo) xiddigta u dhexaysa gudban iyo marecgad-heer; xiddigta afraad oo daalallida.

**Libdhid** (-da) — Qarsoomid (ama « librid »).
**Libdhin** (-ta) — Wax, meel, ama wax kale, xoog u dhexgelin ama ku mudid oo ku fogeyn taniyo intuu ka qarsoomo (ama « librin »).
**Libdho** (-da) — Qorrax; cadceed; gabbal; qundhac.
**Libin** (-ta) — Guul; lib; adkaan; liibaan.
**Libiq** (-a) — Dhoobo ama wax loo ekaysiina hayo oo qoyan.
**Libiqsasho** (-da) — Si degdeg ah, is isugu qabasho oo u kala qaadid.
**Libiqsi** (-ga) — Libiqsasho.
**Libirsan** — Meel gudaggalay oo ku qarsoomay.
**Librid** (-da) — Libdhid.
**Librin** (-ta) — Meel ku wada eryid, wada gelin.
**Licig** (-ta) — Carar ama asal la sameeyey oo aan biyabbiyo ahayn ee miir ah, oo aad u guduudan.
**Lid** — 1. (-da) Gudaha, uurka, hoosta; lif. 2. (-ka) Ka dhigan, ka soo horjeeda, ku diran, ka dhan ah; liddi; cagsi; dhig.
**Liddi** (-ga) — Lid; cagsi; dhig.
**Lifaaq** (-a) — 1. Liilan yar oo dun ah oo maryaha lagu tolo. 2. Wax la baara hayo oo aad loo eego; wax dhab ugu fiirsasho; jeedaalo; fiiro. 3. hannaan-wanaag; qaab.
**Lifaaqid** (da) — 1. Lifaaq u yeelid. 2. Indhaha wax ku fagiijin; u sii fiirsasho.
**Lifato** (-da) — Xilliga dayrta qaarki.
**Lig** (-ta) — Wax kor u tagan oo toosan oo aan soo laabma hayn ahaan; wax likaysan ama liqdaaran.
**Liglig** (-ga) — 1. Saabka weelasha qaarkood loo sameeyo iyo gadowgiisa kore, ilkaha ka soo taagtaagan.. 2. Qoryo isweydaarsan oo qunbaha afkiisa lagu sameeyo.
**Ligligid** (-da) — Liilliijin; dhaqdhaqaajin; ruxruxid.
**Lihi** (-da) — Wax qof gaar u lee yahay; hanti.
**Lihiin** (-ta) — 1. Adkaysan, karti. 2. Waxtar danbe; meecaad; liil.
**Lihijeclo** (-da) — lexejeclo.
**Li'i** (-da) — La'aan.
**Liibaan** (-ta) — Guul; lib; khayr; wanaag; dhur.
**Liibaanid** (-da) — Liibaan helid; guuleysasho; dhuroobid.
**Liicid** (-da) — Doc u dheelliyid; dhicid ku dowaansho.
**Liicsan** — Doc loo liiciyey, loo qalloociyey; wax liita ama dhaca haya laga dhigay; khatar ku jira.
**Liid** (-ka) — 1. (qof) laga wanaagsan yahay; nacas; doqon; xun. 2. Cad yar oo xarig ah ama dun ama mayrax, kd.
**Liidaanyo** (-da) — Laqanyo; ladaadyo.
**Liidasho** (-da) — Qof ama wax liid ah, ahaansho.
**Liidid** (-da) — Wax liid ah ka dhigid; tixgelin la'aan; quursasho; yasid.
**Liidnimo** (-da) — Liid ahaansho.
**Liif** (-ka) — Cayaar dhagxan gaar ah ama kubbado qori ah oo la tuuro ama la dilindilleeyo lagu cayaaro (ama « luuf »).
**Liifad** (-da) — Cad yar oo xarig ah ama daliig kale oo ama xirmo yar oo liilammo ah, oo feynuuska gaaska ku baxa ama shimica iyo waxyaalo kale, la dhexgeliyo oo intá daarma olola.
**Liifid** (-da) — Liif cayaarid.
**Liig** (-ga) — Garannuugta keeda lab.
**Liil** (-sha) — 1. Sooh wanaagsan; mayrax jilicsan oo aan go'in. 2. Waxtar danbe oo loo aayo; cirib; meecaad.
**Liilan** (-ka) — Dun la soohay oo miiqan.
**Liilliijin** (-ta) — Marmaarriyid; dhaqdhaqaajin; ruxruxid.
**Liilo** (-da) — Hees la qaadi jirey oo hore oo Soomaaliyeed.
**Liimo*** (-da) — Liin.
**Liimonaato*** (-da) — Wax la cabbo oo laga sameeyo biyaha liinta iyo sonkorta. (ama « liimonaata »).

**Liin** (-ta) — 1. Miro yaryar oo dhanaan badan oo Fitamiin C ka buuxdo. 2. Geedka ay ka baxaan laftiisa; ~ liimo. 3. Asalka ama midabka dharka la geliyo oo kolka la mayro ka baxa.
**Liiqliiqad** (-ka) — Liiqliiqasho.
**Liiqliiqasho** (-da) — (ilko, kd.) debcid la ruxasho; dhaqdhaqaaqid.



LIIN (1)

**Liire** (-ha) — Lacag dhulal badan ka socota, gaar ahaan dhulka Talyaaniga.
**Liishaan** (-ka) — Toog; nishaab.
**Liitir*** (-ka) — Litir.
**Likaaco** (-da) — Jeesjees; cayaar.
**Likayn** (-ta) — Sida likaha kor u soo taagid.
**Likaysan** — Sida likaha kor u soo taagan.
**Likaysnaan** (-ta) — Sida likaha kor u taagnaan.
**Like** (-ha) — 1. Geed yar oo dhulka ka soo fuura oo aan caleemo iyo ubax iyo midab cagaaran midna lahayn. 2. Jaadad badan oo geedahaas ah oo qaarkood sun yihiin qaarkoodna la cuno.
**Lillaahi** (-da) — Ilaah horti; Ilaah darti; aan dhagar iyo laqdabo, midina ku jirin; daacad.
**Lillaahiddarro** (-da) — Aan lillaahi ahayn; daacaddarro; laqdabo.
**Lillaahinnimo** (-da) — Lillaahi iyo daacad ahaan.
**Liman** — La limay.
**Limid** (-da) — Yaanbo ama qalab kale beer ku falid; beer, abuurid u darbid.
**Liqdaar** (-ka) — Si dherer ah meel isu taag.
**Liqdaaran** — Taagan oo aan nuuxnuuxsanayn; dhereran; likaysan; lig ah.
**Liqdaarid** (-da) — Wax liqdaaran ka dhigid.
**Liqdin** (-ta) — In kol la liqo.
**Liqid** (-da) — Wax la cuno ama la cabbo, jidiinka marsiin; dhunjin.
**Liqmo** (-da) — Liqdin.
**Lis** (-ta) — 1. Caano kolkaas la lisay. 2. Wax kastoo caano ama dhacaan leh sida xabagta iyo cinjirka iyo dhiinka miraha, oo la soo tuujiyo.
**Lisan** — 1. Caanihii laga lisay; la maalay. 2. Lisin ama wax kale lagu afeeyey.
**Lisid** (-da) — 1. Neef xoolo ah oo irmaan, iyadoo naasaha laga tuujina hayo, caanaha candhada ku jira ka keenid; maalid. 2. Mindi ama wax la mid ah, lisin ku afayn.
**Lisin** (-ka) — Dhagax gaar ah oo



LIKE (2)

mindiyaha iyo wixii la mid ah lagu afeeyo; lool.
**Listan** (-ta) — Xiddigaha raqaha oo dayuxu maro, tooda labaad oo u dhexaysa godinta iyo lixaha.
**Litir*** (-ka) — Qiyaas lagu cabbiro waxyaalaha shubma sida caanaha iyo biyaha, iyo weelasha lagu shubo muggooda; (ama «liitir»).

**Lix** (-da) — Tirada u dhexaysa shanta iyo toddobada; (6).

**Lixaad** (-ka) — 1. Xoog, itaal; tabar, baaxad. 2. Tiro taxan oo is-dabajoogta kan lixda jagadeeda ku abbaaran; kan shanaadka iyo toddobaadka u dhexeeya (**6d.**) 3. (lixda -) Oogada nafleydu xubnaha ay ku garato oo ku dareento waxyaalaha dibadda ka dhaca haya ama uga iman haya; – (ama « laxaad »).

**Lixaadsasho** (-da) — 1. Lixaad yeelasho; tabaraysasho. 2. (laba -) socod xoog leh socosho; socodka labajibbaarid; dheerayn; – (ama « laxaadsasho »).

**Lixaadsi** (-ga) — Lixaadsasho.

**Lixadhaqo** (-ha) — Xilliga guga qaarkiisa danbe; cawlikudhashay.

**Lixdameeye** (-ha) — Tiro lixdan ku dhow.

**Lixdan** (-ka) — Lix meelood oo meeshiiba toban tahay oo laysku daray; (60).

**Lixle** (-ha) — Lix waxyaalood ama astaamood leh.

**Lixo** (-ha) — Xiddigo cuntub ah oo raqaha ku jira oo u dhexeeya listanta iyo cadaadka; urur; (ama « laxo »).



LO'

**Lo'** (-da) — Xoolaha dadku dhaqdo, jaadka ugu waxtar badan; waa calannaqsataa; waxay leedahay calool afar qol ah, geeso dhexda ka daloola iyo qoobab; qaarkeed tuur bay leedahay; waxa dadku ku qabo waxaa ka mida ah: hilib, harag, caano, subag, baacug, waxyaalo laysku daweeyo iyo waxyaalo kale oo aan la tirin karin (geeso, lafo, seedo, mergiyo, sayn, dhiig, uus, kd. oo midba waxtar gaar ah lee yahay).

**Locob** (-ta) — Collob.

**Lohloh** (-a) — 1. (af, ilko,...) liiqliiqana haya; ilko wax dhacay iyo wax ruxana hayaba leh; qushaash. 2. Gilgil; ruxrux.



LOHOD

**Lohod** (-ka) — Nafley yaryar oo badaha ku jirta oo aan lafo iyo riciro lahayn, badanaana ku dhexjira kuukiyaan, bocool, alcel, dhulman iyo wax la mid ah; waa jaadad badan oo qaar la cuno.

**Lo'ley** (-da) — 1. Dadka lo'da dhaqda. 2. Bulshada lo'da.

**Loo** (la + u) — Erey laga garto wax cidi u qabatay isága ama iyada ama iyaga dartood « wiilka caano ha *loo* liso » waxay la mid tahay (« dadku wiilka darti caano ha u liso »).

**Loodin** (-ta) — Wax xoog leh oo kalabbaxsan soo qalloocin, soo laabid; nadoocin.

**Loodsamid** (-da) — Soo laabmid, soo nadoocsamid.

**Loodsan** — La soo laabay; nadoocsan.

**Loog** (-ga) — Martisoor weyn oo xoolo laysu qalo.

**Looga** — (la + uga).

**Loogid** (-da) — Marti xoolo u qalid.

**Lool** (-ka) — 1. Dhigaha aqalka reermiyiga jaad ka mid ah. 2. Dhagax gaar ah oo mindiyaha iyo wixii la mid ah lagu afeeyo; lisin. 3. (cayaar) laal.

**Looli** (-da) — Jar; gebi.

**Loolih** (-ka) — Qalab (qodob, kd.)

af fiiqan oo aroor dheeri ku wareegsan yahay oo loogu talaggalay inuu, dalool dhexda aroor kale oo qodan ku leh dhexgalo isagoo wareega haya.

**Loolin** (-ta) — Mindi iyo wax la mid ah, oo lool la marmariyo si ay wax u goyso; afayn; lisid.



LOWS

**Loollamid** (-da) — Halgamid, dagaallamid; tartamid.

**Loollan** (-ka) — Dagaal ama arrin kale oo aad laysugu hawlo; dirir; halgan; tartan.

**Loomataliye** (-ha) — Carruurta yaryar (ama « loomataliyaan »).

**Looshan** — La looliyey.

**Loox** (-a) — Qoryaha dheerdheer oo xalxalleefsan oo wax lagu dhiso ama alaabo laga sameeyo, midkood; alwaax.

**Looyaan** (-ta) — Xasilloonaan la'aan; qalalab°; wareer; dagaal.

**Low** (-ga) — Bowdada iyo kubka iskaggalkooda; jilib.

**Lowgal** (-ka) — Xannun lowga gala.

**Lows** (-ka) — Geed nagaar ah oo la beero oo aad u waxtar badan; mirhiisu si yaab leh bay u baxaan: kolka ubaxu dhaco, baa lugtii siddey ubaxaasi xagga hoose u soo qalloocataa oo madaxa dhulka gashataa, madaxyadaas baa miruhu ka baxaan; cunidda ka sokow, waxaa laga sameeya subag iyo saliid.

**Loxod** (-ka) — 1. Alaabada iilka lagu daboolo. 2. Iilka qofka dhinta la geliyo. 3. Qabri; xabaal; (ama « luxud »).

**Loxos** (-ka) — Rug ama guri cusub oo koolkaas la degey.

**Lubbi** (-ga) — Kal; laab; qalbi; niyo.

**Lucuuman** — Wax jurmi leh; lucuun ah; baaxad duuban leh.

**Lucuun** (-ka) — Jurmiga wax lee yihiin; wax shakaran ama aan dhexdiisu marnayn.

**Lud** (-da) — Cad hilib ah oo baruur leh.

**Lufan** (-ka) — Wax duugnimo la idlaaday wax ka haray.

**Luflufº** (-ka) — Cunno ama waxyaalo kale oo badan oo kala jaad jaad ah oo laysku dardaray; hanbooyin laysku daray.

**Lug** (-ta) — 1. Xubnaha dadka iyo nafley kale oo badani ku socoto, middood; tan dadku waxay ka kooban tahay bowdo iyo kub iyo cag; xoolaha iyo nafleyda kale oo afarta addin ku socota, labada danbe keliya baa lagu magacaabaa



LUG (1)

« lugo », labada horena « jeenyo ». 2. Ciidanka lugta ku socda, (- iyo faras).

**Lugayn** (-ta) — Lugo ku socosho.

**Lugead** (-da) — Libaaxa badda jaad ka mid ah.

**Lugduub** (-ka) — 1. Si fardaha loo fuulo; iyadoo lugi fidsan tahay lugina laaban tahay baa faraska

lagu boodaa oo kolka dushiisa lala siman yahay, lugtii laabnayd intá shishay laga mariyo, guradiisa lagu ururaa, oo lagu toosaa. 2. Cayaaraha la tumo, si lugaha looga tabeeyo oo laysu rogrogo.

**Lugduubid** (-da) — 1. (fuullaan fardood) lugduub faras ku fuulid. 2. Cayaar lugduub ku dheehid.

**Lugey** (-ga) — Qof lug la'.

**Luggelin** (-ta) — (arrin) gelid; wax ka qabashadeed isku deyid, danayn; faraggelin, dhexgelid.

**Luggelis** (-ka) — 1. (arrin) faraggelis, dhexgal. 2. Xoogsato aan joogto ahayn ee hadba kol xoojisa.

**Luggo'id** (-da) — Luggooyo ku dhicid.

**Luggooyo** (-da) — Wax qof waqti ka lumiya ama faa'ido seejiya ama mihiya ama si kale dhibaato u gaarsiiya.

**Luggoyn** (-ta) — Luggooyo badid; dhibid.

**Lugtool** (-ka) — Geed laan keliya ah.

**Lugu** — Lagu.

**Lugyaro** (-da) — Labada lugood oo midi yaraato cudur ama wax kale oo gaarey darteed.

**Luki** (-da) — Shinbir-guri; diyaad; digaag; dooro.

**Lukowle** (-ha) — (cayaar) lug keliya lagu ordo, lagu boodboodo, lagu tartamo.

**Lul** (-sha) — Wax jilicsan oo dabka la shida hayo oo bilawga ah lagu huriyo.

**Lulad** (-ka) — Lulasho.

**Lulan** — 1. (caano) la lulay oo subag laga soo saaray. 2. Meel ka laallaada, raaraca.

**Lulasho** (-da) — 1. Caano subag ka soo saarasho; barwaaqo helid. 2 Wax meel ka laallaada ahaansho; lulmasho; raaracid; lalmasho.

**Lulid** (-da) — 1. Caano ruxid oo subag ka soo saarid. 2. Wax lalmada ka dhigid; laallaadin; raaricin. 3. Ruxid; gilgilid.

**Lullumo** (-da) — Xasharaad (kaneeco, rah,...) yar oo ugaxnimada ka baxay; miraxareedaad (ama « lullume »).

**Lulmid** (-da) — 1. Caano ruxmay oo subag ka soo go'ay noqosho. 2. Wax lulmay ama ruxmay noqosho.

**Lulmo** (-da) — Kolka hurdadu soo dhowdahay waxa layska dareemo; (ama « lulo »).

**Lulmood** (-ka) — Lulmo qabasho; hurdo hayn.

**Lulo** (-da) — Lulmo.

**Lulug** (-ga) — Wax shubma oo aan miir ahayn.

**Lumid** (-da) — Wax la waayey noqosho; hallaabid; habaabid; anbasho.

**Lumin** (-ta) — Wax hallaabay ka dhigid; habaabin; anbin. 2. Xoorid; khasaarin.

**Lun** (-ta) — 1. Meel god ah ama ceel oo ciid jilicsan ama dhoobo qoyani ku daboolan tahay, oo wixii ku dhaca liqa. 2. Beeraha, godadka abuurka lagu rido, midkiiba.

**Lunsan** — Wax lumay ah.

**Luqad** (-da) — Af; hadal; (ama « luqo »).

**Luqluq** (-a) — 1. Biyo yar oo afka gudihiisa lagu mayro. 2. Afmayridda lafteeda.

**Luqluqad** (-ka) — Luqluqasho.

**Luqluqasho** (-da) — Biyo luqluq ah, afka ku mayrasho; af-dhaqasho.

**Luqluqid** (-da) — Biyo luqluq ah afka gudihiisa ku mayrid, ku nadiifin.

**Luqmad** (-da) — In cunno ah oo kol afka la geliyo ama la goosto; rudmo.

**Luqmalliigle** (-ha) — Geel dhallin yar.

**Luqo** (-da) — Hadal dad ama qolo ku hadasho; af; (ama « luqad »).

**Luqun** (-ta) — Oogada, xubinta u dhexaysa madaxa iyo garbaha; sur; qoor; marmar; tun.

**Luqundhejis** (-ka) — Suuqada haweenku surka ku xirto mid ka mid ah.

**Luqunjab** (-ka) — 1. Luqunta jabke-

eda kore; 2. Luqun-xanuun; bar-kadhac.

**Lur** (-ta) — Dhib; shiddo; luggooyo.

**Luran** — La luray; dhibban; shid-deysan.

**Lurid** (-da) — Dhibid; shiddeyn; luggoyn.

**Luubaan** (-ta) — Xabag ka baxda geedaha xijiga oo udgoon oo la shito; beeyo; mayddi; foox.

**Luudi** (-ga) — Kal yar oo bir ah oo wax lagu tumo.

**Luudid** (-da) — Si tabar yar u socosho.

**Luudin** (-ta) — Si tabar yar u socod-siin; aayar wadid.

**Luuf°** (-ka) — 1. (hilib, rooti); in is-haysata; go'; cad. 2. (cayaar) liif.

**Luufluuf** (-ka) — Wax hoog ku dha-cay oo kala lunlumay; baabba'; le'ad.

**Luufluufid** (-da) — Luufluuf ku dhi-cid; kala lumid; wax yari ka harid; bi'id; le'asho.

**Luufluufin** (-ta) — Wax luufluufay ka dhigid; kala lumin; wax yar ka reebid; baabbi'in; layn.

**Luul°** (-ka) — Iniino kulkulucsan oo dhagaxdidib ama xaraar ah oo ba-danaa cad kolkolna midabyo kale leh oo aad qaali u ah; waxaa si yaab leh u sameeya lohodka qaar-kiis: qalbacyada dhulmanta bahalku ku jiro baa waxaa soo dhexgala bahal kaloo yar ama iniin ciid ah ama wax kale; kolkaasaa bahalku si uu waxaan gudihiisa soo galay uga nabad galo, dhacaan qoyan oo xabag oo kale ah ku daboolaa oo kubbad kulucsan ka dhigaa; da-badeed kubbaddaa adkaata oo « lu-ul » noqota; luulka la beero isa-guna waa la mid: qalbacyada gudo-hooda baa uun wax loo geshaa oo dabadeed bahalku « luul » ka dhigaa.

**Luuli** (-ga) — Qurux, xarrago, mar-daaddi.

**Luulid** (-da) — Carruurta aan weli calaliska bilaabin, carrabkooda ca-lalin, ruugid; waxay calaamo u tahay inay calalis doonayaan oo u baahan yihiin.

**Luun** (-ka) — Qolfo iyo xayaabo layiig ah oo qofka aad u harraada ama qabatooma afkiisu yeesho; jiil.

**Luuq** — 1. (-a) Meel ama dhabbe yar oo ciriiryoon oo hareeraha wax ka yihiin. 2. (-da) Cod gaar ah oo gabayada iyo heesaha lagu qaado; cod lagu dheeraysto oo laga xareediyo.

**Luuqayn** (-ta) — Luuqin.

**Luuqin** (-ta) — Hees ama wax la mid ah, luuq u yeelid, ku qaadid; luuqayn.

# M

**M** — (miin, ma'*) Xaraftka saddex-iyo-tobnaad oo alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**Ma** — Erey ulajeeddadiisu kol ay tahay. *a*) Wax' isweyddiis (sida: Cali *ma* yimid? Libaax *ma* aragtay? *Ma* aniga?...). *b*) Kolna ay u dhiganto « may », « maya » (sida: Cali ma yimid? *Ma* iman; maanta Axad *ma* aha...).

*-ma*? — (sida « ku*ma*? » « tu*ma*? »).

**Maacuun** (-ka) — Alaabada iyo weelasha guriga siiba kuwa jikada.

**Maad** (-da) — 1. (°) Hadal qosol leh; maaweelo. 2. Aan muuqan, dahsoon; qarsoodi; meel dhawran oo aan indho qalaadi eegeyn; meel aan madal ahayn. 3. Is'ilaalis, maadasho.

**Maadasho** (-da) — Meel maad ah gelid, ku dhuumasho; is qarin; is'ilaalin; iska dhawrid; biqid.

**Maadeyn** (-ta) — Hadal maad ah sheegid.

**Maadeys** (-ka) — Sheeko suugaaneed oo dhacday ama dhici karta, oo intá dad jilo la daawado si waxbarasho ama aqoon kale looga dheefo ama muusikada iyo cayaaraha ku jira loogu raaxaysto; riwaayad.

**Maadhiin** (-ka) — Buntukh Ingiriis oo xabbad-kelyaale ah.

**Maadin** (-ta) — Dhibaato soo socota ka hor tegid, celin, baajin.

**Maafoos** (-ka) — Libaax-badeed.

**Maag** (-ga) — 1. Gardarro kas iyo ogaal lagu sameeyo; aabi; xumakaddoon. 2. (°) Wax iska deyn, cabsiyi ku jirto; alaalabbaq; diiddo.

**Maagasho**° (-da) — 1. Wax la fali lahaa, cabsi darteed isaga deyn; alaalabbiqid; guulmid. 2. Yeelid la'aan; diidid°.

**Maageer** (-ka) — (wax) qaab wareegsan leh; koobaab; xero; (ama « waageer »).

**Maagid** (-da) — 1. Wax qalloocan oo xumaato la isaga doonayo, cid kula kicid; aabyood; daandaansasho. 2. (°) Biqid; cabsasho; guulmid. 3. Maagasho; diidid. 4. Damcid; doonid; rabid.

**Maaha** — Ma aha (ama « maahan »).

**Maahee** — (ma + aha + e).

**Maahin**° (-ta) — Wax maahsan ka dhigid; (is -) qof caqligiisu maqan yahay iska dhigid; is khaafin.

**Maahmaah** (-da) — Hadal yar oo duuban oo badanaa xaraf ku dhisan oo dad meel deggani isla wada yaqaanniin oo si cad oo suugaaneed u sheega haya murti iyo run la wada og yahay (ama « maahmaahyo »).

**Maahmaahid** (-da) — Maahmaah ku hadlid, sheegid.

**Maahsan** — (qof) Aan dhugmo iyo

fiiro u lahayn waxa uu qabanayo oo caqligiisu meel kale jiro; aan baraarugsaneyn; maqan; khafsan.

**Maahsanaan** (-ta) — Wax maahsan ahaansho; khaafsanaan.

**Maal** — 1. (-ka) Xoolo, adduunyo hanti, guuyo. 2. (-sha) Malax culus.

**Maaleeyo** (-da) — 1. Dhacaan madow oo xabag ah oo dhirta qaarkeed ka yimaada. 2. Wax kastoo dhacaankaas u eg, sida laamiga; ilaggobayo; (ama « maaleey »).



MAAMUUSIYAD

**Maalid** (-da) — Neef xoolo ah oo irmaan caano ka lisasho.

**Maaliki** — Qofka mad'habta maalikiyada haysta; maalikiyadu waxay ka mid tahay afarta mad'habood oo waaweyn oo Islaamka, waxaana asaasay Imaam Maalik (715-795).

**Maalin** — 1. (-ka) Maalinta. 2. (-ta) *a*) 12ka saac oo iftiinka ah oo qorraxdu soo jeeddo; waqtiga habeenka, waqtigak a dhigan. *b*) Dharaar; casho; ayaan. *c*) Qof neef irmaan ammaaneysiin, si uu caanaha uga maalo; maalis.

**Maalingaal** (-ka) — Hawl la dheereeyo oo la isku bixiyo; hawl aan la kala goyn, aan laga nasan.

**Maalinjoog** (-ga) — 1. Cid la yaqaan oo maalin lagu ballamay loo tago oo maalintii oo dhan lala joogo oo wax lala cuno. 2. (xoolo) maalin dhan oo ceel, kd., la joogo.

**Maalinjoogid** (-da) — Maalinjoog cid ugu tegid.

**Maalis** (-ta) — Maalid.

**Maaliyad** (-da) — Xoolo; maal; lacag.

**Maalmaddoone** (-ha) — Bilaha dayaxa middooda **4d**.

**Maalmeed** — Oo maalinta; maalin lug ku leh.

**Maalooti** (-ga) — (bahal, geesi,...) si daran wax u laaya; aan biqin; aan nixin; soomajeeste; biirjeex; dhiigyacab.

**Maamin** (-ta) — 1. Maanka wax ku dhisid, ku qorshayn; ku jaangoyn; maanka ku raadin, ku baarid, ku garasho; haamin. 2. Fakarid; malayn; mala'awaalid; hindisid.

**Maammul** (-ka) — Hab si wanaagsan u agaasiman; abaabul; agaasin; nidaam; talis (ama « maamul »).

**Maammulan** — La maammulay; maammul wanaagsan loo yeelay; agaasiman; nidaamsan.

**Maammulasho** (-da) — Si maammul leh ku wadasho, u dhaqasho.

**Maammulid** (-da) — Si maammul leh ku wadid; agaasimid.

**Maamul** (-ka) — Maammul.

**Maamuus** (-ka) — Muuno; xurmo; sharaf; tixgelis; xushmo.

**Maamuusid** (-da) — Maamuus u yeelid; muunayn; xurmayn; weyneyn; xushmayn.

**Maamuusiyad** (-da) — Sariir weyn oo culus oo kurteed wada qori ah oo badanaa xardhan oo qoryaha marakaneecadu ka kor dhisan yihiin. (ama « naamuusiyad »).

**Maan** (-ka) — Kartida qofku wax ku garto; garaad; caqli; laab; maskax.

**Maandhaaf** (-ka) — (is -) Arrin laysku diido oo qofba si ula ekaata; heshiinwaa; khilaaf, is-afgaranwaa.

**Maandhaafid** (-da) — (is -) Arrin isku diidid, isku khilaafid; qofba meel iska tusid; is-afgaranwaayid.

**Maangaab** (-ka, -ta) — (qof, cid) waxgarasho yar; caqli gaaban oo aan meel dheer wax ka arag; fiiro gaaban.

**Maangaabi** (-da) — Maan gaaban lahaan; garaadxumo.
**Maanicid** (-da) — Ka celin; u diidid.
**Maankaal** (-ka) — Sisinta la miiro gufarka ka hara oo xoolaha la siiyo; (ama « maangaal »).
**Maanlaawe** (-ha) — Aan garaad lahayn.
**Maanso** (-da) — Magac guud oo suugaanced oo kooba waxyaalo badan oo la tirsho, sida gabayga iyo masafada.
**Maansood** (-ka) — Maanso tirin; gabyid.
**Maanta** — Maalinta la joogo, oo u dhexaysa shalaydii la soo dhaafay iyo berrida soo socota.
**Maanyari** (-da) — Garaadyari; caqliyari; fiiraggaabi.
**Maanyayn** (-ta) — Hees gaar ah (maanyo) tirin, qaadid.
**Maanyo** (-da) — 1. Heesaha ugaarta. 2. Bad. 3. Geed xoolaha qaarkood daaqaan.
**Maar** — 1. (-ka) (dhul, xoolo, kd.) inta isku jaad ah ama isu eg; meesi. 2. (-ta) Macdan cawl ah oo aad u jilicsan oo waxyaalo badan laga sameeyo (lacag. alaab, kd.).
**Maarayn** (-ta) — 1. Maaro u helid; arrin ama wax kale, wax ka qabasho, hagaajin. 2. Maar ka dhigid.
**Maarmid** (-da) — (ka -) Wax la'aantooda ama maqnaantoodu ayan cid wax u dhimayn, aan la tebeyn; huri karid.
**Maarmiwaa** (-ga) — Maarmi karid la'aanta; huriwaa.
**Maaro** (-da) — Farsamo arrin lagu qabto, lagu tabeeyo; xoog; karti; itaal; taag; awood; tabar.
**Maaroobid** (-da) — Maar noqosho; midabka maarta yeelasho.
**Maarriin** (-ka) — (midab dad) madow dhiig furan; casaan iyo madow ka dhexeeya.
**Maarsasho** (-da) — 1. (wax ka -) cabsasho, biqid. 2. Ka fursasho.
**Maarsi** (-ga) — Maarsasho.
**Maas** (-ka) — 1. Harag la megdeeyey. 2. (beer) *a*) Fil weyn oo aan harame danbe ka soo bixin. *b*) La falay welise aan wax lagu abuurin.
**Maashayn** (-ta) — Hafin.
**Maato** (-da) — Beesha inteeda tabarta yar; xaas; hoomo.
**Maaweelin** (-ta) — Wax maaweelo ah, cid u sheegsheegid, ku soo jeedin, u hayn; madaddaalin.
**Maaweelo** (-da) — Sheekooyin iyo wixii kaloo la mid ah oo qosol iyo murti leh oo waqtiga laysku dhaafiyo; madaddaalo; maadeys.
**Maax** (-da) — Biyaha hoose oo intá ilaha soo raaca, ceelasha laga cabbey soo buuxsha.
**Maaxasho** (-da) — 1. Biyo maax ah keenid, yeelasho, soo deyn. 2. Wax aan go'ayn oo is-dabajoog ah, sida maaxda biyaha, soo saarid, ku hadlid.
**Maaxid** (-da) — Tallaabid; gudbid; xulid; mushaaxid.
**Maaxin** (-ta) — Maax ka keenid.
**Maaxsan**. La maaxshey, maax leh.
**Maaxsanaan** (-ta) — Wax maaxsan ahaan.
**Maayad** (-da) — Orodka biyaha badda; xiis; xiisad.
**Mabda'** (-a) — Hab lagu dhaqmo oo lagu nool yahay, fikradaha uu ku dhisan yahay kuwa salka u ah.
**Mabsuud** — Caloolsan; raalli (ama « maqsuud »).
**Mac** — 1. (caano) dhay ah; aan weli dhanaan noqon. 2. (dhadhan) aan xaraar ahayn; macaan. 3. Aan caato ahyn; buuran; shilis. 4. (-da) (carruureed) dhunkasho; shummayn.
**Macaammilo** (-da) — 1. Xiriir wax wada qabsi ah oo labo qof ama ka badan ka dhexeeya. 2. Dhaqan, falfal; (ama « macaammil »).
**Macaan** — 1. Aan xaraar ahayn; dhadhan naftu jeclaysato leh. 2. (-ka) Dhadhanka sonkorta iyo wixii la mid ah. 3. (-ta) Macaansho.

**Macaanaan** (-ta) — Wax macaan ahaan.
**Macaaneyn** (-ta) — Macaan ka dhigid.
**Macaansi** (-ga) — Macaansasho.
**Macaansad** (-ka) — Macaansasho.
**Macaansasho** (-da) — Macaan ka dhigasho; jeclaysasho.
**Macaash** (-ka) — Faa'ido, ribix.



MACAL

**Macaashid** (-da) — Macaash ka helid; wax ka dheefid; faa'idid; ribxid.
**Macaawino** (-da) — Kaalo; gargaar; kaalmo; taageero.
**Macal** (-sha) — Cadka aan lafta lahayn oo cunaha idaha ka laallaada.
**Macalgad** (-da) — Fandhaal; qaaddo; (ama « maclaqad »).
**Macallin** (-ka) — Kan ardada wax bara; bare.
**Macallinnimo** (-da) — Barennimo.
**Macaluul** (-sha) — Caato; weydnimo; xayeesinnimo.
**Macaluulid** (-da) — Caatoobid; weydoobid; xayeesiyoobid.
**Macaluulin** (-ta) — Caato ka dhigid.
**Macaluushan** — Macaluul ah.
**Macandi** (-da) — Wax la cuno oo naftu macaansato oo jeclaysato; wax laga dhergo; barwaaqo; (ama « macaddi »).
**Macangag** (-ga) — (qof) Madax adag oo aan hadalku gelin; aan wax la dhacsiin karin.
**Macangagnimo** (-da) — Macangag ahaansho.
**Macatab** (-ka) — Istallaabta kiristaanka; saliib.
**Macawis** (-ta) — Maro midabyo badan oo aalaa raggu qaato.
**Macayshad** (-da) — Wax lagu noolaado.
**Macbuud** (-ka) — Kan keliya oo la caabudo; Ilaah; Rabbi; Eebbe.
**Macdan** (-ka) — 1. Wax kasta oo aan oogo iyo jir lahayn oo dhulka gudihiisa ku jira; wax kasta oo aan dadka iyo nafleyda kale midna ahayn; waxaa ka mid ah dahabka, lacagta (qalin), maarta, dheemmanta, birta iyo rasaasta. 2. Macdan gaar ah oo sida lacagta u cad oo fudud oo jilicsan oo waxyaalo badan laga sameeyo.
**Macduun** — 1. Aan la heli karin ama dhib lagu heli haro. 2. (-ka) Kan la waayey ama heliddiisu dhibta tahay.
**Macduur** (-ka) — Marmarsiinyo haysta; cudur leh.
**Macduurnimo** (-da) — Macduur ahaan.
**Macmacaan*** (-ka) — Waxyaalo la cuno oo yaryar oo siyaalo badan loo sansameeyo.
**Macnayn** (-ta) — Macne u yeelid; fasirid.
**Macne** (-ha) — Ulajeeddada ereyga ama hadalka; fasir; sharax; (ama « miene »).



MACATAB

**Macooyo** (-da) — Abooto (ama « mocooyo »).
**Macrifo** (-da) — Aqoon.
**Macruuf** (-ka) — 1. Ixsaan; wanaag; samafal. 2. (qof, wax) la yaqaan, la og yahay; aqoonin.
**Macsi** (-da) — 1. Wax aan bannaanayn ama xaaraan ah. 2. Denbi; gef. 3. Dhillannimo; sino.

**Macsuum** (-ka) — Dhawran oo aan denbi ka dhicin.

**Mad°** (-ka) — Med.

**Madaal** (-ka) — Weel badarka iyo wixii la mid ah lagu cabbiro; mas labadi.

**Madaar** (-ka) — 1. Hadal daboolan oo cid loola dan lee yahay; duurxul; araarasho. 2. Talal; taah.

**Madaarid** (-da) — 1. Hadal cid loogu duurxula hayo, ku hadlid; duurxulid; araarasho. 2. Talalid; taahid.

**Madaddaalad** (-ka) — Madaddaalasho.

**Madaddaalasho** (-da) — Wax madaddaalo ah, waqtiga isku dhaafin, isku illowsiin.

**Madaddaalin** (-ta) — Qof ama cid wax madaddaalo ah u samayn, waqtiga ku dhaafsiiu; maaweelin.

**Madaddaalis** (-ka) — Wax kasta oo lagu madaddaasho.

**Madaddaalo** (-da) — Maaweelo.

**Madag** (-ta) — Labo qori oo intá laysku xoqo dab ka soo baxo.

**Madal** — (-sha) 1. Meel dad badani joogo ama isugu yimid; shir; fagaare; madar. 2. Waqti laysu qabto; ballaudhigad.

**Madalhufin** (-ta) — Si dhagar ah, qof,



MADAG

hadalka toosan uga leexin oo wax gef af ku ridid ama ka yeersiin.

**Madar** (-ka) — Shir; urur; isu'imaad; madal.

**Madax** (-a) — 1. Oogada dadka iyo daayeerrada meesha ugu sarraysa iyo tan sankunneefle kaloo badan meesha ugu horraysa; kan nafleyda waaweyn wuxuu ka samaysan yahay lafo maskaxi ku gudajirto, waxaana ku yaal af, san, indho, dhego iyo daaman; waxaa kan dadka ku rogan timo; oogada inteeda kale iyo isaga waxaa u dhexeeya luqun; kur; unuun. 2. Maskax, laab, caqli. 3. Qof meel ama dad u sarreeya;



MADAXKUTI

duq; waayeel. 4. (roob) dhool; garab; saylaan.

**Madaxbannaani** (-da) — Karti loo lee yahay in wixii la doono la sameeyo; xornimo; isutalis.

**Madaxbuq** (-da) — Geed yar oo dhirta saabbuunta leh ka mid ah.

**Madaxfarad** (-ka) — Wareer xun.

**Madaxfurad** (-ka) — Qof qafaal loo haysto waxa laga baxsho oo lagu furto.

**Madaxkuti** (-da) — Bahal naasooleyda waaweyn ka mid ah; waxay leedahay dhogor duf ah, cago balballaaran iyo dabo aad u gaaban; waxay ku nooshahay dhulalka aan kululayn iyo kuwa barafka ah; waa daaqdaa, hilibkana waa cuntaa; waa dabaal badan tahay: tan barafka joogtaa waa caddahay, tan kalena waa cawl.

**Madaxla'** (-da) — Waddo soo oodanta; aan madax lahayne go'an.

**Madaxnimo** (-da) — Madax ahaansho; waayeelnimo; duqnimo.

**Madaxtooyo** (-da) — 1. Rugta madaxa ama taliyuhu fadhiyo. 2. Xafiisyada maammulka kuwa ugu sarreeya oo guddoommada waaweyni ka soo fulaan.

**Madaxweyne** (-ha) — Nin qaran u madax ah;.
**Madaxxanuun** (-ka) — Madaxwareer.
**Madbacad** (-da) — Aqalka (iyo alaabta) wax lagu daabaco, (ama « madbaco »).
**Madbakh** (-a) — Jiko.
**Maddan** (-ka) — Yeesha awrta lagu raro mid ka mid ah oo saanta biciidka laga jeexo.
**Maddane** (-ha) — Dhenged bir ah oo xafleefsan oo daab la qabto leh oo xoolaha lagu sunto.
**Maddiibad** (-da) — Qaafiri; baaquli.
**Maddiiddeyn** (-da) — Maddiiddo ku akhriyid.
**Maddiiddo** (-da) — waxyaalo qofka lagu sameeyo, kartida wax lagu diido ka qaada oo uu wax kastoo laga doonayo yeelo.
**Maddo** (-da) — 1. Ceelka bartankiisa, meesha ilaha biyuhu isugu wada yimaadaan. 2. Meesha wax walba u ah bartamaha.
**Maddooyaa** (-ga) — Geed nagaar ah oo xooluhu daaqaan, waxna lagu daweeyo.
**Madduul** (-ka) — Wax dhuxul lug ku leh; madowga dhuxusha iyo waxa kaloo gubta; reged.
**Madfac** (-a) — Qalab dabka waaweyn oo lagu dagaallamo ka mid ah; wuxuu ka samaysan yahay birlab ama macdan kale oo adag, dhuun weyn qaabkeed, buuna lee yahay; waxaa ka ridma jaliilado intá qarxada waxna guba waxna laaya.
**Madhaafaan** (-ka) — 1. Heerka wax waliba lee yihiin oo ayaan dhaafi karin. 2. Wax walba kan ugu wanaagsan; door; xulanti.
**Mad'hab** (-ta) — Afarta dugsi oo waaweyn oo Islaamka midkood (Xanafi, Shaafici, Xanbali iyo Maaliki).
**Madhale** (-ha) — Nin aan dhalin.
**Madhasho** (-da) — Naag aan dhalin.
**Madhinte** (-ha) — 1. Aan dhiman. 2. Ilaah.
**Madi** — 1. (-da, -ga) Neef xoolo ah oo aad u caano badan; aan baaqimo ahayn. 2. (-ga) Nin aan lahayn walaallo rag ah.
**Madiix** (-a) — Gabay ama hees qof aad loogu ammanayo.
**Madiixid** (-da) — Madiix tirin.
**Madkoole** (-ha) — Geed madkaha laga goosto caan ku ah.
**Madlin** (-ta) — (arrin, kd.) ballan iyo waqti danbe u qabasho; dib u dhigid.
**Madmad** (-ka) — Mataatax; diindiin.
**Madmadid** (-da) — Mataatixid; diindiimid.
**Madoobaad** (-ka) — Midab madow yeelasho.
**Madoobaan** (-ta) — Wax madow ahaan.
**Madoobeyn** (-ta) — Midab madow u yeelid; madow ka dhigid.
**Madow** (-ga) — 1. Midabka caddanka ka dhigan. 2. Iftiin la'aan; gudcur; mugdi; (ama « madoow »).
**Madrasad** (-da) — Meesha ardada wax lagu baro; dugsi; (ama « madraso »).
**Mafafaay** (-ga) — Babbaay.
**Mafiiq** (-da) — Xaaqin; (ama « minfiiq »).
**Mag** (-ta) — Qiimaha dhiigga; qofka gardarro lagu dilo, xoolaha laga bixiyo; diyo.
**Magaad** (-ka) — Deeb dhanaan oo laga shido geedaha iyo cawska qaarkood.
**Magaag** (-ga) — Sida la noqdo kolka hilib laga raago; saruuradow.
**Magaagid** (-da) — Magaag ku dhicid.
**Magaaleyn** (-ta) — Magaalo ka dhigid.
**Magaalo** (-da) — Meel dad badani deggan yahay oo guryo iyo dhisas kale oo badan oo dhagax ah leh; waxaa jooga talis maammula danaha iyo arrimaha guud oo dadka siiba kuwa dhaqaalaha, siyaasadda, dhaqanka bulshada, diinta; beled.
**Magaalo-madax** (-da) — Magaalada madaxa qaranka iyo dowladdu ay

fadhiyaan, laamaha waaweyn oo dhexe oo taliskuna ku yaallin; caasimad.

**Magaaloobid** (-da) — Magaalo noqosho.

**Magaan** (-ka) — (faras) gaabis.

**Magac** (-a) — 1. Erey ama tix, qof ama wax kale magac looga dhigay oo loogu yeero. 2. War wanaagsan oo qof u meel mara; caannimo; sharaf; dheg; maqaal. 3. (naxwe) qayb weyn oo qaybaha hadalka ka mid ah: waxay magac u noqon karaan, qof ama nafley ama wax kaleba; waxay kaloo magac u noqdaan, wax la falay ama la falayo ama si la yahay ama sah kolkaas lagu sugan yahay,... (Guuleed, Maryan, faras, fardo, aqal, aqallo, gabar, oday, wiyil, qansax, run, deeq, dumar, lo', talo, talis, talin, taliye, Soomaali, Carab, Xamar, Afrika,...).

**Magacaabid** (-da) — Qof ama wax kale magaciisa ugu yeerid, sheegid.

**Magacuyaal** (-ka) — (naxwe) qaybaha hadalka middood gasha jagada magaca (aniga, isaga, iyaga; adiga, iyada, idinka, annaga, innaga, kd.).

**Magallooti** (-ga) — Muuqaal dheer oo aan dhab u qeexnayn; malluug.

**Magan** (-ta) — Qof tabar yar oo qof kale ama cid kale oo xoog leh ku tirsan oo ku hoos nool oo aan loo soo mari karin.

**Magangelid** (-da) — Cid magan u noqosho.

**Magangelin** (-ta) — Qof tabar yar, magangelis siin.

**Magangelis** (-ka) — Qof ama cid la magan geliyo.

**Magangooye** (-ha) — Cayayaan quraanyada iyo jiraca u eg, kase waaweyn oo kolkii la cariyo ur aad u qurmuun sii daaya; nooloo'ure.

**Magay** (-ga) — God biyuhu galaan oo ka samaysma dhulka caadda ah.

**Magdhaw** (-ga) — Qaandhaw.

**Maggaabid** (-da) — Maggow keenid; godlasho.

**Maggaabin** (-ta) — Cantuugid weyn.

**Maggaabo** (-da) — Cantuugo weyn.

**Maggaraaso** (-da) — Bahal badda ku nool oo malada iyo garfaadka la jaad ah oo af kala jeexan leh.

**Maggow** (-ga) — (xoolo) godlad.

**Maggowsad** (-ka) — Maggowsasho.

**Maggowsasho** (-da) — Cantuugo weyn cantuugid; maggaabin.

**Magguur** (-ta) — 1. Xabaal; qabri. 2. Dhis qofka jaba oo dhaqdhaqaaq loo diidayo lagu xiro ama lagu fariisiyo.

**Magguure** (-ha) — Aan meeshiisa ka guurin; negi.

**Magid** (-da) — 1. Mag bixin, gudid. 2. Qaan ama wax kale oo laysku lee yahay bixin, gudid.

**Magli** (-ga) — Billaawe.

**Magmakayn** (-ta) — Matatarin; kakabin.

**Magool** (-ka) — Caleemaysiga cusub oo dhirta, siiba kolkay xiili-magoolaan; fuf; cosob.

**Magoolid** (-da) — Magool soo saarid; fufid.

**Mahad** (-da) — Hadal lagu muujiyo, in wanaag iyo abaal laysu galay, loo bogey oo la jeclaystay oo aan la ilaawa hayn; lib; gallad; shugri; xamdi.

**Mahadho** (-da) — (wax) saamays weyn leh oo aan weligi la illaawin.

**Mahadin** (-ta) — Mahad celin; shugriyid; xamdiyid; mahadniqid.

**Mahadnaq** (-a) — Mahad celin; shugrinnaq; xamdinnaq.

**Mahadniqid** (-da) — Mahad celin; xamdiyid; shugriyid.

**Mahadsan** — La mahadshey; mahad loo naqay.

**Mahadsanid** — Erey qofkii wax wanaagsan sameeya lagu yiraahdo (isaguna uu kolkaas yiraahdo « adaa mudan »); waxay la mid tahay: « waa aad mahadsan tahay », « ma-

had badan », « lib baan kuu hayaa », kd.

**Maharjaan** (-ka) — Shir ama isu'imaad weyn (ama « mihrajaan »).

**Mahayammoog** (-ga) — Dhallaanka aan weli garaad buuran lahayn; carruur.

**Mahaysato** (-da) — (dad) aan wax haysan; sabool; cayr.



MAKARAAN

**Mahiigaan** (-ka) — (roob, col) weyn, faro badan; (ama « mahiiggaan »).

**Mahuraan** (-ka) — Aan laga fursan karin; lamahuraan.

**Mahure** (-ha) — Aan la huri karin; lamahuraan; lagamamaarmaan.

**Majaajillo** (-da) — Kaftan; dheel-dheel.

**Majabe** (-ha) — 1. Nagaar aan qodax lahayn oo dusha xaad ku leh; wuxuu lee yahay caleemo yaryar, dhirta dawadana waa ka mid. 2. Aan jabin; aad u adag.

**Majallad** (-da) — Wargeys sida buugga u baalal badan.

**Majarafad** (-da) — Qalab afka bir ballaaran ku leh, gadaalna daab dheer oo qori ah oo ciidda jilicsan iyo wixii la mid ah lagu qufo ama lagu qodo.

**Majare** (-ha) — Dhabbaha ama xarriiqda markabka dhoofsan ama dayuuradda lagu wado oo lagu raawiso; doc; dhinac; jaho.

**Majeerasho** (-da) — Kasha iyo laabta ka jeclaysasho weyn; kamasho.

**Majiir** — (-ka) 1. Rogmad; weecad; leexad. 2. Jibaax; jiiris.

**Majin** 1. (-ka) — *a*) Xanuun qanjirrada qumanka barariya. *b*) Xiddig naafaha ku jirta oo u dhexaysa afqaysta iyo koxdinta. 2. (-ta) Addimmada xoolaha kd., xubinta ugu hoosaysa oo qoobabka ka koraysa; (ama « mujin »).

**Majinow** (-ga) — (cudur) majin.

**Majlis** (-ka) — 1. Meesha la fariisto oo la isugu yimaado. 2. Fadhi; urur; shir.

**Majnuun** (-ka) — Waalan.

**Majuujin** (-ta) — Wax qoyan xoog gacnaha ugu maroojin, si biyaha ku jiraa uga yimaadaan.

**Majuusi** (-ga) — Dadka qorraxda ama dabka caabuda.

**Makaab** (-ka) — Ceelasha afafka waaweyn qoryo iyo tiirar lagu raaro oo afafkooda lagu yareeyo oo kolka la shuba hayo dowlisyadu dul maraan oo raad qodan u yeelaan; xakab.

**Makaabid** (-da) — Makaab u yeelid.

**Makaan** (-ka) — Kob; meel; jago.

**Makalid** (-da) — Waxyeello gaarsiin; dilid.

**Makaraan** (-ka) — 1. Cadad qori ah oo harag ku jallaadan yahay oo caadaqaateyaashii hore, wiilasha dhasha – kolka wax laga siiyo – u xiri jireen. 2. Qardhaas; xirsi.

**Makas** (-ta) — Dadka intiisa aan cilmiga iyo aqoonta badan lahayn; caamo; maangaab; jaahil.

**Makhaane** (-ha) — Suuman dumaysan oo fardaha madaxa loo geliyo; (ama « maqaame »).

**Makhaayad** (-da) — Guri, intá lacag la baxsho, waxna laga cuno waxna laga cabbo.

**Makhaayadle** (-ha) — Qof mahaayad leh.

**Makhabbiyad** (-da) — Maxajabad.

**Makhluuq** (-a) — Wax la abuuray; uun.

**Makhoor** (-ka) — (gaadiidka badda) doonta dabayshu ka imanayso u dhoofsan (ama « mokhoor »).
**Makhoorid** (-da) — Dhoof makhoor ah, dhoofid.
**Makhsin** (-ka) — Qol weyn oo cunnada iyo alaabta ganacsiga ah, la dhigo; bakhaar.
**Makiinad*** (-da) — Qalab ka kooban xubno badan oo dhaqdhaqaaqa oo hawl wada qabta; (ama « maakiinad »).
**Mal** (-ka) — 1. Saxarada maqasha iyo dhasha kale oo yaryar oo aan weli caano maahee daaq baran (ama « malo »). 2. Cudur kalaggoysyada gala; qalaw.
**Mala'abbaar** (-ka) — Mala'awaal.
**Malaa'ig** (-ta) — 1. (xagga diinta) uumanka Ilaahay, saddexda ugu caansan, mid ka mid ah oo nuurka iyo iftiinka laga abuuray; (labada kale waa jinniga iyo insiga). 2. Heer qaab urursan oo duuban oo aan madax iyo manjo midna ka muuqan, oo xasharaadka kora hayaa maro; wuxuu u dhexeeyaa kolka bahalku ugaxda ka baxo (lullumo, diirdiir, kd.) iyo kolka uu korriimadiisa dhammaysto, oo magac la baxo (balanbaallis, doorshaan, shinni, kaneeco, diqsi, kd.).
**Malaakh** (-a) — Boqor, garaad, wabar, ugaas.
**Malaakhid** (-da) — Malaakh ka dhigid.
**Malaas** (-ta) — Xaraar.
**Malaasan** — 1. La malaasay; qafilan; adag. 2. Jaahil (aan wax la gelisiin karin).
**Malaasid** (-da) — 1. Malaas iyo dhoobo ku wada daboolid. 2. (gaadiidka dagaalka, qol, dhalo,...) wax adag oo aan xabbadda iyo waxyaalaha qarxadaa karin, ku daboolid, ku qafilid.
**Malaasnaan** (-ta) — Wax malaasan ahaan.
**Mala'awaal** (-ka) — (wax, arrin) male ku dhisan; mala'abbaar.
**Mala'awaalid** (-da) — Mala'awaal wax ku dhisid, ku fiirin; mala'abbaarid.
**Malab** (-ka) — Miid aad u macaan oo shinnidu samayso.
**Malábcir** (-ka) — Cunno macaan oo Banii-Israa'iil – mucjiso ahaan – cirka looga soo daadshey; manna.
**Malabsasho°** (-da) — Carrabka bushimaha ku leefleefid ama soo bixbixin, cunno jacayl darti, (ama « malefsi »).
**Malabsi°** (-ga) — Malabsasho.
**Malaf** (-ka) — Daaqa madaxiisa jilicsan (ama « muluf »).
**Malag** (-ga) — Malaa'igta mid ka mid ah.
**Malaha** — Sida maluhu u badan yahay; mindha; armaa...?
**Malawad** (-ka) — Walammad.
**Malax** (-da) — Dhacaan cad ama cawl leh oo nabarrada hurguma ka samaysma; milil; carun.
**Malayn** (-ta) — Maanka wax ka fiirin, wax gelin, wax ku hayn; awaalid; fakarid; moodid; u qabid; u qaadasho.
**Malbo** (-da) — Weel biyood oo dhobo ah; aashuun; jalxad.
**Malcuun** (-ka) — 1. Qof aad u xun. 2. Xag Ilaah nacaladi kaga dhacday; shayddaan.
**Malcuunnimo** (-da) — Malcuun ahaan.
**Maldahan** — Aan dhab loo muujin; qarsoon; dahsoon.
**Maldihid** (-da) — Wax maldahan ka dhigid; qarin.
**Maldahnaan** (-ta) — Wax maldahan ahaan.
**Male** (-ha) — 1. Fiiro maanka gudihiisa ka dhalata. 2. Si wax loo qaato ama la moodo. 3. Arrin maskaxdu isku duwdo; mala'awaal. 4. Fiiro madmadow ku jiro oo aan runteeda iyo dhabteedu caddayn; – fakar.
**Maleegid** (-da) — 1. Soohid; samayn; falkin. 2. (arrin xun, dhagar) si qarsoon u dhisid, u saababayn, u falkin.

**Malig** (-ga) — Boqor.
**Maliiddo** (-da) — Mindi yar; mandiil; muus.
**Maliiqid** (-da) — (wax qoyan oo adag) si foolxun, korka uga marmarin, uga jiidjiidid, ku dhaamid.
**Maljiidan** — Kala jiidan; fidsan; dhereran.
**Malkad** (-ka) — Dhuun dheer oo afka u ballaaran, oo la afuufo, oo qalabka muusikada ka mid ah (ama « markad »).
**Malkhabad** (-da) — Garbasaar badanaa xariir ah oo dumarku qaato; (ama « malqabad »).
**Malko** (-da) — 1. Meel la maro ama laga dego; meel laga tallaabo. 2. Jiir; qar. 3. Meel; jago; kob.
**Mallaay** (-ga) — Kalluun (ama « Mallay »).
**Malloolli** (-ga) — Neef lab waxse aan rimin karin oo badanaa shilis; quble.
**Malluug** (-ga) — Muuqaal aan dhab u qeexnayn.
**Malmal** (-ka) — Geed-quwaax xabag wanaagsan oo udgoon oo la ganacsado dhala.
**Malo** (-da) — 1. Bahal garfaadka (suummiir) iyo maggaraasada la jaad ah, aadse uga wada weyn. 2. Mal.
**Malow** (-ga) — Nafley mulaca ka weyn; amuur.
**Malyuun** (-ka) — 1. Kun kumaad; kun meelood oo meeshiiba kun tahay; (1.000.000). 2. Tiro badan; (ama « malyan »).
**Mamac** (-da) — Gaajo kulul oo aan bi'in oo xanuun-ka-warqab ah.
**Mamman** — Wax deddan, wax daran, wax kulul.
**Mammanaan** (-ta) — Wax mamman ahaansho.
**Mamnuuc** (-a) — Aan la isu oggolayn; la isu diidey; rebban.
**Man** (-ka) — Caleemo dhashay oo weli isku duuban ama ubax aan dillaacin.
**Mandad** (-da) — Joonyad.
**Mandaq*** (-a) — Baaris iyo aragti falsafadeed, malaha iyo fekerka aasaas u ah.
**Mandarad** (-da) — Muraayad; biladdaye.
**Mandiil** (-sha) — 1. Bir yar oo xalleefsan oo labada dhinac ama midkood af ku leh. 2. Mindiyaro; maliiddo; muus.
**Mandharaari** (-da) — Qabsinka geela qaarkiisa danbe oo saaladu ka baxdo.
**Mandhareer** (-ka) — Wax sida xabag la qooyey u layiig ah oo is-hayshaysta oo dhegdheg ah.
**Mandharuug** (-ga) — Geed miro la cuno leh.
**Mandheer** (-ta) — Xubin kankoonsan oo ilmasideenka gudihiisa ka samaysanta kolka uurka la lee yahay oo uurjifka cunnada siisa; iyada iyo ilmaha waxaa isu haya xarigga xuddunta, dhalmada kaddibna waa ay soo dhacdaa.
**Mandhoorrey** (-da) — Tulud qaafada geela ka mid ah.
**Manfac** (-a) — Wax waxtara; dheef; cunno, (ama « manfaco »).
**Manfaco** (-da) — Manfac.
**Mangaruuri** (-ga) — Bariiska jaad ka mid ah.
**Mani** (-da) — Biyaha laboodka; mino; shahwo.
**Manjabbaxsad** (-ka) — Manjabbaxsasho.
**Manjabbaxsasho** (-da) — Socod aan la dheeraynayn oo aayar ah oo jiljileeca iyo curuqa laysaga bi'iyo; lugabbaxsasho; tamashle.
**Manjabbaxsi** (-ga) — Manjabbaxsasho.
**Manjasaar** (-ka) — Si carruurta yaryar loogu fariisiyo hooyada cagaheeda oo kooraha qaabkiisa loo yeelay, siiba kolka ay kaadi ama saxaro dhigayaan.
**Manjasaarid** (-da) — Manjasaar ku kaadshayn.
**Manjaxaabin** (-ta) — Si manjaxaabo ah u legdid.

**Manjaxaabo** (-da) — (qof) labada lugood lala baxo oo la legdo.

**Manniiqo** (-da) — Geed caw jilicsan leh; mayro.

**Manqas** (-ka) — Labo birood oo af leh oo isku xiran oo wax lagu jaro; qardhabo (ama « maqas »).

**Manqax** (-a) — Qosol badan iyo cayaar.

**Manqo** (-da) — Dhal; carruur; dhallaan; gurbood.

**Mantag** (-ga) — Cunno calooshu nacdo oo xoog kor ugu soo kacda oo intá hunguriga madow kor u soo raacda afka ka soo baxda; hunqaaco (ama « matag »).

**Mantagid** (-da) — Mantag ka imaansho; hungqaacid.

**Mantajin** (-ta) — Mantag ka keenid; hunqaacin.

**Mantajis** (-ka) — Mantagga oo laga keeno, ku daweyn; mantajin.

**Maqaalad** (-da) — Hadal wargeys lagu qoro; qodob; (ama « maqaal », « maqaalo »).

**Maqaale** (-ha) — War la maqlay, runtiisase aan la hayn.

**Maqaame** (-ha) — Makhaane.

**Maqaan** (-ka) — Meel; darajo; jago; heer; malko.

**Maqaar** (-ka) — Harag.

**Maqaarsaar** (-ka) — (xoolo) ilmo dhintay oo maqaarkooda ilmo kale la saaro, si neefkii dhalay ugu dagmo oo u godlado.

**Maqaarsi** (-ga) — Cid weji u noqosho; qof kale sharafki ama magaci, wax ku doonasho.

**Maqaawiir** (-ta) — Dad madax ah; waayeello; qaafo.

**Maqaddin** (-ka) — Madax; waayeel; ammaanduule.

**Maqal** — 1. (-ka) *a*) Hawsha dheguhu qabtaan; kartida dheguhu wax ku dareemaan. *b*) Qoldhob yar oo wax lagu rito, badanaa lacagta; khaanad. 2. (-sha) Dhasha yaryar oo ariga.

**Maqan** — Aan joogin; meel kale jira.

**Maqas** (-ka) — Manqas.

**Maqdarad** (-da) — Meel la hagaajo oo dad loogu yeero oo lacag layska uruursho; lacagtu waa samafal oo ama cid u baahan baa la siyaa ama arrin danaha guud ah baa lagu baxshaa oo wax lagaga qabtaa.

**Maqiiq** (-a) (is -) — Meel ama wax xiran ama cirriiryoon oo xoog la isugu kakabiyo; toos wax loo jiiro, loo jibaaxo, laysugu matatariyo.



MANQAS

**Maqiiqan** — Si maqiiq ah.

**Maqiiqnaan** (-ta) — Wax maqiiqan ahaansho.

**Maqil** (-ka) — Firiiric; findoob.

**Maqlid** (-da) — Cod ama dhawaaq ama hadal dhegaha ku dareemid; dhegta u dhigid; dhegeysasho.

**Maqnaaddiis** (-ka) — 1. Macdan leh karti uu ku soo jiito macaadinta kale qaarkeed. 2. Birdanab.

**Maqnaan** (-ta) — Wax maqan ahaan.

**Maqnaansho** (-ha) — Wax maqan ahaansho.

**Maqoorad** (-ka) — 1. Hawl wadaagid, isu qaybin, isu kala jebin; qoloba hawl gaar ah ku jaadid, ku qaybin. 2. Arrin maammulid, agaasimid.

**Maqrib** (-ka) — 1. Waqtiga u dhexeeya qorraxdhaca taniyo aaska

dumiddiisa. 2. Salaadda waqtigaas. la tukado.

**Maqsuud** (-ka) — Mabsuud.

**Mar** — 1. (-ka) Mid; kol. 2. (-ta) Googgaradda iyo maryaha kale oo dumarku dhexda ka xirtaan, meesha ama waxa lagu xiro.

**Maraa** (-ga) — Geed sida quraca u weynaada oo qodax leh oo laf adag.

**Maraabayn** (-ta) — Dhadqhaqaaqa iyo dheeldheelliyidda doonyaha iyo maraakiibta badda saaran, oo hirarku ku wacan yihiin.

**Maraaci** (-ga) — Salaax; xoodaamis; xoodis.

**Maraaciyid** (-da) — Xoodaamin jacayl ku jiro; salaaxid; xoodin.

**Maraamiir** (-ka) — Kalluun gadiirka u eg.

**Marabbi** (-da) — Neef la baray inuu dadka la dhaqmo; la rabbeeyey; hebed; (ama « murabbi »).

**Marabboob** (-ta) — Marakudheg.

**Maradhaarin** (-ta) — Tashiilid; dhaqaalayn.

**Maradhaaro** (-da) — Tashiil; dhaqaale.

**Marag** (-ga) — Qof wax dhacay oo uu wax ka og yahay, wax laga weyddiinayo; markhaati.

**Marakudheg** (-ta) — Geed nagaar ah; marabboob.

**Maran** — 1. Aan gudihiisa wax ku jirin; eber ah. 2. (naasaha geela) maraq lagu xiray, lagu duubay.

**Maranti** (-da) — Waxa naagta la qabaa ninkeeda u tahay; afo; oori; arad.

**Maraq** (-a) — 1. Mayrax si gaar ah loo tidcay oo geela naasaha lagaga maro si aan ubadku u nuugin. 2. Dhacaan dufan leh oo hilibka iyo waxyaalo kale oo la karsho ka samaysma; fuud.

**Marashi** (-da) — 1. Hubka dadku labbisto, guud ahaan; dhar; arratir; marriin. 2. Bir beerta lagu jeexo oo ifida lagu xiro.

**Marashiyayn** (-ta) — Marashi u yeelid, siin; dharayn; marriimid.

**Marasho** (-da) — Wax maran noqosho.

**Marawaxad** (-da) — 1. Babbis. 2. Qufac isdabajoog ah; riiraxyo; dhigdhiko.

**Marawaxadin** (-ta) — Babbin.

**Marax** (-a) — Wax dib loo dhigto; tashiil; kayd.

**Maraxsad** (-ka) — Maraxsasho.

**Maraxsasho** (-da) — Wax dhaqaalaysasho, dib u dhigasho, tashiilasho, kaydsasho.

**Maraxsi** (-ga) — Maraxsasho.

**Maraykaan** (-ta) — Dhar baftada u eg, kase qallafsan kana caddaan yar.

**Marbooc** (-da) — Dhar maraykaanta u eg oo ka sii qiro weyn; (ama « murbooc »).

**Mardaaddi** (-ga) — Xarrago; shoob; xashaash.

**Mardaaddiyid** (-da) — Xarragood; shoobid.

**Mardabaan** (-ka) — 1. Weel wax lagu shubto oo af yar oo qiro weyn oo dhoobo adag laga sameeyo. 2. Weel weyn oo dhoobo ah oo biyaha lagu shubto; ballaas.

**Mardabayn** (-ta) — Dhagrid; sirid; khatalid.

**Mardabo** (-da) — Dhagar; sir; khatal; xeelad; khayaano.

**Mardaddabaan** (-ka) — Qof mardabo badan.

**Mardar** (-ka) — Waran weyn.

**Mardin** (-ta) — Xarriiq; jiitin; daliig.

**Marduuf** (-ka) — 1. Dhar cad oo laga qurux badan yahay oo aad u qiro weyn. 2. Xirmo qaad (jaad) ah.

**Mareeg** (-ta) — Qoosha maqasha la geliyo.

**Mareegadheer** (-ta) — Xiddigaha daalallida cuntub ka mid ah oo u dhexeeya libcas iyo xoor.

**Mareer** (-ka) — Geed weynaada oo aan qodxo lahayn oo miro qurux iyo macaan badani ka baxaan.

**Marid** (-da) — 1. Meel socod ku dhaafid, gudbid. 2. Geel maraq

naasasha kaga xirid. 3. Marriin ama daliig kale wax ku dunbid.

**Mariid°** (-ka) — Meriid.

**Mariikh** (-a) — Meereyaasha qorraxda ku wareega midkood; wuxuu u dhexeeyaa dhulka iyo mushtarka (cirjeexda); farraarre.

**Marin** — (-ka) *a*) Meesha loo sameeyey in la maro; dhabbe; waddo. *b*) Sida eg; abbaar; jid. 2. (-ta) *a*) Wax maran ka dhigid; eber ka dhigid. *b*) Meel marsiin. *c*) Wax akhriyid, kicin. *d*) Wax wax ku jiidid; ku tirid.

**Maris** (-ta) — Shinbir-malab; buli.

**Marka** — Kolka; hadda.

**Markab** (-ka) — Gaadiid badaha waaweyn lagu maro oo lagu dhoofo ama lagu dagaallamo ama wixii ganacsi ah lagu raro.

**Markhaati** (-ga) — Marag.

**Marma?** — Goorma? Hadma? Kolma? Jeerma? Waama? Shirma?.

**Marmaarri** (-ga) — Wax dhuuban oo meel xoog loo gelinayo iyadoo gacanta laguna riixayo laguna warwareejinayo.

**Marmaarriyid** (-da) — Si marmaarri ah, wax meel ugu mudid, u gelin, ugu librin.

**Marmar** (-ka) — 1. Dhagax dhalaala oo adag oo aad u sifaysma oo wax lagu dhiso. 2. Socsocod. 3. Aan



MARKAB

had iyo goor ahayn; kolkol. 4. Sur; luqun; tun; qoor.

**Marmarid** (-da) — 1. Meel dhawr jeer marid, ku socsocosho. 2. Isha oo laysku hayo, wax kor ka marmarin, si saxarka galay uga soo baxo ama hurdadu u ba'do.

**Marmarin** (-ta) — 1. Meel marmarsiin; socsocodsiin. 2. Dusha wax kaga jiidjiidid, kaga tirtirid; kaga bi'in.

**Marmarsiinyo** (-ha) — Cudaddaar (ama « marmarsiino »).







MAROODI

*A*) Kan Hindiya; *B*) Kan Afrika.

**Marmarsiinyood** (-ka) — Cudaddaarasho.

**Marnaan** (-ta) — Wax maran ahaan.

**Maro** (-da) — Gobol dhar ah oo la huwado ama la guntado ama siyaalo kale wax loogu qabsado.

**Maroodi** (-ga) — Bahal, nafleyda dhulka ku nool oo dhan ugu weyn; wuxuu lee yahay harag adag oo qiro weyn; gacan dheer oo uu wax kasta ku samayn karo iyo labo ilig oo dheerdheer oo qalka kore ka baxa oo qaali ah; waa labo jaad: mid waaweyn oo Afrika jooga

iyo mid xoggaa ka yar oo Hindiya ku nool; goso; uufanneys.

**Maroodiyow** (-ga) — Cudur xubnaha oogada qaarkood, si daran u bararaan oo u weynaadaan oo carfad u yeeshaan, sida knwa maroodiga.

**Maroojin** (-ta) — Si maroorsan u wareejin; maroorin.

**Maroojis** (-ka) — Maroojin; marooris.

**Marooqsad** (-ka) — Marooqsasho.

**Marooqsasho** (-da) — Xoog ku qaadasho; muquunsasho.

**Marooqsi** (-ga) — Marooqsad.

**Maroor** (-ka) — 1. Si aan toosnayn oo qallooc. ah u wareegsan, u furuxsan; isku kor marooqsan; isku soo gudannoqday; gurracan. 2. Xiidanka weyn, docdiisa dibadda xigta; walammad.

**Maroorid** (-da) — Wax maroorsan noqosho.

**Marooro** (-da) — Geedsaar yar oo dhirta isku mara oo laamo dhanaan oo la cuno leh.

**Maroorsan** — La maroojiyey.

**Maroorsanaan** (-ta) — Wax maroorsan ahaan.

**Marqafur** (-ka) — Geed nagaar ah oo geelu jecel yahay oo ku dararo; marqammayr.

**Marraan** (-ta) — Marnaan.

**Marras** (-ta) — Maato; hoomo.

**Marre** (-ha) — Quraanka oo suuradihiisa kol la wada akhriyo ama suurad keliya 114 jeer la akhriyo.

**Marriimid** — (-da) 1. Marriin siin; dharayn; cid u arratirid, qurxin. 2. (gogol, kd.) marriin u yeelid, ku qurxin, midabayn.

**Marriin** (-ka) — 1. Hub; dhar. 2. Daliigo la midabeeyo oo gogosha la falkinayo lagu dhafo oo lagu qurxiyo. 2. Wax wax lagu duubo oo dhan, siiba waxyaalaha la qurxinayo.

**Marsad** (-ka) — Marsasho.

**Marsan** — 1. Marsiino ama dhar kale loo mariyey. 2. Wax la mariyey, lagu tiray, lagu ba'shey.

**Marsanaan** (-ta) — Wax wax marsan ama la marshey ahaan.

**Marsasho** (-da) — 1. Dhammaysasho; Idlaysasho. 2. Akhrisasho. 3. Wax is marin, isku tirid. 4. Marsiino ama maro kale qaadasho, labbisasho.

**Marsiino** (-da) — Maro weyn oo haweenku xirtaan oo boqor loo qaato; hululuf; saddexqeyd.

**Marso** (-da) — Meesha maraakiibta iyo doonyuhu dhigtaan.

**Marsoobbax** (-a) — Halaq waabaayo daran leh.

**Marti** (-da) — Qof cid ku soo hoydey ama muddo gaaban la jooga haya, inta uu joogona la dhoweyna hayo oo cunno iyo meel uu seexdo loogu talaggela hayo.

**Martiggelin** (-ta) — Marti ahaan u soo dhoweyn; martiqaad.

**Martiqaad** (-ka) — Marti cunno u samayn; martisoor.

**Martiqaadid** (-da) — Marti cunno ugu yeerid, u samayn; soorid.

**Martisoor** (-ka) — Martida oo sooryo loo sameeyo; martiqaad.

**Martisoorid** (-da) — Dad marti ah cunno u samayn; martiqaadid; soorid.

**Martiyid** (-da) — Cid marti u noqosho, martiggelis ka doonid, ku hoyasho.

**Marwo** (-da) — 1. Naag wanaagsan; dhabeel; gaari. 2. Maranti.

**Marxalad** (-da) — Maalinsocod; masaafo.

**Marxin** (-ta) — Dhaqaalayn; tashiilid; kaydin.

**Marxis** (-ka) — Marxin.

**Maryamayn** (-ta) — Kuusha ka faalin, wax dhici doona ka sheegid.

**Mas** (-ka) — 1. Halaqa sunta leh jaad ka mid ah. 2. Madaal barki.

**Masas** (-ka) — (koox) gooryaan.

**Masaafayn** (-ta) — (guur) meel masaafo jirta geyn oo ku meherin.

**Masaafir** (-ka) — Qof safar ku jira

oo meel ka yimid ama u socda; socoto; socdaal; kubkusiigaale.

**Masaafirid** (-da) — Meel fog aadid, u bixid; socdaalid.

**Masaafirin** (-ta) — Qof, eedsiin darteed, meeshuu degganaa ka wadid oo meel kale oo fog oo uusan rabin xoog ku geyn oo ku xayirid; fogeyn.

**Masaafiris** (-ka) — Masaafirinta.

**Masaafo** (-da) — 1. Meel la aado oo aan fogeyn ama inta loo socdo; minqaad; socod; tegis; marxalad. 2. (guur) meel gabar lala baxay ka xirmi karto.

**Masaafood** (-ka) — Meel masaafo jirta aadid; socosho; fogaansho.

**Masaajid** (-ka) — Aqal ama meel Muslinku wadajir isugu yimaado oo ku wada tukado oo Ilaah ku caabudo.



MASAAJID

**Masaamax** (-a) — Denbi ama gabo-odfal ama gef la falay oo laysu dhaafo; cafi; denbidhaaf.

**Masaamixid** (-da) — Denbidhaafid; cafiyid.

**Masaar** (-ta) — Faas yar; godin.

**Masaarguab** (-ka) — (qof) aan cilmi sii fog lahayn.

**Masabbid** (-ka) — Cid wax been ah lagu dhejiyo, lagu nabo, korka laga saaro.



MASAF (1)

**Masabbidid** (-da) — Qof wax xun oo uusan falin ku dhejin, ku nabid, korka ka saarid.

**Masaf** — 1. (-ka) Dhuun af ballaaran iyo af dhuuban leh, oo kolka wax shubma oo weel ku jira weel kale loo wareejina hayo, lagu isticmaalo; dublad. 2. (-ta) Weel ballaaran oo caw, qabo ama mayrax kale ka samaysan, oo badarka iyo wixii la mid ah, lagu haadiyo; xaarin.

**Masafo** (-da) — Jaad maansada ka mid ah; jiifto.

**Masal** (-ka) — Misaal.

**Masalan** — Masal (ama masaal) ahaan; halqabsi; balki.

**Masalle** (-ha) — Harag, idiin la jilciyey oo la qurxiyey ah, oo qof deeqa oo lagu tukado.

**Masalo** (-da) — 1. Arrin wax iska weyddiinteed adag; su'aal cilmi ku dhisan. 2. Arrin, talo, xaajo, xaal; (ama « mas'alo »).

**Masar** (-ka) — Cad yar oo maro ah (xariir ama cudbi) oo afargees ah oo dumarku madaxa ku xirtaan ama dhididka laysaga tiro ama duufka laysaga siimiyo.

**Masarafad** (-da) — Gogol yar oo wareegsan oo caw ah, oo xeeryaha cunnadu ku jirto iyo gogosha loo dhexaysiiyo (dhawraarin ahaan).

**Masawir** (-ka) — 1. Hab wixii jir leh muuqaalkooda lagu qabto oo lagu muujiyo warqad korkeed ama kor kale oo xaleexsan oo dusha laga marshey waxyaalo hooska iyo ifti-



MASKAX (1)

inka aad u garan og. 2. Muuqaal habkaas lagu qabtay; taswiir; sawir.

**Masawirid** (-da) — Masawir u yeelid, samayn; sawirid.

**Masayn** (-ta) — Mase ka dhigid; simid.

**Masayr** (-ka) — Shaki iyo male lala gubto, intá qof aad loo jecel yahay laga baqo, in cid kale wax ka wadaagto ama laba taglo; hinaaso.

**Masayrid** (-da) — Masayr ku dhicid, taabasho.

**Masayrin** (-ta) — Masayr ku ridid.

**Masayrrow** (-ga) — Nin masayr badan.

**Masayrsan** — Masayr hayo.

**Masayrtir** (-ka) — Wax qofka masayrsan la siiyo oo lagu qaboojiyo oo masayrka ka bi'iya.

**Masayrtirid** (-da) — Masayrtir siin.

**Masdar** (-ka) — Mesder.

**Masdarad** (-da) — Qori xallefsan oo cabbir ku yaal oo wax lagu sadriyo.

**Mase** — 1. Amase; misc. 2. Isku mid; is le'eg; siman.

**Mashaqayn** (-ta) — Mashaqo cid ku abuurid, u keenid; lurid; dhibid; mixnayn.

**Mashaqaysan** — Mashaqo hayso; dhibaataysan; mixnaysan.

**Mashaqo** (-da) — Dhibaato; shiddo; mixno; xannibaad; xadnaan.

**Mashaqoobid** (-da) — Mashaqo ku dhicid; mixnoobid.

**Mashruuc** (-a) — Jaangooyo hawl gaar ah loo sameeyo; waxkaqabashada iyo fulinteeda; barnaamij; qorshays.

**Mashxarad** (-da) — Yeer dawan la ruxayo u eg oo dumarku ka dhawajiyaan kolkay wax aad ugu bogaan ama cid dhiirri gelinayaan; carrabdhaw.

**Masiixi** (-ga) — Qof diinta kiristaanka haysta.

**Masjoohaar** (-ka) — Mas la sheego, aan jirinse, oo la qabo inuu sito johorad if badan oo uu habeenkii ku mirto.

**Maskan** (-ta) — Ganbo.

**Maskar** — 1. (-ka) Mowjad; hir. 2. (-ta) Geedsaar aad u faalala.

**Maskarjab** (-ka) — 1. Mowjadda jabiddeeda. 2. Dad meel ka caaryey oo aan waxba haysan oo doonni ama markab la jabay.

**Maskax** (da) — 1. Xubin u eg dhuux weyn oo duuban oo cad oo arorro leh oo lafta madaxa gudeheeda ku jirta; waa xubinta u talisa waxgarashada, caqliga, xusuusta, hadalka, maqalka, aragga, dhadhanka, urka, dhaqdhaqaaqa, kd. 2. Garaad; maan, laab; qalbi; kal; fiiro.

**Maskaxyaro** (-da) — Maskaxda doc-deeda hoose oo ku jirta lafmadaxda labadeeda dhinac oo hoose, oo u dhow meesha lafdhabarta dhuuxeedu ka bilawdo.

**Maslax** (-a) — Dad wax isku haysta ama is yeelay ama wax isku diiddan oo nabad la dhex dhigo; heshiis.

**Maslaxad** (-da) — 1. Wax waxtar leh oo hawl laga qabto; shaqo. 2. Dan; faa'ido; (ama « maslaxo »).
**Maslixid** (-da) — Nabad ka dhex ridid; heshiisiin.
**Masnac** (-a) — Dhis hawl tolka ama qaranka wax u tarta lagu qabto; hooso.
**Maso** (-da) — Abceso; mas.
**Masoobid** (-da) — Mase noqosho; sinmid.
**Masrad** (-ka) — Siraad; misbaax.
**Masrax*** (-a) — Dhis ama meel wax la daawado la isku tuso, sida filimmo, cayaaro, sheekooyin iyo riwaayado, dad la carbiyey jila hayaan iyo waxyaalo kale oo faro badan; waxaa laysku tusaa wax cilmi iyo murti laga helo ama laga barto.
**Masruuf** (-ka) — Lacagta joogtada ah oo maalin walba cidda ku baxda; nafaqo; sarraafad.
**Masruufid** (-da) — Masruuf siin, bixin: nafaqayn.
**Mastuur** (-ka) — Kashif la'aan; astur; qarsoodi.
**Masuug** (-ga) — Dhabcaal; bakhayl; muudal.
**Masuugid** (-da) — Masuugnimo ku kicid; wax ku bakhaylid.
**Masuugnimo** (-da) — Masuug ahaan; muudalnimo; dhabcaalnimo; bakhaylnimo.
**Mas'uul** (-ka) — 1. (qof) Wax u qoolan, eeddu fuulayso, wax laga weyddiiyo. 2. Qof ced qaadi kara; xilkas; (ama « masuul »).
**Mas'uuliyad** (-da) — Xilka qofka mas'uulka ah saaran.
**Mataan** — 1. (-ka) *a)* Labo ilmood oo hooyo isku kol dhashay, midkood lab. *b)* Labo wax oo isku mataansan, midkood. 2. (-ta) *a)* Labo ilmood oo hooyo isku kol dhashay midkood dheddig. *b)* Ceel af dhuuban oo dheer.
**Mataanayn** (-ta) — Mataano dhalid.
**Mataano** (-ha) — 1. Labo ilmood oo mar hooyo wada dhashay.
**Mataatax** (-a) — Madmad; diindiin.
**Matag** (-ga) — Mantag.
**Matatarin** (-ta) — (isku -) meel ciriiri ah, dhib iyo xoog ku dhex gelid; jibaaxid; jiirid.
**Matataris** (-ka) — Matatrin.
**Matax** (-a) — (is -) is-giriirixis; (ama « mutux »).
**Mataxan** — Is-giriirixinaya.



MAXAAD

**Matixid** (-da) — (is - ) Is-giriirixin.
**Matoobbo** (-da) — Ul afku soo laaban yahay oo lagu xarragoodo; Bakoorad.
**Matxaf*** (-ka) — Dhis weyn ama qol loogu talaggalay in la dhigo oo lagu kaydiyo oo lagu daawado wixii alaabo ah oo leh qiime taariikheed ama cilmi ama dhaqan ama falsami.
**Maw** (-ga) — Weelka guud ahaan siiba kan biyaha lagu dhaansado.
**Mawaa?** — Miyaa.
**Mawd** (-ka) — Geeri; wcd; dhimasho; (ama « mowd »).
**Ma'wi** (-ga) — Ceel biyo badan; banqi.
**Mawliid** (-ka) — Mowliid.
**Maxaa?** — Waa maxay?
**Maxaad** (-ka) — Irbad weyn oo joonyadaha iyo wixii la mid ah lagu tolo; (ama « maxaar »).

**Maxaawacay** — (weyddiin iyo wax-kadheh, labadaba) waxa sababta keenay ama wacay; waxa ay ku noqotay; maxaayeelay; sabab.

**Maxaayeelay** — Maxaawacay.

**Maxabbo** (-da) — Jacayl; kalgacal.

**Maxajabad** (-da) — Qof dumar ah oo gurigeeda ku dhawran, dibadda inay uga soo baxdo oo ajnebigu arkana aan oggolayn ama aan loo oggolayn; makhabbiyad.

**Maxal** (-ka) — Ilmasideen; ilmaggaleen; rimmay; min.

**Maxamuudi** (-da) — (dhar) baftada qaarkeed.

**Maxay?** — 1. Waa waxee? 2. (maxaa + ay) maxaa iyadu, kd.

**Maxbuus** (-ka) — Qof xabbisan.

**Maxdin** (-ka) — Dhagax gaar ah oo ballaaran oo badarka lagu shiido; shiid; (ama « mixdin »).

**Maxkamad** (-da) — Aqalka ama meesha garta lagu naqo.

**Maxlal** (-ka) — (guur xaaraan ah) labo qof oo is furay oo aan mar labaad is guursan karin jeer naagta nin kale guursado oo ay kala tagaan; ku wax la siiyo oo naagta lagu xiro oo durba fura.

**Maxmaas** (-ka) — Weel bunka iyo wixii la mid ah, lagu xammiso.

**Maxmil** (-ka) — Maro xariir madow ah oo tel iyo Quraan lagu qurxiyey, oo qaali ah oo kacbada la huwiyo; Rati la garqaadayo baa Maka lagu keenaa.

**May** — Ma aha; maya; yeeli mayo; diidey.

**Maya** — May; ma aha.

**Mayac** (-a) — 1. (hilib) suyuc. 2. (caano) suusuc ku dhowaad. 3. Kibir, islaweyni.

**Mayal** (-ka) — Meesha gaashaanka la qabto.

**Mayay** (-ga) — 1. Roobka da'a maalinta qaarkeeda hore; bariiso. 2. Roob weyn; jir.

**Mayddi** (-ga) — Xabag udgoon oo yagcartu dhasho.

**Maydhaamid** (-da) — Wax wanaagsan, oo aan bixintood la dooneyn, wax muquuno ah ku furasho.

**Maydhaan** (-ka) — Wax muquuno ah ama aan la rabin, oo wax wanaagsan oo aan la quuri karin, lagu furto.

**Maye?** — Xagge jiraan?; meeye?

**Mayicid** (-da) — 1. (hilib) Suyucid. 2. (caano) suusucid ku dhowaansho. 3. Kibrid; islaweynaansho; tadhihid.

**Mayl** (-ka) — Miil.

**Mayliin** (-ka) — 1. Qalab waran dhuuban u eg oo leh caarad wax mudda. 2. Bir yar oo lagu indhakunsho. 3. Wax dhuuban oo wax muda oo dhan.

**Mayrac** (-a) — Xoolo daajinta galabeed.

**Mayracad** (-ka) — Mayracasho.

**Mayracasho** (-da) — (xoolo) qabowga galab-gaabka iyo fiidka hore ku daaqid.

**Mayracid** (-da) — Goor gabbal-gaab ah ama fiidhoraad, xoolo daajin.

**Mayran** — La mayray; qasaalan; xalan; dhaqan.

**Mayraq** (-a) — (geel,) saddexda feerood oo sararta u hooseeya iyo hilibkooda.

**Mayrasho** (da) — 1. Dhar ama wax kaloo la mid ah oo uskag leh, biyo ku qasaalasho. 2. Biyo isku rogid; qubeysasho.

**Mayrax** (-da) — Dhirta daboolkeeda kore oo u dhexeeya qolofta kore iyo geedka laftiisa adag; mullaax.

**Mayrid** (-da) — Biyo ku qasaalid; dhiqid; xalid.

**Mayrniin** (-ka) — Wax mayridda.

**Mayro** (-da) — Geed timirta iyo baarta u eg oo caw jilicsani ka baxdo; manniiqo.

**Med** (-ka) — Dhagax; shiid.

**Medid** (-da) — Dhagax ku dilid; dhagxin.

**Mee?** — Xaggee jiraa? Aaway? Meeyey?

**Meecaad** — 1. (-da) Xiddigaha cirirka tan ugu danbaysa oo u dhexaysa rab danbe iyo godinta. 2. (-ka) Ka soo rayn; lihiin danbe yeelad; ciribdanbeed wanaagsan.

**Meecaadid** (-da) — Waxtar iyo lihiin danbe oo loo aayo yeelasho.

**Meeday?** — (iyada) xaggee bay jirtaa?

**Meegaar** (-ka) — Wareegga garangarta iyo xerada oo kalc; goobaab; wareeg.

**Meegaaran** — La meegaaray; sida xerada qaab wareegsan loo yeelay.

**Meegaarid** (-da) — Wax meegaaran ka dhigid.

**Meehaalad** (-ka) — Filasho; malayn; taawin; (ama « miihaalad »).

**Meel** (-sha) — Kob.

**Meelayn** (-ta) — (wax, qof) meel dhigid, u yeelid, ku ogaansho.

**Meelaysan** — Meel la dhigay; meel lagu ogaadey.

**Meelaysasho** (-da) — Meel dhigasho.

**Meelaysnaan** (-ta) — Wax meelaysan ahaan.

**Meelgaar** (-ka) — (kn -) wax wax lagu gaaro ama lagu sugo; kusime.

**Meelkadhac** (-a) — Gef.

**Meelkuggaar** (-ka) — Kummeelgaar.

**Meelmaag** (-ga) — Qofka hadduu wax ku dhego, ama wax damco, aan laga fujin karin, aan la soo loodin karin; qof madax adag.

**Meelmar** (-ka) — Wax socon kara ama saamays fiican leh ama hagaagsan.

**Meelmarid** (-da) — Wax meelmar ah ama meel maray noqosho.

**Meeqa?** — Inma? Intee? Immisa?

**Meeraxeer** (-ka) — Xarig dheer oo badanaa suun ka samaysan, oo kolka awrta intá la raro oo la dhigeeyo oo lammada lagu rogo, korka lagaga soo wareejiyo.

**Meere** (-ha) — (meereyaal) xiddigo qaboobey oo dhulal noqday oo qorraxda la socda oo ku wareega oo iftiinka ka qaata midkood; meereyaashu (sayaariin) waa sagaal. 1. Dusaa, (cuddaar). 2. Waxaraxir ama Xiddigta Waabberi (sahra). 3. Dhulkeenna. 4. Farraarre (mariikh). 5. Cirjeex ama Cirjiir (mushtar). 6. Raage (saxal). 7. Uraano. 8. Netuun. 9 Buluto.

**Meerid** (-da) — Socod wareeg ah socosho.

**Meerin** (-ta) — 1. Socod wareeg ah socodsiin; wareejin. 2. Hadal la qoro ama layska dabo akhriyo oo la barto; akhriyid, sheegsheegid, ku hadlid.

**Meeris** (-ka) — 1. Waxbarashada ardada, in kol la qaato oo la barto; cashar; dersi. 2. Wax la falkinayo ama la tolayo, wareeggii kol la soo meeriyoba.

**Meermeer** (-ka) — 1. Socsocod meelo aan fogeyn lagu laallaabto; warwareeg. 2. (ka -) Arrin ama wax kale oo aan fulintooda la rabin oo laga leexleexdo, laga warwareego, laga madax-meersho.

**Meermeerid** (-da) — 1. Warwareegid. 2. (ka -) Wax aan fulintood ama waxkaqabadkood la dooneyn, ka leexleexasho, ka warwareegid, ka madaxmeerin.

**Meermeerin** (-ta) — Warwareejin; leexleexin.

**Meermeerto** (-da) — Isku-kor-wareeg xoog badan oo biyaha badda iyo webiyaashu yeeshaan oo ceel wareega haya u ekaadaan; mid.

**Meertaysad** (-ka) — Meertaysasho.

**Meertaysasho** (-da) — Si meerto ah wax u wadaagid, u qaybsasho; kaltamid; jilaysi; moogtan; miilaysasho.

**Meertaysi** (-ga) — Meertaysasho.

**Meerto** (-da) — Si wareegto ah oo wax loo qaybsado; wadaag; kaltan; moogtan; jilays; miile.

**Meeshaan** — Meeshatan; Halkaan; Kobtaan.

**Meeshatan** — Kobta kolkaas la joogo ama farta la isugu fiiqayo; meeshaan.

**Meesi** (-ga) — Jaadadka xoolaha sida geela, lo'da, kd.

**Meetan** — Meeshatan.

**Meeye?** — Xaggee jiraan? Aawaye?

**Meeyey?** — Xaggee buu jiraa? Mee? Away?.



MESEGGO

**Megdeyn** (-ta) — Meged gelin; idiin ka dhigid.

**Megdeysan** — Meged la geliyey; la megdeeyey; idiin laga dhigay.

**Meged** (-da) — 1. Harag la hoolay oo si gaar ah asal iyo waxyaalo kale loo geliyey; idiin. 2. Asalka wax lagu megdeeyo.

**Meher** (-ka) — 1. Maal si sharci ah loo siiyo qofka dumarka ah oo la guursanayo. 2. Heshiiska iyo xiritaanka guurka; nikaax.

**Mehered** (-da) — Hawl gaar ah oo qof dhab u yaqaan oo ku xoogsado; xirfo; shaqo; camal.

**Meherin** (-ta) — (guur) qof dumar ah, nin ku xirid, ku nikaaxid.

**Meherkaweyne** (-ha) — Meherka ka hor, ilmo uurka gala.

**Mehersad** (-ka) — Mehersasho.

**Mehersan** — La mehershey; la nikaaxay.

**Mehersasho** (-da) — Nikaaxsasho; guursasho.

**Meleg** (-ga) — Geeri; wed.

**Melgid** (-da) — Meleg u noqosho; wedki joogid; sababid.

**Mergasho** (-da) — Wax la liqay, hunguriga dhexdiisa joogsasho, istaagid.

**Mergi** (-ga) — 1. Daliigo xoog leh oo xubnaha oogada qaarkood, ku dhex jira ama isu haya, sida labada lafdhabarta dhinacyadeeda ku dhilan; midabkoodu waa cawl, haddii la kala jiidona, waa isku soo rooraan. 2. Waxa sida mergiga, haddii la kala jiido ama la maroojiyo ama laysku yareeyo oo dabadeed la sii daayo, kala baxa oo qaabkoodii hore yeesha.

**Meriid** (-ka) — 1. Geed aad u weynaada oo sunta meriidka laga liso. 2. Sun, fallaaraha iyo warmaha iyo lagu dhoobo oo wax lagu laayo; sun; waabaayo; (ama « mariid », « maliid »).

**Mesder** (-ka) — (naxwe) xididka ama magaca hawsha falku qabanayo.

**Meseggo** (-da) — Jaad badarka ka mid ah; haruur.

**Meyd** (-ka) — 1. Qof dhintay oo naftii ka baxday. 2. Oogo dad oo aan nafi ku jirin. 3. Qof tabar yar.

**Meygaag** (-ga) — Geed-abaareed weyn oo laf adag oo dhuxul aad u madow oo wanaagsan leh.

**Meyti** (-da) — Inta dhimatay.

**Mici** (-ga) — 1. Ilig caarad fiiqan oo gowsasha iyo dhoolasha u dhexeeya. 2. Badarka la abuuro kolka u horreeya oo uu soo baxo isagoo duuban.

**Miciin** (-ka) — Waxtar; kaalmo; gargaar; jimic; jixinjix.

**Miciindarro** (-da) — Miciin la'aan; jimicdarro.

**Miciinid** (-da) — Cid miciin u gelid; teegaarid; gargaarid.

**Miciinlaawe** (-ha) — Qof aan cid miciin u gelin, jimic daran.

**Miciinsad** (-ka) — Miciinsasho.
**Miciinsasho** (-da) — Miciin iyo waxtar uga baahasho, ka doonasho, ka sugid, moodid.
**Miciinsi** (-ga) — Miciinsasho.
**Micne** (-ha) — Macne; ulajeeddo.
**Micraaj** (-ka) — Habeenka Nebi Maxamed Quddus laga dheelmay oo samada la geeyey (rajab, habeenka **27d.**).
**Mid** — 1. (-da) Meermeerto weyn oo badda kore ka dhex samaysanta. 2. (-ka) Tirada labada ka horraysa; keli ah; aan la wehelin; kow; hal.
**Midaar** (-ka) — 1. Baaqa dadka dhegaha la' lagula hadlo. 2. Dadka dhegaha la' fartooda.
**Midaarid** (-da) — Baaq midaar ah, ku baaqid, cid wax ku barid, ku hadlid.
**Midab** (-ka) — 1. Fallaaraha kala duwduwan oo iftiinku kolka ay wax qabtaan, saamayska ay hadba isha u yeelaan ama ay ku reebaan, midkood; midabyada waxaa ka mid ah cagaarka iyo guduudka iyo cillaauka. 2. Kalluunka jaadki.
**Midabayn** (-ta) — Midab u yeelid.
**Midabtakoor** (-ka) — Falsafad xun oo dadka midab midab u kala soocda oo isku dirta intá gun iyo gob ka kala dhigta.
**Midayn** (-ta) — Mid ka dhigid.
**Midig** (-ta) — 1. Oogada docdeeda bari xigta haddii qof u jeedo xagga woqooyi oo ay ku taal gacanta dhab loogu adeegto; docda bidixda u tusmaysan. 2. Gacanta dhab loogu adeegto oo laysku salaamo lafteeda.
**Midigeyn** (-ta) — 1. Docda midig xigid. 2. Wax docda midigta ah ka bilaabid.
**Midigsaar** (-ka) — Gacanta midig oo cid lagu salaamo; gacanqaad.
**Midigsaarid** (-da) — Salaamid; gacanqaadid.
**Midiidin** (-ka) — Adeege; ciidan.
**Midiidimid** (-da) — Adeegid; ciidamin.
**Midna** — Mid oo iyaga ahna...; xataa mid.
**Midnimo** (-da) — Isku mid ama mid keliya ahaan; wadajir.
**Midoobid** (-da) — Mid noqosho.
**Midow** (-ga) — Midoobid.
**Mihiibsiin** (-ta) — Gacanta u gelin; guddoonsiin; siin.
**Mihin** (-ta) — Qof in wax la siina hayo la dareensiiyo, oo kolkuu wax fisho, haddana aan wixii la siin; walacsi.
**Miibac** (-da) — Wax aan fudayd ku jabin oo aad u adag.
**Miid** (-da) — 1. Wax kasta oo shubma oo culus oo saafi ah oo badanaa macaan, (sida miidda malabka iyo surta iyo subagga iyo miraha bislaada ama sonkorta lagu kariyo kd.). 2. Cadka ama inta wax ugu wanaagsan.
**Miidaamin** (-ta) — Wax la nacay ama aan la rabin, meel xun oo fog oo uusan ka soo nabad-noqon, u dirid.
**Miidaamis** (-ka) — Miidaamin.
**Miidaamo** (-da) — 1. Wax aan la rabin oo meel xnn oo fog oo aan laga soo nabad noqon loo diro. 2. Qofka la miidaamina hayo, laftiisa.
**Miidayn** (-ta) — Miid ka dhigid.
**Miidoobid** (-da) — Miid noqosho.
**Miigasho** (-da) — Wax aan dhab u jiilcsauayn oo liqiddoodu dhib tahay, liqid.
**Miige** (-ha) — Bir af dhuuban oo kolka beerta abuurka lagu gurayo, dhulka lagu mudmudo oo godad yaryar loogu sameeyo.
**Miiggan** — Ad'adag; culus; wanaagsan; toosan.
**Miigganaan** (-ta) — Wax miiggan ahaan; ad'adkaan.
**Miihaalad** (-ka) — Meehaalad.
**Miijin** (-ta) — Ceejin; cunaqabatayn.
**Miil** (-ka) — 1. Cabbir dherer le'eg 1609,35 mitir ama 1760 yaardi; mayl. 2. Labada madax oo marka-

bka ama doonnida midkood. 3. Markab weyn oo badaha isagá gudba




MIINO

*A*) tan loo dhigo dadka; *B*) tan loo dhigo baabuurrada dagaalka; *C*) tan badda.

oo waqti la yaqaan ku socda. 4. Ciyi.

**Miile** (-ha) — Kal; moogtan; jil; meerto.

**Miin** (-ka) — Xarafka saddex-iyo-tobnaad magaciisa; (m).

**Miinayn*** (-ta) — Miino gelin, ku aasid.

**Miinaysan*** — Miino ku aasan tahay.

**Miino*** (-da) — Qalab gudihiisa wax qarxadaa ka buuxaan oo wax lagu burburiyo (buuraha qorarka ah, dhisaska ad'adag, qalcadaha iyo xudurrada, gaadiidka dagaalka oo dhulka iyo badda, kd.).

**Miinshaar** (-ta) — 1. Qalab birlab xalleefsan laga sameeyey, oo doc ilko wax gooya ku leh gadaalna daab la qabto, oo qoryaha iyo wixii la mid ah, lagu googgooyo. 2. Libaax-badeed (ama «miishaar»).

**Miiq** (-a) — Daliig dhuuban oo cudbi ah ama wax kale oo la maroojiyey oo wax lagu tolo; dun yar; lifaaq.

**Miiqan** — 1. Dun la miiqay. 2. Sida dunta u dhuuban; dheer oo caato ah; suuqan.






MIISADO

**Miiqid** (-da) — Wax miiqan ka dhigid; cudbi ama wax kale, dun ka dhigid.

**Miirá** (-da) — Bisha 2d, oo dayaxa; safar.

**Miiran** — La miiray.

**Miirid** (-da) — 1. Miir ka dhigid; firo iyo saxarro iyo ciid iyo wixii la mid ha, ka reebid. 2. (kala -) kala soocid.

**Miiris** (-ta) — Miirid.

**Miirmid** (-da) — Wax miiran noqosho.

**Miirnaan** (-ta) — Wax miiran ahaan.

**Miis** (-ka) — 1. Qalab guri ama xafiis oo ka samaysan alwaax ama bir ama wax kale oo fidsan oo lugo ku taagan; dushiisa wax baa lagu cunna ama la saaraa ama lagu qoraa; shillal (ama « miisad »). 2. Maqaan; darajo; magac; qiime.

**Miisaamid** (-da) — Wax miisaankiisa ogaansho; cabbirid.

**Miisaan** (-ka) — 1. Qalab wax lagu cabbiro oo qaabab badan leh. 2. Culays; culaab.

**Miisaaniyad** (-da) — Jaangooyo mujinaysa oo isu dheellitiraysa sanadii lacagta soo geleysa iyo tan baxaysa.

**Miisad** (-da) — Miis; shillal.

**Miisan** — La miisay; la beegay; la buuxiyey.

**Miisasho** (-da) — Beegasho; miisaamasho.

**Miishmiishad** (-ka) — Waxaan xiiso loo qabin oo la iska hayo, ama la doonayo in lagu raago, cabbid, kd., degdeg la'aan.

**Miisid** (-da) — 1. (badar, kd.) beegid; cabbirid. 2. Buuxin.

**Milay** (-ga) — Xilli; waqti; goor.

**Milgeyn** (-ta) — 1. Milgo ama ulajeeddo wanaagsan hadalka u yeelid; muunayn; xurmayn; murtiyeyn. 2. Shabaag milgo ah ka dhigid.

**Milgo** (-da) — 1. Ulajeeddo wanaagsan; murti; quluud; xudduud; muuno; xurmo. 2. Shabaag ilo yaryar leh oo kalluunka lagu qabto.

**Milic** (-da) — Kulaylka qorraxda.

**Milicsi** (-ga) — Arag yar, dhinac ama ilqooreedda ka arkid.

**Miliilic** (-a) — Miliilicid.

**Miliilicid** (-da) — Eegid debecsan oo jacayl ku jiro, wax ku eegid.

**Milil** (-ka) — Carun; malax.

**Millad** (-da) — Shareeco; diin.



MIISAAN

**Milme** (-ha) — La dulmiyey, ciilcunay, madluun ah (- iyo mabe).

**Milmid** (-da) — 1. Dulmi iyo julul badani soo gaareen; ciilcunid. 2. (sonkor, cusbo,...) dhaqaaqid, qasmid, biyoobid.

**Milmil** (-ka) — Dhar sida baftada u cad oo aad u jilicsan.

**Min** (-ka) — 1. Aqal; guri; hooy; (ama « minan »). 2. Ilmasideen; ilmaggaleen; rimmay. 3. Kolay weyn oo timir ah; labo goosaradood oo laysku daray.

**Minawaar*** (-ka) — Markab dagaal.

**Minbar** (-ka) — Meel kor u qaadan oo qofka khudbada akhriyayaa ama wax wacdiyayaa fuulo, si uu u muuqdo codkiisana loo maqlo.

**Mindhaa** — Waxaa laga yaabaa; malaha.

**Mindheelli** (-ga) — Ilmasideenka oo qalloocda.

**Mindhicir** (-ka) — Xuub uurkujirta qaarkeed haya, siiba xiidanka yaryar, sida uu u badan yahay.

**Mindhismo** (-da) — 1. Guri, in lagu aroosbaxo u dhisid; guriggal. 2. Inta arooska cusub lagu jiro. 3. Guriga



12.

arooska oo laga dhiso, cidda gabadha bixisay, agteeda; inanlayaal.

**Mindi** (-da) — Bir xalleefsan oo daab leh oo dhinac af ku leh oo wax lagu gooyo; (ama « middi »).

**Mindirraacin** (-ta) — 1. Arrin aan weli bislaan ama aan dhab looga baaraandegin, si deddejis ah ku dhammayn. 2. Neef aan la baxnaanin oo aan loo war hayn inuu dhiman lahaa iyo in kale, mindi kula boodid, gowricid.



MINAWAAR

**Mindirraacis** (-ka) — Mindirraacin.

**Minfiiq** (-da) — Xaaqin; (ama « mafiiq »).

**Minfilaad** (-ka) — Qof kale uurkiisa xumaan ka filasho; dareensi; tuhun.



MINBAR

**Mingis** (-ka) — Cayaar ragga iyo dumarkuba ka qayb galaan; dhinac tumiddeedu aad bay u qurux badan tahay, dhinacna senen aad u foolxun bay ku dhisan tahay; waa loo dhacaa oo loo bukoodaa oo waxaa la qabaa in jinniyo magacyo badan leh (sida: Maamme; Yoose) ay dadka caafimaadkiisa gacanta ku hayaan.

**Mino** (-da) — Biyo cad oo layiig ah oo ka yimaada xubnaaha laga dhalo oo laboodka; shahwo; (ama « mani »).

**Minqaad** (-ka) — In awr rar sidaa maro isaga oo aan la furin oo joogsan; meesha laga raray iyo meesha danbe oo lagu furay, inta ay isu jiraan; cabbaar.

**Minqax** (-a) — Manqax; jalabbute.

**Mintid** (-ka) — Dadaal aan wax layskala harin; nafkurreeb.

**Mintidid** (-da) — Dadaal aan waxba la iskala harin la imaansho; nafta kn reebid.

**Minweyn** (-ta) — Naago nin wada qabo, tan uu ugu hor guursadey.

**Minxiis** (-ka) — Qof labada is guursadey aan midna ahayn oo haddana maammulka arooska oo dhan loo xilsaaro (qurxinta guriga, martida, cayaaraha).

**Minyaro** (-da) — Naago nin wada qabo, tan guurkeedu ugu danbeeyey.

**Mir** (-ta) — Wax habeenkii inta la hurdo dhaca ama yimaada ama la falo. 2. Goortaas lafteeda.

**Miraaf** (-ka) — Socsocod aan toos loo socon; warwareeg.

**Miraafid** (-da) — Socod aan toos ahayn socsosho; warwareegid.

**Miracas** (-ka) — Geed jaadad badan u sii kala baxa oo aan qodax lahayn oo miro yaryar oo cascas oo la cuno dhala.

**Mirafur** (-ka) — Geed-quwaax weyn oo xabag udgoon oo la shito leh.

**Mirasho** (-da) — Mirta dhexdeeda daaq doonasho, wax cunid.

**Mirimmiri** (-da) — Geed-abaareed aad u weynaada oo badanaa waddooyinka magaalooyinka lagu qurxiyo; geed-hindi.

**Mirir** (-ka) — Dheeh cillaan iyo guduud isku jira ah, oo biyaha ama dabayshu, birta u yeelaan; daxal.

**Miririd** (-da) — Mirir yeelasho; daxaleysi.

**Miririg** (-ta) — Wax badan oo intaas




MIRO

*A*) seytuun; *B*) yaanyo; *C*) araanjo; *D*) tufaax.

is wada dabammaraya oo ishu ku wareerto.

**Miratahan** (-ta) — Dadka miraha badda keliya ku nool; jaaji.

**Mirayn** (-ta) — 1. Miro bixin, soo saarid, dhalid. 2. Miraha heesta tirin, qaadid.

**Miraxareedaad** (-ka) — Lullumada kaneecada.

**Mirdhid** (-da) — (riyaha) ciyid.

**Mirdhis** (-ta) — Carjawda xalleefsan oo sanka, oo labada dul kala qoqobta.

**Mirid** (-da) — 1. Habeen la hurdo imaansho (rooh, col,). 2. Mirtii xoolo daajin.

**Mirif** (-ta) — Saxarrada yaryar oo ciiddu bitiso, siiba kuwa ku daata ceelasha gudohooda.

**Miririgleyn** (-ta) — Si miririg ah u dhaqdhaqaaqid, u socsocosho.

**Mirkac** (-a)— Mirta oo la kaco, la tooso.

**Mirkicid** (-da) — Mir dhexe oo la hurdo, kicid, toosid.

**Miro** — 1. (-ha) (weligeed magac kooxeed) geedka qaybihiisa tan la cuno oo iniinaha iyo lafaha iyo beerku ku jiraan; qaar hilib bay lee yihiin sida babbaayga iyo qaraha, qaar laf adag sida canbaha iyo murcudka iyo qaar engegan sida lowska iyo badarka. 2. Tixaha heesaha. 3. (bad) lohodka iyo wixii u eg.

**Mirraw** (-ga) — Geed aan caleemo lahayn oo geelu cuno.

**Mirrijin** (-ta) — Neef xoolo ah oo aan candhadiisa caano danbe ku harin, naasihiisa daldaliigid bal in wax ka soo dhacaan; dharqin.

**Mirriq** (-a) — Caano yar oo la mirrijiyo oo naasaha ku yaal.

**Mirriqsad** (-ka) — Mirriqsasho.

**Mirriqsasho** (-da) — Neef mirriqsi caano uga maalid.

**Mirriqsi** (-ga) — Neef xoolo ah, mirrijin ku maalid.

**Miryaad** (-ka) — Xanuun ama wax kale oo saamays weyn leh oo miyirka iyo wax-garashada wax u dhima, oo lala meermeero; harjad; weref; haar; (ama « maryaad »).

**Miryaadid** (-da) — Wax miryaadaya noqosho; harjadid; werfid; haarid; (ama « maryaadid »).

**Misaal** (-ka) — Wax wax u eg oo lagu tilmaamo; masal; tusaale.

**Misbaax** (-da) — Masrad; siraad.

**Miscilil** (sha) — Xerada ariga illinkeeda oodaha labada dhinac ka xiga middood; kaadka xerada; (ama « miscirir »).

**Mise** — Mase; amase.

**Misig** (-ta) — Xubinta bowdada iyo u dhexaysa dibka; sin.

**Misir** (-ta) — Qoryo waaweyn oo ad'adag oo wax lagu shido.

**Miski** (-ga) — Dhacaan aad u udgoon oo deero yaryar oo Aasiya ku nool laga helo: kolay yar oo deeradaas keeda labi uurka ku lee yahay (haragga hoostiisa) buu ku samaysmaa. Waa la ganacsadaa oo cadarro badan oo qaali ah, buu sal u yahay.

**Miskiin** (-ka) — Qof aan maal lahayn; qof cayr ah; sabool.

**Miskiinlaa** (-ga) — Geed sida cadaadda qodxo daran oo qarqaroofan leh.

**Misna** — Haddana; kol kale; kol labaad; kol danbe; (ama « misana »).

**Mitamin** (-ta) — Tashiilid.

**Mitan** (-ka) — Tashiil.

**Mitir*** (-ka) — Cabbir wixii dheer lagu qiyaaso oo 100 sentimitir ama 1,093 yaardi ka dhigan.

**Mixnad** (-da) — Arrin dhib iyo isasuro badan; xannib; (ama « mixno »).

**Mixno** (-da) — Mixnad.

**Mixraab** (-ka) — Masaajidka gudihiisa, meesha imaamka dadka tujiya loo sameeyey.

**Miyaa?** — Mawaa.

**Miyaaso** (-da) — Libaax-badeedka jaad ka mid ah.

**Miyi** (-ga) — Dhul aan la degganayn oo magaalooyinka ka fog; baaddiye.

**Miyir** (-ka) — 1. Kartida wax lagu kala sooco; wax kala garasho; caqli; maan. 2. Digtoonaan iyo isjirid oo wax lagu qabto si aan wax dhibaato keenaa u dhicin; degganaan; xasilloonaan.

**Miyirin** (-ta) — 1. (u -) Cid miyir u yeelid, ku soo celin. 2. Si miyir leh wax u qabasho; si aan degdeg lahayn oo xasilloon wax u samayn; u kaadin.

**Miyirsad** (-ka) — Miyirsasho.

**Miyirsasho** (-da) — Miyir yeelasho, ku soo noqosho, suuxdin ama wax kale oo caqliga tebiya kaddib.

**Miyirsi** (-ga) — Miyirsasho.

**Mohasho** (-da) — Muhasho.

**Mohorad** (-da) — Joonyad ama kiintaal badar ah, oo la kala baray, bar.

**Mokhoor** (-ka) — Dhoof dabaysha laga horyimaado; (ama « makhoor »).

**Mokhoorid** (-da) — Doonda dabayshu ka imanayso u dhoofid; (ama « makhoorid »).

**Moobah** (-da) — Moomah; hah.

**Mood** — 1. (-!) Erey duco ah oo madaxda loo dabbaaldega hayo lagu yiraahdo; raag! 2. (-°da) Daliigo balballaaran oo sagalka u eg oo waqtiyada roobka cirka ku dhilma kolka qorraxdu dhacdo. 3. (-ka) Maalka inta aan xoolaha nool ahayn.

**Mooddo** (-da) — Sida la moodayo; *male; fakar; ictiqaad.*

**Moodid** (-da) — 1. Si gef ah wax u garasho; wax wax kale u qaadasho, la noqosho, la ahaansho, malayn. 2. Gudbid; dhaafid; marid.

**Moofo** (-da) — Muufo.

**Moog** — 1. Aan ogeyn; aan war hayn. 2. (-ga) Kol; mar. 3. Kal; miile; jil.

**Moogaan** (-ta) — Ogaal la'aan; warqabid la'aan.

**Moogaansho** (-ha) — Moogaan.

**Moogga** — 1. Kolka; marka. 2. Mugga; hadda; amminka.

**Moogtamid** (-da) — Kaltamid; meertaysi; jilaysi; miilaysi; fillan.

**Moogtan** (-ka) — Kaltan; fillan.

**Mool** (-ka) — Meel biyo fadhiyaan oo dhulkii aan la gaari karin ama uu aad u fog yahay; qusur.

**Moole** (-ha) — Aqallada miyiga jaad ka mid ah.

**Moomah** (-da) — Hah; (ama « moobah »).

**Mooradduug** (-ga) — Dhac aan wax laysku reebin.

**Mooradduugid** (-da) — Dhac moradduug ah cid ku dhigid.

**Moordi** (-ga) — 1. Cadhada xoolaha murxisa. 2. Jaad liita oo meseggada.

**Mooro** (-da) — Xero.

**Mooryaan** (-ta) — Dad la dhacay; cayr.

**Moos** (-ka) — 1. Dhis dhoobo ama wax kale ah oo loogu talaggalay inuu biyaha daadka ah celiyo. 2. Biyammareen yar oo daadka weeciya ama biyo fadhiya wada. 3. Muuska la cuno.

**Moosan** — La moosay.

**Moosid** (-da) — Biyo socda ama fadhiya, moos celiya ama weeciya u sameyn.

**Moosin** (-ka) — 1. Dabayl xilli ku socota oo ka dhacda Badweynta Hindi iyo Aasiyada Koofure. Waa labo: mid « koofur-galbeed » oo dhacda afar bilood (Maaj.-Ag.) oo labo bilood oo celcelis ahi (tangambili) ku xigaan (Set.-Okt.) iyo mid « woqooyi-bari » oo iyana afar bilood dhacda (Nof.-Feb.) oo iyadana ay ka danbeeyaan labo kale oo bilood oo celcelis ah (Maar.-Abr.). 2. Xilli; waqti.

**Mootan** — Aan noolayn; dhintay; mood.

**Mootanaan** (-ta) — Wax mootan ahaan.



MOXOGGO

**Mooyaane** — Haddii laga reebo; ma ogiye; ma ahee; (ama « mooyiye »).

**Mooye** (-ha) — Weel qori ah ama bir oo kali, (tib), weheliso, oo badarka iyo wixii la mid ah lagu tumo.

**Moqor** (-ka) — Dalool yar oo jirridaha dhirta waaweyni yeelato oo kolkii biyaha roobku galaan dhuumo lagaga cabbo.

**Moqotin** (-ka) — Kooraha labadiisa madax, oo dhexdooda qofku faristo, midkood.

**Mowd** (-ka) — Mawd.

**Mowjad** (-da) — (bad, kd.) hir; waddac.

**Mowliid** (-ka) — 1. Dhalashada Nebi Maxamed. 2. Iidda iyo xuska kolkaas la sameeyo. 3. Magaca bisha saddexaad oo dayaxa oo Nebigu gudaheeda ku dhashay; (ama « mowluud »).

**Moxog** (-ga) — (oogada dadka) dhabarka intiisa hoose; dhex.

**Moxoggo** (-da) — Geed la beero oo xididdo buruq waaweyn ah oo dhulka ku xabaalan yeesha; dad iyo

duunyoba waa la cunaa, bur wanaagsanna, waa laga sameeyaa.

**Moxor** (-ka) — Geedaha xijiga jaad ka mid ah oo beeyada dhala.

**Mu'addin** (-ka) — Ninka aadaanka masaajidka ku qaybsan.

**Mucaawino** (-da) — Gargaar; kaalmo.

**Mucjiso** (-da) — Amar aan la arki jirin; isagoo kalena, aan dadku keeni karin; aayad.



MUDAC

**Mucurti** (-da) — Baahi weyn oo wax loo qabo.

**Mucurtood** (-ka) — Baahi weyn wax u qabid.

**Mud** (-ka) — (xoolo) cad tahar iyo jiir iyo baruur isugu dhafan oo shafka iyo candhada u dhexeeya.

**Mudaa** (-ga) — Qalab wax lagu tolo oo kabatolahana ka yar, mudacana ka weyn.

**Mudaaharaad** (-ka) — Banbax; bannaanbax; dibadbax.

**Mudac** (-a) — Qalab wax lagu tolo oo daab yar oo la qabto iyo af dhuuban leh.

**Mudan** — 1. (°) Meel lagu mudey; meel ka taagan, ka likaysan; wax lagu mudey. 2. *a*) Wax mutaystay; wax galabsaday; istaahiley. *b*) (adaa mudan, kd.) waxay weligeed wehelisaa oo laga dabo yiraahdaa « mahadsanid ».

**Mudane** (-ha) — 1. Qof in la weyneeyo mudan ama mutaystay oo dhan. 2. Magac lagu muuneeyo madaxda iyo waayeellada dadku soo doorto.

**Mudasho** (-da) — (°) 1. Wax qotonsasho, meel ka taagasho. 2. Mutaysasho; galabsasho. 3. Cid wax uga baahasho.

**Mudbax** (-a) — 1. Wax caarad leh oo intá wax doc ka muda docda kale ka baxa. 2. Wax kankoorsan ama wareegsan, labadiis docood oo isu tusmaysan, xarriiq intá wadaagaha ka marta – isu haysa.

**Mudbixid** (-da) — Doc ka mudid oo docda u tusmaysan ka bixid.

**Mudbixin** (-ta) — Doc ku mudid oo docda u tusmaysan ka bixin.

**Muddaahino** (-da) — Arrin aan durba la fuline, dibudhig iyo meermeeris iyo hadal macaan oo maldahan lagu wado.

**Muddaahineyn** (-ta) — Muddaahino ku wadid.

**Muddac** (-a) — Gar isu sheegad; dacwad.

**Muddeec** (-a) — Wixii la faro si fudud u yeela; aan wax diidin; baarri.

**Muddecnimo** (-da) — Muddeec ahaan.

**Muddeyn** (-ta) — Muddo ama waqti u yeelid, u qabasho.

**Muddicid** (-da) — Dacwiyid; garramid; doodid; jitamid.

**Muddo** (-da) — Waqti; goor; waa; shin.

**Muddug** (-ga) — 1. Aan la wehelin; keli ah. 2. Aan waxba sidan; qaawan.

**Muddul** (-ka) — Aqal badanaa qol keliya ah oo wareegsan oo saqaf kor u fiiqan leh; (ama « mundul », « mundulle »).

**Mudid** (-da) — Wax sida qodaxda iyo irbadda caarad fiiqan leh, xoog wax ku dhex gelid.

**Mufsid** (-ka) — Qof fasahaad badan.

**Mufsidnimo** (-da) — Mufsid ahaan.

**Muftaax** (-a) — Fure.

**Mufti** (-ga) — Caalin weyn oo laga waraysto wixii la aqoon waayo ama laysku qabto oo shareecada lug ku leh; Abwaan, xagga diinta; Buuni.

**Mug** (-ga) — 1. Weel ama wax kale oo gudo leh, inta qaadkiisu le'eg yahay. 2. Kol; mar.

**Mugdi** (-ga) — Aan iftiin lahayn; gudcur.

**Mugga** — Hadda; eegga; amminka.

**Muhaajiriin** (-ta) — Saxaabadii Nebi Maxamed la haajirtey oo intá Maka ka tagtay Madiina ugu tagtay.

**Muhasho** (-da) — Cid ama wax, kalgacal iyo rabitin u qabid; uurka wax ka doonid; wax laabraacid.

**Muhim** — (arrin, kd.) Milgo leh; weyn; culus.

**Mujarrab** (-ka) — 1. Qof wax soo jarribay, soo tijaabiyey, soo salgaarey. 2. Wax la hubiyey, la salgaarey.

**Mujrim** (-ka) — Qof denbi weyn galay.

**Mujtahid** (-ka) — Qofka ijtihaadaya ama ijtihaadka la imanaya.

**Mujtamac** (-a) — Urur; wadajir; bulsho.

**Mukallaf** (-ka) — Qof wax loo sheegan karo ama wuxuu falo ka mas' uul ah; qaangaar.

**Mukhaalafo** (-da) — Khilaaf.

**Mukhuurid** (-da) — Biyaha dhexdooda wada gelid; quusid; tiinbasho. (ama « muquurid »).



MUKULAAL

**Mukulaal** (-sha) — Dummad; yaanyuuro; dinnad.

**Mulac** (-a) — Bahal yar oo afar addin iyo dabo dheer leh oo siilaanyada u eg, kase weyn xoogaa; (ama « bulac »).

**Mulki** (-ga) — Wax qof gaar u lee yahay; lihi; hanti; hodantooyo.

**Mullaax** (-da) — 1. Xuubabka mayraxda kan ugu jilicsan oo geedka laftiisa adag xiga. 2. Dhuub kasta oo sida mullaaxda u jilicsan.

**Mulli** — 1. Qusur ah; mool ah. 2. (-da) Dhirta qaarkeed xabagteed.

**Mulul** (-ka) — 1. Qof dumar ah oo uur danbe yeeshay, isagoo weli ilmihii hore nuujina haya. 2. Naag sano walba dhasha. 3. Neef rimman oo haddana weli la maalayo.



MUNDUL

**Muluq** (-a) — 1. Ilmo carruur ah oo kolkaas dhashay; murjuc. 2. Wax wixii uu huwanaa ama uu haystey ama uu lahaa laga wada qaado oo aan wax lagu reebin, laga diiro, laga murxiyo, laga xayuubsho. 3. Aan wax qabin, diiran, muruxsan, qaawan.

**Mulxid** (-ka) — Gaal; kaafir.

**Mu'min** (-ka) — Qof muslin ah oo iimaan wanaagsan leh; aan kaafir ahayn; Ilaah-ka-cabsi badan; toobad badan; muslin; (ama « mumin »).

**Munaafaq** (-a) — 1. Qof uurka gaal ka ah afkana muslin. 2. Labaggalle; labawejile.

**Munaafaqnimo** (-da) — Munaafaq ahaansho; kufricalooleed.

**Munaasab** — Ku haboon; u cuntama.

**Munaasabo** (-da) — Waqti (arrin qabashadeed) ku habboon, u cuntama, ku fiican; kansho; fursad.

**Mundul** (-ka) — Muddul.

**Munnaarad** (-da) — 1. Kuud dheer

oo dushiisa kore habeenkii, iftiin xoog leh laga daaro, oo waxa badda mara habawga ka ilaaliya, goomaha iyo meelaha cabsida ahna u sheega oo uga diga. 2. Tan masaajidka, oo dusheeda laga addimo.

**Muqdaaf** (-ka) — Seeb gaaban oo huuriyaasha lagu wado oo lagu duwduwo oo shukaantii uga dhigan.



MUNNAARAD (1)

**Muqlaysan** — Intá shilini cuntay muqlo ku dhacay.

**Muqlo** (-da) — Shilinta qaniinyadeedu, cudurka ay keento; shilimmow.

**Muqloobid** (-da) — Muqlaha shilintu keento qaadid, ku dhicid; shilimmow.

**Muqlow** (-ga) — Muqloobid.

**Muqmad** (-da) — Oodkac.

**Muqmadayn** (-ta) — Muqmad ka dhigid; Oodkicid.

**Muqshabeel** (-ka) — 1. Haramcad. 2. Labo wax oo kala jaad ah, waxay iska dhaleen.

**Muquuf** (-ka) — Birta faraska afka loo gesho oo xakamaha; (ama « muquus »).

**Muquunin** (-ta) — 1. Wax muquuno ah bixin. 2. Muquuno ka dhigid. 3. Xoog wax ku samayn, ku marsiin.

**Muquuno** (-da) — 1. Waxa la lee yahay ama la haysto, oo inta waxa u liita la soo sooco, deeq loo bixiyo. 2. Waxa la naco oo la muquuniyo, laftooda.

**Muquunsad** (-ka) — Muquunsasho; muquunsi.

**Muquunsasho** (-da) — Xoog wax ku samayn, ku marsiin, diriqsasho.

**Muquus** (-ka) — Muquuf.

**Muraad** (-ka) — Wax lagu tashado ama la damco in la helo ama la sameeyo; wax la doonayo; wax la rabo; dan; qasdi; xaal; ulajeeddo; arrin; xaajo.

**Muraadid** (-da) — Muraad (u) yeelasho.

**Muraadsasho** (-da) — Muraadsi.

**Muraadsi** (-ga) — Muraad (ku) qunsasho.

**Muraaradiilaac** (-a) — Argaggax ama naxdin weyn oo kediso ah, oo kartida qofka, kol keliya baabbi'isa; qarracan.

**Muraayad** (-da) — Kor siman oo layska arko, siiba cad dhalo ah, oo intá doc laga marsho dheeh lacageed (qalin) ama wax la mid ah, oo daruur la geliyo laysku arko; mandarad; biladdaye.



MURAAYAD

**Muran** (-ka) — Hadal aan la iska gar-qaadanayne, dood iyo asaraar keliya ah; jactad; ogaaldiid; cilaaq.

**Murbax** (-a) — Mudbax.

**Murbooc** (-da) — Marbooc.

**Murcud** (-ka) — Geed miro dhanaan oo laf weyn oo la cuno leh; (ama « murcood »).

**Murdad** (-ka) — Geed aad u kulul oo wax lagu daweeyo.

**Murdiso** (-da) — Farta gacanta, oo suulka iyo fardhaxada u dhexaysa; murugsato.

**Murgid** (-da) — Wax murugsan ama murgey noqosho; isku darmid; qasmid.

**Murin** (-ta) — Wax, farta murdisada ah, xoog korka uga marin oo ku xoqid oo dabadeed waxay soo goyso ama soo raaca, leefid.

**Murjaan** (-ta) — Dhagax-la-mood guduud iyo midabyo kaleba leh, oo bahallo yaryar oo badda ku jiraa sameeyaan, intá u dega beelo beelo, murjaantana u yeela qaabab badan: qaar sida geedaha laamo u leh, qaar buur dhagax ah noqda, qaar jasiirado waaweyn noqda; (ama « marjaan »).

**Murjis** (-ka) — 1. Waran yar oo af dhuuban leh; (ama « murgin »). 2. (-ta) Geed-abaareed buuraha ka baxa oo xoolaha lagu dhacariyo.

**Murjuc** (-a) — Ilmo carruur ah oo dhashay; muluq.

**Murkucad** (-ka) — Murkucasho.

**Murkucasho** (-da) — Lafaha kalaggoysyada oo intá wax xoog lihi ku dhacaan, midi meeshii ay madaxa ku haysey ka baxdo, ama ka sidbato; kalabbax yar.

**Murmid** (-da) — Hadal muran ah ku hadlid.

**Murriyad** (-da) — Kuul dahab ah.

**Murtad** (-ka) — Qof diintii uu haystey ka baxay oo riddoobey.

**Murtadnimo** (-da) — Murtad ahaan.

**Murti** (-da) — 1. Ulajeeddo kasmo iyo aqoon iyo waaya'aragnimo ku dhisan oo ama cusub ama la dhaxlay oo fil weyn, oo sida eg ama runtu tahay, si sarbeeb ah ama cad, dadka u barta, oo hadalka iyo maansada iyo heesta iyo maahmaahda iyo waxyaalo kale oo suugaanta ka mid ah, laga dhex helo; hadal saamays weyn leh; suugaan; xigmad; quluud. 2. Duluc; ujeeddo.

**Murtiyeyn** (-ta) — Murti u yeelid.

**Murud** (-ka) — Wax fartu soo qaaddo ama la mariyo oo la leefo; leefin.

**Murug** — 1. (-ga) *a*) Midab ka kooban midabyo isku darsamay; camaajiir. *b*) Wax wax badan isku kor laablaabma oo la kala bixbixin wa-



MURJAAN

ayo (dun, xarig,...). 2. (-ta) Arrin xusuusteedu saamays weyn leedahay, oo laga naxo; uurkutaallo; calooIxumo; hammi; welwel; welbahaar; islahadal; (ama « murugo »).

**Murugo** (-da) — Wax saamays daran leh oo maanku la murgo; calool-xumo; (ama « murug »).

**Murugood** (-ka) — Murugo qabasho.

**Murugsad** (-ka) — Murugsasho.

**Murugsan** — Isku murgey; isku qasan.

**Murugsanaan** (-ta) — Wax murugsan ahaan.

**Murugsasho** (-da) — Farta murugsatada ah wax ku leefid.

**Murugsato** (-da) — Murdiso.

**Muruq** (-a) — 1. Xubnaha oogada nafleyda qaarkooda ka samaysan jiir soohan oo duuban oo kolna isku soo roora kolna kala baxa oo xubnaha kale dhaqdhaqaajiya. 2. Xanuun ka yimaada muruq gala ama ku roora meel aan meeshiisii ahayn (sida kan lafta garabka hoosteeda gala).

**Murux** (-a) — 1. Meel wixii ku yiil ka diirmeen ama ka hoolmeen.

2. Miraha kolkay bislaadaan korka laga muruxsado sida kuwa garaska.

**Muruxsan** — La murxiyey; hoolan; diiran; qaawan.

**Murwo** (-da) — Dhalan-wanaag; xilkasnimo; xishood; sarriig; anshax.

**Murxid** (-da) — 1. Wax murxay ama mursusan noqosho. 2. Dhogortu ka dhicid; ceeboobid.



MUSMAAR

**Murxin** (-ta) — 1. Dubka kore ka qaadid; wax diiran ka dhigid; qaawin. 2. Dhogorta ka qaadid; ceebayn.

**Mus** (-ka) — Xero ood ah, meel ka mid ah.

**Musallif** (-ka) — (qof) xoolihii dhaafeen siiba xoolaha ganacsiga; cayr.

**Musallifid** (-da) — Musallif noqosho.

**Musallifin** (-ta) — Musallif ka dhigid.

**Musannif** (-ka) — Qof kitaab qoray, curiyey.

**Musaraar** (-ka) — Argaggax ama sas ama wax kale oo lala maanwareero; saamays lala dhaco; jidbo; ismadaxmar. (ama « musuraar »).

**Musaraarid** (-da) — Musaraar ku dhicid. (ama « musuraarid »).

**Musareen** (-ka) — (koox: musareenno) labo dabaylood, mid yar iyo mid weyn, oo waqtiga dabboojeyaashu dhacaan, yimaada; dabaylaha wejiinaha.

**Mushaalli** (-da) — Shurbad.

**Mushaar** (-ka) — Lacagta qofka xoojiya la siiyo, badanaa bishiiba kol; háwl; (ama « mushaaro »).

**Mushaax** (-a) — Socod aayar ah oo xarrago ku jirto, oo badanaa cid ama wax kale la dhex mara hayo; tamashle; daanshood.

**Mushaaxid** (-da) — Socod la mushaaxa hayo, socosho.

**Mushrig** (-ga) — Qofka Ilaah midnimada u diida oo shariig u yeela; gaal.

**Mushtaki** (-ga) — Qofka wax garina haya oo dacwada wata; muddici.

**Mushtar** (-ka) — (xiddigo) meeraha shanaad oo qorraxda, oo u dhexeeya mariikha (farraarre) iyo saxalka (raage); cirjeex; cirjiir.

**Musiibo** (-da) — Belaayo; hoog; dhibaato.

**Muskullux** (-da) — Kor aan uskag iyo wax kale midna lagu arag; sidib iyo nadiifnimo isku darsaday.

**Muslimid** (-da) — Muslin noqosho; diinta Islaanka soo gelid; Islaamid.

**Muslimin** (-ta) — Muslin ka dhigid; diinta Islaanka soo gelin; Islaamin.

**Muslin** (-ka) — Qof diinta Islaanka haysta.

**Muslinnimo** (-da) — Mnslin ahaansho; Islaannimo.

**Musmaar** (-ka) — Bir yar oo doc af fiiqan oo wax muda ku leh, docna madax yar, oo alwaaxda ama wax kale layskula dhejiyo; qodob; (ama « musbaar »).

**Musmaaran** — Musmaar hayo, lagu qabtay; la musmaaray; qodban.

**Musmaarid** (-da) — Musmaar ku mudid, ku dhejin; qodbid.

**Musqul** (-sha) — Qol yar oo loo kortago; suuli; kortag; (ama « muqsul »).

**Mustaemarad** (-da) — Dal hab isticmaar lagu haysto; beel.

**Mustaemir** (-ka) — Wax isticmaarsada; wax beelaysta.

**Mustaqbal** (-ka) — Waqtiga iman doona, soo socda; timaaddo.

**Mustareex** (-a) — Si aan hawl iyo dhib lahayn; raaxo; (ama « istareex »).

**Mustareexid** (-da) — Si aan hawl iyo dhib lahayn ku sugnaan, ku noolaan; raaxaysasho; (ama « istareexid »).

**Mustareexin** (-ta) — Mustareex ka dhigid; u raaxayn.

**Musuqmaasuq** (-a) — 1. Wax xagga diinta iyo xagga anshaxa iyo xagga bulshannimada ku xun. 2. (maammulka qaranka) laaluushcun; tuugo; afmiinshaarnimo, kd.

**Musuqmaasuqid** (-da) — Wax musuqaasuq ah, samayn.

**Musuraar** (-ka) — Musaraar.

**Musuraarid** (-da) — Musaraarid.

**Mu'tammir** (-ka) — Shir; urur.

**Mutux** (-a) — Aan wax huwanayn; keli ah; diiran; qaawan.

**Mutuxan** — Mutux ah.

**Muudal** (-ka) — Bakhayl; masuug; dhabcaal.

**Muudid** (-da) — 1. Dhir is haysata ama biyo dhexdood, si qarsoodi ah ama dhuumasho, u marid; dusid. 2. Meel inta laga galo, meel kale oo fog laga soo baxo. 3. Doolnimo meel ku tegid.

**Muudmuudsasho** (-da) — In badan ama cabbaar muudsasho.

**Muudsasho** (-da) — Wax sida nacnaca, afka lagu haysto, oo bushimaha iyo carrabka lagu rogrogo oo lagu nuugo taniyo inta qoyaanka ama dhacaanku ka idlaado.

**Muufayn** (-ta) — Muufo kiciu. 2. Muufo ku dubid; hogeyn.

**Muufo** (-da) — 1. Meel si gaar ah u dhisan oo cunnada lagu dubo; furun. 2. Kimis ballaaran oo wareegsan oo badarka laga sameeyo oo furunka lagu dubo; kidaar. 3. Meel kulayl iyo qiiq ka kaca hayaan; (ama « moofo »).

**Muug** (-ga) — Wax ishu arkayso; muuqaal.

**Muujin** (-ta) — Wax muuqda ka dhigid; tusid.

**Muul** (-ka) — 1. Wax buuxa; wax tiro badan. 2. Wax wax ugu wanaagsan.

**Muumin** (-ka) — Mu'min.

**Muunad** (-da) — 1. Magac; sharaf; ciso; xurmo. 2. Sida wax u eg yihiin. 3. Qurux; midab-wanaag; (ama « muuno »).

**Muunadayn** (-ta) — Muunad u yeelid; xurmayn; weyneyn; tixgelin.

**Muunajab** (-ka) — Muunabbeel; sharafjab.

**Muunayn** (-ta) — Mnuno u yeelid; muunadayn.



MUUS (1)

**Muunays** (-ka) — Habka wax loo muuneeyo ama lagu muuneeyo.

**Muuno** (-da) — 1. Xurmo; sharaf; tixgelis. 2. Midabwanaag; qurux; (ama « muuuad »).

**Muuqaal** (-ka) — Muuqasho; muug.

**Muuqad** (-ka) — Muuqasho.

**Muuqasho** (-da) — Wax indhaha lagu arko noqosho; muug yeelasho.

**Muurmuursad** (-ka) — Muurmuursasho.

**Muurmuursasho** (-da) — Bushimaha iyo carrabka dhaqdhaqaajin.

**Muurmuursi** (-ga) — Muurmuursasho.

**Muurrayn** (-ta) — Wax tiro badan oo wada dhaqdhaqaaqa haya; miririgleyn; guurreyn.

**Muurrin** (-ta) — Dhutin yar; heetis.

**Muus** (-ka) — 1. Miro dheerdheer oo dhumuc leh oo soo godgodan oo si qurux badan cuntub ugu baxa; midabkoodu, kolkay bislaadaan, waa cawl dahabka u eg, aadna waa u macaan yihiin; geedka munsku, geed dhab ah ma aha; waa caws

weynaadey, caleemihiisuna waa wax dhab u balballaaran oo dheerdheer; (ama « moos »). 2. Mandiil daab leh oo isku laabanta oo lagu xiirto.

**Muusaabid** (-da) — Dhoolbirid; muusood.

**Muusannaabid** (-da) — Si muusannaw ah u qaylin.

**Muusanaaw** (-ga) — Qof la ciilay, hadalki uu, inta ku dheeraysto, cid u hiilisa u dhawaaqanayo; habarwacad.

**Muusid** (-da) — (biyo, kd.) inta dhulka hoostiisa mara, meel kale ka soo baxa, ka soo fuura, ka soo habya.

**Muusika** (-da) — Cilmiga iyo kasmada dhawaaqa, codka, jaanta iyo sacabka dadka cayaara haya oo dhinac ah, iyo dhinaca kale qalabka la yeersho (mid la tumo oo la garaaco sida durbaanka iyo reemaha; mid leh dhuumo la afuufo oo ama qori ah ama maar sida kalarinet iyo kornet; iyo mid boqon ama xarig leh, sida fiyoliin iyo biyaano) oo laga soo saaro yeer macaan oo la jeclaysto oo aan dhabaq lahayn oo ku dhisan hab, jaangooyo, islahelid luuq, dhabaq iyo deelqaaf la'aan, ...; (ama « muusiiqa »).

**Muusood** (-ka) — Dhoolbirid.

**Muwaafaqo** (-da) — Heshiis.

**Muxtaaj** (-ka) — (qof) baahi wax u qaba; dani waddo.

# N

**N** — (nuun; na'*) Xarafka afar-iyo-tobnaad oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**Na** — Uyaalka qofka hore oo kooxda ah kolka wax la taaranayo ama falku xaggiisa aada hayo (sida: biyo *na* siiya; wiilkii baa *na* arkay); annaga.

***-na*** — Tiraab ereyada kale lagu xiri-iriyo oo tixaha hadalka ulajeeddo-oyin kala duwduwan u yeela (sida: *a*) Waxa Guuleed la siiyey, Warfaa*na* ha la siiyo; libaaxii*na* la dil; Adi-gu*na* ma rabtaa? *b*) Ma*na* arag, ma*na* maqal; nin*na* ma iman; si*na* u yeeli mayo; yaad aragtay? Cid*na*); oo; xataa.

**Naa** — Erey qof dumar ah loogu dhawaaqo ama loogu yeero ama lagu soo jeediyo; magac baa bada-naa ka dabadhaca (sida: naa Ka-aha; naa Ubax).

**Naacaw** (-da) — 1. Gaasaska badan oo isku darsan oo hawadu ka koo-ban tahay. 2. Dabayl fudud oo jilicsan; ~ (ama « neecaw »).

**Naadi** (-ga) — 1. Bulsho ama dad kale oo kooban oo dani ka dhexayso oo hadba kulma; urur. 2. Aqalka ama meesha ururradaasi isugu yima-adaan ama ku shiraan.

**Naadin** (-ta) — Naado cid war ku gaarsiin ama wax ku iibin.

**Naadir** (-ka) — Aan had iyo goor la heli karin ama aan meel walba laga heli karin; dhib lagu helo ama lagu arko; lagu diimo; dhif ah.

**Naado** (-da) — 1. War, iyadoo afka lagaga dhawaaqa hayo, dadwey-naha la gaarsiiyo. 2. Iib, qofba qofkuu ka waxbixin og yahay, wax laga iibsho; xaraash.

**Naafasho** (-da) — Naafo noqosho.

**Naafayn** (-ta) — Naafo ka dhigid; dhaawicid; curyaamin.

**Naafcadde** (-ha) — (xiddigo) kan naafaha ugu horreeya; wuxuu u dhe-xeeyaa afaggal iyo naafmadoobe.

**Naafmadoobe** (-ha) — (xiddigo) xid-digga labaad oo naafaha; wuxuu u dhexeeyaa naafcadde iyo afqays.

**Naafo** — 1. (-da) *a*) Xubin, wax gaa-rey darteed, hawshay qaban jirtey gabta. *b*) Qof heeran; naafo ah; jaban; curyaan. 2. (-ha) toddobada xiddigood oo « naafcadduhu » ugu horreeyo, « dirirkuna » ugu dan-beeyo; waxay u dhexeeyaan tod-dobada « raqaha » iyo toddobada « daalallida »; waa xiddigo xagaa.

**Naafoobid** (-da) — Naafo noqosho.

**Naag** (-ta) — 1. Qof dumar ah oo weyn; haweeney. 2. Qof dumar ah oo la guursadey; maranti; afo; oori; arad.

**Naagaysad** (-ka) — Naagaysasho.

**Naagaysasho** (-da) — Naag ka dhigasho.

**Naagnimo** (-da) — Naag ahaansho.

**Naa'ib** (-ka) — 1. Nin boqorka ka wakiil ah oo jago iyo maamul weyn haya. 2. Nin dadweynuhu soo doortay oo ka wakiil ah; mudane.

**Naakhuude** (-ha) — Qofka markab ama doonni madax ka ah.

**Naakirad** (-da) — Naashiso.



NAAG

**Naallo** (-da) — 1. Wax wanaagsan; khayr. 2. Caloolsami; farax. 3. War lagu farxo; bishaaro.

**Naallood** (-ka) — Naallo helid.

**Naanays** (-ta) — Magac dheeri ah oo qof ama wax kale loo baxsho ama lagu dhejiyo; koofaar; (ama « naynaas »).

**Naanni** (-da) — Kaalin ceelka agtiisa laga dhiso oo xooluhu biyaha ka cabbaan; berked yar; dar.

**Naaqiib** (-ta) — Kalluun; bogla'.

**Naaqis** (-ka) — Aan dhammaystirnayn; qabyo ah; aan dhammayn; wax ka maqan yihiin.

**Naar** — 1. (-ᵑka) Weel wax lagu shubo; seref weyn; qabaal. 2. (-ta) Jahannamo; cadaab.

**Naar'afuuf** (-ka) — 1. Qofka dadka isku dira; diraddiraale. 2. Amuurka qaarki; xayraxade.

**Naarajiin** (-ta) — Geed qunbe; baar.

**Naarid** (-da) -- Naar gelin; cadaabid.

**Naarsimo** (-da) — Qalabka birtumaha guud ahaan.

**Naas** (-ka) — 1. Mid ka mid ah labada cad oo laabta dumarka ku yaal oo leh qurxub iyo xididdo caanuhu galaan ama maraan iyo ib, dhashoodu ka nuugto. 2. Cad kaas ka dhigan oo aan korin oo laboodka ku yaal. 3. Cad dhuuban oo candhada caanaleyda ka soo laallaada oo kolka la nuuga hayona ubadku afka gashado, kolka la lisa hayona, sacabka ama wax kale lagu xamatuuriyo. 4. Dhuun soo taagan oo wax laga shubo oo weelasha qaarkood lee yihiin; ib; gulgulo.

**Naasaley** (-da) — Nafleyda inta dheddiggoodu ilmo dhalo, oo naaska u dhigo. Waxaa ka mid ah: dadka, duunyada, dugaagga, ugaarta,... nibiriga, fiidmeerta. ~ caanaley. (ama « naasooley »).

**Naashiso** (-da) — Naag sharcigu caddeeyey inay ninkii qabey caasi ku tahay oo sidaas darteed ayan wax xaq ah ku lahayn; naakirad.

**Naawilid** (-da) — Filid; malayn.



NAARAJIIN

**Naaxid** (-da) — Wax buuran oo shilis noqosho; cayilid; xawsid.

**Naaxin** (-ta) — Wax naaxay ka dhigid; cayilin; shishlayn.

**Naayaa!** — « Naa heedhe », « naa i maqal ».

**Nabaad** (-ka) — Waxa dhulka ka soo baxa oo dhir iyo caws ah.

**Nabaaddiinaxir** (-ka) — 1. Wax la akhriyo (quraan, kd.) oo barakadooda, cidaha ama xoolaha iyo dadka maqan ama lumay, ku nabad galaan. 2.* Wax la kala qorto ama lagu heshiiyo, oo qofkii dhibaato ku timaaddo ama hawl uu hayo wax ku gaaraan, wax lagu siiyo ama xoolihii ka lumay qaar loo celiyo; caymis.

**Nabaaddiinaxirid** (-da) — Nabaaddiinaxir u samayn.

**Nabaaddiino** (-da) — 1. Colaad iyo dagaal la'aan. 2. Heshiis la kala dhigto oo nabadeed. 3. Xumaan iyo dhibaato la'aan; cabsi la'aan. 4. Degganaan; xasilloonaan. 5. Laabsami; caloolsami; ~ nabadgelyo; nabad; badbaado.

**Nabaadguur** (-ka) — Waxyeellada qorraxda iyo dabaysha iyo biyaha iyo qabowga darani ay gaarsiiyaan ciidda oo wax kala soo bixi waayaan.

**Nabaadguurid** (-da) — Nabaadguur ku dhicid.

**Nabad** (-da) — 1. Colaad iyo dagaal la'aan. 2. Xumaan iyo dhibaato iyo cabsi la'aan. 3. Degganaan; xasilloonaan. 4. Ladnaan; fiicnaan. 5. Salaan; ~ Nabaaddiino; nabadgelyo; badbaado.

**Nabaday** — 'Waa salaaman tihiin' (ama « tahay »); nabadgelyo.

**Nabadayn** (-ta) — Nabad ka dhigid, ka dhexridid; nabadsiin.

**Nabadbax** (-a) — Nabadgal; samatabbax.

**Nabadeed** — Nabadi joogto; nabad lug ku leh; (ama « nabdeed »).

**Nabadgal** (-ka) — Nabadgelid.

**Nabadgelid** (-da) — Wax xun oo cid waxyeela, ka samatabbixid; badbaadid.

**Nabadgelin** (-ta) — Wax xun ama dhibaato ah, ka dhawrid, ka ilaalin, ka celin; samatabbixin; badbaadin; bariin.

**Nabadgelyo** (-da) — Nabad ku sugnaan; badbaado; nabad.

**Nabadsiin** (-ta) — Nabad dhex dhigid; heshiisiin; nabadayn.

**Naban** — Meel lagu nabay; dhegsan.

**Nabar** (-ka) — 1. Haragga oogada oo dillaaca, sooha ama lafahana wax gaaraan; dhaawac; dhibbaan; daqar; qoon. 2. Wax wax xoog loo saaray ama loogu dhuftay, raadka ay ku reebaan; jug. 3. Kol; mar.

**« Nabar-xamaamo »** — Nabar berdedka bi'iya oo qofka dhiirridii u soo celiya, oo dirirsiiya.

**Nabas** (-ta) — Maryaha dumarka oo la garraarsado, laabkooda hore oo caloosha ku abbaaran; gol.

**Nabdaaddi** (-ga) — Salaan; gacansaar; bariido.

**Nabdaaddiyid** (-da) — Cid « ma nabad baa? » ku dhibid; salaamid; gacanqaadid; gacansaarid; bariidin; nabdaadin.

**Nabdaadin** (-ta) — Nabdaaddiyid; nabdaysasho; salaamid.

**Nabdaadis** (-ka) — Nabdaadin.

**Nabdaysad** (-ka) — Nabdaysasho.

**Nabdaysasho** (-da) — Nabdaaddiyid; salaamid.

**Nabdaysi** (-ga) — Nabdaysasho.

**Nabid** (-da) — 1. Wax meel ku dhejin. 2. Qof wax uusan falin ku shegid, ku dhejin; masabbidid. 3. Kabbisid.

**Nabnaan** (-ta) — Wax meel ku dhegsan ahaan.

**Nabnaansho** (-ha) — Wax naban ahaansho.

**Nabran** — Nabar ku yaal; nabar lagu dhuftay, la gaarsiiyey; dhaawacan.

**Nabrid** (-da) — Nabar ku dhufasho, gaarsiin.

**Nabsi** (-ga) — Qofka wanaag loo galay ka abaaldhaca, ama wax laysku ogaa oo lagu heshiiyey ku ballaan fura, hoogga iyo ba'a qabsada oo abaalmariska u ah; dhif.

**Nac** (-a) — Xumaan weyn oo uurka laysugu hayo; nacayb; cadownnimo.

**Nacab** (-ka) — Qof nac ka buuxo; cadow.

**Nacalad** (-da) — Raxmadda iyo khayrka Ilaah oo layska dheereeyo, layska fogeeyo; hoog; ba'; (ama « lacanad »).

« **Nacalle** » — Nacalad.

**Nacas** (-ka, -ta) — Qof aan caqli badan lahayn; doqon; dabbaal.

**Nacash** (-ka) — Dhis yar oo qori ah, oo afar addin iyo meelo la qabto



NACASH

leh, oo dusha ka awdan, oo meydka lagu qaado; (ama « naxash »).

**Nacasnimo** (-da) — Nacas ahaansho; doqonnimo.

**Nacasoobid** (-da) — Nacas noqosho; doqonoobid.

**Nacayb** (-ka) — Nebcaan weyn; jacayl la'aan.

**Nacayn** (-ta) — Si nac ku jiro, wax u yeelid; colaadin.

**Nacdiir** (-ta) — Jimicdarro; nebcaan shishe; nacayb; nac.

**Nacfi** (-ga) — Waxkadheef; waxtar; nafac; (ama « nafci »).

**Nacnac** — 1. (-a) Cadad ka samaysan sonkor la bisleeyey oo dhir udgoon lagu daray oo la muudmuudsado. 2. (-da) Hadal badan oo aan milgo lahayn; daroori; tororog.

**Nacnacleyn** (-ta) — Hadal nacnac ah ku hadlid.

**Nacsiin** (-ta) — Qof wax uga xumasheegid si uu ku naco; ku dirid.

« *Nactar* » — Wax isnebcaan iyo nac hor leh keena, kordhiya, sida « *araggaa nactar!* ».

**Nadaafo** (-da) — Uskag iyo wasakh la'aan; nadiifnimo; hufnaan; (ama « nadaafad »).

**Nadi** (-ga) — Jeedal; shaabuug; karbaash.

**Nadiif** (-ka) — Aan uskag iyo wasakh lahayn; daahir.

**Nadiifin** (-ta) — Nadiif ka dhigid; uskag ama wasakh ka bi'in; mayrid; xalid; qasaalid; daahirin.

**Nadiifnimo** (-da) — Nadiif ahaan.

**Nadiyayn** (-ta) — Nadi la dhicid; jeedlid.

**Nadoocin** (-ta) — Wax nadoocsan ka dhigid; soo qalloocin; soo godid; soo loodin.

**Nadoocsan** — La soo nadoociyey; la soo loodiyey.

**Nadoocsanaan** (-ta) — Wax nadoocsan ahaan.

**Nadwad** (-da) — Qabow habeenkii soo dhaca; dheel; qobbe.

**Naf** (-ta) — Nolosha geedaha iyo dadka iyo nafleyda kale oo dhani gaar u leedahay, oo ay kaga duwan yihiin waxyaalaha aan noolayn, oo keenta inay dhashaan oo isdhalaan oo wax cunaan oo koraan oo dhaqdhaqaaqaan,... nolol; ruux.

**Nafac** (-a) — Nacfi.

**Nafaqayn** (-ta) — Nafaqo siin, u yeelid.

**Nafaqo** (-da) — 1. Waxa guriga ama cidda ama xaaska ku baxa; masruuf; sarraafad.

**Nafar** (-ka) — Qof.

**Nafci** (-ga) — Nacfi.




NACNAC (1)

**Nafkurreeb** (-ka) — Mintid wax u qabasho, u dagaallamid.

**Naflacaari** (-ga) — Qof naftu ku dabayar tahay; naf xumi ku jirto; nafi ku jirto aan wax kalese u raacin.

**Nafley** (-da) — 1. Dhirta iyo dadka iyo intii kaloo nafi ku jirto. 2. Duunyo; xoolo; xayawaan. 3. Sankunneefle; noole.

**Naftihafar** (-ka) — (suugaan) qaybaha maansada middood, oo waxyaalo been ah ama aan la falin, la sheegto oo lagu faano.

**Nafto*** (-da) — Saliid laga miiro betrolka ceeriin.

**Nagaar** (-ka) — Dhirta iyo geedaha yaryar.

**Najaar** (-ka) — Sarmale, qoryaqore.

**Najaaseyn** (-ta) — Najaaso ku bi'in, gaarsiin, u yeelid; wasakhayn.

**Najaaso** (-da) — Faddaro; wasakh; uskag; dhusuq.

**Nal** (-ka) — 1. Iftiinka xiisadda jacdu dhaliso. 2. Dhalada usha ah ama buruqda qaabkeeda leh, oo gudaheeda iftiinku ka daarmo.

**Nambar** (-da) — Lambar, (lanbar).

**Nambarin** (-ta) — Nambar u yeelid, ku dhigid; lambarin.

**Namiim** (-ka) — Qofka dadka isku dira; diraddiraale (ama « namiimiye »).

**Namuuno** (-ka) — Jaad; cayn; midab, (ama « namuun »).

**Naq** (-a) — Caleenta iyo cawska cusub oo roobku soo saaro; doog; tigaad.

**Naqash** (-ka) — Xarad ama midabyo ama wax kale ku qurxin.

**Naqaysad** (-ka) — 1. Naq yeelasho. 2. Xulasho, doorasho, togasho.

**Naqid** (-da) — 1. Wax dib u celin; soo celin. 2. Akhriyid; meerin; marin. 3. (gar) soorid; celin.

**Naqiisad** (-da) — Biro yaryar oo isgala oo shukaanta iyo doonnida isu haya.

**Naqraac** (-a) — Meel roob ka da'ay oo naq ka baxay oo loo guuro, oo cidda loo raro.

**Naqraacid** (-da) — Geeddi naqraac ah, cid u rarid, u guurid.

**Naqshad** (-da) — Naqash; xarar.

**Naqshadayn** (-ta) — Naqshad ama naqshado u yeelid, ku qurxin; xardhid.

**Naqtiin** (-ka) — 1. Wax hor loo bartay oo la dhammeeyey, oo kol kale lagu noqdo. 2. Qofka wax uu hor u bartay ku noqda ee aan horujeedka ahayn.

**Naruuro** (-da) — 1. In wax la'aan dhaanta; caymo. 2. Waxtar; turaal; wanaag.

**Nas** (-ka) — Kibtaab ama qaanuun ama wax kale oo la qoray hadalkiisa hore oo asalka ah oo ka duwan sharaxa ama waxyaalaha kale oo gadal cid kale kaga darto.



NAL (2)

**Nasaaro** (-da) — Dadka diinta nebi Ciise haysta; Kirishtaan; Masiixi.

**Nasaaroobid** (-da) — Nasaaro noqosho.

**Nasab** (-ka) — Cid aan gun ahayn ka dhashay; gob; dhalad.

**Nasabnimo** (-da) — Nasab ahaan.

**Nasad** (-ka) — Nasasho; nasniin; bojiino.

**Nasakhid** (-da) — Burin; tirtirid.

**Nasan** — Labo hawlood dhexdood, daaltirasho ku jira; nasiino ku jira; bojina haya.

**Nasasho** (-da) — Hawl adag oo loo joojiyo in oogada daalku ka ba'o; waqti labo hawlood u dhexeeya oo aan waxba la qaban; bojin; daaltirasho.

**Naseex** (-a) — Qof talo daacad ah bixiya.

**Naseexayn** (-ta) — Hadal naseexo ah, cid kula talin, (ama « nasteexayn »).

**Naseexo** (-da) — Talo wanaagsan oo cid lagula taliyo; waano; caqlicelis; (ama « nasteexo »).

**Nashaaddo** (-da) — 1. Hawsha iyo wixii kale oo la qabana hayo, oo

xiiso iyo rabitin loo qabo. 2. Daal iyo jiljileec la'aan. 3. Farax; bara-arug; bisabbisood; fahmo; firfir-cooni.

**Nashir** — (-ka) 1. Wax la kala bixiyo ama la fidiyo. 2. (war) dad badan la gaarsiiyo; faafis; sheegis; shaac.

**Nashiran** — La nashiray; la faafiyey; la shaaciyey.



NASHNAASH

**Nashirid** — (-da) 1. (maro, kd.) fur-furid; kala bixin; babbin. 2. (war) dad badan gaarsiin; shaac ka dhi-gid; faafin.

**Nashnaash** (-ka) — 1. Cadad maryo ah ama calammo oo midabyo badan oo inta laysku xirxiro, maraakiibta iyo doonyaha la saaro oo lagu qurxiyo malmaha iidaha ah ama xus weyn la dhiga hayo. 2. Wixii calammada jaadkaas ah u eg oo dhan.

**Nasiib** (-ka) — Ayaan; cawo; ho-odo; ul.

**Nasiibdarro** (-da) — Ayaandarro; nasi-ibxumo.

**Nasiino** (da) — Inta ama goorta nasa-shada lagu jiro; bojiino.

**Nasiiso** (-da) — Nasin.

**Nasin** (-ta) — 1. Qof hawl haya, hawsha ka deyn ama ka qabasho ama ka beddelid, si uu isaguna kol-kiisa u nasto oo u daaltirto. 2. Dha-lada carruurta yaryar, god yar oo carjaw aan weli laf adag noqonnin, ku rogan tahay, oo haddii farta lagu taabto jilicsan oo inuu dalo-olo la moodo. 3. Meel kastoo lafo isugu yimaadaan, oo aan weli ad-kaan oo awdmin; (ama « nasiiso »).

**Nasnaan** (-ta) — Qof nasan ahaan.

**Nasniin** (-ta) — Nasad; nasasho.

**Nasraani** (-ga) — Qof diintii Nebi Ciise haysta; Kiristaan; masiixi.

**Nasri** — (-ga) 1. Adkaansho; guul; lib. 2. Wanaag; khayr.

**Nastahan** — (qof) dhib yar oo aan shiddo badnayn.

**Nastahnaan** (-ta) — Qof nastahan ahaansho.

**Nasteexo** (-da) — Naseexo.

**Natiijo** (-da) — Tijaabada waxa ka soo caadbaxa.

**Nawir** (-ka) — Wax dhalaalaya ka dhigid; caddayn.

**Naxaas** (-ta) — Macdan guduudan oo jilicsan sida maarta oo alaabo badan iyo qalab kala jaad ah laga sameeyo.

**Naxariis** (-ta) — 1. Qof denbi ama gabood falay ama cadow ah ama xumaan kale sameeyey oo gacanta lagu hayo, oo eedsiiska iyo ciqa-abka looga turo oo laga daayo. 2. Qof xumaan galabsaday, nixidda laga naxo. 3. Denbidhaaf; turaal; cafi; masaabax; raxmad.

**Naxariisad** (-ka) — Naxariisasho.

**Naxariisasho** (-da) — Naxariis cid u gelid.

**Naxash** (-ka) — Nacash.

**Naxdin** (-ta) — Cabsi ama dareen weyn oo lala urugoodo, lala uurxu-maado; saamayska baqdinta iyo da-reenka xun.

**Naxsan** (-qof) — Naxdini hayso; laga nixiyey.

**Naxsi** (-ga) — 1. Nasiib xun iyo aya-andarro keena, wata; aan khayr iyo wanaag lug ku lahayn. 2. Bu-ruud xun.

**Naxwe** (-ha) — 1. Laan cilmiga afka ka mid ah oo ku saabsan muu-qaalka iyo qaabka iyo dhismada ereyada iyo sida tixaha hadalku u samaysan yihiin. 2. Habka ay u dhisan yihiin, ereyada iyo tixaha

af qolo gaar ahi ku hadasho. 3. Hadalka si wanaagsan ugu hadliddiisa iyo u qoriddiisa. 4. Buug xeerarka naxwuhu ku urursan yihiin.

**Nayl** (-sha) — Ilmo ido ah, oo dheddig.

**Naynaas** (-ta) — Naanays.

**Nebcaan** (-ta) — Xumaan (cid ama wax) u qabid; jacayl u qabid la'-

u dhigid, ku warid; layrin; dalayn (aqal, kd.); haawīn (weel, kd.).

**Neecaw** (-da) — Naacaw; layr.

**Neef** — 1. (-ka) *a*) Xoolaha nool mid ka mid ah. *b*) Faras. 2. (-ta) *a*) Naacawda sankunneefluhu ku nool yahay oo kolna sanbabbada gudohooda gasha oo buuxisa kolna sanka



NEBERI

aan; kahasho; nacayb; (ama « necbaan »).

**Neberi** (-ga) — Nafleyda adduunka lagu arkay ama hadda joogta, kan ugu weyn oo ugu xoog badan; qaarkood, waxaa dhererkoodu gaaraa 100 cagood, culayskooduna 150 Tan (= 1500 kiintaal ama 150 kun oo kiilo); Neberigu in kastoo uu badda ku jiro, haddana kalluun iyo libaax-badeed midna ma aha; dhasha neberigu, iyagoo nool bay dhashaan, hooyadood bayna caano ka nuugaan, sida kuwa birriga; (ama « nibiri »).

**Neberoon** (-ka) — Libaax-badeed madow (ama « nabaraan »).

**Nebi** (-ga) — Nin suubban oo Ilaah doortay oo ka warrama waxyaalaha dadka kale laga qariyey ama wax hor u dhacay ama dhici doona; waddada toosan oo Ilaah loogu dhowaado, buu dadka ku hanuuniyaa; haddii cid la yaqaan loo diro, kolkaa waa Nebi Rasuul ah.

**Nebinnimo** (-da) — Nebi ahaansho.

**Neceb** — Aan jeclayn; nac u qaba.

**Neecaabin** (-ta) — Neecawda u furid,

iyo afka ka soo baxda. *b*) Naacaw kasto meel gudo ah ku jirta ama ka soo baxda.

**Neefayn** (-ta) — Neef gelin; afuufid.

**Neefin** (-ta) — Neef meel ku jirta, kurteed ama qaarkeed sii deyn.

**Neefsad** (-ka) — Neefsasho.

**Neefsasho** (-da) — Si isdabajoog ah, neef sanbabbada u gelin oo uga soo saarid.

**Neefsi** (-ga) — Neefsasho.

**Neeftuur**° (-ka) — Neef, si degdeg ah oo xoog badan oo shanqari weheliso, sanbabbada loo geeyo oo looga soo saaro; hinraag; neefkudis.

**Neeftuurid** (-da) — Si neeftuur ah u neefsasho.

**Neeqaab** (-ka) — Qoriga dakhalku ku qotomo.

**Nefis** (-ka) — 1. Aan ciriiri ahayn; ballaaran; dallaal; bannaan. 2. Kansho; waqti; fursad.

**Negaadi** (-ga) — Degganaan; guurid la'aan; geeddi ka baaqasho.

**Negaan** (-ta) — Wax negi ahaan.

**Negaansho** (-ha) — 1. Geeddi la guuri lahaa baajin. 2. Wax negi ahaansho.

**Negi** — 1. Aan meeshooda ka dhaqdhaqaaqin. 2. Aan guurguurin. 3. Meel xoog ugu dhegsan ama ku adag.

**Nejis** (-ka) — 1. Najaaso ku taal. 2. Najaaso fala; wax xun aan iska dhawrin.

**Netuun*** — (xiddigo) meereyaasha qorraxda, kooda siddeedaad; lixdan jeer buu dhulkeenna ka weyn yahay.



NIRGADHOOB

**Neyruus** (-ka) — 1. Sanada qorraxda, oo Soomaalida iyo qolooyin kale tirsadaan, bilawgeeda. 2. Dabshid; dabtuur; istun.

**Nibiri** (-ga) — Neberi.

**Nicid** (-da) — 1. Rabid iyo jacayl wax loo qabey, baabbi'in. 2. Diidid.

**Nicmo** (-da) — Barwaaqo; sareedo; khayr; raaxo; (ama « nimco »).

**Nidaam** (-ka) — Hab wax ku dhisan yihiin; hannaan; maammul, agaasin; tartiib.

**Nidar** (-ka) — Wax aan waajib ahayn oo qof naftiisa waajib uga dhigo (sida: waxaan nidar ku galay, inaan waxaas iyo waxaas sadaqo u bixiyo ama cibaado kale oo sidaa iyo sidaa ah la imaado, haddii arrintu ii hagaagto ama muraadku ii qumo); sharad.

**Nifaas** (-ka) — Dhiigga dhalmada la yimaada; dhiigdhalmo.

**Niibaati** (-da) — Wax si adag loo niibay; aad u niiban.

**Niiban** — La niibay; si adag meel ugu dhegsan.

**Niibasho** (-da) — (dhegaha -) dhegaha aad u nabasho, orod badan oo lagu jiro, darti.

**Niibid** (-da) — Wax meel aad ugu dhejin, ugu nabid, ugu malaasid;.

**Niibkeen** (-ka) — Jibakeen.

**Niibkeenid** (-da) — (arrin ka -) jibakeenid.

**Nijaas** (-ka) — Nejis (ama « najaas »).

**Nikaax** (-a) — 1. Heshiiska labada qof oo is guursanaya isku xiraya, oo isu xalaalaynaya. 2. Meher; guur.

**Nikaaxid** (-da) — Nikaax samayn; guursad.

**Nikaaxin** (-ta) — Nin iyo naag isku xirid, isu meherin.

**Nikaaxsasho** (-da) — Guursasho; isku meherin; aroosid.

***-nimo*** — Ahaan (sida = nin*nimo*; naag*nimo*).

**Nin** (-ka) — 1. Qof lab oo weyn. 2. Qof, guud ahaan, lab iyo dheddig mid kasta ha ahaadee. 3. Astaamaha ragannimadu leedahay leh. 4. Labada is qaba, kooda lab; say.

**Ningax** (-a) — Labo weel oo laysku aabbura hayo, ama wax kale oo la mid ah, waxa labadooda qar dhexdooda la geliyo ama lagu duubo, si ay dhab isugu qabtaan, waxna uga daadan; (ama « lingax »).

**Ningixid** (-da) — Ningax u yeelid.

**Ninnimo** (-da) — Nin ahaan; ragannimo.

**Nirgadhoob** (-ka) — Bahal yar oo hinjibisada u eg, oo derbiyada iyo laamaha geedaha korkooda ka dhista buulal dhoobo ah ~ nirgasamays.

**Nirgasamays** (-ka) — Nirgadhoob.

**Nirig** (-ta) — Ilmo yar oo geel ah oo dheddig.

**Nishaab** (-ka) — 1. Sida wax loo rido ama aan wax loola waayin aqoonteeda; toog; dhaqays; shabbaax; shiish; liishaan; abbaar. 2. Daldaloollada loo yeelo xuddurrada iyo kuudadka lagu dagaallamo oo dad

gudaha ku jiraa, ka toogtaan colka dibadda jooga.

**Nishaabid** (-da) — Waxa la toogana hayo, toogta ku duwid, ku abbaarid.

**Nishaabtan** (-ka) — Nishaab barasho.

**Nitaaqo** (-da) — Meel godan ama kala dheer oo ogaal la'aan lagu tallaabsado ama cagtu ku dhacdo; turaanturro yar; dheelli; (ama « nitaakho », « hintaaqo »).

**Nixid** (-da) — Naxdin iska garasho, dareemid.

**Niyeysad** (-ka) — Niyeysasho.

**Niyeysasho** (-da) — Niyada wax ka damcid, wax ka doonid, wax gashad.

**Niyeysi** (-ga) — Niyeysasho.

**Niyo** (-da) — Maan; kal; laab; qalbi; uur; calool (ama « niyad »).

**Niyood** (-ka) — Niyada oo wax la gashado, wax laga doono; wax laga jeclaysto.

**Nolol** (sha) — 1. Kolka la dhasho iyo kolka la dhinto inta u dhexaysa, sida nafluhu yahay ama ku sugan yahay. 2. Iuta naftu joogto. 3. Si lagu nool yahay oo lagu dhaqmo.

**Noo** — Aunaga; xaggayaga.

**Noobiyad** (-da) — Munaaradda habeenkii ifta; kuud.

**Nooc** (-a) — Jaad; cayn; namuun.

**Noog** (-ga) — Daal.

**Nooggan** — Noog hayo; daallan.

**Noogid** (-da) — Daalid.

**Nool** — 1. Nafi ku jirto. 2. (-ka) *a)* Xoolaha (maalka) inta aan moodka ahayn. *b)* (°) Dadka maraakiibta iyo dayuuradaha kd. raaca haya, lacagta laga qaado oo safarka; nooli.

**Noolaan** (-ta) — Wax nool ama nafi ku jirto ahaan.

**Noolayn** (-ta) — 1. Naf ama nolol ku soo celin. 2. Waxtarid; dhaqaalayn. 3. (soo -) kol labaad noolayn; baqti-afuufid.

**Noolays** (-ka) — Noolayn.

**Nooli** — 1. (-da) Wixii nool; inta aan dhiman. 2. (-ga) Lacagta nool ahaan, socotadu gaadiidka uga bixiso.

**Nooloo'ure** (-ha) — Magangooye.

**Noolyid** (-da) — Qof meel u socda, nooli siin ama ka bixin.

**Noqod** (-ka) — Noqosho.

**Noqosho** (-da) — 1. Sidii hore si ka duwan isu rogid, ahaansho. 2. Dib iyo docdii laga yimid, isu laabid, isu rogid.

**Nudid** (-da) — Wax wax ka dhinmeen ama qabyoobey ama go'ay ama gaabtay, wax lagu laro ama lagu dabakaro oo lagu dheereeyo ama lagu weyneeyo.

**Nugeyl** (-ka) — Adkasyandarro; jileec.

**Nuglaan** (-ta) — Wax nugul ahaan; jiljilicsan. ~ caycay.

**Nuglaansho** (-ha) — Wax nugul ahaansho.

**Nugnugeyl** (-ka) — Aan dhibta dul u yeelan karin; aan adkaysi lahayn; jiljilicsan; caycay.

**Nugul** — 1. Aan ad'adkayn; jilicsan. 2. (-ka) Xoolaha intooda aan harraadka u adkaysan (lo'da, gammaanka).

**Nuguushi** (-da) — Xiddigaha nuguushiyaha la yiraahdo (nuguushi guduud iyo nuguushi cad) oo raqaha ku jira, middood; Waxay u dhexecyaan cadaad iyo afaggaal; agaalli (agaalli guduud iyo agaalli cad).

**Nuqsaan** (-ta) — Wax kartida ama quruxda ama wanaag kale, ka dhimman, qabyo ka dhiga, dhantaala; iin.

**Nur** (-ka) — 1. Afarta xilli oo sanadu u qaybsan tahay (gu, xagaa, dayr, diraac) midkood. 2. Xilli roob; doogaad.

**Nus** (-ka) — Wax labo inood oo is le'eg loo qaybshey, middood; kalabbar; bar.

**Nuugid** (-da) — 1. Naas caano ku yaalliin afka ku jaqid. 2. Biyo iyo wax la mid ah, dhuun ku cabbid, ku soo jiidid.

**Nuugmo** (-da) — Nuugidda lafteeda.

**Nuujin** (-ta) — (ilmo, kd.) naas caano ka siin, u dhigid.

**Nuun** (-ka) — Xarafka **14d**, oo Alifka. Soomaalida magaciisa; (N).

**Nuunaas** (-ka) — Hadal badan oo hoos loo lee yahay oo aan milgo lahayn; guraabbaas; guryan; gunuunuc.

**Nuunaasid** (-da) — Hadal nuunaas ah ku hadlid; guryamid; gunuunucid; guraabbaasid.

**Nuur** (-ka) — If; iftiin; ilays; kaah.

**Nuurad** (-da) — Dhagax didib ah oo la shiday oo budo laga dhigay oo wax lagu dhiso laguna caddeeyo; xaraar.

**Nuuradayn** (-ta) — Nuurad ku caddayn, marin, ku dhisid.

**Nuurid** (-da) — Ifid; iftiimid; ilays yeelasho; kaahid.

**Nuurin** (-ta) — Nuur u yeelid; ifin; iftiimin.

**Nuuxe** (-ha) — (fardo, kd.) Socod aayar ah.

**Nuuxeyn** (-ta) — (fardo, kd.) socod nuuxe ah socosho.

**Nuuxin** (-ta) — Dhaqaaq yar dhaqaajin.

**Nuuxnuuxin** (-ta) — Dhaqdhaqaajin yar.

**Nuuxnuuxsasho** (-da) — Dhaqdhaqaaqid yar.

**Nuuxnuuxsi** (-ga) — Nuuxnuuxsasho.

**Nuuxsad** (-ka) — Nuuxsasho.

**Nuuxsasho** (-da) — Dhaqaaq yar dhaqaaqid.

**Nuxnux** (-da) — Hadal hoos loo dhigayo lana maqlayo.

**Nuxnuxleyn** (-ta) — Hadal nuxnux ah ku hadlid.

**Nuxrur** (-ka) — Waxtar gaar ah oo cunnada qaarkeed laga helo; dheef; uraad.




**O** (o') — 1. Xarafka 15**d.** oo Alifka Soomaalida. Waa shaqal. 2. (O!) Tiraab yaab ama digniin ah; ka daa!.

**Oday** (-ga) — Nin da' weyn; nin waayeel ah; duq; Islaan.

**Odaynnimo** (-da) — Oday ahaan; waayeelnimo; duqnimo.

**Odayoobid** (-da) — Oday noqosho; waayceloobid.

**Oddoros** (-ka) — 1. Cilmi lagu ogaado ama lagu qiyaaso roobka meel durugsan ku da'aya, inta nu jiro, meesha uu ku da'ayo iyo waxyaalo kale oo hawada ku saabsan. 2. Mala'awaal; qiyaas. 3. Saadaal.

**Oddorosid** (-da) — 1. (roob) oddoros ku garasho. 2. Qiyaasid. 3. Saadin.

**Og** — Ka war haya; ka war qaba; yaqaan; ogsoon.

**Ogaal** (-ka) — War u hayn; xog u hayn.

**Ogaan** (-ta) — Ka war hayn; ulakac; kas; maag.

**Ogaansho** (-ha) — Ka war qabid; ogaal; garasho.

**Ogeys** (-ka) — Qof arrin gaar ah aad u yaqaan; waxyaqaan; aqoondhaaf; khabiir; -dhaari, sida fardadhaari.

**Ogeysiin** (-ta) — Ku og ama war haya ka dhigid; war gaarsiin; dareensiin; u warramid; u sheegid.

**Ogeysiis** (-ka) — War loogu talagalay in qof ama dad badan la gaarsiiyo; iclaan.

**Oggol** — Aan diiddaneyn; raacsan; okobban.

**Oggolaan** (-ta) — Diidmo la'aan; raacsanaan; okobbanaan.



ODAY

**Oggolaansho** (-ha) — Diidmo la'aansho; okobbanaansho.

**Ogog** (-leh) — (meel) aan fogeyn; dhowaan; ag.

**Ogsoon** — Ka war haya; yaqaan; og.

**Ohli** (-ga) — Kolay harag ah oo wax lagu gurto.

**Okhole** (-ha) — Gaawe sal dhuuban oo aan sariir lahayn oo xoolaha lagu shubo.

**Okobban** — Wax la faray oggol; aan diidin; yeelay.

**Okobbanaan** (-ta) — Diidmo la'aan; oggolaan; muddeecnimo.

**Okorasho** (-da) — (roob) Jirsasho.

**Ollog** (-ga) — Daymo; dhugasho; jalleec.

**Ollogid** (-da) — Daymood; dhugasho; jalleecid; milicsi.

**Olol** (-ka) — 1. Oomaarka ama gaaska daarma kolka wax la shido oo yeesha carrabyo iyo midabyo kala duwan; belel. 2. (geel) ci gaar ah.



OLOL (1)

**Ol'ole** (-ha) — Arrin colaadeed ama nabadeed agaasimiddeeda iyo isku dubbarridkeeda; garmaame; dagaal; tabaabusho; shir colaadeed.

**Ololid** (-da) — 1. (dab) olol yeelasho. 2. (geel) Ciyid.

**Ololin** (-ta) — (dab) olol ka keenid; belelin; belbelin.

**Omos** (-ka) — Dhul oommane ah; oomasoore.

**Onkod** (-ka) — Shanqar weyn oo hillaaca kaddib la maqlo: dabaylahaa inta isku murga istjiira oo inta daarma, jac iyo danab isu roga haya oo qarxada; gugue.

**Onkodid** (-da) — Onkod samayn; sida onkodka u qaylin; gugcid.

**Ontorro** (-da) — Geed miro kulkulucsan oo macaan badani ka baxaan.

**Oo** — 1. Erey labo tilmaamood ama labo tixood xiriiriya (sida « nin wanaagsan *oo* deeqsi ah »; « aqal weyn *oo* magaalo ku yaal »); ama inoo sheega si kolkaas lagu sugan yahay (sida « Cali *oo* buka »; « lo'dii *oo* cabtey »); ama ulajeeddooyin kale abuura (isu eeg: « *wiilka kale* » iyo « *wiilka oo kale* »). ~ ee. 2. Xarafka « o » oo dheer; (ō).

**Ood** (-da) — Geedo la gooyo, oo xeryo, ardaayo, kd. laga dhigto.

**Oodafayn** (-ta) — Afka ood (= oodafo) ka saarid.

**Oodafo** (-da) — Oodda xerada afkeeda lagu gooyo.

**Oodan** — La ooday; xiran; niiban.

**Oodayn** (-ta) — Ood saarid; ood ku celin.

**Oodid** (-da) — Ood saarid; xirid; awdid.

**Oodkac** (-a) — Hilib aad loo yaryareeyo oo subag lagu shiilo oo kayd gala; muqmad.

**Oodkacan** — Oodkac laga dhigay; sida oodkaca loo yaryareeyey.

**Oof** (-ta) — 1. Oogada dadka labadeeda dhinac midknod: waxay koobtaa lafsakaarta taniyo riciraha lafdhabarta ee u tusmaysan, iyo haddana naaska iyo kilkilada hoosteeda taniyo feer-calaanta. 2. Xanuunka kobtaas ku dhaca.

**Oofin** (-ta) — Ballan la qaaday fulin; dhammayn; gudid.

**Oofwareen** (-ka) — Cudur oofta gala; eyddin; oofxanuun; qaarjeex.

**Oog** (-ga) — Kaaha waabberi, intaan qorraxdu soo bixin.

**Oogan** — La oogey; aad u shidan.

**Oogid** (-da) — 1. (dab) aad u shidid. 2. Sii wadid; joojin la'aan; toosin; qumin; abaabulid, kicin.

**Oognaan** (-ta) — Aad u shidnaan; wax oogan ahaan.

**Oogo** (da) — 1. Wadajirka xubnaha nafleyda (madax, gacno, lugo,...); jir; kor. 2. Dhul korreeya.

**Oohin** (-ta) — Baqdin weyn ama naxdin ama wax kale saamayskood muujin, oo inta badan qaylo iyo ilmo indhaha ka timaaddaa weheshaan; (ama « boohin »).

**Oollaan** (-ta) — Wax meel yaal ahaan; meel dhignaan; degganaan.

**Oollaansho** (-ha) — Wax meel yaal ahaansho; degganaansho.
**Oollimaad** (-ka) — Meel ku sugnaan, degganaan.
**Oomaar** (-ka) — Hulaaq ama ciirya-amo-la-mood ka kaca biyaha iyo wixii qoyan oo kululaada; uumi, qiiqbiyood.
**Oomati** (-da) — Cunno; oon.
**Oomid** (-da) — Biyo cabbid u baahasho; harraadid; surmiyid.
**Oomin** (-ta) — Biyo lagu harraad-beelo siin la'aan; harraad ku jir-rabid.
**Oomman** — Oon hayo; harraadan.
**Oommanaan** (-ta) — Wax oomman ahaan; harraadnaan.
**Oommane** (-ha) — Aan biyo lahayn; oomasoore.
**Oon** — 1. (-ka) Biyo u baahasho; harraad; surmi. 2. (-ta) Cunno; soor; oomati.
**Oonbeel** (-ka) — Harraadbeel.
**Oonbeelid** (-da) — Harraadbeelid.
**Oori** (-da) — Haweeney la qabo; Afo; arad; maranti; marwo.
**Ooro** (-da) — Cudur dhegaha ku dhaca.
**Ooroobid** (-da) — 1. Ooro ku dhicid. 2. Xumaansho.
**Ooyid** (-da) — Booyid.
**Or** (-ka) — 1. Dhawaaq dheer oo wadajir loo sameeyo (cayaar; dhe-elaas...). 2. (°) dhar; maro.
**Ordid** (-da) — Lugaha, degdeg, soc-odka ka fudud oo ka dhaqso badan, u qaadid; roorid.
**Orgeyn** (-ta) — (xoolo) kudid.
**Orgeysan** — (xoolo) kudaal u baa-han; abasax.



ORGI

**Orgi** (-ga) — Laboodka riyaha.
**Orgood** (-ka) — 1. (xoolo) orgi ama dibi u baahasho, doonid. 2. Rimid.
**Orin** (-ta) — Or qaadid.
**Orod** (-ka) — Lugaha oo si degdeg ah oo socodka ka dhaqso badan kana fudud, loo qaado; roor.
**Orodsiin** (-ta) — Orod ka keenid.
**Oroh** (-da) — Hadal; hawraar; weer; tiraab.

# Q

**Q** (qaaf; qa'*) — Xarafka 16d. oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**Qaab** (-ka) — 1. Jaangooyada iyo muuqaalka jir waliba lee yahay; abuur; baxaalli. 2. Sida wax loo dhisay ama loo qaabiyey. 3. Hab;



QAAC

hannaan. 4. Caano garoor ah. 5. Caano yar oo garoor ah oo caanaha dhayda ah lagu daro, si ay durba garoor u noqdaan; salsal; gundhig; khamiir.

**Qaabbil** (-ka) — 1. Docda wejiga ah oo soo jeedda; docda hore; hagaag; soojeed. 2. Cid ka hor imaad, soo dhoweys.

**Qaabbilid** (-da) — 1. Ka hor imaansho; ka hor tegid. 2. (marti, kd.) si wanaagsan u soo dhoweyn.

**Qaabdarro** (-da) — 1. Qaab aan wanaagsanayn; qaabxumo. 2. Falfalxumo; baxaallixumo. 3. Foolxumo.

**Qaabin** (-ta) — Qaab u yeelid; habayn; jaangoyn.

**Qaabmid** (-da) — Qaab yeelasho.

**Qaabsami** (-da) — Qaab wanaagsan ama qurux badan lahaan.

**Qaabsan** — Qaab wanaagsan leh; quruxsan.

**Qaabsanaan** (-ta) — 1. Wax qaab leh ahaan. 2. Qaabsan lahaan.

**Qaabuuli** (-ga) — 1. Jaadadka bariiska mid ka mid ah. 2. Bariis, sida Hindigu u badan yahay, kaari iyo geedo kale, lagu dallaco.

**Qaabxumo** (-da) — Qaabka aan wanaagsaneyn; qaabdarro.

**Qaac** (-a) — Wax daruur la moodo oo waxa gubanaya ka soo baxa; qiiq.

**Qaacido** (-da) — 1. Hab; hannaan; xeer. 2. Jago; saldhig.

**Qaacin** (-ta) — Qaac ka dhigid, ka soo saarid, u yeelid.

**Qaad** (-ka) — 1. Wax wax lagu shubo ama la saaro, inta ay kol qaadaan; qaatin; rar; mug. 2. Geed la beero oo kolkol aad u weynaada oo caleemihiisa la ganacsado oo la calashado; wuxuu ka mid yahay dhirta maanka doorisa, sida xashiishka iyo afyuunka, (ama « jaad »).

**Qaadaadhig** (-ga) — Qaadaadhigid.

**Qaadaadhigid** (-da) — (arrin) dhinac walba ka eegid, aad u baarid.

**Qaadasho** (-da) — 1. Wax inta gacanta loo soo taago, oo lagu qabto lala tago, si meel kale loo geysto ama wax loogu qabsado ama cid kale loo siiyo; hantiyid. 2. Hadal talo ah ama waano yeelid, maqlid, oggolaansho. 3. (dhib, kd.) dul u yeelasho, u sabrid.

**Qaaddi** (-ga) — Qaalli; garsoore.

**Qaaddo** (-da) — 1. Fandhaal; macalgad. 2. Bir yar oo wareegsan ama afargees ah, oo badanaa dhexda carrab yar oo af dhuuban ku leh, oo suumanka iyo wixii la mid ah inta madax lagaga xiro, madaxa kale daldaloolladiisa la suro oo lagu qabto.

**Qaadid** (-da) — 1. Wax kor la gecyey sidid, meel ka wadid oo meel kale geyn. 2. (kor u -) meel hoose ka qaadid oo meel kore geyn; bilid. 3. (roob) kicid. 4. (duullaan, col) xoolo dhicid. 5. (cudur) ku dhicid. 6. (hees kd.) ku dhawaaqid; ka luuqin.

**Qaadsiin** (-ta) — 1. Wax inay wax qaadaan ku jiidid, ku dirqin. 2. Xoog ama tab cid wax ku marsiin, ku yeelsiin.

**Qaadsiis** (-ka) — Qaadsiin; marsiis.

**Qaaf** (-ka) — Xarafka **16d.** oo Alifka Soomaalida magaciisa; (q).

**Qaafil** (-ka) — Qof waxgarashadiisu dhantaalan tahay oo aan waxba kala ogeyn; qof maskaxdiisu maqan tahay, qof oodan, malaasan.

**Qaafilo** (-da) — Dad badan oo geddisley ah ama xaj u socda, oo iyagoo awri u raran tahay, wadajir ku maraya dal cabsi ah ama lamaddegaan; garawaan.

**Qaafiri** (-ga) — Baaquli; Maddiibad.

**Qaafiyo** (-da) — Jaangooyada maansada iyo heesaha (ama « qaafiyad »).

**Qaafo** (-da) — 1. (dad) inta talada maammulka haysa; madax; waaycello. 2. (xoolo,...) inta u waaweyn ama u wanaagsan oo ishu qabato.

**Qaajay** (-ga) — Midabyada fardaha mid ka mid ah.

**Qaajeer** (-ta) — Uskagga iyo dhididku kolkay is helaan, raadka ay oogada ku reebaan; tukadhaamis; heer, xagaggaro.

**Qaal** (-sha) — (dhir, dhegaha xoolaha) intá kor u baxa haddana soo gota, ama isa soo laallaadsha.



QAADDO

**Qaalalyo** (-da) — (xoolo) caloosha oo kacda ama dacaroota, oo sida wax laqanyaysan lala noqdo.

**Qaaley** (-da) — Hunguriweyni; iimaanyoognimo; iimaandarro.

**Qaali** (-ga) — Qiime badan jooga; aan jabnayn.

**Qaalib** (-ka) — Sida loo badan yahay; badanaa; aalaa.

**Qaalin** (-ta) — Neef geel ah ama lo' oo da' yar.

**Qaaliyeyn** (-ta) — Qaali ka dhigid.

**Qaaliyoobid** (-da) — Qaali noqosho.

**Qaalli** (-ga) — Garsoore; garnaqe; qaaddi.

**Qaalmaqooqshe** (-ha) — Caws xooluhu daaqaan, oo jecel yihiin, oo badanaa dhirta hoosteeda ka baxa.

**Qaalmarrogad** (-ka) — Qaalmarrogasho.

**Qaalmarrogasho** (-da) — Rogmasho ama booddo qofku kol, sida garangarta, isku kor wareego, isagoo duuban. (ama « qaalaamarrogasho »).

**Qaamoobid** (-da) — Qaan gelid, lagu yeelasho.

**Qaamuus** (-ka) — 1. Buug af dhan ereyadi ku urursan yihiin iyagoo taxan oo sida afilfku u kala hor-reeyo u kala horreeya oo mid walba macnihiisii iyo ulajeeddadiisii ku ag qoran tahay. 2. Buug qolo afkeed






QAANSOOYIN

ku dhan yahay, isagoo ereyadiisu taxan yihiin, sida alifkana u kala horreeyaan, erey walbana erey kaloo shisheeye oo la macne ahi ku ag qoran yahay oo fasirayo (sida « Soomaali/Carabi » ama « Ingiriis/Soomaali »).

**Qaan** — 1. (-ka) *a*) Geela intiisa dhallinta yar ubadkana ka waaweyn. *b*) Kalluun. 2. (-ta) Dhaawac ama waxyeello kale oo cid la gaarsiiyey, qiimaha laga simo, oo qofka wax la yeelay ama wax ka maqan yihiin la siiyo; mag; gashi; diyo.

**Qaanbax** (-a) — Qaanbixid.

**Qaanbixid** (-da) — Qaan laysku lahaa iska bixin, dhiibid.

**Qaandhebid** (-da) — Qaan la isku lahaa gudid; qaandhaw.

**Qaangaar** (-ka) — Filka, kolka la gaaro qofka loo qabto oo uu mas'uul ka noqdo waxa uu bi'iyo ama cid yeelo, qofkii gaara; qofka hadduu qaan gālo loo qaban karo, loo sheegan karo; qof 15jir gaarey; gaashaanqaad.

**Qaangaarid** (-da) — Qaangaar noqosho.

**Qaanqaamin** (-ta) — Arrin la qaban doono, waxyaalaha ay u baahan tahay oo ku fuli doonto, isku duwduwid, diyaarin, qabanqaabin.

**Qaanqanni** (-da) — Surta dhurduhu sameeyo qaarkeed.

**Qaansaqumiye** (-ha) — Qalab qaansooyinka lagu sameeyo oo qaababkii la doonayo loogu yeelo.

**Qaanso** (-da) — 1. Qalab ka samaysan ul ama wax kale oo la mid ah, oo lagu nadoocshey boqon ama xarig labada af kaga xiran, oo leebka iyo gamuunka laga gano. 2. Dhis qoolaaban oo qaansada qaabkeeda leh oo guryaha iyo dhisaska kale qaarkood. 3. Goobaabin la kala baray, barkeed.

**Qaanso-robaad** (-da) — If isku duuban, oo midabyo badan, oo qaansada qaabkeeda leh; cirkay ka dhex muuqata, kolka iyadoo roob da'a hayo, ifka qorraxda iyo dhibcaha roobku is qabtaan; jeegaan; kaynroobaad; caashacarrabdheer.

**Qaanuun** (-ka) — Sharciyo iyo nidaamyo isku duuban oo qolo gaar ahi ku dhaqanto ama dadyow badani ku wada dhaqmo; xeer; (ama « qaynuun »).

**Qaar** — 1. (-ka) Wax aan dhammayn oo wax ka maqan yihiin; in; wax; qayb. 2. (-ta) ul weyn; siiqe; qadwaan.

**Qaaraami** (-ga) — 1. Heeso iyo gabayo caashaq ah oo gaar ah. 2. Dadka tirsha laftooda (ama « qaraami »).

**Qaaraamid** (-da) — Qaaraan uruurin, bixin, siin.

**Qaaraan** (-ka) — Xoolo dad badan

laga uruursho oo qof u baahan la siiyo ama arrin dadweynaha u dan ah lagu fuliyo ama si kale oo samafal ah loo bixiyo.

**Qaarad** (-da) — Dhulka engegan qaybihiisa waaweyn oo lixda ah middood (Afrika, Aasiya, Austraalya; Yurub (Eurooba) iyo labada Ameerika; waxaa kolkol lagu toddobeeyaa Dhulbarafka Udubka Koofure).

**Qaarayn** (-ta) — Qaar la dhicid; burareyn.

**Qaarbuuxo** (-da) — (qof) qaarka sare u buuran.

**Qaarjeex** (-a) — Cudur feeraha ku dhaca; oofwareen.

**Qaarqaad** (-ka) — Aad u bukid; badba qaarka la kicid; saabqaad; xaraarug; sakaraad.

**Qaarxabaal** (-ka) — Geed sida qaraha u faalala oo korna ku yecsha miro waaweyn oo kuwa bocorta le'le'eg hoosna buruq aad iyo aad u weyn oo la qoto oo geela iyo xoolaha kaleba loo jarjaro oo laga waraabsho.

**Qaash** (-ka) — Jaadadka warmaha mid ka mid ah.

**Qaati** (-ga) — Khaati.

**Qaatil** (-ka) — Qof wax dilid badan; dilaa.

**Qaatime** (-ha) — Orod gaar ah oo fardood.

**Qaatin** (-ta) — Inta kol, weel gudihi ama wax kale, wax qaadi karaan; qaad; mug.

**Qaawan** — Aan dhar qabin; la qaawiyey; muruxsan.

**Qaawanaan** (-ta) — Wax qaawan ahaan.

**Qaawanaansho** (-ha) — Wax qaawan ahaansho.

**Qaawin** (-ta) — Dharka ka dhigid; wax qaawan ka dhigid.

**Qaaxayn** (-ta) — Nabar qaaxada u dhaca gaarsiin.

**Qaaxo** (-da) — 1. (ooga nafleyda) dhiska ka samaysan feeraha iyo lafdhabarta iyo lafsakaarta iyo waxa ku gudajira; saab; saabley. 2. Cudur xun oo lays qaadsiiyo oo badanaa sanbabbada ku dhaca; fecro; sanbab.

**Qaayibid** (-da) — 1. Wax cusub ama aan la arki jirin si fiican ugu dhex noolaansho, ugu dhaqmid, u barasho, jabsasho. 2. Wax u bogid, jeclaysasho.

**Qab** — 1. (-ka) Sida qof waliba isu qabo inuu yahay; qiimaha iyo sharafka, qof waliba is moodayo inuu lee yahay; islaweyni; amarti; kibir; han. 2. (-ta) Bir dugaagga lagu dabo.

**Qabaal** (-ka) — 1. Weel xoldhan oo geed jirriddi laga qoro oo xoolaha la waraabinayo biyaha loogu shubo. 2. (*) Weel qabaalka qoriga ah qaabkiisa leh, oo mid gudihiisa dadku ku mayrto, iyo mid dharka iyo wixii la mid ah lagu qasaashoba leh.

**Qabaanqab** (-ta) — Carsaanyada jaadadkeeda mid ka mid ah.

**Qabad** (-ka) — Qabasho.

**Qaballuus** (-ka) — Nacas dheer oo qaab xun.

**Qaballuusnimo** (-da) — Qaballuus ahaan.

**Qabanqaabin** (-ta) — Diyaarin; abaabulid.

**Qabasho** — (-da) 1. Wax laysu soo taagey, gacanta ku dhigid, ku dhegid, iska laallaadin; hayn; xajin. 2. Falid; waxayn; samayn.

**Qabatin** (-ta) — 1. Xanuun meel oogada ka mid ah maroojiya; eyddin; nabar. 2. (xoolo, dugaag) tabta wax loo qabto kolka la dagaallamayo. 3. Wax loo barto, la qaayibo. 4. Wax dhuuban oo gacanta lagu qaban karo. 5. Qabasho; hayn.

**Qabato** (-da) — Qalab qaabab badan loo yeelo oo sida manqaska ka samaysan labo birood oo isweydaaranaya laakiin aan wax jarine, waxyaalaha qabashadoodu dhib badan tahay lagu qabto.

**Qabatoon** (-ka) — 1. Qabatin cudur oo soo noqnoqota. 2. Muddo dheer oo la qatan yahay; gaajo dheer.
**Qabax** (-a) — Jaadadka dhigaha aqalka (khaymadda) lagu dhiso jaad ka mid ah oo waaweyn.
**Qabay** (-ga) — Haruub qabo laga tolay.
**Qabbaan** (-ka) — 1. Midiidin; ciidan;



QABSIN'OOD (1)

adeege; qowsaar. 2. Miisaan waxyaalaha culculus lagu miisaamo.
**Qabbaanid** (-da) — Cid qabbaan u noqosho; ciidamin; adeegid.
**Qabbaansad** (-ka) — Qabbaansasho.
**Qabbaansasho** (-da) — Qabbaan ka dhigasho; ciidansasho; adeegsasho.
**Qabbaaansi** (-ga) — Qabbaansasho.
**Qabbilid** (-da) — Yeelid; maqlid; oggolaan; aqbalid.
**Qabco** (-da) — Abqo.
**Qabid** (-da) — 1. Lahaansho; haysasho. 2. (guur) u dhixid. 3. La ahaansho; rumaysnaan; moodid. 4. (cudur, kd.) ku dhicid; hayn; qabasho.
**Qabiil** (-ka) — Dad dhalasho ama dhaqan wada sheegta; tol; qolo; jilib; reer (ama « qabiilo »).
**Qabiili** (-ga) — 1. Nin qabiilinnimada iyo sheegashadeeda iyo jeclaanteedu ku weyn tahay. 2. Nin isu qaba inuu qabiillo wanaagsan ka dhashay oo gob yahay; dhalad.
**Qabiilo** (-da) — Qabiil; tol; qolo; jilib; reer.
**Qabiix** (-a) — Wax addinka laga falo ama afka laga yiraahdo, oo dhab u foolxun.
**Qabil** (-ka) — Wax wax la huwiyo ama lagu daboolo oo qiro weyn; darbaal.
**Qablamid** (-da)—Qablan samayn, kicin.
**Qablan** (-ka) — Hadal ama sharqan weyn oo culus; bulaan; hugun.
**Qabno** (-ha) — Hanti; xoolo; maal.
**Qabo** (-da) — Geed leh caano iyo qodxo iyo sooh wanaagsan oo weelal iyo alaabo kale oo badan laga samaeeyo.
**Qaboobid** (-da) — Qabow noqosho.
**Qaboojin** (-ta) — 1. Wax qabow ka dhigid. 2. Roob aan badnayn.
**Qaboono** (-da) — 1. Intaan qorraxdu soo dheeraan ama ay dhicid ku dhowdahay oo ay qabowdahay. 2. Barqagibin.
**Qabow** (-ga) — Kulayl heer hoose ah; kuljiir aad u hooseeya; qarqaryo; dhaxan.
**Qabri** (-ga) — Godka meydka la gesho oo lagu aaso; xabaal.
**Qabsad** (-ka) — Qabsasho.
**Qabsasho** (-da) — 1. Wax laysu soo taagey gacanta ku qabasho, ku dhegid; haysasho; xagsasho. 2. (qof dumar ah) kufsasho.
**Qabsin** (-ka) — 1. Xiidanka intiisa danbe oo weyn oo ballaaran (badanaa koox baa laga dhigaa: « qabsinno »). 2. (oogada dadka iyo dhirta) dhuumaha iyo qoldhobyada waxa shubmaa marmaraan ama ku qolqolaysmaan. 3. Meel kastoo waxa shubma qabsata oo ceshata. 4. Xanuunka qabsinka (siiba qabsin'oodka). 5. Geed dhirta daawada ka mid ah.
**Qabsin'ood** (-ka) — 1. (Oogada) cad yar oo buro ah oo dhuuban, oo doc af ku leh docna ka oodan oo qabsinka (xiidanka weyn) madaxiisa ka laallaada; kolon. 2. Xanuunka qabsin'oodka qabta laftiisa; (ama « qabsin'oodane »).

**Qabxad** (-da) — Dhillo (ama « qaxbad »).
**Qabyo** (-da) — Wax aan dhammayn oo wax ka maqan yihiin; dhantaal; naaqis.
**Qabyoobid** (-da) — Qabyo noqosho; isdhimid.
**Qadaad** (-ka) — Jeego.
**Qadaf** (-ka) — Hadal cay ah; afxumo; aflaggaaddo.
**Qadan** (-ka) — 1. Nasiib; ayaan; cawo; hoodo; buruud. 2. Xoog iyo laf leh.
**Qaddac** (-a) — 1. Wax muuqda ama fudud oo malaha lagu garan karo; wax muuqda, wax cad. 2. Weel dhab u yar oo subagga iyo saliidda lagu cabbiro.
**Qaddacnaan** (-ta) — Wax qaddac ah, ahaan.
**Qaddar** — 1. (-ka) *a*) Karti; awood. *b*) Sharaf; qiime; tixgelis. 2. (-ta) Iraadada Eebbe.
**Qaddarin** (-ta) — Qaddar u yeelid; sharrifid; qiimayn; tixgelin; weyneyn.
**Qadduun** (-ta) — Wax aad u fil weyn ama da' hore ka haray.
**Qadeyn** (-ta) — Qado cunid.
**Qadid** (-da) — 1. Wax laysa siina hayey ama la wada qaadanayey, wax ka waayid. 2. Qof qatan noqosho. 3. Seegid; waayid.
**Qadiid** (-ka) — 1. Culayga weelka. 2. Madowga culaygu weelka u yeelo.
**Qadiim** (-ka) — waa hore ahaa; fil weyn; raagey; duug (ama « qadiin »).
**Qadin** (-ta) — Wax siin la'aan.
**Qado** (-da) — Cunnada weyn oo harkii la cuno; harimo.
**Qadoodi** (-ga) — Cunno ka qatanaan.
**Qadow** (-ga) — Geedo jaadad badan ah oo yaryar oo kuwa waaweyn korkooda ka baxa oo ka magoola; dhillowyahan.
**Qafaal** (-sha) — 1. Afduub; boojis. 2. (beer) geedqaad.
**Qafaalid** (-da) — 1. Qof laga adkaaday, xoog ku wadasho; afduubid; boojin. 2. (beer) geedqaadid.
**Qafalmardax** (-a) — 1. (qof) baxaalli xun; falfal iyo sansaan xun; gurracan. 2. (wax) aan si wanaagsan u habaysaayn; hannaan xun. 3. Fal diihaal keenay.
**Qafilan** — Bir ama wax la mid ahi ku wada rogan yihiin; daboolan; malaasan.
**Qafilid** (-da) — Wax qafilan ka dhigid.
**Qafilnaan** (-ta) — Wax qafilan ahaan.
**Qafish** (-ta) — Kalluun.
**Qaflad** (-da) — Kedo; lamafilaan.
**Qafro** (-da) — Miyi kulul oo oommane ah; oomasoore; hannas; (ama « qarfo »).
**Qahar** (-ka) — Kadeed; dhib; shiddo.
**Qahraan** (-ka) — Qof talo ku barraahsatey; qof dhibban.
**Qahran** — La qahray; dhibaataysan.
**Qahrid** (-da) — Qahar badid; kadeedid; dhibid.
**Qahwe** (-ha) — Bun (ama « qaxwe »).
**Qajaar** (-ka) — Miro batiikh yaryar u eg oo khudrad ahaan loo cuno.
**Qajeel** — In badan; badanaa; aalaa; dhaaxa.
**Qal** (-ka) — Labada fuq oo afka midkood.
**Qalaad** — 1. Dhul kale ama tol kale ah; aan sokeeye ahayn; shisheeye. 2. (-°ka) Orgida orgaysan cidooda dheer.
**Qalaadid** (-da) — Ci qalaad ah ciyid.
**Qalaanqal** — 1. (-ka) Qas; qulqulad; wareer. 2. (-sha) Geed higlada u eg oo miro yaryar oo cascas dhala; caleemihiisa waxaa laga dhigtaa tabaako (buuri), danbaskiisana magaad iyo dawo cadhada lagu dhayo.
**Qalab** (-ka) — 1. Wixii wax lagu qabsado ama lagu dhaqmo oo dhan; alaab. 2. Waxa lagu dagaallamo oo dhan; hub.
**Qalabayn** (-ta) — Qalab siin, u yeelid.
**Qal'aboodi** — Xaraaradow; roobsugow.

**Qalad** (-ka) — (hadal) hal jaban; gef; laaxin (ama « khalad »).

**Qalaggoyn** (-ta) — Qaladu ka bi'id.

**Qalalaas** (-ka) — Degganaan iyo xasilloonaan la'aan; qalalab; qas; rabshad (ama « qalalaase », « qalalaaso »).

**Qalalab**° (-ta) — Si sharqan iyo buuq leh oo wax isaga dabadhacaan; si qafalmardax ah oo aan nidaam lahayn; rabshad.



QALCAD

**Qalami** (-da) — Bahal yar oo dhinac daayeerka uga eg (cagaha, dabada) dhinacna dawacada (wejiga, dhegaha), oo indho waaweyn; geedatiris.

**Qalammi** (-ga) Shiraac yar.

**Qalan** — La qalay, la kala dhigdhigay.

**Qalanjo** (-da) — Maroodi dheddig.

**Qalaw** (-da) — Xanuun qabta cududda iyo garabka kalaggoyska u dhexeeya.

**Qalax** (-a) Dhul dhagax ah, oo dul ah, oo oommane ah.

**Qalbac** (-a) — Wax labo inood oo is le'eg oo xalxalleefsan isugu aabburan, labadaas middood.

**Qalbi** (-ga) — 1. Laab; maan; garaad. 2. Wadne.

**Qalcad** (-da) — Dhis xoog badan oo dagaal loo dhisto; xuddur; kuud.

**Qaldan** — 1. Qalad ku jiro; gef ah; 2. Wareersan.

**Qalfoon** (-ka) — Qanboob.

**Qalid** (-da) — 1. Neef nool gowricid, haragga ka bixin, xubnihiisa kala jarjarid oo kala dhigdhigid. 2. Qof buka ama dhibbaani gaartey ama iin kale leh, oo takhtarradu gacanta ama qalab wax kaga qabtaan, oo xubinta bugta ama meesha iimaysan gooyaan; (indho) fiiqid, u bixin.

**Qaliid** (-ka) — Cad ka samaysan qoryo si gaar ah isugu rakiban oo albaabbada lagu dhejiyo, si ay u xirmaan ama ayan u furmin; qori gaar ah oo ilko kala duwduwan leh baa lagu furaa.

**Qalin** (-ka) — 1. Qalab af dhuuban oo jaadad badan ah oo wax lagu qoro ama lagu xardho. 2. Lacag (macdan).

**Qalindaar** (-ka) — Gacan wax qoreysa oo la taablo oo qoristu ka xumaato.

**Qalindaarid** (-da) — Cid qalindaar ku samayn.

**Qalinduurre** (-ha) — Fiqidduur; kitaabgaablow.

**Qalinjebin** (-ta) — Waxbarasho dugsi ebyid, dhammayn.

**Qallaafo** (-ha) — Hogfo.

**Qallaal** (-ka) — Hul yar oo biyakuhar leh.



QALIN (1)

**Qallac** (-a) — Qalab geela wax diida lagu dhejiyo oo lagu xanuujiyo si uu ilmaha u oggolaado ama u godlado.

**Qallaco** (-da) — (geel) qaniinyo fajaas ah; dhabaalo.

**Qallad** (-ka) — Mad'hab aan tii lagu jirey ahayn oo mas'alooyin lagaga daydo oo loo cuskado.

**Qalladasho** (-da) — Mad'hab kale mas'alooyin u cuskasho.

**Qallajin** (-ta) — Wax qallalan ka dhigid; engejin.

**Qallajis** (-ta) — Bahal yar oo jaadad badan ah; waxay sida mulaca leedahay dhex dhuuban, dabo dheer, afar addin, waxayna u badan tahay dhulalka kulkulul.

**Qallal** (-ka) — 1. Engeg; kawrax; kafaf. 2. Cudur wate ah oo dadka ku raaga oo maskaxda iyo xididdadeeda wax yeela; wuxuu lee yahay suuxdin iyo qallal lala togtogmo oo lala jirroorsado; sarco; suuxdin.

**Qallalan** — La qallajiyey; engegan.

**Qallalid** (-da) — Wax qallalan noqosho; engegid.

**Qallallaan** (-ta) — Wax qallalan ahaan; engegnaan.

**Qallayl** (-ka) — Qoyaan la'aan; engeg.

**Qallayn** (-ta) — Wax waqtigoodii dib uga dhacay oo qalle noqday, gudasho, la imaansho; wax ka gar'allayn.

**Qalle** (-ha) — 1. Wax waajib ahaa oo qof ka tegey, oo waa danbe la sameeyo, laga gar'alleeyo, la guto. 2. Guddoonka rabbi.

**Qalleyf** (-ka) — Aan jilicsanayn; adayg.

**Qalliin** (-ka) — Wax qalid.

**Qallooc** (-a) — 1. Qaab u eg kan qaansada; godnaan. 2. Wax sida eg ama tusmada weydaarsan; xumaan.

**Qalloocan** — Aan toosnayn; leexsan; godan (ama « qalloocsan »).

**Qalloocid** (-da) — Wax qalloocan ahaansho.

**Qalloocin** (-ta) — Wax qallooca ka dhigid; godid.

**Qalloocsan** — Qalloocan.

**Qalmashube** (-ha) — Qalinka (lacagta) shiila oo tuma (ama « qalinshube »).

**Qalmid** (-da) — 1. Wax haddii la qalayo qalid u suubbama ama qalmi kara noqosho. 2. (u -) u cuntamid; u dhigmid; istaahilid.

**Qalo** (-da) — Qofkii dal aan dalkiisa ahayn taga ama dad aan dadkiisa ahayn ama uusan aqoon u taga, baqdinta yar oo u diidda inuu dheeho jeeruu cid ka barto oo ku qalaggooyo.

**Qalood** (-ka) — Qalo iska dareemid, iska garasho.

**Qaloon** (-ka) — 1. Badar raran kulul



QALLAJIS

ama qiiq kulul lagu dubey; salool. 2. Godan; xoodan; qooxan.

**Qaloonbi** (-ga) — Dhawaaq; buuq; qaylo; hugun.

**Qaloonbiyid** (-da) — Buuqid; hugmid; dhawaaqid.

**Qalqaalid** (-da) — Tabaabushayn; abaabulid.

**Qalqaalli** (-ga) — Fadaq.

**Qalqale** (-ha) — Kolay yar oo harag ah oo fardooleydu wax ku gurato.

**Qalqallooc** (-a) — Meelo badan ka qalloocan.

**Qalqalloocid** (-da) — Qalqallooc leh; marmaroorid.

**Qalqalloocin** (-ta) — Qalqallooc u yeelid.

**Qalwo** (-da) — 1. Derbi ka samaysan dhagxan dusha iska saarsaaran keliya oo guryaha lagu wareejiyo. 2. Aqal yar oo dhoobo ka samaysan oo miyiga laga dhiso. 3. Dhis waxaraha la geliyo. 4. Meesha dugaagga la dabayo, loo galo; cimil.

**Qalyaro** (-da) — Afka qalkiisa hoose oo sidii la arki jirey si ka yar u baxa.

**Qalyayax** (-a) — Caato Jafallafo ah.

**Qamaamid** (-da) — Sida wax oomman, meel wax yaalliin, ugu yaacid, ugu firxasho.

**Qamaan** (-ka) — Sida wax oomman, oo meel wax yaalliin loogu yaaco, loogu firxado.
**Qamadi** (-da, -ga) — Badar sarreenka u eg.
**Qamandhaco** (-da) — Sida oogadu noqoto kolkay qarqaryo badan dareento, oo jiriirico ku jajabto.
**Qamiic** (-a) — Saluugmo yar; dudmo.



QANAAN

**Qamiir** (-ka) — Khamiir.
**Qamiirid** (-da) — Khamiirid.
**Qamiirin** (-ta) — Khamiirin.
**Qammaad** (-ka) — 1. (dhul) dhib la gudbo, la gooyo. 2. Wax laga joogsado, laga maagto.
**Qamoqashiir** (-ka) — Teeriyotanbuur.
**Qamuunyo** (-da) — Bushinta hoose oo ciil iyo caro darteed lala qaniino.
**Qamuunyood** (-ka) — Bushinta hoose ciil la qaniinid.
**Qan** (-ka) — (oogo) jin; jurmi; laf.
**Qanaan** (-ta) — 1. Dabada gammaanka siiba tan fardaha. 2. Dabo, guud ahaan.
**Qanaanin** (-ta) — (fardo, lo', kd.) kolka orodka lagu jiro qanaanta taagid.
**Qanax** (-a) — Wax bir ka samaysan sida baabuurka, oo duqow iyo burbursanaan isku darsaday.
**Qanbarac** (-da) — Arrin weyn oo kol dhacda ama la dhigo oo badanaa aan wanaagsanayn; talo dhacday; jac.
**Qanboob** (-ka) — Geed yar oo dhulka ku faalala oo bixiya miro la cuno oo kulkulucsan oo gas leh; qalfoon.
**Qancid** (-da) — Wax laysu sheegay oo lays dhacsiiyey, u qaadasho, rumaysasho, deeqid; fillaansho.
**Qancin** (-ta) — Hadal deeqsiin, dhacsiin.
**Qandac** (-a) — Kulayl iyo qabow dhexdood; wax diirran ah; kuljiir.
**Qandal** (-ka) — Geed laf adag oo qoryihiisa wax lagu dhisto.
**Qandaraas*** (-ka) — Heshiis labo qof ama dad badani samaysto oo lagu abuurayo ama lagu maamulayo ama lagu burinayo arrin ama hawl sharci ah.
**Qandhicil** (-ka) — Ugaxda injirta.
**Qandhiso** (-da) — Booddo.
**Qandho** (-da) — 1. Fayoobi la'aan, xanuun ama cudurrada qaarkood lagu yaqaan, oo qofka kulayl iyo gariiriso qabtaan; xummad. 2. Bugto; jirro.
**Qandhood** (-ka) — Qandho qabasho.
**Qandhuufad** (-ka) — Qandhuufasho.
**Qandhuufasho** (-da) — Qandhuufo ku qabasho, ku dhejin; qanjiirin.
**Qandhuufo** (-da) — Far iyo suul ciddiyohooda oo xoog wax loogu qabto oo loogu xanuujiyo; qanjaruufo.
**Qandi** (-ga) — Kolay yar.
**Qandicin** (-ta) — Qandac ka dhigid.
**Qandood** (-ka) — (aqal, wax weyn) meel ka taagan; meel qotoma.
**Qandoodid** (-da) — Si qandood ah, meel ugu sugnaan, u taagnaan.
**Qaneecaad** (-ka) — Waxii la helo oo la iimaansado; iimaan, (ama « qaneeco »).
**Qani** (-ga) — Hodan; tanaad; maalqabeen.
**Qaniin** (-ka) — 1. Bahallo yaryar oo ishu ayan qaban karin oo cudurro keena; jeermi. 2. Shilin aad u yaryar; shax.
**Qaniinyo** (-da) — Ilkaha oo si xoog leh wax loogu qabto ama loogu xajiyo (wax la goosanayo ama la xajinayo ama lala dagaallamayo ama la xanuujinayo,...).
**Qanjaaful** (-sha) — Dabool ciddi ka samaysan oo nafleyda qaarkeed

addimadeedu ku dhammaadaan; qoob; raaf.

**Qanjad** (-da) — Doonyo waaweyn oo Suur laga sameeyo.

**Qanjaruufo** (-ta) — Qandhuufo.

**Qanje** (-ha) — Cudur xun oo xoolaha ku dhaca oo qanjirradu madoobaadaan; kud; (ama « qanjo »).

**Qanjiirin** (-ta) — Qandhuufasho.

**Qanjir** (-ka) — Mid ka mid ah, cadad ciiddaas ah oo qaab walbaba leh oo kuwa aad u yaryar iyo kuwo waaweynba leh oo oogada ku jira: dhiigga bay inta wax ka soo soocaan oo waxaas si gaar ah u farsameeyaan, dhacanno hor leh oo oogadu u baahan tahay ka soo saaraan.

**Qanjirbarar** (-ka) — Qanjirka bukooda oo barara.

**Qansax** (-a) — Geed qodax yar oo qarqaroofan iyo mayrax wanaagsan, leh.

**Qar** (-ka) — 1. Buur dheer oo dhagax ah; cal. 2 (weel, kd.) meesha u korraysa oo uu ku dhammaado; af. 3. (bohol, ceel, webi, kd.) gow; daan;.

**Qaraabakiil** (-ka) — Qaraabannimo darteed cid wax ugu burin, ugu eexasho.

**Qaraabasho** (-da) — Waxaan faraha lagu hayn dibadda ka doondoonasho; dewersasho; qarafsasho.

**Qaraabaysad** (-ka) — Qaraabaysasho.

**Qaraabaysasho** (-da) — Qaraabo ka dhigasho; cashiiraysi; casabaysasho.

**Qaraabo** (-da) — Dad isu dhow oo abtirsiino ka dhexayso; xigto; sokeeye; cashiiro.

« **Qaraabo qansax** » — Qaraabo shishe, fog.

**Qaraar** (-ka) — Guddoon; go'aan.

**Qarad** (-ka) — 1. Qiro iyo baaxad leh; qardan; gahayr. 2. Muraad; dan; ujeeddo.

**Qaraf** — 1. (-ka) Kabriid; tarraq. 2. (-ta) Qori xalleefsan oo ciidda lagu guro; digaxaar.

**Qarafsasho** (-da) — Dewersasho; qaraabasho; (ama « qarafeysasho »).

**Qaran** (-ka) — 1. Dad isku duuban oo si qaanuun iyo siyaaso ah u maamulan oo deggan dhul seere cad oo la wada yaqaan leh oo dowlad keliyihi u wada taliso. 2. Usha balka.

**Qarandi** (-da) — 1. Bahal Afrika ku nool; wuxuu lee yahay oogo qal-



QARANDI

lafsan, dhabar sida qaansada u xoodan, lugo gaaggaaban oo xoogag badan, dhego kuwa dameeraha u eg, dabo sal weyn oo af dhuuban iyo gafuur dheer; waxay cuntaa aboorka iyo quraanyada iyo wixii la mid ah; xabaalaquf; saddexsuulley. 2. Injirta lo'da.

**Qaranfuul** (-ka) — Qorfe.

**Qaranqaaro** (-da) — Meel nabar ku dhacay, malaxda iyo dhiigmadoobaadka ku guntama.

**Qararro** (-da) — Geed geedaha waaweyn ka mid ah oo aan qodax lahayn oo mayrax wanaagsan.

**Qaras** (-ta) — Qush; dacar.

**Qaraw** (-ga) — Hadal iyadoo la hurdo lagu hadlo.

**Qarax** (-a) — 1. Dillaaca iyo shanqarta xoogga leh oo is wata oo dhaca kolka waxyaalaha qarxadaa ay kulayl dareemaan ama wax xoog ugu dhacaan. 2. Wax diiran, muruxsan.

**Qarayn** (-ta) — (weel, kd.) qar u yeelid.

**Qarbaqarbo** (-da) — Kaadsiinyo la'aan; degdegsiinyo.

**Qardaas** (-ka) — Xaashi wax lagu qoro (ama « qirdaas »).
**Qardabo** (-da) — 1. Waxyeello; hargaamo; luggooyo. 2. Kalluun magaci.
**Qardajeex** (-a) — Meel aan dhabbe lahayn oo qardo ah oo la maro.
**Qardajeexid** (-da) — Meel aan dhabbe



QARQAR

lahayn oo socod xun, marid, ku socosho.
**Qardajeexsiin** (-ta) — Meel qardajeex ah, marsiin.
**Qardan** — Qiro iyo baaxad leh.
**Qardanaan** (-ta) — Wax qardan ahaan.
**Qardayn** (-ta) — Qardo ka dhigid, ku bixin.
**Qardaysad** (-da) — Qardaysasho.
**Qardaysasho** (-da) — Qardo u qaadasho.
**Qardaysi** (-ga) — Qardaysasho.
**Qardhaas** (-ta) — Xirsi; makaraan.
**Qardhabo** (-da) — Qalab manqaska u eg.
**Qardo** (-da) — 1. Wax maal ah oo qofka la siiyaa soo celiyo, waqti lagu heshiiyey oo laysla og yahay; amaah. 2. (dhul, beer) aan la falin.
**Qardoobid** (-da) — Qof qardoobey noqosho; qardow gaarid.
**Qardoofo** (-da) — Waxyeello; aflagaaddo.
**Qardow** (-ga) — Dhaawac yar iyo murmurux, salka lagu yeesho oo fuullaanku ku wacan yahay (waxaa aalaa qardooba dadka aan fardafuulka u baran ama ka raagey).
**Qare** (-ha) — 1. Geed dhulka ku faalala oo dhala miro waaweyn oo kankoonsan oo leh buruq weyn oo aad u macaan una udgoon. 2. Miraha laftooda; xabxab.
**Qareemid** (-da) — 1. Qareen noqosho. 2. Hiilin.
**Qareen** (-ka) — 1. Dad dhalashada isu dhow; xigto; sokeeye; qaraabo; cashiiro. 2. Qof garyaqaan ah oo dadka kale u dooda oo gartooda iyo xaqooda u doona; qeydaddaar.
**Qardo** (-da) — Qafro.
**Qariib** (-ka) — 1. Qof dad aan daddkiisa ahayn dhex jooga, ama meel ku cusub; qof qalaad. 2. (-ta) Kalluun.
**Qariid** (-ka) — Badar ama wax u eg oo cecriinka lagu cuno.
**Qariidid** (-da) — Badar ama wax la mid ah, ceerin ku cunid.
**Qarin** (-ta) — Meel aan laga arki karin dhigid, gelin; wax aan muuqan ama qarsoon, ka dhigid; kaayid; dahid; xasayn.
**Qarmuusi** (-da) — Dhar xariir ah.
**Qarni** (-ga) — 1. Boqol sano. 2. Waqti; waa; fac.
**Qaroofali** (-da) — Maro dhulka hindi laga keeno, oo badanaa marsiinoooyin dumarku ka samaysto.
**Qaroon** (-ta) — Geed-quwaaxa mid ka mid ah.
**Qarqar** (-ka) — Rakada cududda madaxeeda kore iyo u dhexaysa luqunta salkeeda; deg.
**Qarqarid** (-da) — 1. Qarqaryo iska garasho, dareemid; dhaxan la gariirid; jarayn; jarcayn; burunjiyeyn. 2. Gariirid; ruxasho; gilgilmid.
**Qarqarsi** (-ga) — 1. Rati fadhiya oo jeenyihiisa iyo surkiisa xarig layskula qabto, si uusan u kicin inta la rarayo. 2. Hawaan; xoog; dirqi; khasab; sandulle.
**Qarqarsiyan** — Qarqarsi ku xiran yahay.
**Qarqarsiyid** (-da) — 1. Qarqarsi u xirid 2. Ku dirqin; khasbid; sandulleyn.

**Qarqaryo** (-da) — Dhaxan weyn oo lala gariiro; diilalyo.

**Qarqoor** (-ka) — Wax is-haysta oo la goynayo ama la soo bixinayo, oo inta uu ku fadhiyo la muujiyo, lala soo af-wareego, la soo qodo.

**Qarqoorid** (-da) — Wax la qarqooray, ka dhigid.

**Qarraac** (-a) — Sida la yahay kolka la cuno ama la cabbo wax aan laga dhergin; kellibalow.

**Qarraacan** — Waxaan laga dhergin cabbey ama cunay; kellibalow ah.

**Qarracan** (-ka) — Naxdin ama argaggixiso weyn oo dadka wax yeela; muraaradillaac.

**Qarracmid** (-da) — Qof qarracan helay, noqosho; muraaradillaacid.

**Qarri** (-da) — (dhul) duud dheerdheer ama waaweyn.

**Qarrog** (-ga) — Doobi weyn; haruubgaal.

**Qarroor** (-ka) — Weel biyo ama wax la mid ah laga laystay ama laga shubay waxa yar oo salkiisa ku soo urura; dindin; dhaqdhaq.

**Qarsad** (-ka) — Qarsasho.

**Qarsasho** (-da) — Meel aan laga arag, dhigasho; xasaysasho.

**Qarshad** (-da) — Quraarad; dhalo; (ama « qarsho »).

**Qarshi** (-ga) — Jaad lacag ah.

**Qarsi** (-ga) — Garsasho.

**Qarsin** (-ka) — Fandhaal weyn; qudde; dhure.

**Qarsoodi** (-ga) — Si qarsoon.

**Qarsoon** — Aan la arki karin; la qarshey; xasaysan; dahsoon.

**Qarsoonaan** (-ta) — Wax qarsoon ahaan; xasaysnaan; dahsoonaan.

**Qarwid** (-da) — Hadal qaraw ah ku hadlid.

**Qarxad** (-ka) — Qarax.

**Qarxasho** (-da) — Wax qarxaday noqosho; dillaacid; buqid; qarxid.

**Qarxid** (-da) — Qarxasho.

**Qarxin** (-ta) — Qarax ka keenid; bujin; dillaacin.

**Qaryaan** (-ka) — (labo macne oo isu tusmaysan). *a*) (qof) dadka u faaliya ama xiddigaha wax uga sheega ama si kale oo been ah wax uga cuna; kaahin. *b*) Waxyaqaan; abwaan.

**Qaryad** (-da) — Magaalo yar; tuulo; buulo.

**Qas** (-ka) — Arrin ama wax kale oo murgey; waxyaalo kala jaad ah oo isku darmay; xasil la'aan; lab; wareer; soos.

**Qasaal** (-sha) — Mayris; dhaqmo.

**Qasaalan** — La qasaalay; mayran; dhaqan; xalan.

**Qasaalasho** (-da) — (weel, alaab, dhar, kd.) biyo ku mayrasho, dhaqasho.

**Qasaalid** (-da) — Biyo ku nadiifin; mayrid; dhaqid; xalid.

**Qasaalnaan** (-ta) — Wax qasaalan ahaan; mayrnaan; dhaqnaan.

**Qasaanqas** (-ta) — Nafley yar oo badda ku jirta oo sida xabagta qoyan ama quraaradda u cad oo jiljilicsan oo badda kor sabbaysa; waxaa ku wareegsan oo ka lusha raamo badan, xajiin daranna waa leedahay.

**Qasab** (-ka) — 1. Geed (caws) dhulalka kulkulul laga beero oo ka baxa; waa wada laamo dhuudhuuban oo dheerdheer oo xubno leh; sonkorta adduunka badankeed isagaa laga sameeyaa. 2. Hawaan; xoog; sandulle, (ama « khasab »).

**Qasabad** (-da) — Ul dhexda ka daloosha; dhuun.

**Qasac** (-a) — Daasad; birow; (ama « qasacad »).

**Qasacad** (-da) — Qasac.

**Qasad** (-ka) — Muraad; dan; (ama « qasdi »).

**Qasan** — Wareer galay; murugsan; laban; walaaqan.

**Qasdi** (-ga) — Qasad.

**Qasdid** (-da) — Doonid; damcid; muraadid.

**Qashin** (-ka) — Waxa guryaha laga xaaqo oo dibadda iyo kuddaafa-

daha lagu soo daadsho; fiiq (ama « khashin »).

**Qashinqub** (-ka) — Meesha fiiqa iyo qashinka lagu daadsho; kuddaafad.

**Qashir** (-ka) — 1. Fuuqa xabbadda. 2. Qolofta bunka; (ama « qashar »).

**Qasid** (-da) — Wax qasan ama murugsan ka dhigid; walaaqid; labid.

**Qasil** (-ka) — Mayrista bariiska la mayro, intaan dabka la saarin (ama « qasaasil »).

**Qasilid** (-da) — Bariiska la doonayo in la kariyo, biyo ku qasaalid.

**Qaslad** (-da) — Qasli.

**Qasli** (-ga) — 1. Waxa mayrashada (qubeyska) waajibiya. 2. Mayrashadaas lafteeda.

**Qasmid** (-da) — Wax qasmay noqosho; walaaqmid; labmid.

**Qasnaan** (-ta) — Wax qasan ahaan; walaaqnaan; labnaan.

**Qasri** (-ga) — Salaadda oo qaarkeed laga tago, la gaabiyo.

**Qataar** (-ka) — 1. Qalab wax lagu xiro; tebbed. 2. Sixir, fal.

**Qataaran** — 1. Qataar lagu xiray; qufulan; dhidban. 2. Sixran; falan.

**Qataarid** (-da) — 1. Qataar ku xirid; qufulid. 2. Sixrid; falid.

**Qataarnaan** (-ta) — 1. Wax qataaran ahaan; xirnaao. 2. Sixranaan.

**Qatan** — Aan weli wax cunin ama wax cabbin; hamuuman.

**Qatanaan** (-ta) — Qatanaansho.

**Qatanaansho** (-ha) — Wax qatan ahaansho.

**Qataysiin** (-ta) — Luggoyn.

**Qatin** (-ka) — Inta wax laga qado ama laga qadi karo; labo waqti oo wax la cuno ama la cabbo, muddada u dhexaysa.

**Qatooyo** (-da) — Wax waayid; hungoobid.

**Qawaacid** (-ka) — Wax weyn oo daran; dhibaato weyn.

**Qawad** (-ka) — 1. Wax laysa siiyey ama la helay, oo qofka wax la siinayaa yaraysto ama saluugo. 2. Cudur yar oo haragga ku dhaca, siiba luqunta iyo ageheeda oo cadcad u yeela; caar; canbaarcad.

**Qawadid** (-da) — Wax laysa siiyey, yaraysasho, saluugid.

**Qawadsan** — Wax la siiyey la yaraadeen; wax saluugsan.

**Qawadsanaan** (-ta) — Qawadsanaansho.

**Qawadsanaansho** (-ha) — Wax qawadsan ahaansho.

**Qawl** (-ka) — 1. Baarka geedka, hadba inta curdanka ah oo kol soo dhalata oo soo kudda; wade. 2. Hadal; erey; tiraab.

**Qawlal** (-ka) — Afka dhinaciisa, meesha bushinta sare iyo tan hoose isugu yimaadaan.

**Qawlid** (-da) — 1. (dhir) hadba qawl curdan ah, soo saarid, dhalid. 2. Wax agtood isku liilamin, ku leexsanaan, ku garab jiidnaan.

**Qawrar** (-ka) — Dildillaac yaryar oo eogegga iyo kulaylku keenaan.

**Qawrarid** (-da) — Qawrar yeelasho.

**Qawshad** (-ka) — (gocoso, goon) calalin.

**Qax** (-a) — Degdeg cabsi leh oo meel looga guuro, looga cararo.

**Qaxan** (-ka) — Dhuxul shidan ama shidmaysa oo aan olol lahayn, oo la kulaalo.

**Qaxbad** (-da) — Qabxad.

**Qaxid** (-da) — Degdeg cabsi leh, meel uga guurid, uga cararid.

**Qaxooti** (-da, -ga) — Dad qaxaya ama soo qaxay.

**Qaxwayn** (-ta) — Qaxwe cabbid.

**Qaxwe** (-ha) — Bun (ama « qahwe »).

**Qay** (-ga) — Biyo dhoobo leh, oo yar; dac.

**Qayaayo** (-da) — Wax is leh ama isku jaan go'an wixii ku dheeri ah ama ka dhimman oo quruxdooda wax u dhimaya.

**Qayacato** (-da) — Xabag wax la iskula dhejiyo oo aad u adag oo dhirta qaarkeed bixiso (dacar, gowlallo, cobol,...).

**Qayax** (-a) — (badar, miro, kd.)

diirka laga qaaday; hilibka laga qaaday.

**Qayaxan** — Qayax laga dhigay; diiran; cad.

**Qayaxnaan** (-ta) — Wax qayaxan ahaan.

**Qayb** (-ta) — 1. Wax dhawr meelood laga dhigay, meeshood; in; qaar; jab; gabal. 2. Qaybinta lafteeda.

**Qaybgal** (-ka) — (ka -) Wax la waxaynayo oo qayb laga qaato, wax laga wadago.

**Qaybgelid** (-da) — (ka -) Hawl la qabanayo ama wax kale oo loo dhan yahay, qayb ka qaadasho, wax ka wadaagid.

**Qaybid** (-da) — Wax laysu qoray, dibad ka barasho.

**Qaybin** (-ta) — 1. Wax mid ah, dhawr cad ama dhawr meelood oo cid la kala siiyo, ka dhigid; qofba in siin. 2. Qayb.

**Qaybis** (-ka) — Qaybin.

**Qaybsad** (-ka) — Qaybsasho.

**Qaybsasho** (-da) — Qofba intuu qayb u helay, qaadasho.

**Qaybshaa** (-ga) — Qofka wax qaybiya; qaybiye.

**Qaybsiin** (-ta) — Qof wax barid, u sheegsheegid, taniyo intuu wixii dibadda ka barto.

**Qayid** (-da) — 1. (biyo, kd.) Meel ka diqdiqayn oo meel kale ku shubid, ku daadin. 2. (uunsi) shidid.

**Qayil** (-ka) — U fariisadka iyo cunidda qaadka; barje.

**Qayilid** (-da) — Qayil u fariisasho; barjayn.

**Qayir** (-ka) — Wax siday ahaayeen si ka duwan noqda ama laga dhigo; beddel; doorsan.

**Qayirid** (-da) — Beddelid; doorin.

**Qayirmid** (-da) — Beddelmid; doorsamid.

**Qayixid** (-da) — Wax qayaxan ka dhigid; diirid; caddayn.

**Qayl** (-ka) — Dameer yar.

**Qayladhaamin** (-ta) — Qayladhaan ku dhufasho.

**Qayladhaan** (-ta) — 1. Qaylo kolkay yeerto, qalabka la boobo oo dagaal laysu diyaarsho; waawarey! qaatoy!. 2. Qaylo kasta ama dhawaaq kasta oo ka diga dareen ama shil ama cabsi ama dhib kale.

**Qaylaggeyn** (-ta) — Shil ama dhibaato kale oo dhacday warkeed dad aan ka warhayn u geyn, gaarsiin.

**Qaylaggeys** (-ka) — 1. Qofka ama dadka meel dareen ka dhacay warkeed qaada oo dadka gaarsiiya. 2. Qaylaggeyn.

**Qaylarraac** (-a) — 1. Meel qaylo ka soo yeertay oo la aado ama la tago. 2. Dadka ama qofka soo qaylo raacay; gurmad.

**Qaylarraacid** (-da) — Meel qaylo ka soo yeertay aadid, tegid; gurmasho.

**Qaylin** (-ta) — Cod dheer oo qaylo ah, ku dhawaaqid.

**Qaylo** (-da) — Cod ama dhawaaq ama hadal aad loogu dheeraysto.

**Qaymi** (-ga) — Waxa wax gooyaan ama taraan; waxtar; (ama «qiime»).

**Qaynuun** (-ka) — Qaanuun.

**Qayood** (-ka) — Roobka oo isagoo aan weli da'san, kaca.

**Qayraan** (-ka) — Dhar harag laga sameeyey; dhuu.

**Qaysaraan** (-ta) — Khaysaraan.

**Qeexan** — Si wanaagsan u cad ama u muuqda; aan madmadow ku jirin.

**Qeexid** (-da) — Wax qeexan ka dhigid; caddayn.

**Qeexnaan** (-ta) — Wax qeexan ahaan; caddaan.

**Qeexnaansho** (-ha) — Wax qeexan ahaansho.

**Qeyd** (-ka) — Go' maro ah oo labo meelood laga dhigay, meeshiis.

**Qeydaddaar** (-ka) — Qofka qeydada bartay ama dhab u yaqaan; garyaqaan.

**Qeydar** (-ka) — 1. Geed weyni iyo

dhererba leh oo badanaa ka baxa balliyada biyuhu fariistaan; qodxo aad u daran buu lee yahay. 2. Balli yar.

**Qeydin** (-ka) — Ul weyn; siiqe; qool.

**Qeydo** (-da) — Qaanuun; sharci; xeer.

**Qeyr** (-ka) — La mid; eyni; asaag.

**Qeyrabbax** (-a) — 1. Kalagguurka shinnida. 2. Dad dagaal u soo wada baxa.

**Qeyro** (-da) — 1. Dad meel miyi ah wada deggan; duddo; beel. 2. Beesha shinnida.

**Qiblo** (-da) — 1. Docda qofka tukanayaa u jeesto; Kacbada Maka ku taal. 2. Jaho. 3. Hor; hagaag. 4. Woqooyi.

**Qiic** (-a) — Qiiq; qaac.

**Qiil** (-ka) — Wax la cuskado oo sharci ah oo aan aad u weyneyn.

**Qiimayn** (-ta) — Qiime u yeelid; simid; tamminid.

**Qiime** (-ha) — 1. Waxa wax gooyaan; waxtar; qaymi. 2. Sicir; sinni; sinaad; tammin.

**Qiiq** (-a) — Qaac; qiic.

**Qiiqaabid** (-da) — Qiiq yeelasho; ka soo bixid.

**Qiiqbiyood** (-ka) — Biyo gaas noqday oo sida qiiq kor u baxa oo wixii qoyan oo kululaada ka kaca; oomaar.

**Qiiraqiiro** (-da) — Meel ama si adag ama ciriiri ah.

**Qiixdheer** (-ta) — Kix; (ama « xiiqdheer »).

**Qirasho** (-da) — Wax qof falay oo aan laga asaraartamine « falay » la yiraahdo; inkirid la'aan.

**Qirid** (-da) — 1. Runtii sheegid, furid; caddayn. 2. Rumayn; markhaatikicid.

**Qiro** (-da) — Inta xalleefsanaanta ballaarku le'eg tahay; dhumuc; baaxad; jurmi; (ama « qaro »).

**Qisaas** (-ta) — Denbiga la falay, eedsiis le'eg oo u dhigma.

**Qisaasid** (-da) — Qisaas ku qaadid, siiba qof qof diley oo la dilayo.

**Qisayn** (-ta) — Qiso sheegid; sheekayn; qisood.

**Qiso** (-da) — 1. Sheeko; taariikh. 2. Wax dhacay; war.

**Qisood** (-ka) — Qisayn.

**Qiyaame** (-ha) — 1. Maalinta aakhiro oo wixii dhintay oo dhan la soo nooleeyo oo ay xabaalaha ka soo baxaan. 2. Dhib; shiddo; hoog.

**Qiyaas** — 1. (-ka) Afarta tiir oo waaweyn oo sharciga Islaanka, kan afraad; kuwa kale waa Quraan, Xaddiis iyo Ijmaac. 2. (-ta) Cabbiraad; miisaan; male.

**Qiyaasid** (-da) — Qiyaasta wax lee yihiin sheegid, cabbirid; malayn.

**Qiyaasan** — Qiyaastiisa la yaqaan, la ogaadey; cabbiran.

**Qiyaasnaan** (-ta) — Wax qiyaasan ahaan.

**Qob** (-ka) — 1. Diir; dub; qolof. 2. Ducadiisa ama habaarkiisu kaco; karaamo.

**Qobbe** (-ha) — Qabow babceenkii soo dhaca; nadwad; dheel.

**Qobbo** (-da) — Geed caleemo balballaaran oo saliid leh.

**Qobtol** (-ka) — Heeryada awrta jaad ka mid ah oo ka samaysan cadad ama gaballo korka iska saarsaaran oo isku tolan; abjed.

**Qobtolan** — Sida qobtolka isugu kor tolan.

**Qobtolid** (-da) — Labo cad ama gabal, sida qobtolka, isku kor tolid.

**Qod** (-ka) — Laan qallashay jabkeed; cad qori ah.

**Qodaal** (-ka, -sha) — Hawsha ku saabsan wax qodidda; qodis; qoditaan.

**Qodan** — La qoday.

**Qodasho** (-da) — Qof ama wax kale, darti wax u qodid.

**Qodax** (-da) — Mid ka mid ah xubnaha yaryar oo fiiqfiiqan oo wax muda oo geedaha qaarkood ka baxa oo wax toosan iyo wax qoolaabanba leh.

**Qodax-badeed** (-da) — Gaadaddo.

**Qodaxtool** (-ka) — Nagaar yar oo qodax badan: meeshii qodaxi muddo oo laga bixin waayo baa xididkiisa la saaraa oo qodaxdii lagu soo baxshaa.

**Qodban** — 1. Inta qodob layskula garaacay ama meel kale lagula garaacay la adkeeyey, la niibay; musmaaran; qataaran. 2. Tolan.



QODAX

**Qodbanaan** (-ta) — Wax qodban ahaan.

**Qodbid** (-da) — Wax qodban ka dhigid.

**Qoddo** (-da) — 1. Inta qodan dhererkeeda. 2. Wax intiisa aasan; sal; gun; (ama « qoto »).

**Qode** (-ha) — 1. Cirboor; cirwareen; leexo. 2. Qaadka la cuno, nooc ka mid ah.

**Qodid** (-da) — Dhulka gudihiisa, ciid ama wax kale ka soo bixin, ka soo qufid; faagid; faarfaarid.

**Qodmid** (-da) — Wax qodma ama qodmi kara noqosho; iska faagmid.

**Qodnaan** (-ta) — Wax la qoday ama qodan ahaan.

**Qodob** (-ka) — 1. (naxwe) Qaybaha hadalka qayb ka mid ah oo magaca lagu dabakaro (sida nin, nin*ka*; naag, naag*ta*). 2. Xubnaha sharciga ama qaanuunka iyo wixii u eg, kolka ay xaashida ku qoran yihiin. 3. Waxyaalaha wargeysyada ku qoran, mid mid; maqaalad. 4. Musmaar.

**Qof** (-ka) — Ku ama tu dad ah; nin ama naag, aan lab iyo dheddig midna lagu sheegin.

**Qofna** — Ninna; cidna.

**Qol** (-ka) — Qaybaha guriga mid ka mid ah oo afar derbi dhexdood ah, korkana ka awdan; qoolad.

**Qolayn** (-ta) — Wax shubma sida biyaha meel docaha ka awdan isugu geyn, ku nruurin.

**Qolaysmid** (-da) — (biyo, kd.) meel godan ama docaha ka awdan isugu uruurid; isugu tegid.

**Qoldhob** (-ta) — Gudo aad u yar.

**Qolfaad** (-ka) — Doonyaha meelaha ay biyo ka keenayaan oo la awd' awdo.

**Qolfaadid** (-da) — Doonyaha, qolfaad ku samayn.

**Qolo** (-da) — Dad xiriir ka dhexeeyo; cid; reer; dad; tol; jilib.

**Qolof** (-ta) — 1. Dubka sare oo geedaha. 2. Jilif xalleef ah oo nabarrada korkooda ku samaysanta.

**Qolqol** (-ka) — 1. Aqal dhisan gudihi márin ku yaal oo dhuuban oo leexsan oo qolalka iyo derbiyada ka dhex samaysma; laabato; xolxol. 2. (biyo, kd.) shuban; qulqul.

**Qolqolid** (-da) — Sida biyaha u shubmid, u mulacyeyn, isu dabajoogid; (ama « qulqulid »).

**Qonbob** (-ka) — Engeg ama kulayl darti, oo wax bor u kala baxsanaa, iskula soo rooraan; laallaab, haryuub; canyayuub.

**Qonbobid** (-da) — Wax qonbobay ama qonbobsan noqosho; isku soo kogid.

**Qonbobsan** — Wax qonbobay noqday; jactadan; kogsan.

**Qonbobsanaan** (-ta) — Wax qonbobsan ahaan; kogsanaan.

**Qonfid** (-da) — 1. Qonof ku marasho, ku taagid; tabcayn. 2. Jillaabo u dhigid.

**Qonof** (-ka) — 1. (legdan) tab, qof qofka kale lugta ugu marto, si

aan loo legdin ama isagu uu wax u legdo; tabco. 2. Jillaabo.

**Qoob** (-ka) — 1. Dabool gees ah oo naasaley badani cagaha ama suulasha ku lee yihiin; qaar qoobkoodu waa mid (faras, dameer, farow) qaar labo buu u kala dillaacsan yahay (ari, lo', deero) qaarna suu-



QOOB

lashuu ku rogan yahay (geel, jeer, maroodi, goroyo). 2. Raaf, qanjaaful, ciddi.

**Qoobad** (-da) — Qaafiri qori ah.

**Qoode** (-ha) — 1. Wax badan oo sidii wax isku wada xirirsan, isu dabo socda oo midba mid u dabo joogo. 2. Dhabbaha wixii sidaas isu dabo socdaa, ay sameeyaan. 3. Kal; miile.

**Qoodeyn** (-ta) — Si qoode ah u socosho.

**Qoodeysi** (-ga) — Ceel u kaltamid; miilaysi.

**Qoofal** (-ka) — Xarig tidcan ama dhaaclaysan oo labada afba ilo ku leh oo fardaha jeeni iyo lug isxiga lagaga xiro, si ayan u fogaan ama u cararin.

**Qoofalan** — Qoofal ku xiran yahay.

**Qoofalid** (-da) — Qoofal ku xirid.

**Qoofalnaan** (-ta) — Wax qoofalan ahaan.

**Qoofar** (-ka) — Libaax-badeed.

**Qool** (-ka) — 1. Suun ama xarig il leh oo maqasha iyo wixii la mid ah, surka lagaga xiro ama loo geliyo; mareeg. 2. Kan cyga. 3. Ul weyn. 4. Kuul.

**Qoolaab** (-ka) — Qallooc; nadooc; golxo.

**Qoolaaban** — Aan toosnayn; qaansada qaabkeeda leh; godan; nadoocsan; qooxan; xoodan.

**Qoolaabid** (-da) — Wax qoolaaban ka dhigid; soo godid; nadoocin; qooxid; xoodid.

**Qoolaabnaan** (-ta) — Wax qoolaaban ahaan.

**Qoolaalli** (-ga) — Qooraansi dhinac ah.

**Qoolad** (-da) — Qol.

**Qoolan** — 1. Qool ku jira; la qoolay. 2. (u -) Eeddu saarau tahay; wax ka mas'uul ah.

**Qoolid** (-da) — Qool u yeclid, gelin.

**Qoolley** (-da) — Shinbiro jaadad badan ah oo kuwa u caansani surka daliig yar oo madow oo qool la moodo ku lee yihiin; ceelaljoog; hunburuq; adar; curcurri.

**Qoomammayn** (-ta) — Qoomammo dareemid, qabasho, hayn.

**Qoomammo** (-da) — Gef dhacay oo xusuustiisu caloolxumo uurka ku reebto oo hadba farta dhexda looga qaniino; shallayto.

**Qoon** — 1. (-ka) Dad; cid; duul. 2. (-ta) Nabar; dhaawac; dhibbaan.

**Qoonbin** (-ta) — Lug ka dhutin; heetin.



QOOLLEY

**Qoonbiyaal** (-sha) — (weligi koox) xubnaha nafley badan oo biyaha ku dhex nool sida kalluunka, iyo iskaanbaha, ay ka neefsato; qoomishaashyo; waafyo.

**Qoone** (-ha) — 1. Miraha baarta ka baxa. 2. Jaadadka mirahaas kuwa ka mid ah, oo inta sida kuusha

loo taxo oo la qurxiyo, geela iyo fardaha iyo luqunta loogu xiro.
**Qoonsasho** (-da) — Kahasho; nebcaysasho; gensasho.
**Qoonsimaad** (-ka) — Saamayska wax qoonsiga.
**Qooq** (-a) — 1. (awr, kd.) xilliga ay wax abaahiyaan, sida ay noqodaan. 2. Cayaar; dheel.
**Qooqaar** (-ka) — Qarqoor; meegaar.
**Qooqan** — Qooq hayo.
**Qooqid** (-da) — 1. (awr, kd.) qooq ku dhicid. 2. Cayaarid; dheelid.
**Qoor** (-ta) — 1. Sur; luqun; marmar; tun. 2. (qoodha; qoorta) nafleyda kuweeda lab oo aan la dhufaanin; qoorqab. 3. Rag; labood.
**Qooraansad** (-ka) — Qooraansasho.
**Qooraansasho** (-da) — Wax eegid iyadoo qaarka sare la godayo ama kor loo qaadayo.
**Qooraansi** (-ga) — Qooraansasho.
**Qoorad** (-ka) — Qoorasho.
**Qooraggoy** (-ga) — (faras) senge.
**Qoorasho** (-da) — Qoorato u dhigid; bogdooxid; qoorataayn.
**Qoorataayn** (-ta) — Qoorasho; bogdooxid.
**Qoorato** (-da) — Wax cararaya oo laga dheereeyo oo laga hor yimaado inta waddo kale oo toobiye ah oo gaaban la qaado; bogdoox.
**Qoordiid** (-ka) — Timaha qoorta gaabin, xiirid; jeegaxiir yar.
**Qoorgooye** (-ha) — Cudur qaniinyada kudkuduhu keento.
**Qooro** (-ha) — Galka haragga ah oo xiniinyuhu ku jiraan.
**Qoorqab** (-ka) — (awr, kd.) aan xiniinyaha laga bixin.
**Qoorxir** (-ka) — *a*)(*) Maro yar oo dhuuban oo badanaa xariir ah oo raggu surka ku xirto, guntin qaabab badan lehna u yeelo. *b*) Suun dumaysan oo heensaha ka mid ah.
**Qoosh** (-ka) — Wax ka samaysan waxyaalo badan oo kala duwduwan (miro, dawooyin...) oo laysku daray ama laysku qasay; iskuddar.
**Qooshan** — La qooshay, laysku daray; qasan.
**Qooshid** (-da) — Waxyaalo badan oo kala duwduwan (miro, dawooyin, ...) isku darid, isku qasid.
**Qooxan***— Sida qaansada u godan.
**Qooxid** (-da) — (is -) is godid.
**Qooxnaan** (-ta) — Wax qooxan ahaan.
**Qoqob** (-ka) — Dhis xero ama aqal gudihi qaysha oo kala googgooya; derbi; teed.
**Qoqoban** — La qoqobay; qoqob dhex maray, kala oodan.
**Qoqobgoyn** (-ta) — Farsamo lagu sameeyo ilmasidaha wareegsan ama afkiisu qalloocan yahay.
**Qoqobid** (-da) — Qoqob u dhigid.
**Qor** (-ka) — Qoryaha la qorayo, inta aan loo baahnayn oo la jarayo ama la jaray; qiro dheeri ah oo aan weli la qorin.
**Qoraal** (-ka) — Wax qorista; qormo.
**Qoran** — 1. La qoray. 2. Dhuuban; toosan.
**Qorfe** (-ha) — Qolof udgoon oo dhirta cunnada lagu dhireeyo ka mid ah; qaranfuul.
**Qori** (-ga) — 1. Geedaha intooda dhexe oo adag oo qolofta iyo mayraxda ka hoosaysa. 2. Cad geedka ka mid ah. 3. Alwaax; loox. 4. Mid xaabada ka mid ah. 5. Qalab lagu dagaallamo oo xabbado ka dhacaan; buntukh.
**Qorid** (-da) — 1. Xaraf ama erey ama hadal ama astaan kale, far ku dhigid. 2. Wax korkood, wax ku dhigid, ku xardhid inta qalin iyo laabis la qaato. 3. Qori hawl ka qabasho, wax hor leh ka soo saarid.
**Qoriqaad** (-ka) — Agas.
**Qoris** (-ta) — Qorid.
**Qorismaris** (-ka) — (sheekaxariiro) qof kolna dad ah kolna dhurwaa; waraabe-dadow.
**Qoritaan** (-ka) — Qoraal; qormo.
**Qornaansho** (-ha) — 1. Wax la qoray ama qoran ahaansho. 2. Qaab wanaagsan lahaansho.

**Qorqode** (-ha) — Ninka afadiisa dhabiil foolxun kula dhabiiltama siiba maamulka hoose oo cunnada iyo masruufka; qodqode.

**Qorrato** (-da) — Jaadadka qallajista mid ka mid ah.

**Qorrax** (-da) — Qorraxdu waa kubbad weyn oo shidmaysa oo gaas iyo olol ah; waxay dhulkeenna ka weyn tahay malyuun jeer, kulkeeduna, meeleheeda qaarkood, waxaa lagu wadaa inuu gaari karo 20 malynun oo darajo (dhulkeenna meesha u kululi waa 60° darajo!). Qorraxdu waa xiddig weyn oo aad inooku dhow haddii xiddigaha kale loo eego; waxay inoo jirtaa 150 malyuun oo Km. ku dhowaad, waa ay isku wareegtaa, 25kii maalmood iyo 9kii saacba kol. Sagaal meere oo dhulkeennu ka mid yahay baa weheliya oo ku dulmeera; ~ cadceed; libdho; gabbal; qundhac; dhalco.

**Qorraxayn** (-ta) — Qorraxda u dhigid; warid; qallajin.

**Qorraxdheere** (-ha) — Xilli kulul.

**Qorrax-madoobaad** (-ka) — Waxaa qorraxdu madoobaataa marka dayaxu yimaado ama ku abbaarmo qorraxda iyo dhulka dhexdooda, oo inta qorraxda isku gudbo, wada qariyo ama qaarkeed qariyo. Kolka dayaxu dibbado (oo uusan soo bixin) weeye kolka uu sigo ama sabab u noqdo qorraxmadoobaadka.

**Qorraxsin** (-ka) — Docda qorraxdu u dhacdo; galbeed.

**Qorriimeyn** (-ta) — Aqoolid.

**Qorriin** (-ka) — Wax qoris; qoritaan; qoraal; qormo.

**Qorshayn** (-ta) — Wax qorshe u samayn, u yeelid; wax kala aqoolid; qaybin; agaasimid; jaangoyn.

**Qorshe** (-ha) — Maamul wanaagsan; jaangooyo; qaybis; aqool.

**Qoslid** (-da) — Qosol sii deyn; soo saarid, ka wareegid, iska keenid.

**Qoslin** (-ta) — (ka -) Qosol ka keenid.

**Qosol** (-ka) — Dhawaaq ama yeer dadka ka yimaada, oo faraxa iyo yaabka iyo jeesjeesku keenaan, oo inta muruqyada wejiga la giijiyo, afka la kala qaado.

**Qoto** (-da) — Qoddo; sal; gun.

**Qotomid** (-da) — Qoton u taagnaan, u dhignaan; lig ahaan; likaysnaan.

**Qotomin** (-ta) — Wax qotoma ka dhigid.

**Qoton** (-ka) — Joog; dherer; taagnaan.

**Qotonsad** (-ka) — Qotonsasho.

**Qotonsasho** (-da) — Qoton isu taagid.

**Qowjad** (-da) — Wax saamays weyn leh.

**Qowle** (-ha) — Dad dibadda wareega oo ku nool boob iyo dhac iyo ugaarasho, aan dadse dilin; qowleysato.

**Qowleysasho** (-da) — Qowlennimo ku noolaansho; qowleyn.

**Qowleysato** (-da) — Dad qowlennimo ku nool.

**Qowsaar** (-ka) — Midiidin; adeege; ciidan.

**Qowsad** (-ka) — Qowsasho.

**Qowsasho** (-da) — Busaaradi ku dhicid, helid.

**Qox** (-da) — Geed qararka ka baxa oo dhirta laysku daweeyo ka mid ah.

**Qoyaan** (-ka) — Wax wax qooya; qallayl la'aan.

**Qoyan** — Qoyaan gaarey, taabtay; aan wax qallalan ahayn.

**Qoyanaan** (-ta) — Wax qoyan ahaan.

**Qoyanaansho** (-ha) — Wax qoyan ahaansho.

**Qoyn** (-ta) — Wax qoyan ka dhigid, qoyaan gaarsiin, u yeelid.

**Qoys** (-ka) — 1. Aqal cidla ka dhisan; jees. 2. Labada isu dhaxa iyo carruurtooda; xaas. 3. Qolo; tol; reer.

**Qubad** (-ka) — Qubasho.

**Qubasho** (-da) — Wax qubtay noqosho; daadasho.

**Qubbad** (-da) — 1. Dhis qaabab badan leh oo badanaa u eg kubbad la kala baray barkeed gan-

boon, oo masaajiddada iyo kiniisadaha iyo xabaalaha iyo guryaga qaarkoodba laga kor dhiso. 2. Badweynta xeebaha ka fog.

**Qubid** (-da) — Daadin; firdhin; sayrin.

**Quble** (-ha) — 1. Roob aan kicinna dhabna u di'in. 2. Neef tuman oo aan wax rimin; malloolli.

**Qubo** (-da) — Bahal dhiig qabow oo lafdhabar leh oo halaqa iyo qallajisaha iyo yaxaaska la bah ah; waa jaadad badan, waxayna ku nooshahay badaha kulkulul, teeda birriga ku noolna waxaa la yiraahdaa « diin »; waxay leedahay gafuur aan ilko lahayn iyo oogo gaashaan adag oo gees ahi ku rogan yahay oo afarta addin iyo madaxa iyo dabadu dibadda uga soo bixi karaan.



QUBBAD (1)

**Qudde** (-ha) — Fandhaal weyn; qarsin; dhure.

**Qudrad** (-da) — Xoog; karti.

**Qudunquuto** (-da) — Shinbir, midab badan iyo af dheer oo guduudan leh; (ama « quudquuto »).

**Qudur** (-ka) — Bakhayl; muudal.

**Quduro** (-da) — Yaab; amakaag.

**Qufac** (-a) — Neefta oo si kediis ah, oo xoog iyo shanqar leh, sanbabbada uga soo baxda, oo hunguriga cad u soo marta, muruqyada hunguriga, oo xanuun qabtay iskula roora, ama dhuumaha neefta iyo sanbabbada oo xaako xirtay laga soo saarayo, darteed.

**Qufad** (-da) — Weel aabbur leh oo



QUBO

cawda laga sameeyo oo alaabada yaryar lagu gurto; gunnad.

**Qufan** — Wixii uurka ugu jirey laga soo saaray; la qufay.

**Qufasho** (-da) — Isu qufid; faagasho; qodasho.

**Quficid** (-da) — Qufac ka imaansho.

**Qufid** (-da) — Wax gudo ama uur ku jira, soo saarid, dibadda ku soo tuurtuurid; qodid; fagid; faagid.

**Qufnaan** (-ta) — Wax qufan ahaan; qodnaan; faagnaan.

**Qufraan** (-ta) — Denbidhaaf; cafi.

**Quful** (-ka) — Geed wax lagu xiro oo bir ah, oo fure iyo gan yar oo qoolaaban leh, oo kolna laysku dhufto kolna furanta, oo daloollada iyo ilaha iyo silsiladaha laga dhex dusiyo.



QUFUL

**Qujayn** (-ta) — Wax ku mudmudid, si cid looga caraysiiyo; daandaansasho; qodqodid.

**Qujays** (-ka) — Qujayn.
**Qulaamin** (-ta) — Qof buka oo aan wax cabbi karin, afka qulaan ama qaaddo wax kula siin.
**Qulaamis** (-ka) — Qulaamin.
**Qulaan** (-ka) — 1. Weel naas ama ib leh, oo dadka buka oo aan wax cabbi karin, wax lagu cabsiiyo. 2. (turub) warqadda raanida iyo tobanlaha u dhexaysa; wiilka.
**Qulaanqulye** (-ha) — Muruq iyo carjaw isku dhafan oo hunguriga cad madaxiisa kore ku yaal; waa xubinta codka, gudihiisana waxaa ku yaal xargaha codka; waa meesha curtu ka soo taagan tahay; (ama « qulaanqulshe »).
**Qullateyn** (-ka) — 1. Qiyaas kol haddii biyuhu gaaraan, dad badani toos ugu wada weesaysan karo oo aan fudayd u najaasoobin. 2. Dar ama berked biyo qullateyn ah qaadda, oo masaajiddadda loo yeelo oo lagu weesaysto.
**Qulqul** (-ka) — Qulqulidda biyaha (ama « qolqol »).
**Qulqulad** (-da) — Dhaqdhaqaaq nabadda iyo xasilloonaanta wax u dhima; rabsho; fidno.
**Qulquladayn** (-ta) — Cid qulqulad ku samayn; rabshayn.
**Qulqulid** (-da) — Shubmid yar oo aan kala go'ayn oo biyaha dhulka korkiisa marayaa sameeyaan; (ama « qolqolid »).
**Qulub** (-ka) — Islahadal iyo calool-xumo; hammi.
**Qulubsan** — Qulub hayo; hammisan.
**Quluc** (-da) — (eeg « ubbo » Ir.2).
**Qulul** (-sha) — Meel aan sinnayn; meel kala dheer; dululub.
**Quluud** (-da) — Ulajeeddo naftu u bogto oo ku raaxaysato; macne loo jeelo oo la jeclaysto; murti. xallad; milgo.
**Qumanyannimo** (-da) — Qumanyo ahaan.
**Qumanyaysad** (-ka) — Qumanyaysasho.
**Qumanyaysasho** (-da) — Qumanyannimo cid wax ku yeelid; ilayn; cawryid; dhabataysasho.
**Qumanyo** (-da) — (senen) Qof karti u leh inuu il cid wax ku yeelo ama dhabataysto.
**Qumid** (-da) — 1. Hagaagid; toosid; qabsoomid; dhaboobid; suuraggelid. 2. Meel aadid; tegid. 3. (u -) U kicid, isu taagid.
**Qumin** (-ta) — 1. Hagaajin, toosin; dhab ka dhigid; suuraggelin. 2. Meel aadsiin; wadid; 3. (u -) U farsamayn; u toosin.
**Qummaati** (-ga) — Leexleexad la'aan; si wanaagsan; hagaag; toos.
**Qumman** — Toosan; hagaagsan; suubban; wanaagsan; fiican.
**Qummanaan** (-ta) — Wax qumman ahaan.
**Qummanaansho** (-ha) — Wax qumman ahaansho.
**Qummud** (-ka) — Harag gubtey ama la dubey.
**Qun** — 1. Si qumman; hagaag; toos. 2. (-ka) *a*) Labada qanjir oo kulkulucsan oo afka salkiisa labada dhinac kaga kala yaal, midkood. *b*) Cudurka qanjirradaas ku dhaca; majin; majinow; xoqato. *c*) Lugta yar, oo sabuulka sidda.
**Qunbacasho** (-da) — Cudur ama xanuun laga soo biskoona hayey, oo kol labaad carcar hor leh la soo noqda; soo labakaclaynta jirrada.
**Qunbahoole** (-ha) — Qalab qunbaha naarajiinta lagu diiro; waa qori leh meel lagu fariisto iyo af yar oo bir ilko lihi ku jirto (ama « qunbahool »).
**Qunbe** (-ha) — 1. Weel harag ah oo subagga lagu shubto. 2. Miraha naarajiinta. 3. Gulgulada weyn oo haadka qaarki surka ku lee yahay.
**Qunbulad** (-da) — Hub lagu dagaallamo oo ka samaysan weel gaas iyo waxyaalo qarxada oo wax gubaa ka buuxaan oo ama gacanta lagu tuuro ama dayuuradi soo da-

adiso ama gantaallo qaadaan; waa jaadad badan, wax waqti ku qarxada iyo wax kolkii wax ku dhacaan qarxadaba waa leedahay; jaliilad; bunbo.

**Qunde** (-ha) — Hilib weyd ah oo la engejiyo.

**Qundhac** (-da) — Qorrax.



QUNBAHOOLE

**Qunjuraaf** (-ka) — Wax yaryar; jajab; lufluf; xaab.

**Qunsad** (-ka) — Qunsasho.

**Qunsasho** (-da) — (muraad, kd.) isu qumin.

**Qunsul** (-ka) — Ku qaranka dal shisheeye u jooga, si uu danaha dadkiisa iyo tolkiisa u ilaaliyo; wuxuu ka hooseeyaa safiirka.

**Qunsulaato** (-da) — Xafiiska ama guriga qunsulka (ama « qunsuliyad »).

**Qunyar** — Aayar; xasil.

**Qur** (-ta) — 1. (qudha) naf; laf; (qudhiisa = naftiisa; laftiisa). 2. Aan la wehelin; keli. 3. Madax; unuun; kur.

**Quraac** (-da) — Cunnada hore oo maalinta bilawgeeda la cuno; hamuuntir; afbilaw.

**Quraacasho** (-da) — Quraac cunid; hamuuntirasho; afbilaabasho.

**Qur'aan** (-ka) — Kitaabka Ilaah soo dejiyey oo muslinku haysto oo ku dhaqmo; waa 114 suuradood oo Maka iyo Madiina ku soo kala degey oo u qaybsama 30 jus ama 60 xisbi; Masxaf; Jaamac; (ama « **Quraan** »).

**Quraanqaad** (-ka) — Xus Quraan la akhriyo.

**Quraanyo** (-da) — Bahal xasharaadka ka mid ah, oo jaadad badan u kala baxa, oo beel beel u dega: maamulkoodu siyaalo badan buu kan dadka ugu eg yahay. Buulallada dhexdeeda hawsha laga qabto oo kale, meel laga qabtaa waa dhif; qaarkood yar (laboodka iyo boqoradaha yaryar) baalal bay lee yihiin; oogadoodu waxay u kala baxdaa madax iyo saab iyo qaar danbe, oo uurkii uga dhigan, iyo lix addin iyo labo gees; (ama « quraanjo »).

**Quraar** (-ta) — Godin yar.

**Quraarad** (-da) — Dhalo; qarsho.

**Qurac** (-a) — Geed aad u weynaada oo badanaa dallad furan qaabkeed yeesha; aqab.

**Qurbaan** (-ka) — Cunno lagu allabbaryo, lagu duceysto.



QUR'AAN
(Suurad yar)

**Qurbac** (-a) — Qaalin lab oo geel ah.

**Qurbe** (-ha) — Dhul shisheeye; (ama « qurbo »).

**Qurbid** (-da) — Jarjar yaryar jarjarid.

**Qurbixid** (-da) — Nafi ka bixid; dhimasho.

**Qurbo** (-da) — Qurbe.

**Qurcis** (-ta) — Geedka tiinka jaadadkiisa jaad ka mid ah.

**Qurdan** — Xiiran ama timo aad u gaaban leh.
**Qurdho** (-da) — 1. Iniinaha cudbiga ku jira. 2. Timaha kolka la firo, hirarka yeesha.
**Qurdid** (-da) — Wax qurdan ka dhigid.
badarka iyo wixii la mid ah, lagu beego.
**Qurub** (-ka) — Wax si yaryar loo jarjaray, mid ka mid ah.
**Qurun** (-ka) — 1. Ur xun oo naftu kahato. 2. Wax xumaaday ama tortoray oo urkaas leh.



JAADAD QURAANYO

**Qurdo** (-da) — Gabar qurdan.
**Qurjad** (-da) — Baxaalliga oogada; abuur.
**Qurmid** (-da) — Qurun noqosho.
**Qurmin** (-ta) — Wax qurmuun ka dhigid.
**Qurmuun** (-ka) — Ur naftu kahato; wax qurun noqday waxa ka soo ura, kankama, daaca; qurun.
**Qurmuunaan** (-ta) — Wax qurmuun ka soo urayo ama qurun leh, ahaan.
**Qurqur** (-ka) — Dhinac; serji.
**Qurqurin** (-ta) — Si qurquro ah, wax u cabbid.
**Qurquro** (-da) — Liqid badan oo isdabajoog ah, oo aan afka weelka laga qadin, oo wax loo cabbo.
**Qursi** (-ga) — Weel yar oo cabbir ku yaal oo badanaa qori ah, oo
**Qurunsasho** (-da) — Qurun ka dhigasho.
**Quruurux** (-a) — (keli iyo kooxba) dhagax yar oo suubaan ah oo kulucsan; dhagax-dixeed sulub ah oo yaryar.
**Quruuruxin** (-ta) — 1. (waagii hore, dadka aan farta aqoon) waxa la iibinayo ama la gadayo, qiimohooda tiro le'eg oo quruurux ah, inta la qaato, ku xisaabtamid, ku dhabiltamid. 2. Tirin; xisaabin. 3. (isugu -) Xisaab isu saarid, isugu godlid.
**Quruuruxis** (-ka) — 1. Quruuruxa oo lagu xisaabtamo. 2. Dhabiiltan; xisaabtan.
**Qurux** (-da) — Tilmaanta la siiyo wixii loo bogo ama la jeclaysto ama

*isha decqa, iyadoo laga eegayo dhi-nacyada - midabka, qaabka, abuurta, isle'le'kaanta, dhaqdhaqaaqwanaagga, xarragada, falsamida, farshaxannimada,...; bilic.*

**Quruxsami** (-da) — Qurux badan lahaan; quruxsanaan.

**Quruxsan** — Qurux badan leh; qurxoon.

**Qurxin** (-ta) — Qurux u yeelid; wax qurxoon ka dhigid.

**Qurxoon** — Quruxsan.

**Qurxoonaan** (-ta) — Wax quruxsan ahaan.

**Qurxub** (-ta) — Xididdada badan iyo waxyaalaha kale oo candhada xoolaha iyo naasaha dadku ka kooban yihiin; kurxin.

**Qush** (-ka) — 1. Dacar; qaras. 2. Xumaan uurka ku jirta; uurkusiddo, arami.

**Qushayn** (-ta) — Qush gelin; xumaato ku abuurid.

**Qushaysan** — Qush ka buuxo.

**Qushuucid** (-da) — Khushuucid.

**Qusur** (-ka) — (biyo) Yool dheer; mool.

**Qusuusi** (-ga) — Madáx gaar ah oo boqorka ama waayeelka u dhow ama xigta.

**Quud** (-ka) — 1. Cunno; dheef; anfaco. 2. (geed) Shillin; kulan; kedi.

**Quudad** (-ka) — Quudasho.

**Quudasho** (-da) — Quud ka dhigasho; cunid.

**Quuddarrayn** (-ta) — Filasho; rajeyn; sugid.

**Quuddarro** (-da) — Wax la fisho; rajo; yididdiilo.

**Quudin** (-ta) — Quud siin; dheefin.

**Quulle** (-ha) — *Miraha jeerinka.*

**Quur** (-ta) — 1. *Qiimaha iyo sharafka wax lee yahay ama uu ku habboon yahay ama uu istaahilo, oo loo diido; tixgelis la'aan; qaddarin la'aan.* 2. Waxaan qiime lahayn ama muquuno ah oo in layska bixiyo ku habboon; waxbixis; siin; deeq.

**Quurid** (-da) — Karti wax lagu baxsho ama lagu muquunsho, yeelasho; bixin; siin; deeqid.

**Quursad** (-ka) — Quursasho.

**Quursasho** (-da) — Waxaan qiime weyn lahayn ka dhigid; iskala weynaansho; fududaysasho; yaraysasho; yasid.

**Quursi** (-ga) — Wax quursasho.

**Quuruwaalle** (-ha) — Xasharaad calaanberiga u eg.

**Quus** (-ta) — Wax la sugayey ama la filanayey oo rajadii laga qabey baabba'do; rajabbeel; rajaggo'; samir.

**Quusad** (-ka) — Quusasho.

**Quusasho** (-da) — Wax la sugayey ama la filanayey, ka rajo go'id, ka calooldhuubasho; samrid.

**Quusid** (-da) — Biyaha dhexdooda wada gelid; mukhuurid; tiinbasho.

**Quwaax** (-a) — Geedo yaryar oo jaadad badan ah oo salkooda hoose oo aasan ama laamohoodu, dhacaan sonkoraysan lee yihiin, oo la ruugo.

**Quweyn** (-ta) — Quwo u yeelid; xoojin.

**Quwo** (-da) — Xoog; itaal; karti; tabar; awood (ama « quwad »).

**Quwoobid** (-da) — Quwo yeelasho.

# R

**R** (ra') — Xarafka 17d. oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**Raabsasho** (-da) — Baryaqaadid; calalin.



RAAD (1)

**Raacdarreeb** (-ta) — Ciidanka dib loogu reebo inuu raacdada colka celiyo.

**Raacdayn** (-ta) — 1. Wax lala tegey ama la dhacay, raacdo ahaan uga dabategid. 2. Ceyrin; eryid; cagaajin.

**Raacdo** (-da) — Ciidanka col wax dhacay ama wax laayey laga dabo diro.

**Raacid** (-da) — 1. Wax meel u socda ama aadaya la socosho, u wehel yeelid. 2. (xoolo) daaq geyn; daajin; ilaalin; jirid.

**Raacin** (-ta) — Ka dabaggeyn; ku darid.

**Raaciye** (-ha) — Dad talis qalaad u taliyo oo ku hoos nool; beel.

**Raad** (-ka) — 1. Astaanta waxa socona haya cagtoodu dhulka u yeesho ama ku reebto. 2. Calaamo ka harta wax hor u jiri jirey ama n dhacay.

**Raadar*** (-ka) — Aalad, duuliyeyaasha dayuuradaha iyo dhofiyeyaasha gaadiidka baddu ay wax ku arkaan, xilli kasta (gudcur ha ahaato ama roob ha da'ayo, ama ciiryaamo iyo dhedo ha jireen) wixii marinkooda ku sugan ama xaggooda u soo socda oo dhibaato keeni kara (ama « raadaar »).

**Raadgoob** (-ka) — Wax lumay ama la waayey oo raadkiisa la doondoono, si loo heelo; baadiddoon; raadis; jeris.

**Raadin** (-ta) — Wax lumay ama la waayey doondoonid, baadiddoonid; goobid; jerin.

**Raadqaadid** (-da) — Falid; sixrid.

**Raadraac** (-a) — 1. Raadka oo la raaco, si wax lumay ama la doonayo loo helo. 2. **Ku** dayad, ka dheegad, dabasocod.

**Raadraacid** (-da) — 1. Raadin. 2. Ku dayasho, dabasocosho.

**Raadyo*** (-ha) — 1. Cilmi dadka u suuraggeliya in meelo kala fog laysaga dawiyo baaqa iyo dhawaaqa iyo muuqaallada iyo masawirrada, inta laga dhigo hirar (mowjado) danab iyo jac ah; waxaa lagu isticmaalaa labo qalab oo midna marka hore waxa la dirayo hirar u rogo oo diro oo hawada mariyo, midna

meesha wax loo dira hayo yaal, oo hirarkaas qabto oo sidoodii hore u celiyo; siin; taar. 2. Qalabka warka, kd., dira ama laga dhegeysto; (ama « Raadiyo »).

**Raaf** (-ka) — 1. Dhammaadka cagta oo qoob ama qanjaafuli ku rogan tahay. 2. Qoob kala jeexan.



RAADYO (2)

**Raafqarrar** (-ka) — Cudur raafafka gala oo dildillaacsha.

**Raag!** — Erey duco ah oo lagu yiraahdo madaxda iyo qofkii kaloo loo bogo; mood!.

**Raage** (-ha) — Meereyaasha qorraxda ku wareega mid ka mid ah; wuxuu u dhexeeyaa cirjeexda (mushtarka) iyo uraano, waxaana ku wareegsan saddex garangarood oo xalxalleefsan oo ifa haya; Maalintiisu waxay le'eg tahay toban saac iyo 14 daqiiqadood oo kuweenna ah, sanadiisuna waxay u dhigantaa 29 sano iyo 167 maalmood oo kuweenna ah; sagaal dayax baa ku wareega; ~ saxal.

**Raagid** (-da) — 1. Degdeg iyo fudayd u dhammaan waayid, u idlaan waayid; fil weyn yeelasho. 2. Kolkii la fila hayey dib uga dhicid, ku iman waayid; daahid.

**Raagis** (-ta) — Raagid.

**Raagsad** (-ka) — Raagsasho.

**Raagsasho** (-da) — Wax raagey la noqosho; daahsasho; dhererid.

**Raagsi** (-ga) — Raagsasho.

**Raagsiinyo** (-ha) — Raagista wax lala raago; daahis; (ama « raagsiino »).

**Raajin** (-ta) — Wax raaga ama raagey ka dhigid; daahin.

**Raalli** (-ga) — 1. Waxyeello ama gef ama xumaato kale, caradii ama calooIxumadii laga qabey oo caloolsami lagu beddelo; xumaan cid loo qabey oo wanaag loo rogo; cafi; masaamax. 2. Caloolsami, mabsuud. 3. Oggolaanta wax la oggol yahay ama aan la diiddaneyn ama aan laga xumaanayn.

**Raalliggelin** (-ta) — Raalli ka dhigid.

**Raallinnimo** (-da) — Raalli ahaausho.

**Raalliyannimo** (-da) — Raalliyo ahaansho.

**Raalliyo** (-da) — Afada saygeedu weligi raalli ka yahay, si walba u okobban; (ama « raalliyad »).

**Raamayn** (-ta) — Raamo u yeelid, u samayn.

**Raan** (-ta) — Timo dheer oo cuntub cuntub isugu marmay, middood.

**Raandhiis** (-ka) — Waxtar raaga oo dhaxal gala.

**Raani** (-da) — Ranka turubka warqad ka mid ah oo boqoradi ku taal; (ama « raaniyad »).

**Raanyar** (-ta) — 1. Shinbiro yaryar oo sida ayaxa hadba meel ugu dega. 2. Goroyada dheddig oo yaryar.

**Raar** — 1. (-ka) *a*) Gogol caws laga falkiyo oo marriin lagu qurxiyo; harrar. *b*) Kaabad. *c*) Qalab kasta oo loogu talaggalo in alaabo kale korka laga saaro. 2. (-ta) (aqal, kd.) gudaha shishe; gaso; sal.

**Raarac** (-a) — Laallaad; lulad; lalmad.

**Raaran** — 1. Raar laga kor dhisay, loo yeelay. 2. Meel kore lagu raaray.

**Raari** (-ga) — 1. Jaadadka bariiska jaad ka mid ah. 2. (dhul) duud dheer.

**Raaricid** (-da) — Laallaadid; lulasho; lalmasho.

**Raaricin** (-ta) — Laallaadin; lalmin; lulid.

**Raarid** (-da) — Raar ka kor dhisid.

**Raas** (-ka) — 1. Aqal; qoys; reer; cid. 2. Rug; berrin.

**Raasammaal** (-ka) — Raasummaal.

**Raasi** (-ga) — Madax dhul ah oo badda dhex gala.

**Raasummaal** (-ka) — 1. Lacagta hore oo ganacsiga lagu bilaabo; lafo; gundhig. 2. Lacag loo kaydsho inay lacag kale oo badan sii dhasho; (ama « raasammaal »).

**Raatib** (-ka) — 1. Wax weligood waqti qo'an la sameeyo; joogto; rukun (ama « ratib »). 2. Iniinaha tusbaxa labo ka mid ah oo iyagu dhuudhuuban, middood.



RAASI

**Raawin** (-ta) — 1. (°) (cayaar) tumid, sacabbo isku garacid, isla helid; jaamayn. 2. Birta la tumayo, sinsimiddeeda iyo dubbe ku qurxinteeda danbe.

**Raawis** — (-ka) 1. Doonni ama markab oo majare lagu wado (inta lagu wado aan laga leexineyn). 2. Birta la tumayo, gargaraaciddeedà iyo dubbe ku qurxinteeda daube.

**Raawisid** (-da) — (doon, markab) majare ku wadid, ku toosin.

**Raaxayn** (-ta) — (u -) raaxo siin, u yeelid.

**Raaxaysad** (-ka) — Raaxaysasho.

**Raaxaysasho** (-da) — Raaxo ku dhex noolaansho.

**Raaxaysi** (-ga) — Raaxaysasho.

**Raaxo** (-da) — 1. Nasasho oogada iyo maanku helaan oo u jeelaan oo ayan dhib iyo xanuun iyo naxdiu iyo welwel iyo wax kale oo la qoonsado, midna arag. 2. Sida ama waxa la dareemo kolka wax jilicsan oo oogadu u bogto lagu fariisto ama lagu jiifsado ama la fuulo. 3. Nasasho; daaltirasho; bojiino.

**Raayo** (-ha) — (weligi koox) xiniinyo.

**Rab** (-ta) — Meel kooban; kob.

**Rabadin** (-ka) — Meel saldhig ah; rug;.

**Rabash** (-ka) — Fidno; qulqulad; qas; rabsho.

**Rabbaas** (-ka) — Boodbood, facle.

**Rabbaasid** (-da) — Boodboodid; faclayn.

**Rabbaayad** (-da) — Neef la baray inuu dadka la joogo oo la dhaqmo oo aan ka qaloon; neef la rabbeeyey ama rabbaysan.

**Rabbayn** (-ta) — 1. (carruur) Dhaqan iyo edeb wanaagsan ku abahin, barid, ku korin; barbaarin. 2. (xoolo) rabbaayad ka dhigid; carbin; laylyid; jebin.

**Rabbi** (-ga) — Ilaah; Eebbe.

**Rabbituug** (-ga) — Ilaahbari; Allatuug.

**Rabid** (-da) — Wax laabta ka doonid, ka jeclaysasho.



RABLAYN

**Rabiish** (-ka) — Libaaxa badda hilibkiisa, si gaar ah oo loo sameeyo.

**Rabitin** (-ka) — Rabidda wax la rabo ama la doono.

**Rablayn** (-ta) — Si rable ah, u boodboodid.

**Rable** (-ha) — Labada lugood oo isku dunban oo kol ama ka badan la boodo.

**Rabniin** (-ka) — Rabid, rabitin.
**Rabo** (-ha) — (keli « rab ») xiddigaha cirirka oo toddobada ah, tan shanaad (rab hore) iyo tan lixaad (rab danbe).
**Rabrab** (-ta) — Dhis sida sariirta u samaysan oo korkeeda meydka lagu mayro; (ama « rarrab »).
**Rabshad** (-da) — Rabash; fidno; qulqulad.
**Rabshadayn** (-ta) — Rabshad gaarsiin, ku kicin.
**Rabshi** (-ga) — Wax beeraha lagu bacrimeeyo oo ka samaysan shinbiraha badda qaarkood xaar ay dhigaan oo laga qodo goomo ay ku hoydaan.
**Rabshoobid** (-da) — Rabsho gaarid, qabasho.
**Radeeb** (-ka) — (alaab, kd.) af aan wax goyn oo gamuuxan.
**Radeeban** — (alaab, kd.) aan af lahayn; gamuuxan.
**Radeebid** (-da) — (alaab, kd.) af wax gooya ama caarad wax mudda ka bi'in; gamuuxid.
**Radeebnaan** (-ta) — Wax radeeban ahaan; gamuuxnaan.
**Radin** (-ta) — (badar, kd.) in muddo ah, biyo dhexdood u deyn; qoyn ku jilciu.
**Rafaad** (-ka) — Dhib badan ku sugnaan; silic; saxariir; kadeed; cadaadis, jirrab.
**Rafaadid** (-da) — Dhib iyo rafaad arkid, la kulmid, mudasho.
**Rafaadin** (-ta) — Rafaad gaarsiin, badid; silcin; saxariirin; kadeedid; cadaadin; jirrabid; xadid.
**Rafaadsan** — Rafaad ku sugan; silicsan; jirraban.
**Rafaajin** (-ta) — Bur ama budo kale oo qoyan, sacabbada iskula celcelin, isku walaaqid si uu cajiin u noqdo; cajimid; (ama « rafaaqid »).
**Rafaaq** (-a) — Cajiin ka dhigidda burka.
**Rafaaqid** (-da) — Rafaajin.
**Rafaasad** (-da) — Cad ka samaysan bir dhexe oo duuban oo wareegeysa iyo dhego serfo u eg oo balballaaran ama dhuudhuuban, oo si babac ah, madaxeeda uga taagtaagan oo biyaha ama neecawda xoog u jara; waxaa lagu rakibaa oo ku socda doonyaha iyo maraakiihta iyo dayuuradaha.
**Rafasho** (-da) — Xanuun daran ama wax la mid ah, la galgalasho, la baarasho, isla rogrogid.






RAFAASAD
*A*) Tan markabka; *B*) Tan dayuuradda

**Rafiiq** (-a) — Jaalle; saaxiib; wadey.
**Rafiiqid** (-da) — Rafiiq noqosho.
**Rafiiqnimo** (-da) — Rafiiq ahaansho.
**Rafiso** (-da) — Xoolaha magta ah, qaybta ugu horraysa oo la bixiyo; jifo.
**Rag** (-ga) — Dadka intiisa lab oo waaweyn; niman.
**Ragaad** (-ka) — 1. (geel, kd.) *a*) Cagta oo qodaxi muddo. *b*) Qodaxda cagta mudda lafteeda. 2. Cagasaaro dhagax laga dhiso oo midiba mid ka sarrayso oo guryaha loogu

yeelo in lagu fuulo ama lagaga soo dego; sallaan; jaranjaro.

**Ragaadid** (-da) — Ragaad (qodax) mudid.

**Ragaadsan** — Ragaad (qodax) mudey oo ku jiro.



RAGAAD (2)

**Ragannimo** (-da) — 1. Rag ahaansho. 2. Astaamaha ragga lagu yaqaan, lahaansho.

**Ragcad** (-da) — Foororsi xubnaha salaadda ka mid ah (ama « rakcad »).

**Ragragasho** (-da) — Digasho xeel dheer, cid ku digasho.

**Ragrago** (-da) — Digasho xeel dheer oo faan ku jiro.

**Ragrif** (-ka) — Nimaan wax tarin, ninkii wax keenana, dhaliila oo wax ka sheega oo ceebeeya.

**Rah** (-a) — Bahal yar oo birriga korkiisa iyo biyaha gudohoodaba ku nool; wuxuu lee yahay afar addin, labo lugood oo aad u xoog badan iyo labo jeeni oo gaaggaaban, iyo oogo qoyan oo jilicsan. Markuu rah dhab ah noqdo oo lullumannimada dhaafo, dabo ma leh. Itaalki waa booddo dheer yahay; rake.

**Rahaamad** (-da) — 1. Wax laga sii hayo qof deyn qaatay; curaar; rahan. 2. Wax wax loo haysto.

**Rahan** (-ta) — Curaar; rahaamad.

**Rahman** — 1. Curaar loo haysto; rahan ah. 2. Aan weli dhicin; laalan; laaban.

**Rahmanaan** (-ta) — Wax rahman ahaan.

**Ra'iis** (-ka) — 1. Nin madax ah; duq. 2. Ninka xirfadiisu tahay inuu dadka timaha u jaro ama u hagaajiyo; xiire.

**Rajab** (-ta) — Bilaha dayaxa oo carabiga ah tooda toddobaad.

**Rajal** (-sha) — Bilaha dayaxa oo Soomaalida oo « rajallada » la yiraabdo, (rajal hore, rajal dhexe iyo rajal danbe ama sabbuux), middood.

**Rajay** (-ga) — Ilmo carruur ah oo lab oo hooyadi dhimatay.

**Rajayn** (-ta) — (ilmo) rajo ka dhigid.

**Rajci** (-ga) — Dibusocod.

**Rajeyn°** (-ta) — Rajo qabid; filasho; (ama « rejeyn »).

**Rajmi** (-ga) — Dil dhagax laysku dilo; med.

**Rajmiyid** (-da) — Dhagax ku dilid; shiidid; medid.

**Rajo** (-da) — 1. (°) Filashada la filanayo wax la heli doono; (ama « rejo »). 2. Ilmo carruur ah oo dheddig oo hooyadeed dhimatay.



RAH

**Rajoobid** (-da) — Rajo noqosho.

**Rakaab** (-ka) — 1. Biraha kooraha labadiisa dhinac ka kala lusha, oo cagaha la geliyo kolka wax la fuulayo. 2. Dad socoto ah; cabbir

**Rakaad** (-da) — Xoolaha wabxay oo ceelka jooga, cabbiddooda labaad oo fulliinka ka horraysa.

**Rakayn** (-ta) — Rako ka dhigid.

**Rake** (-ha) — 1. Rah. 2. Bahal walada u eg oo weligi dabadu kor u taagan tahay; dabarriyeedle.



RAKAAB (1)

**Rakhiis** (-ka) — Raqiis.

**Rakiban** — La rakibay; la dhisay;.

**Rakibid** (-da) — Wax xubnihiisu kala daadsan yihiin ama furfuran, isu geyn, mid ka dhigid, dhisid, isku xirxirid.

**Rako** (-da) — 1. Dhis loo sameeyey in korkiisa laysku taago ama lagu fariisto ama lagu nasto. 2. Dhis qoryo ah, oo dadka meelaha kore dhisayaa isku taagaan. 3. Kaabad; raar; sallo. 4. Cagasaar kasta. 5. Meel ciriiri ah; dhudhub.



RAKUUB

**Rakuub** (-ka) — Ratiga la fuulo oo sida fardaha loo jareeyo.

**Ramaas** (-ka) — Cagaar durba soo baxa durbana engega oo xooluhu jecel yihiin.

**Ramag** (-ga) — Geel dhalmo cusayb ah; (ama « ramad »).

**Ramal** (-ka) — Banbiiro; cinjir.

**Ramasho** (-da) — 1. (xoolo, kd.) neef wax dhalay oo ilmihiisa aan ka kor dhaqaaqin ee intaas – jacayl uu u qabo – ku kor gooha haya oo leefleefa haya. 2. Jacaylka wixii wax dhalay ilmohooda yaryar u muujiyaan.

**Ran** (-ka) — Waraaqaha turubka intooda midabka leh.

**Ranji°** (-ga) — Renji.



RAQAY

**Ransasho** (-da) — (xoolo, kd.) ramasho.

**Ransi** (-ga) — Ransasho.

**Raq** (-da) — Meel wax lagu qashay ama bahal wax ku cunay.

**Raqas** (-ka) — 1. Wax qoyan oo aan nadiif ahayn. 2. Dhoobo-ceelaad; dac. 3. Danbas. 4. Wax laysku bururshey, laysku burburiyey, la ridqay.

**Raqay** (-ga) — Geed qurux badan oo aad u dheeraada oo ganacsiga qiime weyn ku leh; waxaa laga helaa alwaax wanaagsan iyo miro dhanaan oo waxyaalo badan laga sameeyo (dawo, sharbeed, renji,...) ~ timir hindi; xamar.

**Raqdan** — La raqdey ama la ridqay.
**Raqdid** (-da) — Badar iyo wax la mid ah budo qoyan ka dhigid; shiidid; riiqid.
**Raqid** (-da) — Biyo afka ku cabbid (sida xoolaha).
**Raqiis** (-ka) — (ganacsi) aan qaali ahayn; jaban; (ama « rakhiis »).
**Raqiisid** (-da) — Raqiis noqosho.



RATI

**Raqiisin** (-ta) — Raqiis ka dhigid.
**Raqle** (-ha) — (fardo) orod yar oo aan hardafka gaarin; saqle.
**Raqleyn** (-ta) — (fardo) orod raqle ah, ordid; saqleyn.
**Raqo** (-ha) — (xiddigo) xiddigaha dayaxu maro toddobada ugu horraysa; waa kuwo gu waxayna ka kooban yihiin: godin, listan, lixo, cadaad, agaalli guduud, agaalli cad, afaggaal.
**Raqtir** (-ka) — Qaniin yar oo qaniinyo kulul.
**Rar** (-ka) — Waxa rati ama baabuur ama gaadiid kale la saaro oo lagu qaado.
**Raran** — 1. Rar saaran yahay. 2. (-ka) Ciidda dabku kululeeyo.
**Rarid** (-da) — Dusha rar ka saarid.
**Raris** (-ta) — Rarid.
**Rarmin** (-ta) — 1. Raran dhex gelin, ku kululayn, ku dubid, ku gubid. 2. Kululayn, diirin.
**Rarmis** (-ka) — Rarmin.
**Rarmo** (-da) — Sida wax loo raro, rarka laftiisa.
**Rarniin** (-ka) — Rarriin.
**Raro** (-da) — Wadajirka gogosha wax lagu raro; reeryo.
**Rarooyo** (-da) — Awrta la rarto.
**Rarrab** (-ta) — Rabrab.
**Rarriin** (-ka) — Waxraridda (ama « rarniin »).
**Rasaas** (-ta) — 1. Macdan ka samaysan naxaas iyo maar. 2. Saanad; xabbad.
**Rasaasayn** (-ta) — 1. Rasaas ka dhigid. 2. Xabbado ama saanad ku ridid.
**Rasan** — Aan hufneyn; aan nadiif ahayn; kala daadsan.
**Rasayn** (-ta) — Raso ka dhigid; is kor saarsaarid; taallayn.
**Rasaysan** — La raseeyey.
**Rash** (-ka) — 1. Xabbad ka samaysan xaashi adag oo duuban oo baaruud qarxata keliyihi ka buuxdo. 2. Buntukha xabbadaha jaadkaas ah laga rido.
**Rasi** (-da) — Nadaafo yari; kala daadsanaan foolxun.
**Rasiin** (-ka) — Aan khafiif ahayn; culus; adag.
**Rasmi** (-ga) — (war,...) ka soo fuley meel lagu kalsoon yahay (dowlad ama maamul kale oo xilkas ah) oo la hubo inuu run yahay ama sugan yahay.
**Rasnaan** (-ta) — Wax rasan ahaan.
**Raso** (-da) — Alaabo ama wax kale oo korka la iska saarsaaray.
**Rasto** (-da) — Jidka baabuurradu maraan; xagaaf; waddo; marin.
**Rasuul** (-ka) — Nebiga Ilaah dad u diro.
**Rasuulnimo** (-da) — Rasuul ahaan.
**Rati** (-ga) — Neef geel ah oo lab; awr.
**Ratib** (-ka) — 1. Wax waqti go'an (saoo walba ama bil walba ama maalin walba,...) la sameeyo, la yeelo. 2. Agaasin; nidaam. 3. Joogto; rukun, (ama « raatib »).
**Rawaajiic** (-da) — Xargaha doonyaha qaarkood.

**Raxan** (-ta) — (ugaar, dugaag, kd.) in wada socota oo aan kala harin.

**Raxanreeb** (-ta) — Geed-quwaaxa mid ka mid ah oo qodxo leh oo diir cad oo xanjo wanaagsan.

**Raxli** (-ga) — Qoryo isku qoofalan oo kolna kala baxa kolna lays dhex geliyo, oo kutubta culculus oo la akhriyayo, korka laga saaro; (ama « rixli »).

**Raxmad** (-da) — Calooljileec keenta in wixii dhibaato qaba, dhibaatada laga feydo; beerjileec; naxariis; turaal; jimic.

**Raydab**° (-ka) — Reydab.

**Rayfe** (-ha) — Curyaan; jiis.

**Ra'yi** (-ga) — Waxa qof ama wax kale laga qabo; male; fakar.

**Ra'yiyayn** (-ta) — Ra'yi bixin, soo jeedin; talin; arrimin.

**Rayn** (-ta) — Guulaysasho; libinaysi; adkaansho.

**Rayrrayn** (-ta) — Farxid; riyaaqid; (ama « reyrreyn »).

**Rays** (-ka) — Ciidda roobku qooyo.

**Raysad** (-ka) — Raysasho.

**Raysasho** (-da) — 1. Sidii hore si ka roon oo dhaanta noqosho. 2. Fayoobi helid; bogsasho; doorsasho.

**Raysmaggaadho** (-da) — Cagta cad inteeda korraysa oo aan dhulka taaban; (ama « raysmaggaarto »).

**Reeban** — La reebay (ama « reebban »).

**Reebid** (-da) — 1. (ka -) Wax, waxay la socdeen inay raacaan u diidid, dib uga soo celin. 2. (ku -) *a*) Meel ku celin. *b*) Qof, in wax la siiyo ama wax loo dhiibo, ama uu wax hayo, ku talin, ka ballamid. *c*) Xaraf dhawaaqi ama yeerti, xaraf kale korkiisa ku joojin (sida: ereyga « baal », dhawaaqa « aa »du wuxuu ku kor joogsanayaa oo ku reebmayaa xarafka « l »). 3. Wax laga haro oo aan la samayn karin, ka dhigid; ooggolaan waayid; diidid; mamnuucid.

**Reebis** (-ta) — Reebid; joojin; qabasho.

**Reebnaan** (-ta) — Wax la reebay ahaansho.

**Reebniin** (-ka) — 1. Higgaadda, xaraf dhawaaqiis oo xaraf kale ku kor joogsada. 2. Wax laysu diido. 3. Jojis; qabasho.

**Reeme** (-ha) — 1. Durbaan yar oo



RAXLI

cayaaraha lagu tunto. 2. Xuubka u dhexeeya dhegta soke iyo dhefta dhexe. 3. Wax kastoo reen ka yeero.

**Reemid** (-da) — Reen soo saarid, ka imaansho.

**Reen** (-ka) — 1. Cod farax ama xanuun ku yimaada; guux; jibaad; talal. 2. (aqal, kd.) fooq; dabaq.

**Reer** (-ka) — 1. Nin iyo naag isu dhaxa iyo carruurtood; xaas. 2. Cid meel deggan; qoys; jees. 3. Cid laga tirsan yahay; hayb. 4. Jilib; qolo; tol.

**Reeryeyn** (-ta) — Heeryo saarid; heeryeyn.

**Reeryo** (-da) — Heeryo.

**Reexaan** (-ta) — Nagaar la beero oo udgoon; (ama « riixaan »).

**Rejeyn** (-ta) — Wax rejo ka qabid; filasho; sugid.

**Rejo** (-da) — Rajo.

**Renji** (-ga) — Asal; carar; aglool; (ama « ranji »).

**Renjiyan** — La renjiyey; aslan.

**Renjiyid** (-da) — Renji marin, u yeelid.

**Reydab** (-ka) — Geed weynaada oo aan qodax lahayn; wuxuu u eg yahay hareeriga, xabagna waa lee yahay.
**Reyrreyn** (-ta) — Rayrrayn.
**Ri** (-da) — Neef ari-cad ah oo dheddig.
**Rib** — (wax shubma) aan khafiif ahayn; adag; culus; layiig; rasiin libiq.



RI

**Ribix** (-a) — Faa'ido; korsaar; dulsaar; dheef; jil.
**Ribo** (-da) — Faa'ido ama dulsaar xaaraan ah oo lacagta ama waxyaalaha kale oo lays amaahiyo la kor saaro.
**Ribxid** (-da) — Ribix helid; faa'idid.
**Ribxin** (-ta) — Ribix ka keenid, u yeelid, ka soo saarid.
**Ricir** (-ta) — Lafo gaaggaaban oo xoog leh oo dhexda ka daldaloola oo korka iska saarsaaran oo lafdhabartu (xiriir) ka samaysan tahay, middood.
**Ridasho** (-da) — Ganasho; tuurasho; legdasho.
**Riddaamin** (-ta) — (wax culus) horay u ridid, u harbin, u garbin.
**Riddingal** (-ka) — Dadabgal; ardaaggal.
**Riddo** (-da) — 1. Gantaal; tuuryo; toog. 2. Diin lagu jirey oo laga baxo, laga noqdo.
**Riddoobid** (-da) — Diin ka bixid, nicid.
**Riddow** (-ga) — Riddoobid.
**Ridid** (-da) — 1. Dhulka ku sii deyn. 2. Kufin. 3. Tuurid; ganid.
**Ridiq** (-a) — Wax ridqan ka dhigidda.
**Ridniin** (-ka) — Ridid.
**Ridqan** — (badar, kd.) la ridqay; la burburiyey; shiidan.

**Rifan** — La rifay.
**Rifad** (-ka) — Rifasho.
**Rifasho** (-da) — Qof, kd., iskiis, wax u rifid.
**Rifid** (-da) — 1. Wax baal leh, ama timo leh, mid mid uga siibid, uga gurid, uga googgoyn. 2. Qof lala dirirayo oo la legdey, sida wax la rifa hayo u gelid, u camcamin, u camajuujin, u rafaadin. 3. Tahar ama hilib adag si calaanji ah, u googgoosasho.
**Rifmid** (-da) — Wax rifma ama la rifay, noqosho.
**Rifrif** (-ka) — Timo la rifay wax ka haray; idif.
**Rigrigeyn** (-ta) — Rigrigo u yeelid.
**Rigrigo** (-da) — Tolmo isdhaafdhaaf ah oo weelasha afkooda ama alaabo serjigeed lagu sameeyo oo dillaaca ka dhawrta; daruur.
**Riibi** (-ga) — Bahal duula oo xoolaha cuna; dhuug; gendi.
**Riigbax** (-a) — 1. Xoog iyo tabar aan hor loo lahayn oo la yeesho; cashibbax. 2. Buurnaan; cayil. 3. (weel) gocoyokabbax; xoolaysnaan.





RICIR

**Riigbixid** (-da) — Wax riigbaxay noqosho.
**Riijin** (-ta) — (bádanaa: riirriijin) dhaqdhaqaajin; liilliijin; ruxruxid.
**Riiq** (-da) — Inta la ordi karo iyadoo aan la xuurtoon, iyadoo aan la xiiqin; karasho.
**Riiqan** — La riiqay.
**Riiqid** (-da) — 1. Dhuxul budlin oo

khad ka samayn. 2. Burburin; budlin; budayn. 3. Baabbi'in; xasuuqid.

**Riiqriiqsi** (-ga) — Dhaqdhaqaaq yar; nuuxnuuxsi.

**Riir** (-ka) — 1. Waxa la tolayo, jarriinka ama afafka dhuudhuuban oo laga jeexo, si waxa serjigoodu u sinnaado. 2. Cayil; shishlaau; naaxid.

**Riiran** — La riiray.

**Riiraxyo** (-da) — Qufac badan oo isdabajoog ah; marawaxad; dbigdhiko.

**Riiraxyood** (-ka) — Riiraxyo qabasho.

**Riire** (-ha) — Nagaar yar oo sida geed-xamarka udgoon oo subagga lagu shiilo.

**Riirid** (-da) — 1. Afka ka jarriimid; af sinsiman u yeelid. 2. Cayilid; naaxid.

**Riirriijin** (-ta) — Liilliijin; dhaqdhaqaajin; ruxruxid; ligligid.

**Riishad** (-da) — Bir yar oo godan oo buntukha ku taal oo kolkii la qabto, xabbaddu dhacdo; keeb; fargad.

**Riix** (-a) — 1. Cudur dadka laga riixo ama laga tuujiyo; riixdin; tuf. 2. Dabayl.

**Riixaan** (-ta) — Recxaan.

**Riixan** — La riixey; meeshii hore laga durkiyey.

**Riixdin** (-ta) — 1. Tuf; riix. 2. Riixid; tuujis.

**Riixgub** (-ka) — Si gaar ah oo xoolaha looga gubo tufta.

**Riixid** (-da) — 1. (wax) inta xoog gadaal lagaga keeno, horay u wadid, u dhaqaajin, u durkin. 2. Tuujin; duugid; qabqabasho.

**Riixis** (-ta) — Riixid.

**Riixmid** (-da) — Wax riixan noqosho.

**Riixnaan** (-ta) — Wax la riixay ama riixan ahaan.

**Riixriixid** (-da) — Riixid badan; tuutuujin.

**Rillayn** (-ta) — Wax jiritaankood ama ahaanshohood, raalli ka noqosho.

**Rimic** (-a) — 1. Wax 16 meelood loo qaybshey, meeshood, (1/16); meesha **16d**. 2. Dheeraad; suubbis.

**Rimid** (-da) — (xoolo) uur yeelasho.

**Rimin** (-ta) — (xoolo) uur u yeelid.

**Rimman** — (xoolo) uur leh.

**Rimmanaan** (-ta) — Neef rimman ahaau.

**Rimmay** — 1. (-da) Xoolaha inta rimman. 2. (-ga) Ilmasideen; min.



RIMIC (1)

**Ris** (-ka, -ta) — Caws adag oo gaaban oo dhulka bannaan daboola; daris; guxud.

**Risqi** (-ga) — 1. Wixii wax laga dheefo oo dhan. 2. Calaf; dhuuni; dheef.

**Riwaayad** (-da) — Maadeys.

**Rixin** (-ka) — 1. Xigto; sokeeye; qaraabo.

**Riyaal** (-ka) — Lacag dhulal badan lagaga dhaqmo, badanaa cadadideeda lacagta (qalinka) ka tuman.

**Riyaaq** (-a) — Farax; caloolsami.

**Riyaaqid** (-da) — Farxid; rayrrayn.

**Riyaax** (-a) — Cudur Fitamiin C la'-aantu keento; (ama « rigaax »).

**Riyaaxid** (-da) — Riyaax ku dhicid.

**Riyo** (-da) — Waxyaalo run la moodo oo qofka hurda maankiisa ku soo dhaca ama u muuqda ama uu dareemo.

**Riyood** (-ka) — Riyo arkid.

**Rodol** (-ka) — Cabbir culayskiisu le'eg yahay 16 wuqiyadood.

**Rogaal** (-ka) — Weerar kedo ah oo col la dabasocdey intá dib u soo laabto, cadowga ku dhufto; rogaalcelis.

**Rogaalcelin** (-ta) — Weerar kedo ah, col la dabasocdey, intá dib u soo rogmado, cadowga ku dhufasho.



ROOB

**Rogaalcelis** (-ka) — Weerar rogaalcelin ah.

**Rogaalid** (-da) — Rogaalcelin.

**Rogad** (-ka) — Rogasho.

**Rogan** — La rogey; dhinaca kale loo dhigay; geddisan; genboon.

**Rogasho** (-da) — Wax barbarka kale u dhigasho; geddisasho.

**Rogbin** (-ta) — Rogob ka jarid, ka gurid.

**Rogid** (-da) — 1. Wax afka ama dhinaca korreeya u hoosmarin; genbiyid; geddiyid. 2. (ka -) Ka qaadid; ka wareejin. 3. (ku -) Ku dabo-olid; korka ka saarid; ku xirid; dib ugu laabid; ugu celin. 4. Af af kale ku geddiyid, ku fasirid, ku tarjumid.

**Rogis** (-ta) — Rogid.

**Rogmad** (-ka) — Rogmasho.

**Rogmasho** (-da) — 1. Dhinaea kale isu rogid, isu laabid, isu geddiyid. 2. Sidii hore si ka duwan noqosho; doorsoomid. 3. (biyo, kd.) kulayl darti la karkarid, la karid.

**Rognaan** (-ta) — Rognaansho.

**Rognaansho** (-ha) — Wax rogan ahaansho.

**Rogob** (-ka) — 1. Haragga laga bixiyo neefka la qalo, hilbaha yaryar oo korkiisa ku hara oo mindidu dhaafto. 2. Dhacaanka mayraxda geedaha.

**Rogrogad** (-ka) — Rogrogasho.

**Rogrogasho** (-da) — Alaabo ama wax kale ganacsasho; gedgeddisasho.

**Rogrogid** (-da) — 1. Hadba dhinac u geddiyid, u rogid. 2. Geddis iyo ganacsi gelin, ku samayn.

**Roob** (-ka) — Biyo iyagoo dhibco ah dhulka ku soo daata; waa biyaha, qiiqbiyood ahaan neecawda ugu jira, oo intá qabooba, dhibco iyo daruuro u rogmada, oo dabadeed kolkay cuslaadaan, oo heehaabi waayaan, soo daata.

**Roobdoon** (-ta) — Baryo iyo banbax gaar ah oo Ilaah roob lagaga doono.

**Roobdoonid** (-da) — Roobdoon samayn.

**Roobgaras** (-ka) — Roob diraaceed; amminlá.

**Roobin** (-ta) — Roobdoon akhriyid.

**Roobladhac** (-a) — Bahal yar oo kudkudaha qaabka uga eg oo midabkiisu xariir guduudan u eg yahay, oo weligi roobka dabadiisa la arko, oo la moodo inuu cirka ka soo dhacay.

**Roobraac** (-a) — Meel roob ka da'ay oo loo guuro.

**Roobraacid** (-da) — Meel roob ka da'ay, u guurid.

**Roobsad** (-ka) — Roobsasho.

**Roobsasho** (-da) — Roob helid, ku di'id, u di'id.

**Roobsugow** (-ga) — Firiiric yaryar oo xilliga kulul, dadka ka soo yaaca; xaraaradow; qal'aboodi.

**Rookayn** (-ta) — Rooko ka dhigid.

**Rooko** (-da) — (hawl, cayaar...) mamnuuc ka dhigid; ogoolaansho la'aan; diidmo.

**Roomad** (-da) — Qoryaha wax lagu

dhiso, kuwooda dheerdheer oo aan sarabka ahayn.

**Roon** — 1. Weyn aan dhabse u weyneyn. 2. Iska wanaagsan, fiican; aan liidan; wax kale dhaama.

**Roonaan** (-ta) — Roonaansho.

**Roonaansho** (-ha) — Wax roon ahaansho.

**Roonayn** (-ta) — Wax roon ka dhigid.

**Roone** (-ha) — Ilaah; Eebbe.

**Roor** (-ka) — 1. Si socodka ka dheeraysa oo talaabooyinka loo qaado; orod. 2. Geel-dhugeeye; jirjirroole. 3. Cudur xoolohu la cararaan; bayr; shinbir.

**Roorid** (-da) — Ordid.

**Roorin** (-ta) — 1. Xarig il leh ama wax kale oo la mid ah dhifasho, xoog u jiidid, si ishu u xiranto oo wax u qabato; sirqin. 2. Ka ordisiin.

**Roorsad** (-ka) — Roorsasho.

**Roorsasho** (-da) — (xoolo) awr qooqan oo neef dheddig eryooda oo kufsada.

**Roorsi** (-ga) — Roorsasho.

**Rooti** (-ga) — Bur intá biyo lagu rafaajiyo oo la khamiiriyo oo qaabab badan loo yeelo, furun lagu dubo; kimis; laxoox.

**Rootile** (-ha) — Kan rootiga duba ama iibiya.

**Rooxo** (-da) — Geed-saar dhirta korkeeda isku waaba oo miro sida yaanyada waaweyn u bislaada, oo u eg, oo la cuno leh.

**Rowle** (-ha) — Dadka iska wareega oo aan xoogsan oo dadka kale ku dul nool;.

**Rubad** (-da) — Dhuun; galow; dig.

**Rubbaan** (-ka) — 1. Kan baxrida u mádax ah. 2. Dalyaqaanka iyo xiddigayaqaanka doonyaha badda mara.

**Rubbad** (-da) — Rubbiyad.

**Rubbiyad** (-da) — Lacagta lagaga dhaqmo Hindiya iyo Pakistan; middii waxay la qiime tahay shilin iyo bar, (sh. 1/50).

**Rubi** (-ga) — Wax afar meelood loo dhigay meeshood; waax, (ama « rubuc »).

**Rubisaar** (-ka) — Faa'idada la kor saro lacagta lays amaahiyo ama cid loo dhiibto oo la kaydsado; faa'ido; korsaar; dulsaar; dheef; dulsocod.

**Rubisaarid** (-da) — Lacag rubisaar ah u yeelid.

**Rubuc** (-a) — Rubi.

**Rucle** (-ha) — Orod yar.

**Rucleyn** (-ta) — Orod rucle ah, ordid.

**Rucub** (-ka) — 1. (koox: « rucubbo ») cuntub ubax ah ama miro, oo isku dunban sida miraha canabka, oo isku lug ka baxa oo ka lusha. 2. Wixii qaabkaas loo yeelo oo dhan; shucub.

**Rudcid** (-da) — Si ruduc ah, wax u soohid, u samayn.

**Rudid** (-da) — In mar ilkaha lagu goosto, goosasho.

**Rudmo** (-da) — 1. Cad yar oo mar ilkaha lagu goosto. 2. Goosashada lafteeda.

**Ruduc** (-a) — Sooh gaar ah oo dhaaclaha u eg.

**Rug** (-ta) — Meesha qof deggan yahay; degmo; guri; ruun.

**Rujin** (-ta) — Wax xididdo u aasan yihiin, xoog u soo siibid; fujin.

**Rukhso** (-da) — Ruqso.

**Rukni** (-ga) — Tiir; (ama « rngni »).

**Rukumad** (-ka) — Rukumasho.

**Rukuman** — Rukun ah.

**Rukumasho** (-da) — Rukun ka dhigasho.

**Rukumid** (-da) — Rukun ka dhigid.

**Rukun** (-ka) — Si joogto ah oo meel wax looga cuno ama looga iibsado ama laysaga daweeyo ama dan kale looga qunsado. 2. Buugag ama wargeysyo, si joogto ah laysugu soo diro, qiimohoodana loo bixiyo bil bil, sano sano, kd. 3. Tiir dhagax ah oo guryaha meelohooda halista ah, celiya. 4. Wax kastoo sida tiirkaas dhagaxa ah u dhisan ama u eg.

**Rukuuc** (-da) — Foororsi, salaadda qaybeheeda ka mid ah.
**Rukuucid** (-da) — Salaadda dhexdeeda, rukuuc la imaansho.
**Rumayn** (-ta) — Run u qirid; rumaysasho.



RUKUUCID

**Rumaysad** (-ka) — Rumaysasho.
**Rumaysan** — Run u qaba.
**Rumaysasho** (-da) — Run moodid, u qaadasho.
**Rumaysnaan** (-ta) — (qof) Rumaysan ahaan.
**Rummaan** — 1. (-ka) Geed la beero iyo miro wanaagsan oo la cuno oo ka baxa. 2. (-ta) Maro midabyo badan oo la huwado ama garbasaar laga dhigto.
**Rummasan** (-ka, -ta) — Geed aan qodxo lahayn oo ur udgoon iyo miro aan kuwa haylka laga aqoon leh.
**Rummay** (-ga) — Qori caday ama geed kale ah oo bul loo yeelo, ama buraash ilkaha lagu nadiifiyo.
**Rumoobid** (-da) — Run noqosho.
**Run** (-ta) — 1. Wax walba oo loo sheego sida ay yihiin oo aan been lagu darin. 2. Wax jira, wax dhab ah, wax sugan.
**Runlow** (-ga) — Weligi run sheega; aan been aqoon.
**Ruqaansi** (-ga) — Ruqaansasho.
**Ruqaansasho** (-da) — (xoolo) wax iyagoo fadhiya kor isu qaada ama sida wax hinqanaya ama kici doona u kuurkuursada.
**Ruqasho** (-da) — Ruqo noqosho.
**Ruqid** (-da) — (wax xididdo u aasnaayeen oo xoog kor loogu soo dhuftay) soo bixid, soo go'id.
**Ruqo** (-da) — Caato darteed oo lala kici waayo.
**Ruqsasho** (-da) — (qof) iski u rujin.
**Ruqso** (-da) — 1. Wax hor u reebnaa ama la isu diidey oo la isu oggolaado. 2. Qof hawl hayey oo hawsha laga saaro, laga sii daayo, laga eryo. 3. Fasax; idan; (ama « rukhso »).
**Rushayn** (-ta) — Si firdhaad ah, biyo ugu shubid; bilbilid.
**Rushays** (-ka) — Rushayn; bilbil.
**Ruub** (-ta) — Ciid jilicsan oo cagtu gasho; ruubad; bacaad.
**Ruubad** (-ka) — Ruub; bacaad.
**Ruubasho** (-da) — Ciid jilicsan ama wax kale oo la mid ah, dhexgelid, ku dhex librid.



RUMMAAN (1)

**Ruubid** (-da) — (wax) ciid jilicsan ama wax kale oo la mid ah, dhex gelin, ku librin.
**Ruubis** (-ta) — Ruubid.
**Ruud** (-da) — Qoryaha kuwooda waaweyn oo dabka lagu shito; xolodyo; dogobyo; misir.

**Ruug** (-ga) — 1. Lafaha dheerdheer oo dhuuxa leh, intooda u dhexaysa daloolka dhuuxa iyo kuraankuraha iyo kuwa xalxalleefsan qaarkood sida lafsakaarta, oo ka samaysau lafo jilicsan oo xorshosh ah oo la ruugi karo oo dufan-dhuux laga shiiqsado. 2. Jilib; low.

**Ruugaamin** (-ta) — Hab gaar ah oo cayaarta loo tumo.

**Ruugcadde** (-ha) — Nin odaynnimo iyo waaya'aragnimo ka soo saareen karti iyo dhabar'adayg; ruugmaraar.

**Ruugid** (-da) — Wax aan la liqi karin oo dhacaanka keliya laga nuugayo, calalin.

**Ruugmaraar** (-ka) — Ruugcadde.

**Ruun** (-ka) — Meel la dego; berrin; rug; jabad.

**Ruuqid** (-da) — Cunno qoyan oo jilicsan, afka ku cunid, ku bashuuqsasho.

**Ruux** (-a) — 1. Naf; nolol. 2. Qof.

**Ruxad** (-ka) — Ruxasho.

**Ruxasho** (-da) — Wax la gilgiley dhaqdhaqaaqood; lulasho.

**Ruxid** (-da) — Gilgilid; lulid; dhaqdhaqaajin.

**Ruxitaan** (-ka) — Waxruxidda lafteeda; ruxniin.

**Ruxniin** (-ka) — Ruxitaan.

**Ruxruxid** (-da) — In badan ruxid; gilgilid.

# S

**S** — (siin, sa'*) Xarafka 18d. oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.
**Saa** — 1. Maxaayeelay; maxaawacay; waxay ku noqotay; sabab.





SAAB (2)

2. Kolkaas; markaas; haddaba; kaddib. 3. Armaa; billaa; sow.
**saa-** — (saan: saa waan, saa anigu; suu: saa wuu, saa isagu; kd.).
**Saab** (-ka) — 1. Oogada qaarkeeda sare ama hore, inta ka samaysan isku-qoofalka feeraha iyo lafdhabarta iyo lafsakaarta, oo wadnaha iyo sanbabbadu ku dhex jiraan. 2. Dhis ka samaysan xididdo ama laamo yaryar oo weelka qaarkii lagu rito oo lagu qaado.
**Saabaan** (-ka) — Alaabada qolka ama guriga gudihiisa la dhigo oo lagu dhaqmo oo ay ka mid yihiin kursiyada iyo miisadaha iyo sarriiruhu; gurgur; (ama « saamaan »).
**Saabasho** (-da) — Dhul ama meelo badan wada gaarid, ku faafid, koobid.
**Saabbir** (-ka) — Nolol adag ku nool; sabool; cayr; miskiin; faqiir.
**Saabbuun** (-ta) — Magac guud oo la siiyo waxyaalo laysku dardaro (macaadinta dhandhanaan qaarkeed, dufan, xayr,...) oo wax adag oo cadad ah iyo wax budo ahba leh, oo kolkay biyaha is gaaraan abur yeesha oo wax nadiifiya; (ama « saabuun »).
**Saabcaarayn** (-ta) — Saabcaaro u yeelid, ku samayn, ku awdid.
**Saabcaaro** (-ha) — 1. Dharka xuubka ah oo caaradu samayso. 2. Tolmo saabcaaraha u eg oo badanaa wax lagu xardho ama meel daloosha lagu awdo.

**Saabin** (-ta) — Saab u yeelid.

**Saabsan** — 1. Saab leh, loo yeelay. 2. (ku -) ku jeedda, danaysa, lug ku leh.

**Saabsanaan** (-ta) — Wax saabsan ahaan.

**Saabuun** (-ta) — Saabbuun.

**Saac** (-a) — 1. Maalinta qorraxda oo afar-iyo-labaatan meelood loo qaybshey meesheed; saacad. 2. Uraad; urshi. 3. Saacad wanaagsan oo aan naxsi ahayn; burji fiican; faal.

**Saacad** (-da) — 1. Qalab kasta oo waqtiga lagu cabbiro oo saacadaha sheega, siiba kan leh weji wareegsan oo lambarro ku yaalliin iyo labo irbadood oo kala dheer oo midi saacadaha sheegto midina daqiiqadaha oo uurka ku leh biro iyo siligyo isku qoofalan oo hadba la buuxiyo. 2. Hal saac ama 60 daqiiqadood. 3. Uraad; urshi.

**Saacin** (-ta) — Saac wanaagsan, wax ama meel, ka doonid, ka sugid.

**Saad** — 1. (-da) *a)* Hadallo lagu sii mala'awaalo ama lagaga sheekeeyo, waxyaalo dhiciddood la jecel yahay, oo weliba la moodayo – soo qaadidda la soo qaaday darteed – in waxa dhiciddoodii suuraggal noqon karayso oo laga yaabo inay run ahaan u dhacaan; saraad. *b)* Waxyaalo dhici doona, astaamo lagu garto dhicitaankooda, oo ka soo hormara. 2. (-°ka) *a)* Geed aad u weynaada oo u laf adag oo qoryihiisa waxna lagu dhisto alaabo badanna laga samaysto; saaj. *b)* Sahay; jicsin.

**Saadaal** (-sha) — Wax saadis.

**Saadari** (-ga) — Labada cayaari oo hore xargohooda.

**Saaddanbe** — Maalinta berri iyo saakuun u dhexaysa.

**Saaddo** (-da) — 1. Doqon. 2. Gaaddo; shaf.

**Saadin** (-ta) — 1. Hadal saad ah, ku hadlid. 2. Waxyaalo dhici doona astaamohood, muujin.

**Saadsad** (-ka) — Saadsasho.

**Saadsasho** (-da) — Wax saad ah, isu saadin; saraadasho.

**Saadsi** (-ga) — Saadsasho.

**Saaf** (-ka) — Si gaar ah oo hilibka la kaydinayo loo sameeyo; waxaa laga dhigaa cadad bagbagafsan oo xalxalleefsan oo dabadeed la shiilo ama si kale loo dubo.

**Saafan** — La saafay.



SAACAD (1)

**Saafi** (-da, -ga) — 1. Aan wax xumi ku dhex jirin; nadiif ah; miir ah. 2. Kalluun magaci.

**Saafid** (-da) — Burunji hilib ama wax la mid ah, mindi ku dildillaacin taniyo intuu ka noqdo wax ballaaran oo xalleefsan.

**Saafirid** (-da) — Meel safar u aadid.

**Saafnaan** (-ta) — Wax saafan ama la saafay ahaan.

**Saagooti** (-ga) — Sagooti.

**Saaj** (-ka) — (geed) Saad.

**Saajac** (-a) — Geesi; aar.

**Saajacnimo** (-da) — Geesinnimo.

**Saaka** — Maalinta la joogo labadeeda gelin kan hore oo la kala baray, barkiisa hore; subaxa kolkaas la joogo.

**Saakuun** (-ta) — Maalinta saaddanbe xigta oo ka shishaysa.

**Saalaweyneeye** (-ha) — Geed caleemo waawcyn oo xoolaha qaarkood cunaan.

**Saalo** (-da) — Saxaro engegan oo iniino ah oo xoolaha iyo nafleyda kale qaarkeed dhigaan.

**Saalood** (-ka) — Saalo dhigid.

**Saamaan** (-ka) — Saabaan.

**Saamax** (-a) — Cafi; masaamax; denbidhaaf.

**Saamayn** (-ta) — Saamays ku reebid.
**Saamays** (-ka) — 1. Wax qof ama wax ku yimaada oo raad xoog leh, oo oogada iyo maanku iska gartaan oo wax ku qaybsadaan, ku reeba. 2. Karti wax kale sabab u noqon karta, ama keeni karta, ama abuuri karta ama beddeli karta.
**Saami** (-ga) — Wax la saanyoonayo,



SAARI

qaybta qof waliba gooni u helo; qori.
**Saamisuge** (-ha) — Qofka saamigiisa keliya uun suga oo aan qalalabta hore wax boobin.
**Saamixid** (-da) — Cafiyid; denbidhaafid.
**Saan** — 1. (-°ka) Qof dab leh ama qalab kale sita oo meel ilaalinaya, hawsha uu hayo. 2. (-ta) *a*) Harag. *b*) Jaan; tallaabo.
**Saanac** (-a) — Qof sanco yaqaan.
**Saanad** (-da) — Xabbadaha laga rido qalabka dabka ah oo lagu dagaallamo; rasaas.
**Saanahasho** (-da) — Xumaan qof sameeyey oo qof kale wax ka wadaajo; sajarasho.
**Saancad** (-ka) — Saancaddo leh.
**Saancaddo** (-da) — Ayaandarro; nasiibxumo.
**Saani** — 1. Leexleexad la'aan; toos. 2. (-ga) Dhillay; macsilow.
**Saanqaad** (-ka) — Ilmo tallaabo-barad ah.
**Saanqaadid** (-da) — (ilmo yar) socod barasho bilaabid.
**Saanyood** (-ka) — Xoolo saami ku qaybsasho.
**Saaq** (-a) — 1. (Lacag) labo caanadood ama caanteyn. 2. (sir iyo -).
**Saaqid** (-da) — Ur faafay dareemid.
**Saar** (-ka) — 1. Geedaha aan lugta lahayn oo dhulka ballaar ugu faafa ama geedaha kale isku waaba oo isku mara; geed-saar. 2. Cayaar jaadad badan u sii kala baxda oo siyaalo kala duwan loo kala tumo.
**Saaran** — Wax kale korkooda la dhigay; kor yaal.
**Saarasho** (-da) — Meel sare wax dhigasho.
**Saari*** (-da) — Maro badanaa xariir ah oo dheer oo dumarka Hindigu qaataan oo guntiino iyo hagoogba u ah.
**Saarid** (-da) — 1. Wax meel hoose yaal meel kore dhigid. 2. (wax) wax sarreeya dushiisa dhigid. 3. (gaadiid, kd.) ku rarid. 4. Dibad u bixin. 5. (soo -) soo bixin, keenid; dhalid.
**Saarsaaran** — La kor dhigdhigay; kor yaalyaal.
**Saarsasho** (-da) — Wax dhacay eeddood ama sababtood, wax kale ama cid kale korka ka saarid, ku malayn; halrarasho.
**Saaruq** (-da) — Laamaha iyo caleemaha dhirta badda oo xiisadda iyo hirarku xeebta ku soo tufaan ama biyaha korkooda sabbeeya.
**Saas** — (Si + daas) Sidaas.
**Saatan** — (sida + tan) Sidatan.
**Saawir** (-ta) — Mindi ama bir kale oo wax goysa oo af beeshay.
**Saaxiib** (-ka) — Jaalle; jaal; rafiiq; wadey.
**Saaxiibid** (-da) — Saaxiib noqosho; rafiiqid.

**Saaxiibnimo** (-da) — Saaxiib ahaan.
**Saaxil** — 1. Berbera magaceeda labaad. 2. Xeeb.
**Saaxir** (-ka) — Qofka wax sixra ama sixirka yaqaan; falanfallow.
**Saaxirnimo** (-da) — Saaxir ahaan; sixir aqoon.
**Saayib** (-ta) — Wadajirka seebka doonyaha, kd., lagu wado; seebab.
**Saayid** (-ka) — Siyaado la socoto; intuu noqon lahaa ka batay; dheeri; buro.
**Saayidid** (-da) — Saayid noqosho; kordhid; badasho.
**Saayidin** (-ta) — Saayid ka dhigid; kordhin; badin.
**Saayir** (-ka) — Eex ama turaal gaar ah oo laysu galo; dhaqaale.
**Saayirid** (-da) — U turid; dhaqaalayn.
**Sab** (-ta) — (waayadii hore) dad gaar ah oo aad loo liidi jirey oo la moodi jirey inay Soomaalinnimada ka baxsan yihiin; aan aji ahayn; boon; gun.
**Sabaad** (-ka) — Dhacaan adag, oo dufan leh, oo sida miskiga u udgoon, oo qanjirrada dummad-sabaadda qaarkood, sii daayaan.
**Sabaal** (-sha) — Wax sabidda.
**Sabaan**° (-ka) — Waqti; waa; jeer (ama « samaan »).
**Sabaayad** (-da) — Kimis balballaaran oo si gaar ah loo dubo.
**Sabab** (-ta) — 1. Waxa saamays curiya. 2. Wax dhacay wixii keenay ama ku wacnaa; yeel; wacaal. 3. Dhimasho; halis.
**Sababid** (-da) — Sabab u noqosho; dilid; melgid.
**Sabad** (-ka) — Guriga agagaarkiisa; heelad.
**Sabansabdho** (-da) — 1. Geed weynaada oo laf adag oo wax lagu dhiso. 2. Wax yar oo la isku sabo; callaal; sandarcerto.
**Sabar** (-ka) — 1. (oogada dadka) dhinac; dhex. 2. Buur salkeed. 3. Dul, sabir.
**Sabarad** (-da) — Ul xoog leh oo bir ah oo af fiiqan oo ceelasha iyo dhulka adag lagu qodo; sukuliye bir ah.
**Sabatabbax** (-a) — Samatabbax.
**Sabbaar** (-ka) — Sahay; jicsin; masruuf.
**Sabbaax** (-a) — Quruuruxa xeebaha



SAAYIB

badda oo ka samaysma dhulmanaha burburay.
**Sabbaaxad** (-da) — (qof) Araggiisa laga naxo oo la kahdo.
**Sabbakh** (-a) — Wax dhar ama wax kale lagu midabeeyo; renji; asal; carar.
**Sabbakhan** — La sabbakhay.
**Sabbayn** (-ta) — Biyo ama wax la mid ah, korkooda saarraan.
**Sabbikhid** (-da) — Sabbakh u yeelid, gelin; aslid; renjiyid; midabayn.
**Sabbuux** (-da) — Rajab; rajal danbe.
**Sabcin** (-ta) — Labada sacab isku garaacid; sacab tumid; (ama « sacbin »).
**Sabeen** (-ta) — Neef ido ah oo dheddig oo aan weli curan (ama « sameen »).
**Sabid** (-da) — Cid wax aan run ahayn, run uga dhigid; sirid; khatalid.
**Sabiib** (-ta) — Miraha canabka jaadadkooda jaad ka mid ah oo ad'adag oo aad loo jecel yahay; waxay ka baxdaa dhulalka Bari, badanaana, iyadoo engegan baa ganacsi la geliyaa.
**Sabir** (-ka) — Dhibta iyo xumaanta, oo iyadoo aan la caban, adkaysan loo yeesho; dul; dabar'adayg; (ama « samir »).
**Sabo** (-da) — 1. Dhul kooban oo ceel ama guri ku wareegsan; hee-

lad; agagaar; sabad. 2. Dabayl kulul oo xagaaga dhacda.
**Sabool** (-ka) — (qof) aad u xoolo yar; miskiin; faqiir.



SABUUL

**Saboolnimo** (-da) — Sabool ahaan.
**Sabooloobid** (-da) — Sabool noqosho.
**Sabrid** (-da) — Sabir yeelasho.
**Sabsab** (-ka) — Wax aan run ahayn oo run laga dhigo si qof maan gaaban ama carruur ah, wax lagu yeelsiiyo oo lagu khatalo (ama « sasab »).



SAC

**Sabsabid** (-da) — Sabsab wax ku yeelsiin (ama « sasabid »).
**Sabti** (-da) — Maalinta jamcaha iyo axadda u dhexaysa.
**Sabuul** (-ka) — Balka galleyda, kd., madaxiisa duuban oo iniinaha badarku ka baxaan.
**Sac** (-a) — Neef lo' ah oo dheddig oo weyn.

**Sacab** (-ka) — 1. Gacanta shanteeda farood iyo calaacasha; baabbaco. 2. Sacabbada oo laysku garaaco kolka wax loo bogo. 3. Cayaar sacabbada laga tumo.



SACAB (1)

**Sacaf** (-ka) — Hab timirta la kaydinayo loo sameeyo: intá lafta laga baxsho oo dhir kala jaad ah lagu daro oo la rafaaqo oo cadad laga dhigo baa subag lagu fariisiyaa.
**Sacbin** (-ta) — Sacab tumid, garaacid (ama « sabcin »).



SACFARAAN (1)

**Sacfaraan** (-ka) — 1. Geed jaadad badan u kala baxa oo leh caleemo kuwa cawska u eg iyo ubax mida-

byo badan. 2. Budo cillaan ah oo geedka sacfaraanka qaarki laga helo (wax baa lagu midabeeyaa; dhirta cunnada lagu geedeeyo buu ka mid yahay; wax baa lagu daweeyaa;...).

**Sacfid** (-da) — Timir sacaf ah, samayn.

**Saco** (-ha) — (xiddigo) Cuntubyada xiddigaha kuwa ugu cadcad mid ka mid ah; waxay ku yaalliin lixaha iyo cadaadka agtooda, meel aan diillincaanoodda ka fogeyn; waxaa lagu sheegaa ninkii diley hashii Nebi Saalax oo cirka lagu salbay.

**Sacoobaan** (-ka) — Kalluun badda ku jira; (ama « socoobaan »).

**Sacsac** (-a) — Caqliga oo wax u dhinmaan oo dhaandhaan lala noqdo.

**Sacsacan** — Dhaandhaan ah; dhabqalallo ah; sawaab ah; sawir ah.

**Sacsacnaan** (-ta) — Wax sacsacan ahaan.

**Sactar** (-ka) — Geed yar oo udgoon oo ubaxiisa dhawr waxyaalood laga sameeyo (cunnada oo lagu geedeeyo; daawo;...).

**Sad°** (-ka) — Sahay; jicsin (ama « sed »).

**Sadaado** (-da) — Daal; jiiraggo'.

**Sadaf** (-ka) — Dhulmanta kuweeda labada qalbac isugu aabburan, sida kuwa luulka, lakabka cad oo dhalaala oo gudaha kaga rogan; waxyaalo badan oo badhammadu ka mid yihiin baa laga sameeyaa.

**Sadaq** (-a) — Gogol ulo yaryar oo dhuudhuuban ka samaysan.

**Sadaqayn** (-ta) — Sadaqo u bixin.

**Sadaqaysad** (-ka) — Sadaqaysasho.

**Sadaqaysasho** (-da) — Sadaqo u baxsasho.

**Sadaqaysi** (-ga) — Sadaqaysasho.

**Sadaqo** (-da) — Xoolo ama wax kale oo Ilaah horti loo bixiyo; dhawrto.

**Sadar** (-ka) — 1. Xarriiq toosan oo xaashiyaaha wax lagu qoro loo yeelo. 2. Xarriiq, hadal qoran ama daabacan ka samaysan.

**Sadax** (-a) — (daar, doon); docda fidsan oo kore oo xagga cirka u jeedda.

**Saddex** (-da) — Tirada labada iyo afarta u dhexaysa; (3).

**Saddexaad** (-ka) — Tiro taxan oo isdabajoogta, kan saddexda jagadeeda ku abbaaran; kan labaadka iyo afraadka u dhexeeya; (**3d**.).

**Saddexan** (-ka) — Labo kale oo badanaa la dhalay weheliso oo saddex ku tahay.



SADDEXGEES (1)

**Saddexanyo** (-da) — (hub) labada waran iyo gaashaanka.

**Saddexeeya** — Kan labo hore saddex ku ah.

**Saddexgees** (-ka) — 1. Kor siman oo ka samaysan ama leh saddex dhinac iyo saddex gees ama xaglood. 2. Ableyda jaadkeed.

**Saddexle** (-ha) — 1. Xaashi turubka ka mid ah. 2. Wax kastoo saddex waxyaalood ama astaamood leh.

**Saddexley** (-da) — (cayaar) shirbada qaarkeed.

**Saddexo** (-da) — Nagaar yar oo doomaarta ka tirsan.

**Saddexqad** (-ka) — Saddex maalmood qada ama maqnaada.

**Saddexqeyd** (-ka) — Maro haweenku marsado; marsiino; hululuf.

**Saddexsuulle** (-ha) — Muruq salka saddex madax ku leh, sida muruqa weyn oo cududda kore docdeeda hoose mara oo kolkuu isku soo rooro gacantu fidsanto oo kala baxdo.

**Saddexsuulley** (-da) — Qarandi; xabaalaquf.

**Sado°** (-da) — Sedo.
***Saf*** *(-ka) — 1. Wax badan oo is* wada feer taagan; aan kalana horrayn kalana danbayn; sarac. 2. Cudur isku kol wax badan ku dhaca; safmar; tariib.
**Safaarad** (-da) — Guriga iyo xafiisyada safiirka (ama « safaaro »).
**Safaaro** (-da) — Safaarad.



SAFAN (2)

**Safad** (-ka) — 1. Safasho. 2. Abxad yar.
**Safan** — 1. Si saf ah u taagan; sarcan. 2. (-ta) Nafley badda ku jirta oo oogadeedu ka kooban tahay labo baal oo balballaaran, madax yar iyo dabo sida xarigga u dhuuban oo qodaxi ka taagan tahay; waxay u eg tahay suummiir yar.
**Safar** — 1. (-ka) *a)* Magaalo ama meel kale oo loo aado – iyadoo gaadiid la wato – in wax laga soo gato ama laga soo iibsado. *b)* Socdaal; dhoof. 2. (-ta) Bilaha dayaxa oo muslinku tirsado, tan labaad.
**Safasho** (-da) — Isa safid; saf iska dhigid; sarcasho.
**Safid** (-da) — Saf saf ka dhigid; sarcid.
**Safiih** (-a) — Caqli gaaban; nacas; dabbaal; sawaab.
**Safiir** (-ka) — Ergey dowladi dirsato oo dal shisheeye u fariista oo danaha dalkiisa iyo qarankiisa ilaaliya, kan ugu darajo sareeya; danjire.
**Safmar** (-ka) — (cudur) Saf; tariib.
**Safnaan** *(-ta) — Wax safan ahaan.*
**Safnaansho** (-ha) — Wax safan ahaansho.
**Safrad** (-da) — 1. Hamuun. 2. Dacar.
**Safradaysan** — Safradi hayso.
**Safrid** (-da) — Safar aadid, tegid.
**Sagaal** (-ka) — Tirada u dhexaysa siddeedda iyo tobanka; toban mid la'; (9).
**Sagaalaad** (-ka) — 1. Maalinta bisha Arrafo sagaalka tahay. 2. Tiro taxan oo isdabajoogta, kan sagaalka jagadiisa ku abbaaran; (**9d.**).
**Sagaaro** (-da) — Ugaar yaryar oo dhawr jaad u sii kala baxda.
**Sagaashameeye** (-ha) — Sagaashan ku dhowaad; (ama « sagaashameeyo »).
**Sagaashan** (-ka) — Tiro ka kooban sagaal meelood oo meeshiiba toban tahay (90).
**Sagagar** (-ka) — Qof sacsacan; sawaab ah.



SAGAARO

**Sagal** (-ka) — Daliigo balballaaran oo moodda galabeed u eg oo xilliga ruobka cirka ku dhilma aroortii.
**Sagan** (-ta) — Gashi; godob; utun; dakano; aano.
**Sagandaaq** (-a) — Ugaarta keeda lab oo inta tabar yareeya oo raxanta ka taga gooniddaaq noqda.

**Sagaro** (-da) — Sigaar, buuriga iyo xaashidu kala samaysan yihiin, oo qofku kolkuu cabba hayo isagu farihiisa ku duubto.

**Saglin** (-ta) — (cirka) sagal muujin, ku dhigid.

**Sagooti** (-ga) — Qof tegaya oo cabbaar la sii raaco, la anbabbixiyo; (ama « saagooti »).

**Sagootiyid** (-da) — Qof tegaya cabbaar sii raacid; anbabbixin; (ama « saagootiyid »).

**Sah** (-a) — Hadba xaalka kolkaas lagu sugan yahay; si; waayo; tabaalo.

**Sahal** — 1. Aan dhib lahayn; fudud; jilicsan. 2. (-ka) Fudayd, jileec.

**Sahamin** (-ta) — Sahan aadid, u bixid (ama « sahmin »).

**Sahan** (-ka) — Dad ama qof meel loo diro, inay soo arkaan oo war buuxa ka keenaan.

**Sahasho** (-da) — Salgamid.

**Sahay** (-da) — Cunnada loo qaato in lagu jidmaro; jicsin; sabbaar.

**Sahlan** — Sahal ah; aan adkayn; aan dhib lahayn; fudud; jilicsan.

**Sahlanaan** (-ta) — Wax sahlan ahaan.

**Sahlasho** (-da) — Sahal ka dhigasho; fududaysasho.

**Sahlid** (-da) — Sahal ka dhigid; fududayn.

**Sahmin** (-ta) — Sahamin.

**Sahra** (-da) — (meere) Waxaraxir; Xiddigta Waabberi.

**Sahwi** (-ga) — Salaadda dhexdeeda oo la shakiyo inta la tukadey; waswaas; hubiwaa; illowsho.

**Sahwisiin** (-ta) — Sahwi ku ridid; waswaasin.

**Sahwiyid** (-da) — (salaad) kala illaawid; waswaasid.

**Sajarasho** (-da) — Qof ama dad kale oo aan waxba galabsan la tegid, u baas noqosho.

**Sakaar** (-ka) — Laabta, meesha lafsakaartu ku taal oo karraysaha iyo feeraha kuwooda kore ku dhegdhegsan yihiin.

**Sakad** (-da) — Seked.

**Sakal** (-sha) — Shakal; dhudhub.

**Sakaraad** (-ka) — 1. Xanuunka geerida. 2. Xanuun aad u daran; barood; xaraarug.

**Sakaraadid** (-da) — Sakaraad noqosho.

**Sakareed** (-ka) — Xabbado dhuudhuuban oo ka samaysan tabaako si wanaagsan loo jarjaray iyo xaashi khafiif ah oo ku duuban oo inta af laga daaro afka kale laga nuugo oo laga qiiqiyo; sigaar.

**Sakati** (-da) — Baqdin yar; keyrkeyr; wadnafug.

**Sakatiyid** (-da) — Baqdin yari gelid, iska garasho; keyrkeyrid.

**Sakhraamid** (-da) — Sakhraan noqosho.

**Sakhraamin** (-ta) — Sakhraan ka dhigid.

**Sakhraan** (-ka) — Qof khamro ama wax kale oo saamays weyn leh iska badiyey oo ay maankiisa wax u dhimeen ama la dhacdhacaya.

**Sakhraansan** — Sakhraan ah; cabsan.

**Sakiiro** (-ha) — Iin lugaha gasha oo lala dhasho oo qaabkooda xumaysa.

**Sako**° (-da) — 1. Sadaqo maalka iyo xoolaha ka waajibta oo sano walba laga bixiyo. 2. Bilaha dayaxa oo muslinku tirsado, bisha ugu horraysa; dago; (ama « seko »).

**Sal** (-ka) — 1. Jirridda wax lee yihiin; gun. 2. Kolka la fadhiyo kobta dhulka la dhigo; bari. 3. Fadhi; saldhig, xasil; degganaan. 4. Meel la isugu soo hagaago; guurguurid iyo is bedbeddel la'aan; hal'adayg; mabda'.

**Salaad** (-da) — 1. Baryo ka kooban wax afka laga akhriyo iyo wax addimmada laga falo (joogsad, rukuuc; sujuud, fadhi,...) oo waqtiyo la yaqaan muslinku oogo; tukasho. 2. Waqtiga salaadda subax la tukado; subax.

**Salaaf** (-ta) — Miyirdarro wax aan loo fiirsan degdeg loogu kaco; seeflabbood; bayr.

**Salaama!** — Erey duco ah oo ka dhigan « nabad gal! », nabaaddiino.
**Salaamid** (-da) — Salaan ku dhihid; bariidin; nabdaadin; gacanqaadid.
**Salaan** (-ta) — 1. Nabad iyo wax la mid ah oo afka layska yiraahdo ama gacanta oo laysa saaro ama laysu taago; nabdaadi; gacanqaad. 2. Wejiga bartankiisa.



SALAAN (1)

**Salaasa** (-da) — Talaada.
**Salaax** (-a) — 1. Wax wanaagsan, guud ahaan; samaan. 2. Sacabka oo si debecsan ama jacayl ku jiro, wax loo kor marmariyo; xoodis. 3. Dhismo dhammaatay oo dusha laga sinsimo, sidib laga digo, laga nawiro, laga caddeeyo.
**Salaaxan** — La salaaxay.
**Salaaxid** (-da) — Wax la salaaxay ama salaaxan ka dhigid.
**Salaaxnaan** (-ta) — Wax salaaxan ahaan.
**Salab** (-ka) — Alaabada lagu dagaallamo; hub; qalab.
**Salabo** (-da) — Minfiiq madaxeedu ulo dhuudhuuban ka samaysan yahay.
**Salal**[o] (-ka) — Hurdada oo naxdin iyo argaggax lagala soo boodo (ama « selel »).
**Salalid**[o] (-da) — Si naxdin iyo argaggax leh, hurdo uga soo boodid, uga kicid; (ama « selelid. »).
**Salammadle** (-ha) — Shinbir Afrika ku nool, oo aad u xoog badan; wuxuu lee yahay sur iyo lugo dheerdheer, dabo dheer oo dhulka gaarta iyo cuntub baalal fiiqfiiqan ah oo qadaadka ka taagan; wuxuu cunaa oo aad u laayaa halaqa oo sidaas darteed dhulal badan waa mamnuuc in la dilo; kolkol dhulkuu ku ordaa oo fardaha kama gaabiyo, hadduu duulona aad buu cirka ugu fogaadaa; (ama « shalammadle »).
**Salax** (-da) — Bidaarhoraad; hiiro.
**Salayn** (-ta) — Wax sal leh ka dhigid; sal u yeelid; meel qabadsiin.
**Salbuko** (-da) — Digir yaryar oo cagaaran.
**Saldano** (-da) — Dowladnimo suldaan u taliyo. (ama « saldanad »).
**Saldhig** (-ga) — 1. Wax salka la saaro oo lagu fariisto; kursi; ganbar; gogol. 2. Xasil; degganaan. 3. Wax la tarminayo, wax lagu (ama laga) bilaabo; gundhig. 4. Meel; jago.
**Saldhigid** (-da) — Salka meel dhigid; joogsasho; fariisasho; xasilid; degid.
**Salgan** (-ka) — Saldhigid la'aan; sahasho.
**Saliib** (-ka) — 1. Istallaabta kirishtaanka u summadda ah; macatab. 2. Istallaab; laanqayr.
**Saliibo** (-da) — Siidimo.
**Saliid** (-da) — Wax dareera oo dufan leh oo ama dhirta laga helo (seytuun, sisin, gabbaldaye,...) ama wax nool (neberi, kalluun,...) ama macaadinta (Betrol iyo wixii ka soo jeeda). ~ dufan.
**Saliideyn** (-ta) — 1. Saliid ka dhigid. 2. Saliid marin, u yeelid, ku shubid.
**Saliilyo** (-da) — Iniino ciideed ama wax la mid ah oo ilkuhu dareemaan oo la kahdo.
**Saliilyood** (-ka) — Saliilyo iska garasho, dareemid.
**Saljugle** (-ha) — Kufid salka dhulka loogu hormaro; barijugle.
**Sallaaddo** (-da) — Waran yar; hooto; (ama « sallaaddi »).
**Sallaan** (-ka) — Jaranjaro; ragaad.
**Sallax** (-a) — Dhagax fidsan oo sidib ah.
**Salli** (-ga) — 1. Duco gaar ah oo muslinku Nebi Maxamed ugu duce-

eyaan. 2. Gogol yar oo lagu tukado.

**Sallixid** (-da) — Hagaajin; farsamayn.

**Saliifad** (-da) — Qalab dhuun oo kale ah oo doonyaha biyaha lagaga dhuro.

**Sallo** (-da) — Rako fidsan.

**Saloobid** (-da) — Sal noqosho, yeelasho; dhaboobid.

**Saloog** (-ga) — Wax turmaagan; wax dhereen; aan laamo lahayn ama qaawan.

**Saloogan** — Saloog ah.

**Saloogid** (-da) — Saloog ka dhigid.

**Salool** (-ka) — Badar raran kulul ama oomaar lagu dubey; qaloon; daango.

**Saloolad** (-ka) — Saloolasho.

**Saloolasho** (-da) — 1. Badar salool ka dhigasho. 2. (nafleyda daaqda qaarkeed) inta labada lugood keeliya la isku taago, labada jeenina, laamaha sare lagu qabsado, is dheerayn, si meel kore loo gaaro oo wax looga daaqo.

**Saloolid** (-da) — (badar) salool ka dhigid.

**Salow** (-ga) — Qaylo iyo buuq.

**Salsal** (-ka) — 1. Heesta awrta lagu raro. 2. Sas; argaggax. 3. Gundhig; qaab; khamiir; dano; uraysimo.

**Salsalid** (-da) — 1. Heesta awrta lagu raro, ku heesid, qaadid. 2. Sasid; argaggixid.

**Saluug** (-ga) — Wax laysa siiyey oo la diido ama laga xumaado inta loo qaato inay yar yihiin; qawad.

**Saluugid** (-da) — Saluug ku kicid.

**Saluugmo** (-da) — Saluugga wax la saluugo.

**Salwid** (-da) — Salow kicin; buuqid; sooyaamid.

**Salwo** (-da) — Cayaar batarka ka mid ah.

**Salxan** (-ta) — Wejiga kore, labada meelood oo sii jiidan oo timaha foodda labada dhinac kaga yaal, oo aan timaha lahayn middood.

**Samaan** — 1. (-°ka) Waa, jeer; goor; waqti; (ama « sabaan »). 2. (-ta) Wax san; wanaag; sami.

**Samaanyo** (-ha) — (waayadii hore) xoolo wiilka dhasha laga bixiyo oo dad gaar ah (yibir, caadaqaate) la siiyo.

**Samafal** (-ka) — Wax wanaagsan oo cid loo galo ama sidooda loo sameeyo; wax san ama suubban oo lala yimaado; camal wanaagsan; khayr.

**Samafalid** (-da) — Samafal la imaansho; camal san falid.

**Saman°** (-ka) — Semen.

**Samatabbax** (-a) — Cabsida iyo halista oo laga nabadgalo; (ama « sabatabbax »).

**Samatabbixid** (-da) — Samatabbax helid; ka korid; baxsasho.

**Samay** (-da) — Samayo.

**Samayn** (-ta) — 1. Wax qabasho; wax yeelid; falid; waxayn; suubbin. 2. (xarig, kd.) soohid. 3. (dermo, kd.) falkin.

**Samayo** (-da) — 1. Usha waranka. 2. Ul dheer oo dhuuban oo toosan (ama « samay »).

**Samays** (-ka) — 1. Wax qabashada wax la qabanayo. 2. Meelaha wax lagu sameeyo.

**Samaysad** (-ka) — Samaysasho.

**Samaysan** — La sameeyey; waxaysan; suubsan.

**Samaysasho** (-da) — (qof) iski ama darti wax u samayn; waxaysasho; suubsasho.

**Samaysnaan** (-ta) — Wax samaysan ahaan; waxaysnaan; suubsanaan.

**Sami** (-da) — Samaan; samo.

**Samir** (-ka) — Dulqaadad; adkaysi (ama « sabir »).

**Samirsiin** (-ta) — Samir ku adkayn, ku waanin, farid; samrin.

**Samirsiis** (-ka) — Samirsiin.

**Sammaad** (-ka) — Dammaad; khaafsan; maahsan.

**Sammi** (-ga) — Qof qof la magac ah; magacwadaag.

**Sammiyid** (-da) — Qof la jecel yahay magaciis, ilmo dhashay u bixin, magac uga dhigid.
**Samo** — 1. (-da) Cir. 2. (-ha) Wax san oo dhan.



SAN (2 *a*)

**Samoolad** (-ka) — Gusoore.
**Samrid** (-da) — Samir qaadasho; la imaansho.
**Samrin** (-ta) — Quus iyo samir gelin; samirsiin.
**Samsam°** (-ka) — (biyo) ceel kacbada ku ag yaal; (ama « Zamzam »).



SANAANI

**San** — 1. Aan xumaan lahayn; wanaagsan; fiican; suubban. 2. (-ka) *a*) Xubin wejiga ku taal oo afka iyo indhaha u dhexaysa oo labo dalool (dulal) ku yaalliin oo laga neefsado waxna laga ursho. *b*) Xubinta ka dhigan oo sankunneeflaha kale ku taal; sandaal; gafuur. *c*) Wixii san u eg ama meesha uu ku yaal ku yaal, sida fiiqa buurta. *d*) Daliigo idiin jiliesan ah oo wax lagu daruuro.
**Sanaani** (-da) — Farammaggooggada jaad ka mid ah; waxay leedahay kolay ay ka buuxiso wax khad la moodo.
**Sanac** (-a) — Nasiib-wanaag; buruud.
**Sanagguuro** (-da) — Maalin weyn oo aan la illaawi karin oo sanadiiba kol la xuso. (ama « sannadguuro »).



SANBAB (1)

**Sanam** (-ka) — Wax kastoo Ilaah ka sokow la caabudo.
**Sanan°** (-ka) — Waxyaalo aan aqoon iyo kasmo ku dhisnayn, haddana maangaabtu rumaysato oo ka baqdo (ama « senen »).
**Sanbab** (-ka) — 1. Mid ka mid ah labada xubnood oo hunguriga cadi isu hayo oo sida buufimada neeftu gasho kana baxdo. 2. (xoolo) cudur xun oo sanbabbada ku dhaca.
**Sanbacaraar** (-ka) — (xoolo, kd.) Bacaraarka sanka; sandaal.
**Sanbanneeye** (-ha) — Nagaar sanboorka iyo waxyaalo kale lagu daweeyo.
**Sanboor** (-ka) — Cudur sanka ku dhaca oo hindhiso badan keena.
**Sanboorid** (-da) — Sanboor qaadid.

**Sanbuuqo** (-da) — Sanka intiisa hore oo jilicsan; sandaal (ama « sanburuq », « sanbuuq »).

**Sanbuusi** (-da) — Bur saddexgees ah, oo hilib geedeysani gudaha ugu jiro, oo si gaar ah, loo shiilo.

**Sancan** — Sanac leh; barako leh; khayr leh.

**Sancanaan** (-ta) — Wax wax ku sancan ahaan.

**Sancayn** (-ta) — Si sanco ah, wax u qabasho, u farsamayn.

**Sanco** (-da) — 1. Si aqoon iyo tab leh, oo wax loo qabto; farsamo. 2. (dawo) nabarrada iyo cudurrada oo si kasmo ah wax looga qabto ama loola tacaalo. 3. Aqoon hawl gaar ah loo lee yahay; xirfo.

**Sandaal** (-ka) — (xoolo, kd.) sanbuuqo.

**Sandal** (-ka) — Geed-abaareed ka baxa Aasiya, Austraalya iyo Jasiiradaha Badweynta Deggan; waa udgoon yahay, waxaana badanaa laga waxeeya santuukhyada qoraalka lagu xardho, ulaha, babbisyada, iyo saqfaha.

**Sandulle** (-ha) — 1. (xoolo) sanka oo intá la dalooliyo oo xarig ama bir lagu xiro oo lagu wado. 2. Xoog; hawaan; dirqi; khasab.

**Sandulleyn** (-ta) — Si Sandulle ah u khasbid.

**Sanduuq** (-a) — Abxad qori ah ama bir la adkeeyey oo dharka iyo alaabada kale, lagu gurto; seexaarad; (ama « santuukh »).

**Sangaalle** (-ha) — Dixiri sanqada gudeheeda ku abuurma, siibba tan geela.

**Saniifad** (-da) — Calaamo loo yeelo maryaha dacalkooda; darxad; (ama « saanifad »).

**Sanin** (-ta) — Sanuun ama ur kale urin; saadin.

**Sankunneefle** (-ha) — Inta sanka ka neefsata oo dhan; nafley; xayawaan.

**Sannad** (-da, -ka) — Labiyo toban bilood ama 365 maalmood; sano.

**Sannif** (-ka) — 1. (suugaan) wax hor leh oo la curiyo, la abuuro, la hindiso; tasniif. 2. Wax nabar lagu dhufan lahaa oo aan si fiican loola heline, gees ama meel yar laga taabsiiyey.

**Sannifaad** (-da) — Wax hor leh, sannifidda.

**Sannifid** (-da) — 1. (suugaan) wax hor leh curin, abuurid, hindisid. 2. Nabar wax lagu dhufan lahaa, (oo aan beeg wax loola helin) gees ama meel ka taabsiin.



SANDAL

**Sano** (-da) — Sannad.

**Sanoobbir** (-ka) — Geed-abaareed waxtar iyo qurux isku darsaday; wuxuu lee yahay caleemo cuntub cuntub isugu xiran oo irbado la moodo iyo miro isku duuban oo korka kurtummo yaryar iyo toxob ku leh; aad buu u dheeraadaa alwaaxdiisana waxyaalo aan la tirin karin baa laga sameeyaa.

**Sanqar** (-ta) — Shanqar.

**Sanqarid** (-da) — Shanqarid.

**Sanqarin** (-ta) — Shanqarin.

**Sanqaroor** (-ka) — Sanka duudkiisa kore.

**Sanqo** (-da) — Sanka gudihiisa shishe.

**Sansaan** (-ka) — Falaad; baxaalli; dhaqan.

**Santuukh** (-a) — Sanduuq.
**Sanuun** (-ta) — Urka ka soo baxa waxa dufanka leh oo kululaada; siniin.
**Sanuunad** (-da) — Iidaan laga sameeyey hilib iyo subag ama saliid iyo geedo badan oo udgoon oo la isku karshey.



SARAACIMO

**Sanuunadayn** (-ta) — Sanuunad ka dhigid ama u yeelid.
**Sanuunadaysan** — La sanuunadeeyey.
**Sanuunid** (-da) — Sanuun yeelasho, ka soo bixid.
**Saq** (-da) — Hurdada culus oo habeenbarkii.
**Saqaf** — 1. (-ka) Qolalka aqalka daboolka kor ka saaran. 2. (-ta) Cad xaleefsan oo ah laf ama caag ama gees ama wax kale oo ilko leh oo timaha lagu firo; shanlo.
**Saqajaan** (-ka) — 1. Qof aan asluubta iyo dhaqanwanaagga bulshada aqoon; qof anshi xun. 2. Asluubdarro; anshax-xumo; edebdarro.
**Saqiir** (-ka) — 1. Ilmo carruur ah oo dhashay. 2. (- iyo kabiir) qof fil yar.
**Saqiirid** (-da) — Carruurnimo ku dhimasho.
**Saqle** (-ha) — (fardo) orod gaabiya (ama « raqle »).
**Saqleyn** (-ta) — Orod saqle ah, ordid.
**Sar** (-ta) — 1. Dhis weyn oo aqal ama wax kale ah, oo dhagax ah; daar. 2. Harag; maqaar; saan.
**Saraacimo** (-da) — Libaax-badeed aad u weyn oo badaha kulul ku nool: wuxuu qalka kore ku lee yahay gafuur dheer oo xalleef ah oo ilko, kuwa miinshaarta u eki, labada dhinac kaga teedsan yihiin.
**Saraad** (-da) — Saad.
**Saraadid** (-da) — Saadin.
**Saraar** (-ta) — Meel korraysa dusheeda sare.
**Sarab** (-ka) — Dhis ulo ka samaysan; teed.
**Sarac** — 1. (-a) *a*) Saf. *b*) (°) beerfal. 2. (-da) kobta laabatada ah oo bowdada iyo calooshu (uurku) iska galaan (ama « sarcan »).
**Sarajoog** (-ga) — Taagnaan; sarakac.
**Sarakac** (-a) — Jiifka ama fadhiga oo laga kaco; sarajoog; istaag.
**Sarakicid** (-da) — Jiif ama fadhi ka kicid; sarajoogsasho; istaagid; kicid.
**Saran** — La saray; sarmo ku taal.
**Saranseer** (-ka) — Dhibaato ka timaadda arrimo isdabajoog ah oo waxyeello ama luggooyo leh.
**Saransoor** (-ka) — Meel labo wax iska galeen; iran.
**Sarar** (-ta) — Feeraha iyo hilibka saaran.
**Sarbeeb** (-ta) — Hadal daboolan oo duluc ama ujeeddo kale ku dhex qarsoon tahay.
**Sarbid** (-da) — Sarab ku samayn, u yeelid.
**Sarcan** — La sarcay; sarac sarac laga dhigay; safan.
**Sarcanaan** (-ta) — Wax sarcan ahaan; safnaan.
**Sarcanaansho** (-ha) — Wax sarcan ahaansho; safnaansho.
**Sarcid** (-da) — 1. Sarac sarac ka dhigid; safid. 2. (°) beerid; abuurid.
**Sarco** (-da) — (cudur) Qallal; suuxdin.
**Sardhayn** (-ta) — Seexasho yar indhaha isku qabasho.
**Sardho** (-da) — Hurdo yar; indho iskuqabad yar.
**Sardiin*** (-ka) — Huduf; baaqe.

**Sare** — Kore; weyn; sarreeya.
**Sareedaan** (-ka) — Jikada doonyaha.
**Sareedo** (-da) — Khayr badan; barwaaqo; baraare.
**Sargaal** (-ka) — 1. Qof madax ah oo maamul dowladeed hawl ka haya. 2. (darajo askareed) inta xiddigle u hooseeyo (ama « sarkaal »).
**Sargaan** (-ta) — Ul (ama « sarwaan »).
**Sarid** (-da) — Sarmo u yeelid.
**Sariibad** (-da) — Siibad; xero; deyr.
**Sariir** (-ta) — 1. Saabaanka guriga mid ka mid ah oo lagu kor seexdo intá joodari iyo barkimooyin la saaro. 2. Salka weelka.
**Sarmaan** (-ta) — Geed qodax leh (canbuul) oo xididkiisa asal wanaagsan laga helo.
**Sarmadax** (-da) — (xoolo, kd.) sarta madaxa laga bixiyo.
**Sarmale** (-ha) — Qoryaqore, najaar.
**Sarmaseegtayn** (-ta) — Si sarmaseegto leh wax u goyn.
**Sarmaseegto** (-da) — Wax la goynayey, oo la rabey in nabarradu meesha la goynayo keliya ku dhacdhacaan, oo lala waawaayo, lala gefgefo, hadba meel hor leh lagu dhufto; (ama « surmaseegto »).
**Sarmo** (-da) — Nabar yar oo jiidan oo mandiil ama wax kale oo la mid ah lagu jeexay.
**Sarniin** (-ka) — Wax saridda (ama « sarriin »).
**Sarqaalibasho** (-da) — Wax wax kale u qaadasho, moodid, ku gefid.
**Sarraafad** (-da) — Masruuf; nafaqo.
**Sarrax** (-a) — Laab; xabad; gaaddo; shaf; sakaar.
**Sarrayn** (-ta) — Wax meel sare ku sugan ama darajo sare gaarey ahaan; korrayn.
**Sarreen** (-ka) — 1. Badar iniino yaryar oo sida bariiska, adduunkoo dhan laga cuno; burkiisa waxaa laga sameeyaa rooti, laxoox, baasto, buskud, iyo waxyaalo kale oo badan. 2. Geedka badarkaasi ka baxo; – qamadi.
**Sarreeye** (-ha) — 1. Meel sare ama darajo sare gaarey. 2. (*) Darajo sare oo askareed (- guuto; - gaas); jánan.
**Sarrif** (-ka) — 1. Lacag waaweyn oo isku taal oo tu jajab ah ama cadadi, oo la qiime ah, loo rogo, loo beddelo. 2. Sarraafad siin; masruufid.



SARIIR (1)

**Sarrifan** — La sarrifay; sarrif laga dhigay.
**Sarrifid** (-da) — 1. Lacag isku taal, tu jajab ah, oo qiime le'eg, u rogid, ku beddelid, ku doorin. 2. Sarraafad ama masruuf siin.
**Sarriig** (-ta) — 1. Nafta iyo sharafka oo la dhawro, oo aan wax xun loo quurin; xilkas; xishood; sheex. 2. Wax dhuuban oo laamo ama wax kale ka taagtaagan yihiin oo inta gunta ilkaha ama wax kale lagaga qabto, iyadoo aan kolna la siiddeyn, dhifasho xoog leh, lagu murxiyo, lagu diiro.
**Sarriigasho** (-da) — Sarriig yeelasho.
**Sarriijin** (-ta) — 1. Wax sariigtu diideyso ku jirrabid, badid. 2. Dhogorta ama wax kale ka murxin, ka qaadid.
**Sarsar** (-ka) — 1. Sarmooyin yaryar oo aan hoos sii jirin oo oogada loo yeelo, si wax hoos ku qolaysmay, toobin ama wax kale, dibadda loogu soo saaro; tiiftiif. 2. Oodda reerka dusha kaga oodan; deyr; xero; meegaar; heeraar.
**Sarsaran** — Sarsar loo yeelay; la sarsaray; tiiftiifan.

**Sarsarid** (-da) — (oogo) sarsar u yeelid, ku dhigid; tiiftiifid.

**Saruuradow** (-ga) — Cudur, hilib iyo adduunyo ka raagidda ka kaca; magaag.

**Sarwaan** (-ta) — Ul; serged (ama « sargaan »).

**Sarwacnaan** (-ta) — Si gaar ah ahaan: duwanaan.



SATI

**Sarweji** — 1. (-da) *a*) (xoolo...) sarta wejiga laga bixiyo. *b*) Haragga wejiga. 2. (-ga) Haragga wejiga oo la uruursho, qawad darti; saluugmo.

**Saryan** (-ka) — Biciid lab oo tabaraystay.

**Sas** (-ka) — Naxdin kedis ah oo lala argaggaxo, lala boodboodo, lala kalabbato.

**Sasab** (-ka) — Sabsab.

**Sasabid** (-da) — Sabsabid.

**Sasid** (-da) — Naxdin kedis ah la argaggixid, la boodboodid, la kalabbadasho.

**Sasin** (-ta) — Sas ku ridid.

**Sati** (-ga) — Dabool labo qalbac isugu aabburan oo qaafiriyada la dhex geliyo oo lagu qaado; wuxuu ka tolan yahay caw, korkana waxaa kaga rogan idiin iyo maryo iyo aleel iyo suuman la qabto.

**Satiyayn** (-ta) — Sati u yeelid.

**Satiyaysan** — La satiyeeyey; sati leh ama loo yeelay.

**Saw** — Sow; show.

**Sawaab** (-ka) — 1. Qof sacsacan; seegseeg; doqon; nacas; dhaandhaan; sawir. 2. Ajar, xasanaad.

**Sawaxan** (-ka) — Buuq; wirix; qaylo.

**Sawd** (-ka) — Cod; dhawaaq; luuq.

**Sawir** (-ka) — 1. Masawir. 2. Dhaandhaan; dhabqalallo; sawaab.

**Sawirnimo** (-da) — Sawir ahaan.

**Sax** — Aan gef iyo laaxin lahayn; qalad la'.

**Saxaax** (-a) — Xubnaha laga dhalo iyo kobta ay ku yaalliin.

**Saxad** (-ka) — Saxasho.

**Saxal°** (-ka) — (meereyaal) Raage.

**Saxan** — 1. Qaladka laga saaray; la saxay. 2. (-ka) Weel dhoobo ama macdan ama wax kale ah oo fidsan ama gudo leh oo cunnada lagu gurto; xeero; (ama « sixni »).

**Saxansaxo** (-da) — Neecaw qabow oo udgoon oo roobka soo goota ka soo horraysa.

**Saxar** (-ka) — 1. Qori ama wax kale oo jajabay cad ka mid ah oo dhab u yar oo badanaa siigada ku dhex jira oo dabayshu qaadi karto; firo. 2. Wixii sida saxarka aad u yar oo dhan, siiba kan isha gala.

**Saxariir** (-ta) — Dhibaato aad u daran; silic; rafaad.

**Saxariirid** (-da) — Saxariir arkid, mudasho, la kulmid; silcid.

**Saxariirin** (-ta) — Saxariir tusid, badid; silcin.

**Saxariirsan** — Saxariir ku sugan, la baday; silicsan.

**Saxaro** (-da) — Cunnada dadku cuno inteeda oogadu nacdo oo soo tufto; xaar.

**Saxasho** (-da) — Wax la cunayey ama la cabbayey in yar oo ka leexata oo hunguriga cad ku roorta oo lala qufaco.

**Saxiix** (-a) — 1. Qof magaciis, uu isagu gacantiisa ku qoro. 2. Run; dhab; xaqiiqo.

**Saxiixan** — Saxiis ku yaal; lagu dhigay.

**Saxiixid** (-da) — Saxiix u yeelid, ku dhigid.

**Saxnaan** (-ta) — Wax saxan ahaan.

**Saxniin** (-ka) — Wax sixidda.

**Say** (-ga) — Waxa afada ninkeedu ugu aaddan yahay ama u yahay; nin.

**Sayaariin*** (-ta) — Meereyaasha qorraxda ku wareega, wadar ahaan. (ama « siyaariin »).

**Sayax** (-a) — 1. Qoyaanka roobku dhulka korkiisa ku reebo. 2. Qoyaanka gabaddanadu keento; dharab.

**Sayid** — 1. (-da) (dun, liilammo, kd.) isfeer dhigid, sarcid. 2. (-°ka) *a*) Waayeel, madax. *b*) Shariif.

**Saylaan** (-ka) — 1. (roob) madax; dhool; garab. 2. Dhaqdhaqaaq yar oo celcelis ah sida wax la lulayo ama la wirfinayo.

**Saymo** (-ha) — (keli = sayn) meel lagu dagaallaamayo oo xabbaddu (ama warmuhu ama fallaartu,...) sida roobka u dhacayso, saymaha roobka u ekaatay; xarbi.

**Sayn** — 1. (-ka) Addin roob ah oo aan ballaarrayn oo meel ka hoora. 2. (-ta) Timaha nafleyda qaarkeed (sida tan ku taal qanaanta fardaha, dabada lo'da,...).

**Sayran** — La sayray; la daadshey.

**Sayrid** (-da) — 1. Si xoog leh, wax shubma meel durugsan ama tiigaal ah, ku daadin, ku gaacin, ku firdhin, ku qubid. 2. Qodax laan ku taal ama wax kale oo la mid ah, oo xoog u soo fikatay, ku dhicid, mudid.

**Sayrin** (-ta) — Sayrid.

**Saytuun°** (-ka) — Seytuun.

**se-** — (weligeed erey kale gadaal kaga dhegsan; sida: anigu*se*, Warsame*se*, ma*se*; illow*se*, ha*se*, ...) laakiin.

**Seben** (-ka) — Semen.

**Sebi** (-ga) — Ilmo carruur ah; cunug.

**Sebinnimo** (-da) — Sebi ahaan.

**Sed** (-ka) — 1. Wax la wadaago qaybta qof waliba gooni uga hela hayo. 2. (cunno) qayb go'an oo dowlad (ama maamul kale) cid ku masruufto; (ama « sad »).

**Sedo** (-da) — Ammaan; (ama « sado »).

**Seeb** (-ka) — Qori dheer oo af bagafsan oo gaadiid yaryar oo badda oo aan shiraac lahayn, lagu wado.



SEYTUUN (2)

**Seed** (-da) — (oogo) dun ama sooh adag oo cad oo muruqyada madaxyadooda ku yaal oo muruqyada iyo lafaha isku xira.

**Seedaxanuun** (-ka) — Seedaha oo xanuuna.

**Seeddi** (-ga) — Afada la qabo walaalkeed.

**Seef** (-ta) — Qalab lagu dagaallamo oo leh: bir dheer (birlab) oo xalleefsan oo dhuuban oo toosan ama qalloocan; caarad wax mudda; af ama labo af oo wax gooya iyo daab gaaban oo la qabto.

**Seeflabbood** (-ka) — Karti wax lagu hubsado oo lagu sugo la'aan; kaadsiinyo la'aan.

**Seeflabboodnimo** (-da) — Seeflabbood ahaan.

**Seefle** (-ha) — Kalluun faras-badeedka u eg, guudse aan lahayn.

**Seegid** (-da) — Haleeli waayid; gefid.

**Seejin** (-ta) — Gefsiin; dhaafsiin.

**Seeme** (-ha) — Billaawe weyn oo lagu dagaallamo keliya; golxob.

**Seemid** (-da) — 1. Wax seemman ka dhigid. 2. (cayaar orod iyo istaabasho ku dhisan) taabasho.

**Seemman** — 1. (ri, deero;...) aan geeso lahayn; seenyoon. 2. Madax aan korkiisa wax ka taagneyn; xiiran; qurdan.



SEEFO

**Seenyo** (-da) — Neef aan geeso lahayn; seenyoon.

**Seenyoon** — Seenyo ah; aan geeso lahayn; seemman.

**Seenyoonaan** (-ta) — Wax seenyoon ahaan.

**Seeraarin** (-ta) — Tuuryo wax soke oo dheer (daar, buur) korka ka marin, oo meel shishe oo aan muuqan ku ridid.

**Seeraaris** (-ka) — Tuuryo kor loo tuuro, si ay wax soke (derbi, aqal, geed, buur,...) dusha uga marto oo dabadeed hoos iyo meeshii lala rabey ugu dhacdo.

**Seere** (-ha) — Dalal isku qabsan oo qarammo kala lee yihiin ama gobollo ama beero, kd., xarriiqda u dhexaysa oo caddaynaysa meesha mid ku dhammaaday midna ka bilaabanayo; soohdin; xuddund; xad.

**Seeri** (-ga) — Firinbi.

**Seermaweydo** (-da) — Xilliga guga dhexdiisa; gusoore (ama « soormaweydo »).

**Sees** (-ka) — Garangar yar oo qodxo ka taagtaagan yihiin oo weylaha kd., gafuurka loo gesho, si ayan lo'da u nuugin.

**Seesar** (-ka) — Saxan yar oo godan oo wareegsan oo korkiisa fujaammada la saaro, wixii ka soo daatana celiya.

**Seeseemmane** (-ha) — Kalluunka badda mid ka mid ah.

**Seesid** (-da) — Sees u yeelid, ku xirid.

**Seetayn** (-ta) — Seeto ku xirid, u yeelid; dabrid.

**Seetaysan** — Seeto ku xiran tahay; la seeteeyey; dabran.

**Seeto** (-da) — (geel...) Xarig labada jeeni (dhudhummada) lagaga xiro si uusan u fogaan; dabar dheer.

**Seexaari** (-da) — Jaadadka timirta mid ka mid ah.

**Seexad** (-ka) — Seexasho.

**Seexasho** (-da) — 1. Hurdo gudaggelid; gam'id. 2. Jiifsasho. 3. (dab, nal,...) demid, baqtiyid.

**Seexaw** (-da) — Wax badan oo la wada laayo, la baabbi'iyo, aan wax laga reebin.

**Seexin** (-ta) — 1. Gama'siin. 2. Jiifin. 3. (dab, nal,...) demin, baqtiin.

**Sefed** (-da) — Meel lagu noqnoqana hayo oo wax laga gura hayo, sida doonni markab wax ka rogeysa, markii keliya, oo wax la soo qaadoba.

**Seked** (-da) — Saf ama iskujoog daaro ah; (ama « sakad »).

**Seko** (-da) — Sako.

**Selel** (-ka) — Salal.

**Selelid** (-da) — Salalid.

**Selelin** (-ta) — Salalin.

**Sellimid** (-da) — Bixin; dhiibid.

**Semen** (-ka) — Waqti; waa; jeer; goor; (ama « saman », « seben »).

**Senen** (-ka) — Sanan.

**Senge** (-ha) — (faras, dibi) Neef lab oo la dhufaanay.

**Serbi** (-da) — Ul; dhenghed.

**Serenji** (-ga) — Ninka naakhuudaha ka hooseeya.

**Seri** (-ga) — Dun xasaw ah, oo dharka qaarki ama alaabo kaleba lagu qurxiyo; tel.

**Serji** (-ga) — Wax fidsan dhinaca uu ku dhammaado; af; qar.

**Seytuun** (-ka) — 1. Geed geedaha kuwa u waxtar badan ka mid ah oo geed-abaareed ah; waxaa mirihiisa laga lisaa « saliid-seydda » la wada yaqaan. 2. Miraha seytuunka ka baxa, oo ama sidooda loo cuno (iyagoo cusbaysan ama khal lagu daray) ama saliid laga sameeyo. Saliidseydda, sida subagga oo kale baa wax loogu iidaantaa oo loogu shiilaa; waxay kale oo wax ka tartaa saabbuun-samayska. 3. Geed kale oo labaad oo Soomaalidu « seytuun » u taqaan iyo mirihiisa, iyagana la cuno; guwaafa ama jawaafa.

**-sha** — (naxwe) qodob raaca ereyada dheddigga u dhawaaqa oo « l » ku dhammaada sida il (i*sha*), bil (bi*sha*), ceelal (ceela*sha*), odayaal (odayaa*sha*).

**Shaab** (-ka) Wiil dhallinyar; barbaar.

**Shaabbad** (-da) — Shabbad.

**Shaabuug** (-ga) — Karbaash.

**Shaac** (-a) — Wax la wada maqlo ama aad u faafa ama caan noqda; baah; caan.

**Shaacid** (-da) — (war) dhul badan wada gaarid; caan noqosho; baahid; faafid; fidid.

**Shaacir** (-ka) — Nin shicirka tiriya; gabyaa.

**Shaadali** (-ga) — Bun; qaxwe.

**Shaadir** (-ka) — Shuko.

**Shaafici** (-da) — 1. Imaam Maxamed Idriis (767-820); wuxuu asaasay mad'habta magaciisa caanka ku ah oo afarta mad'habood oo waaweyn oo Islaamka ka ka mid ah. 2. Qofka mad'habta shaafici haysta.

**Shaafii** (-da) — Duco carabi iyo soomaali isugu jirta oo ardada quraanku maqribkii qaadaan.

**Shaafiyid** (-da) — Qof bukey caafimaad siin; ladnaysiin; biskoodsiin.

**Shaah** (-a) — 1. Geed weligi cagaaran oo ubax cad leh oo ka baxa



SHAAH (geed)

Shiina, Hindiya, Jabbaan iyo meelo kale. 2. Caleemihiisa oo la engejiyey oo laga shaqeeyey. 3. Wax la cabbo oo caleemahaas laga sameeyey; (ama « shaahi »).

**Shaahid** — 1. (-da) Shaah cabbid. 2. (-ka) Marag; markhaati.

**Shaajac** (-a) — Shajaac.

**Shaal** (-ka) — Go' la huwado oo dhogor ah oo badanaa Kashmiir ka yimaada.

**Shaalid** (-da) — (gaadiidka badda) mowjad duuban ka hortegid oo ka dhaadhicid.

**Shaanbayn** (-ta) — Shaanbo ku dhufasho.

**Shaanbi** (-da) — Aashuun, ballaas.

**Shaanbo** (-da) — 1. Libaaxa badda iyo wixii la mid ah, dhufashada

ay dabada wax ku dhuftaan. 2. Kolka biyaha gudohooda lagu cayaarayo, oo intá si gaar ah oo xoog leh la isu geddiyo, lugaha la isla dhaco; huy.

**Shaandhayn** (-ta) — 1. (turub) waraaqaha isku qasid; baandhayn, bawisid. 2. Isku celcelin; isku bedbeddelid.



SHABEEL (1)

**Shaandho** (-da) — 1. (turub) warqadaha oo la isku qaso; la haandhecyo. 2. Arrin inta díb loogu noqdo, dadkeedii laysku celceliyo ama laysku bedbeddelo.

**Shaanis** (-ka) — Cayaaraha turubka mid ka mid ah.

**Shaaqi** (-ga) — Qof shaqo haya; shaqaale.

**Shaar** (-ka) — Gashi; shaati; qarbaggale.

**Shaarib** (-ka) — Timaha ka baxa bushinta sare oo ragga.

**Shaash** (-ka) — 1. Timo dheer oo ka baxa surka docdiisa kore iyo dhinacyadiisa (sida kuwa aarka libaaxa, gisida Ameerika dibideeda,...). 2. Masar badanaa xariir ah oo midabyo badan oo dumarku madaxa ku xirto.

**Shaasho** (-da) — Cudur faddarada ama urka darani keeno oo badanaa carruurta iyo ubadka ku dhaca ama xoolaha dhalay la banmaraan.

**Shaashoobid** (-da) — Shaasho ku dhicid.

**Shaati** (-ga) — Gashi; garbaggale.

**Shaayad** (-da) — 1. Jubbad yar oo aan gacno lahayn. 2. Idaad xoog badan oo doonyaha dhoofsan lagu xiro oo kalluunka iyo libaaxa yaryar lagu qabto.

**Shabaab** (-ka) — Dhallin yar; barbaar; shaab.

**Shabaag** (-ta) — Alaabada kalluunka lagu qabto mid ka mid ah oo ka samaysan xargo dun ah oo laysku saabcaareeycy oo wada il ah; (ama « shamaag »).

**Shabaako** (-da) — Khalfad; daaqad; dariishad.

**Shabag** (-ga) — Daliigo silig ah ama wax kale oo la mid ah oo sida shabaagta u samaysan; taxtax; (ama « shabaq »).

**Shabashabo** (-da) — Cayaar la tumo oo ragga iyo dumarku ísu boodaan, oo or iyo jiib iyo sacab leh.

**Shabbaax** (-a) — Nishaabtan.

**Shabbaaxtamid** (-da) — Shabbaaxtan cayaarid; nishaabtan ku tartamid.

**Shabbaaxtan** (-ka) — Nishaabtan.

**Shabbad** (-da) — Cad yar oo wareegsan oo dabo la qabto leh, oo bir ah ama cinjir ama wax kale oo hadal ama astaani ku qoran tahay; warqadaha korkoodaa lagu dhuftaa, summad ama saxiix ahaan; (ama « shaabbad »).

**Shabbadayn** (-ta) — Shabbad ku dhufasho, la dhicid.

**Shabbi** (-ga) — Cusbo-la-mood adag oo cad oo wax lagu midabeeyo.

**Shabeel** (-ka) — 1. Dugaag ku nool Aasiya iyo Afrika iyo meelo kale; midabkiisu waa cawl baro madmadoobi ku yaalliin; dhulka dhirta badan buu joogaa geedahana waa fuuli og yahay; xoolaha iyo ugaarta buu aad u laaya, dadkana kolkol wax buu ka daıncaa. 2. Libaax-badeed qallafsan oo oogada baro ku leh.

**Shabshable** (-ha) — 1. Hab ceelka loo shubo oo aan la nintooxsane, labo nin, si dhaqso badan wadaanta u soo bixiyaan. 2. Waxa xoogga laysugu geeyo oo la doo-

nayo, in degdeg iyo boobsiis loo dhammeeyo.

**Shacaab** (-ka) — Goomaha badda ku yaal.

**Shacab** (-ka) — Dad; tol; ummad; (ama « shicib »).

**Shacays** (-ka) — Dab hore oo afka laga cabbayn jirey gadaalna ku lahaa meel baaruudda loogu shubo iyo liifad kolka la qarxinayo loo daaro; (ama « shucays »).

**Shacbaan** (-ta) — Bilaha dayaxa oo muslinku tirsado tooda siddeedaad oo u dhexaysa rajab iyo soonqaad; gasayar; waabberiis; soondhere.

**Shadfad** (-da) — 1. Galka timirta lagu guro oo maran. 2. Gabal ama cad yar oo maro ama wax u eg ah.

**Shadni** (-ga) — Shidni.

**Shaf** (-ka) — Laabta inta lafsaka-arta ku abbaaran; leg; gaaddo.

**Shafeec** (-a) — Shafeeco.

**Shafeecid** (-da) — Shafeec u gelid.

**Shafeeco** (-da) — Samafal ama wax-tar, qof kale gelliimiddi lagu helo.

**Shafid** (-da) — (beer) sabuulka ama miraha ama wax kale ka jarid; goyn.

**Shafshafayn** (-ta) — Shafshafo ku waxayn, siin.

**Shafshafo** (-da) — 1. Cad yar oo xayr ah oo inta la kululeeyo, nabar ama meel kale oo bugta la saar-saaro oo lagu daweeyo. 2. Qof la dhaawacay, wax loo hormariyo oo lagu daweeyo, baanna u noqda.

**Shagcad** (-da) — Tallaabo.

**Shahaado** (-da) — 1. In Ilaah maa-hee aan Ilaah kale jirin, Maxa-medna Rasuulkiisa yahay oo la qiro; Ashahaado; 2. Marag; mar-khaati.

**Shahar** (-ka) — Soddon maalmood; bil.

**Shahmaad** (-ka) — Yaab lala ware-ero; shaamarreer; irkig.

**Shahmaadid** (-da) — Shahmaad ku dhicid.

**Shahwo** (-da) — Biyaha ragga; mino; (ama « shahwad »).

**Shajaac** (-a) — Geesi. (ama « Shaajac »).

**Shajaacnimo** (-da) — Geesinnimo.

**Shakaal** (-ka) — Qoofal.

**Shakaalan** — Qoofalan.

**Shakaalid** (-da) — Shakaal ku xirid.

**Shakad** (-da) — Suun xabbadaha (— saanadda) lagu guro oo lagu qaato.

**Shakal** (-sha) — Meel ciriiryoon; dhudhub; (ama « sakal »).

**Shakamad** (-da) — Suun dumaysan oo fardaha luqunta looga lulo.

**Shakamadayn** (-ta) — Shakamad u yeelid.

**Shakaran** — La shakaray; iltiran; buuxa.

**Shakarid** (-da) — Meel gudo ah, xoog wax uga buuxin, ugu ka-kabin, uga iltirid.

**Shaki** (-ga) — Hubsiino la'aan; labal-laabow; waswaas.

**Shakisan** — Shaki ku jiro.

**Shakisanaan** (-ta) — Wax shakisan ahaan.

**Shakiyid** (-da) — Shaki qabid.

**Shalaabad** (-da) — Dad-la-dhaqanka wanaagsan; dhalan; abuur; baxa-alli; falaad.

**Shalabow** (-ga) — Caanaha dhirta qaarkeed – sida baarta – laga liso oo dhanaan-macaanka ah oo la cabbo oo haddii la badsado lagu wareero; khamro; dhiinto.

**Shalammadle** (-ha) — Salammadle.

**Shalay** (-da) — Maanta maalintii ka horreysey, dorraadna ka danbey-sey; (ama « shalayto »).

**Shalayto** — Shalay.

**Shalfo** (-da) — (geel) tagoogta afkeeda iyo shafka oo isxoqa oo meeshu nabar noqoto.

**Shallaayid** (-da) — Qoomammo qa-basho; farta dhexda ka qaniinid.

**Shallayto** (-da) — Qoomammo; tii-raayo.

**Shalmaan** (-ka) — 1. Qoryo heera-abka afka ku wada haya oo doo-nyaha fero u ah. 2. Doonyo xoo-gag badan oo maraakiibta wax ka soo roga.

**Shalmad** (-da) — Cad maro ah oo cubcuban oo kooraha iyo faraska u dhexeeya.

**Shamac** (-a) — Shimic.

**Shammaal** (-ka) — Dabayl xagga woqooyi ka timaadda.

**Shammiinto*** (-da) — Budo beey ah ama cawl leh oo wax lagu dhiso. Inta la qooyo oo ciid ama quruurux lagu daro, baa: *a*) alaabada aan is qabqabsan karin la dhex geliyaa oo la iskula dhejiyaa, ama *b*) waxaa laga sameeyaa cadad is hays'haysta oo ad'adag oo sida dhagaxa la isu kor saarsaaro, oo wax loogu dhiso. ~ Sibir.

**Shammirid** (-da) — Cammirid.

**Shamrad** (-da) — Qolalka guriga kan sariirtu taal oo la seexdo.

**Shamuumid** (-da) — Meel ku soo wada ururid, isku xoomin, ku soo heemasho.

**Shan** (-ta) — Tirada afarta iyo lixda u dhexaysa; (5).



SHANBAL

**Shanaad** (-ka) — Tiro taxan, kan shanta jagadeeda ku abbaaran; kan afraadka iyo lixaadka u dhexeeya; (**5d.**).

**Shanayn** (-ta) — 1. Shan ka dhigid, gaarsiin. 2. Shan ku noqosho.

**Shanbal** (-ka) — Qalabka muusikada mid ka mid ah oo ka samaysan labo qalbac oo midkiiba meel dhexda ah ka xoldhan yahay oo kolka la isku dhufto, dhawaaq kan koorta u eki, ka soo baxo.

**Shanhogsiis** (-ka) — Nagaar aan qodax lahayn oo ciiro leh; wuxuu lee yahay caleemo teelteel ah oo yaryar, ur lifaqoon oo biir ah, dhirta dawadana waa ka mid.

**Shandad*** (-da) — Santuukh yar oo harag ama xaashi adag ah.

**Sha'ni** (-ga) — Si, xaal, ged, alab.

**Shanle** (-ha) — Shan waxyaalood leh ama ku yaalliin.

**Shanley** (-da) — 1. Maro shan waar ah. 2. Maanso gaahan.

**Shanqad** (-ka) — 1. Xoolo shan maalmood oo isku xiga, biyo ka qatanaada. 2. Xanuun ama qandho, shantii maalmoodba, kol timaadda.

**Shanqar** (-ta) — Wax dhegtu maqasho oo aan ahayn codka dadka iyo duunyada iyo yeerta qalabka muusikada; (ama « sharqan »).

**Shanqarid** (-da) — Shanqar la maqlo samayn; (ama « sharqamid »).

**Shanqarin** (-ta) — (ka -) Shanqar ka yeersiin; (ama « sharqamin »).

**Shansho** (-da) — Nafleyda qaarkeed, xubinta bowdada iyo dhudhunka u dhexaysa.

**Shaqaale** (-ha) — Qof shaqo haya; shaaqi; xoogsato.

**Shaqaawis** (-ka) — Libaaxa badda mid ka mid ah; (ama « shakhaawis).

**Shaqal** (-ka) — 1. Xaraf keligi lagu dhawaaqi karo oo intii la doono la jiidi karo, sida a, e, i, o, u; xarako. 2. Waxa wax loogu dardaro inay qurux u kordhiyaan; sharrax; dahaar.

**Shaqayn** (-ta) — Shaqo qabasho.

**Shaqaysad** (-ka) — Shaqaysasho; xoogsad.

**Shaqaysasho** (-da) — Shaqo qabsasho; xoogsasho.

**Shaqaysi** (-ga) — Shaqaysasho; xoogsi.

**Shaqfad** (-da) — Laab; qalbi.

**Shaqfal** (-sha) — Kilkilo (ama « shoqfol »).

**Shaqiiq** (-a) — Cudur madaxa qabta oo wixii qabaa ilkaha isku lisaan oo jirriqsadaan.

**Shaqiiqato** (-da) — Madax-xanuun dhanjafka (goonjebshaha) u eg.
**Shaqlan** — Shaqal loo yeelay; la shaqlay; xarakaysan.
**Shaqlid** (-da) — Shaqal u yeelid; xarakayn.
**Shaqo** (-da) — Shuqul; camal; hawl; xoogsi.
**Shar** (-ka) — Magac kooba wax xun oo dhan; wax aan khayr lahayn; dhib; xumaato.
**Sharad** (-ka) — 1. Qodob wax lagu heshiiyey la dhex geliyo oo lagu xiro sida: haddii arrintu sidaas noqoto heshiisku waa taagan yahay oo waa lagu dhaqmayaa haddiise wax iska beddelaan oo arrintu ayan sidii laysku ogaa noqon, heshiisku waa jabayaa ama waa burayaa; shardi. 2. Heshiis lacag ama wax kale loo dhigto oo guushu raacdo qofka waxa uu yiri ama uu maleeyey ay rumoobaan. 3. Nidar. 4. Xargaha doonyaha oo waaweyn mid ka mid ah.
**Sharaf** — 1. (-ka) Magac; xurmo; heybad; maamuus; muuno; xushmo; tixgelis. 2. (-ta) Qurux.
**Sharafjab** (-ka) — Xurmabbeel; muunajab.
**Sharatamid** (-da) — Sharad dhigasho.
**Sharatan** (-ka) — Sharad la dhigto oo lagu kala adkaado.
**Sharax** (-a) — 1. Hadal lagu sii caddeeyo oo lagu sii qeexo hadal kale oo qoran oo ama duuban ama gaaban ama adag. 2. Midab dhibco ah ama baraashirix. 3. Qoryaha shukaanta midkood.
**Sharaysad** (-ka) — Sharaysasho.
**Sharaysasho** (-da) — Shar ka dhigasho; baasaysasho.
**Sharaysi** (-ga) — Sharaysasho.
**Sharbad** (-da) — Wax la cabbo oo calooshu ku baxdo; dacarfaal.
**Sharbeed** (-ka) — Biyo iyo sonkor laysku karsho oo intá dhir kala jaad ah lagu daro, midabyo iyo dhadhan kala duwan loo yeelo oo la cabbo.
**Sharci** (-ga) — Shareeco.
**Sharcin** (-ta) — Sharciga geyn, ku dacweyn.
**Shardi** (-ga) — Sharad.
**Shardid** (-da) — 1. Shardi ku xirid. 2. Nidrid.
**Shareeco** (-da) — Xeerka iyo dhaqanka wanaagsan oo Ilaah dadka u soo dejiyo; (ama « shareecad » « sharci »).



SHAREERO

**Shareer** (-ka) — Wax wax awda ama xira ama isku gudba, oo aan la dhaafi karin; wax wax celiya; wax aan araggu gudbi karin; jiq.
**Shareeran** — La shareeray; awdan; qarsoon; jiq ah.
**Shareerid** (-da) — Wax shareeran ka dhigid.
**Shareero** (-da) — Qalabka muusikada mid ka mid ah.
**Sharid** (-da) — Qof iin yeeshay, mas'uuliyad ka qaadid, ka wareejin.
**Shariif** (-ka) — 1. Qof Nebi Maxamed wax u galeen; sayid. 2. Qof suubban oo sharaf leh.
**Shariifnimo** (-da) — Shariif ahaan.
**Shariig** (-ga) — 1. Dad wax isku darsaday mid ka mid ah; xúbin shirko ka mid ah. 2. Shirki; Ilaah oo shariig loo yeelo.
**Shariir** (-ta) — Sharriir.
**Sharikad** (-da) — Shirko (ama « shirkad »).

**Sharmuuto** (-da) — Dhillo; qaxbad.
**Sharookh** (-a) — Kalluun magaci.
**Sharqamid** (-da) — Shanqarid.
**Sharqamin** (-ta) — Shanqarin.
**Sharqan** (-ta) — Shanqar.
**Sharraakh** (-a) — 1. Shukaanta garangarteeda gaadiidka badda lagu duwduwo. 2. Makiinad dhagax lool ah



SHAX (2)

oo wareegaya leh, oo birta lagu afeeyo.
**Sharrax** (-a) — (aqal, kd.) alaaboyaryar wax lagu qurxiyo iyo qurxinta lafteeda; wax wax lagu bilo.
**Sharraxan** — La sharraxay; la qurxiyey.
**Sharrib** (-ka) — Jarrib; tijaabo; hollis; baxnaanis.
**Sharribid** (-da) — Isku deyid, jarribid, tijaabin, hollin, baxnaaniin.
**Sharriir** (-ta) — Cad baruur ah oo shiilan; (ama « shariir »).
**Sharrixid** (-da) — Wax sharraxan ka dhigid.
**Sharuur** (-ka) — Bun iniino ah oo intá subag lagu dubo la cuno.
**Sharxid** (-da) — Sharax u yeelid.
**Shataar** (-ka) — Qof arrimihiisa (wax ganacsi, kd.) fulin og oo xirrib iyo baraarugsanaan daran wax meel ku marsada.
**Shataarad** (-da) — Waxyaalaha shataarka lagu yaqaan oo uu dadka kaga duwan yahay.
**Shataarid** (-da) — Shataarad cid kale wax kaga qaadid.
**Shati** (-ga) — Warqad, wax faliddood ama samayntood, laysugu oggolaado; Idan qoran.
**Shawaal** (-ka, -sha) — Bilaha dayaxa oo muslinku tirsado, tooda tobnaad oo u dhexaysa bisha soonqaad iyo tan sidataal; soonfur.
**Shawl** (-ka) — 1. Waxa qofka aad u buka lagu dayo. 2. Sida wax loo siiyo; qulaamis; (ama « kawl »).
**Shawlid** (-da) — Shawl siin, ku deyid; qulaamin.
**Shawr°** (-ka) — Showr.
**Shawro** (-da) — Geed weynaada oo xeebaha ka baxa; xoolahaa daaqa, qoryo adagna waa lee yahay.
**Shax** (-da) — 1. Shilin yaryar oo aan ishu qaban karin; qaniin. 2. Cayaar dhulka lagu dhigo ama loox loo sameeyey korki oo labo qof lagu cayaaro; waa saddex xarriiqood oo afargees ah oo isku gudajira oo middiiba siddeed hogood leedahay (isku 24 hogood); qofkiiba wuxuu ku cayaaraa 12 cad oo qori ah ama dhagax ama wax kale oo isku midah ah (12 cad iyo 12 madow).
**Shaxaad** (-ka) — Yaboohsi; dawarsi.
**Shaxaadid** (-da) — Yaboohsasho; dawarsasho.
**Shaxartaan** (-ka) — (qof) xarrago badan.
**Shaxeex** (-a) — Wax la yiraahdo ama la falo oo loola jeedo in qof wax heli lahaa ama la siin lahaa uu wixii waayo oo la seejiyo.
**Shaxeexid** (-da) — Wax qof wax ku waayo ku hadlid ama falankeed qabasho; seejin.
**Shaxid** (-da) — Shax cayaarid.
**Shaxiix** (-a) — Dhabcaal; muudal; bakhayl; masuug.
**Shay** (-ga) — Wax; geed.
**Shayddaan** (-ka) — Ibliis; jinni.
**Shed** (-ka) — (naxwe) shibbaneyaasha qaarkood oo dhawaaqooda la adkeeyo oo laballabada (-dd-, -bb, -rr-, kd.) loo dhigo.

**Shedan** — Shed loo yeelay; la shedey.
**Shedid** (-da) — Shed u yeelid.
**Shedmid** (-da) — Shed qaadasho.
**Shednaan** (-ta) — Wax shedan ahaan.
**Sheed** (-da) — 1. Meel dheer ama taag ah; buur. 2. Meel durug-san, fog.
**Sheegasho** (-da) — 1. Wax gar u la-haantood ku doodid, ku hadlid. 2. Wax isku sheegid, isku tilma-amid, iska warramid. 3. Tol ama hayb isku tirin, ku abtirsasho.
**Sheegato** (-da) — Hayb ama tol aan laga dhalane xeer iyo dano kale lagu raacay, dadka sheegta.
**Sheegid** (-da) — Wax maanka lagu hayey, hadal (dhigan, ama aan dhi-gnayn) ku caddayn, ku tilmaamid, ku dhihid.
**Sheegsi** (-ga) — Haybsi.
**Sheekaxariiro** (-da) — Sheeko gaa-ban oo murti iyo sarbeeb leh, oo dad ama duunyo layska mala'-abuurtay ku saabsan, oo lagala baxo waano iyo tusaale salka ku haya dhaqanka dadka, kan xun iyo kan fiicanba; maantooley.
**Sheekayn** (-ta) — Sheeko sheegid.
**Sheekaysad** (-da) — Sheekaysasho.
**Sheekaysasho** (-da) — Sheekooyin isu sheegsheegid.
**Sheekaysi** (-ga) — Sheekaysasho.
**Sheeko** (-da) — 1. Wax la isu sheego. 2. Wax laga sheekeeyo, oo madax iyo manjo leh, oo maqalkooda dhegtu u jeesho, aanse run ahayn. 3. Sheekaxariiro; maantooley. 4. Ta-ariikh.
**Sheelid** (-da) — Horusocod u dii-did; joojin; celin; qarin.
**Sheelo** (-da) — Xiidmaha wax ka mid ah oo, xuubka hoos ka celiya oo dillaaca darteed, soo dhaadhaca oo qooraha gala oo weyneeya.
**Sheelsheel** (-ka) — Celcelis.
**Sheelsheelin** (-ta) — Celcelin.
**Sheemid** (-da) — Laboodka nafleyda qaarkeed, siiba kuwa raxanta wada, kolka mid mid kale guula hayo oo diidayo in raxantiisa laga soo ag dhowaado; iska ceshiimeyn.
**Sheex** (-a) — Xishood.
**Sheexid** (-da) — Sheex iska garasho.
**Sheexo** (-da) — 1. Dhul dillaacsan. 2. Geeso ama tiino kala rogan.
**Shey** (-da) — Geed weyn oo weligi cagaaran, oo leh miro qabowga lagu cuno sida kuwa qurcista (ti-inka).
**Sheyb** (-ka) — Nin aad u fil weyn; oday; duq.
**Shih** (-ta) — Aan hadal iyo sharqan midina jirin; aammus weyn; shib-qaran.
**Shibban** — Shib ah; aammusan.
**Shibbane** (-ha) — 1. Xaraf aan keligi lagu dhawaaqi karin; waxaa la maqli karaa kolka shaqal weheliyo; xaraf kasta oo aan shaqal ahayn. 2. Aammusane.
**Shibqaran** (-ta) — Shib weyn.
**Shicir** (-ka) — Gabay.
**Shidaal** (-sha) — Wax la shito.
**Shidan** — (dab,...) La shiday, nool, kulul.
**Shidasho** (-da) — Dab daarasho, nola-ysasho, hursasho.
**Shiddeyn** (-ta) — Shiddo gaarsiin, badid; dhibid; shiidaadin.
**Shiddo** (-da) — Dhibaato; rafaad; baahi.
**Shidid** (-da) — Dab hurin, bixin, noo-layn, ololin; daarid.
**Shidmid** (-da) — Wax shidma ama shidan noqosho; (dab, xaabo,...) bixid, hurid; ololid, daarmid.
**Shidnaan** (-ta) — Wax shidan ahaan.
**Shidni** (-ga) — (cunno) dhir udgoon o dhadhan wanaagsan badanaana kulul oo cunnada lagu sanuuna-deeyo; waxaa laga sameeyaa mir-aha iyo dhir kale oo badan oo wax kulul iyo wax udgoonba leh (ama « shadni »).
**Shifaysad** (-ka) — Shifaysasho.
**Shifaysasho** (-da) — Shifo wax ku cunid, ku cabbid; calafsasho.
**Shifaysi** (-ga) — Shifaysasho.

**Shifo** (-da) — 1. Caafimaad wax lagu cuno ama lagu cabbo; fayoobi; ladnaan. 2. (-!) Erey duco ah oo cunnada ama cabbidda horteeda la yiraahdo, ama qof saxday lagu yiraahdo; salaama!.

**Shigid** (-da) — Hadalka ama ereyga si dhib leh ugu tiraabid, ugu dhawaaqid, afka uga soo saarid (iyadoo hadanaa ereyga qaarkiisa hore lagu noqnoqdo, sida « ma-ma-mamagaalo », « wa-wa-walaal »).



SHIISHAD

**Shigshigid** (-da) — Shigid badan shigid; haghago.

**Shiid** (-ka) — 1. Dhar gaar ah oo midabyo badan oo dumarku qaato. 2. Labo dhagax oo isku dul wareega oo badarka lagu budeeyo. 3. Dhagax.

**Shiidaad** (-da) — Hawlo wax ka qabashadooda lala walbahaaro; dhib; shiddo.

**Shiidaadin** (-ta) — Shiidaad u geyn, u keenid; jeedin; hawlid; daalin; dhibid.

**Shiidan** — La shiidey; la budeeyey.

**Shiidid** (-da) — 1. Shiid la dhicid; dhagxin; medid. 2. (badar) budayn. 3. (biyo,...) sabbayn waayid, sida dhagaxa (shiidka) u qu-usid, u tiinbasho, u degid.

**Shiidnaan** (-ta) — Wax shiidan ahaan.

**Shiikh** (-a) — Nin diinta aad wax uga yaqaan; caalin; wadaad; aw (ama « sheekh »).

**Shiikhnimo** (-da) — Shiikh ahaan.

**Shiil** (-ka, -sha) — 1. Dhagax gubtey oo madow ama la kululeeyey oo wax lagu shiilo. 2. Qodob madixi ballaaran ama wax la mid ah oo inta la kululeeyey wax buka lagu gubayo iyo barta ama raadka uu oogada ku reebo lafteeda.

**Shiilan** — La shiilay.

**Shiilayn** (-ta) — Dhagax shiil ah, oo kulul, biyo, ku dhex ridid oo ku karkarin.

**Shiilid** (-da) — Subag kulul dhexdi ama wax la mid ah, wax ku bislayn, ku dubid.

**Shiilliin** (-ka) — Subag kulul dhexdi ama wax la mid ah, oo wax lagu bisleeyo, lagu dubo.

**Shiilmadoobe** (-ha) — Burburka jibinta oo dhulka korkiisa ku soo daata; cirkasoodhac.

**Shiin** (-ka) — Dhawaaq alifba'da ka mid ah oo astaantatani « sh » calaamo u tahay; waa shibbane.

**Shiiqid** (-da) — 1. Xunhada ama xoortu ka bi'id. 2. Soo tabaryarayn; soo yaraansho.

**Shiiqsasho** (-da) — Wax adag oo dhacaan leh oo inta afka la gashado la calaliyo oo dhacaanka laga liqo; bashuuqsi.

**Shiiqsi** (-ga) — Shiiqsasho.

**Shiir** (-ka) — Ur qurmuun; shuruf.

**Shiirid** (-da) — Shiir yeelasho.

**Shiish** (-ka) — 1. Kurtun yar oo bir ah oo ka taagan dhuunta buntukha madaxeeda hore oo kore oo kolka wax la nishaabayo, isaga iyo fantax yar oo iyana buntukha meel dhexe oo kore kaga taal, la isku abbaaro. 2. Nishaab; toog; liishaan.

**Shiishad** (-da) — Saacad ka samaysan labo quraaradood oo isku aabburan oo dhexdu jiiqo tahay, oo ciid hadba doc u shubantaa ku jirto.

**Shiishid** (-da) — Nishaabid; liishaamid.

**Shil** (-ka) — Waxyeello ama dhibaato si lamafilaan ah u dhacda.

**Shilimmow** (-ga) — Cudur qaniinyada shilinta laga qaado; muqloobid.

**Shilin** — 1. (-ka) Lacag ka dhigan gini labaatan meelood loo qayb-

shey meeshi; 100 senti; astaantiisu waa (/–). 2. (-ta) Xasharaad jaadad badan ah, oo dhiigga nuuga, oo aan baalal lahayn, oo dadka iyo nafleyda kaleba cuna, cudurrana keena.

**Shilis** — Hilib iyo baruur badan leh; buuran; cayillan.

**Shillal** (-ka) — Dhis qoryo ka samaysan oo korkiisa xoolaha lagu qalo; miisad.

**Shillin** (-ka) — Geedaha waaweyn oo lafta adag mid ka mid ah; kedi, kulan; quud.



SHILIN (2)

**Shimic** (-a) — Ulo ka samaysan xanjada shinnidu waxayso, oo inta dhexda dun ama wax u eg laga geliyo, la daaro oo shidma; (ama « shamac »).

**Shin** (-ka) — Xilli; waqti; kal.

**Shinbir** (-ta) — Nafley lafdhabar leh oo ugax dhasha oo dhiig kulul, oo baalal leh oo duusha; haad.

**Shinbir-caloolo** (-da) — Cudur caloosha iyo xiidmaha ku dhaca.

**Shinbir-libaax** (-da) — 1. Shinbir shinbiraha kale cunta oo af madow. 2. Cudur geela madaxa kaga dhaca.

**Shinbir-malab** (-ta) — Shinbir malabka cunta; waxaa la qabaa inay dadka iyo bahallada qaarkood horkacdo oo meeshii malab ku jiro tusto.

**Shinbir-yaxaas** (-ta) — Shinbir weligeed yaxaaska la joogta; waxay ku nooshahay oo cuntaa xasharaadka yaryar iyo findhicilka ku hara ilkaha yaxaaska dhexdooda; inta ay wax cunayso, yaxaasku afka waa kala hayaa.



SHIMIC

**Shindhalad** (-ka) — Shinkiisii ku dhashay; gardhalad; dhammays.

**Shineemo*** (-da) — 1. Qalab masawirro degdeg isu dabajooga, daah korki ku qabta oo ka muujiya, ishuna ay mooddo muuqaallo run ah oo noolnool oo dhaqdhaqaaqaya. 2. Meesha muuqaalladaas lagu daawado, (ama « sineemo »).

**Shinni** (-da) — 1. Xasharaad afar baal oo khafiif ah iyo oogo xaadi ku rogan tahay leh; waxay cuntaa oo malab ka samaysaa dhiinka macaan oo ubaxa qaarki lee yahay. 2. Abuur; Firi.



SHINBIR

**Shinsad** (-ka) — Shinsasho.

**Shinsasho** (-da) — Wax heliddood

uurka lagu hayo ka dhursugid; malaysasho, filasho.

**Shinshin** (-ka) — Hab hilbaha loo hogeeyo, loo dheryadhuleeyo.

**Shintirin** (-ta) — (wax u) maalmo ama bilo ama guyaal tirin.

**Shintiris** (-ka) — 1. Shintirin. 2. (*) Buug yar ama xaashiyo is-haysta oo dabadeed hadba mid la jaro ama la rogo, oo ay ku qoran tahay sanada oo maalmo iyo toddobaadyo iyo bilo u kala qorqoran. ~ Taariikh.

**Shir** (-ka) — 1. Dad badan oo isugu yimaada inay arrimo dano u ah oo waaweyn ka hadlaan oo wax ka qabtaan; urur; fadhi; kulan. 2. Banbax; isu'imaad. 3. Waqti; goor; had; shin.

**Shiraac** (-a) — 1. Maro weyn oo adag oo qaabab badan loo yeelo; kolka dakhalka kore lagu xiro oo dabayshu xoog u buuxiso, buu doonyaha horay u wadaa. 2. Dhar adag oo qallafsan oo laga dhigto darbaal, shiraac doonyood, teendho,...

**Shiraanshirix** (-a) — Shirix.

**Shirayn** (-ta) — Neef shiro u qalid.

**Shiraysasho** (-da) — Neef shiro u qalasho.

**Shirbid** (-da) — Shirib cayaarid.

**Shirib** (-ka) — Cayaar raggu lee yahay oo la tumo iyadoo warmo iyo gaashaammo la qurxiyey la sito; waxay ka mid tahay cayaaraha shirarka waaweyn oo taagnaan iyo socodba, waa lagu tumaa.

**Shirid** (-da) — Shir isugu imaansho.

**Shiriid** (-ka) — Libaax-badeed dadqaad ah oo leh madax sillan oo dubbaha u eg, iyo indho kala fog oo midiba gees ku taal; ~ gareen.

**Shirin** (-ta) — Shir u samayn, isugu keenid; kulmin.

**Shirix** (-a) — Lafo yaryar oo carjaw leh oo kalaggoysyada addimada ku yaal siiba cumaacunta cagta; badanaa waa magac kooxeed; (ama « shiraanshirix »).



SHIRIID

**Shirkad** (-da) — Urur ka kooban dad dani ka dhexayso oo leh heshiis u qoran, oo dhib iyo dheefba wadaaga; danwadaag; daawo; iskaashato; (ama « shirko »).

**Shirko** (-da) — Shirkad.

**Shirma?** — Goorma?; Hadma?; Jeerma?; Marma?; Waama?.

**Shiro** (-da) — Neef aan loog iyo sadaqo midna loogu talaggelin ee cidi sideeda iyo cunno ahaan u qalato.

**Shirqool** (-ka) — Tashi qarsoodi ah oo loola jeedo in cid lagu dilo ama lagu qabto iyo dhagarta iyo dabinka la qoolo; dabinqool.

**Shirqoolid** (-da) — Shirqool cid u samayn.

**Shirsan** — Shir ku jira, u fadhiya; shiran.

**Shishay** (-da) — Meel shishe; meel fog; meel durugsan; meel aan dhoweyn.

**Shishayn** (-ta) — Meel shishe ku sugnaan; durugsanaan.

**Shishe** — Aan sokayn; aan dhoweyn; durugsan; dheer; fog.

**Shisheeye** (-ha) — 1. Aan sokeeye ahayn; aan xigto iyo tol midna ahayn; aan hilib iyo hayb lala wadaagin. 2. (qof, dal...) qalaad.

**Shishi** — 1. Neef ido ah oo baraarnimo ku rima. 2. Qof da'diisu yar tahay oo ku kaca ama sameeya waxyaalo ayan samayn karin kuwa la filka ahi; qaangaarid ama barbaarid xilligeedii ka soo hormarta; (ama « shishibbaraar », « baraarshishi »).

**Shishiyid** (-da) — 1. (idaha) baraar ku rimid. 2. Shishi noqosho, (ama « shishibbaraarid », « baraarshishiyid »).

**Shishlaan** (-ta) — Wax shilis ahaan; cayillaan; buurraan.

**Shixid** (-da) — Shax cayaarid.

**Shixnad** (-da) — In kol markab ama doonniyi qaaddo; qaad; rar; qaatin; mug.

**Shoob** (-ka) — Xarrago; mardaaddi.

**Shoobid** (-da) — Xarragood; mardaaddiyid.

**Shood** (-da) — Weel qiyaasi ku taal oo badarka iyo wixii la mid ah, lagu beego, lagu cabbiro.

**Shooki*** (-ga) — Saldhigyada iyo jagooyinka yaryar oo ciidanka nabadda gudaha ilaaliya.

**Shoolad** (-da) — 1. (bad) Markabka meesha qiiqu ka baxo. 2. Dhuun kasta oo kor u dhisan oo qiiqa kor iyo dibadda u saarta.

**Shoolid** (-da) — Faanid, is'ammaanid; tookhid; dhoodid.

**Shoox** (-a) — Kalluun yaryar oo cuntuh cuntub isu raaca.

**Shooxayd** (-ka) — Jaadadka neberiga mid ka mid ah; (ama « shooxaad »).

**Show** — Malaha; mindhaa; armaa; sow.

**Showr** (-ka) — Kulan gaar ah oo arrin iyo sida laga yeelayo lagaga wada hadlo; wadatashi; faq.

**Showrid** (-da) — Showr u fariisasho; wadatashad.

**Shub** (-ka) — Dhis ka samaysan bir iyo ciid iyo shammiinto isku dhafan oo isku malaasan.

**Shubaako** (-da) — Daaqad; khalfad; dariishad. (ama « shabaako »).

**Shubaal** (-sha) — 1. Habka iyo sida wax loo shubo. 2. Shubidda lafteeda. 3. Laxooxda balballaaran jaadadkeeda mid ka mid ah.



SHOOLAD (1)

**Shuban** — 1. La shubay. 2. (-ka) Caloosha oo laga baxo; wax badan oo jilicsan oo gadaal laga dhigo; dababbax; caloolbax; xaar; doox.

**Shubasho** (-da) — (qof) Darti ama naftiisa wax u shubid.

**Shubid** (-da) — 1. Xoolo biyo siin; waraabin. 2. Wax shubma oo weel ku jira, wax ka daadin, wax ka sii deyn. 3. (ka -) Wax shubma oo weel ku jira, weel kale ku wareejin.

**Shubma** — Wax sida biyaha u jilicsan oo u dareera.

**Shubmid** (-da) — 1. Wax shubmaya noqosho; soo bixid; soo daadasho. 2. Shuban ku dhicid; dooxmid; falmid.

**Shubniin** (-ka) — Shubaal; shubid.

**Shucaac** (-a) — Iftiinka qorraxda, fallaarihiisa.

**Shucaacid** (-da) — Shucaac soo saarid, muujin.

**Shucub** (-ka) — Rucub.

**Shufeer** * (-ka) — Kan baabuurrada wada.

**Shuftayn** (-ta) — 1. Shufto noqosho. 2. Shufto ka dhigid.

**Shufto** (-da) — Dad qaanuunka ka baxsan oo wax layn iyo dhac ku nool; qowleysato; dooxato.

**Shuftoobid** (-da) — Shufto noqosho.

**Shugri** (-ga) — Mahad; xamdi (ama « shukri »).

**Shugrinnaq** (-a) — Xamdinnaq; mahadnaq (ama « shukrinnaq »).

**Shugriyid** (-da) — Xamdiyid; mahadin (ama « shukriyid »).

**Shukaamin** (-ta) — 1. Shukaan ku



SHUKAAN (2)

wadid, ku duwduwid. 2. Xodxodasho.

**Shukaan** (-ta) — 1. Loox qori ah ama bir oo adag oo ballaaran oo doonnida qaarkeeda danbe ama markabka, faseexado kula dhegsan, oo khashabadda dhoofsan ama seebka lagu wado, lagu duwduwo. 2. Iskujoog, garangar shufeerku qabto iyo xubno kale ka kooban, oo gaadiidka cirka iyo kan dhulka iyo kan badduba lee yihiin.

**Shukaansad** (-ka) — Shukaansasho.

**Shukaansasho** (-da) — Xodxodasho.

**Shukaansi** (-ga) — Shukaansasho.

**Shukaysad** (-ka) — Shukaysasho.

**Shukaysan** (qof) — Shuko qaba, huwan, gashan.

**Shukaysasho** (-da) — Shuko qaadasho; shaadir huwasho.

**Shuko** (-da) — Maro badanaa madow oo dumarku qaato oo oogada wada qarisa; shaadir.

**Shulle** (-ha) — Fardaha canqawgooda hoose oo qoofalka lagaga xiro; shullacaws; (ama « shullo »).

**Shullo** (-ha) — Shulle.

**Shummay** (-da) — Summad bar ah; (ama « shumme »).

**Shummayn** (-ta) — Dhunkasho.

**Shunuuf** (-ta) — (badanaa koox ahaan « shunuufo »); suuqadda dumarku xarragada iyo quruxda u qaato, waxyaalaha laga lullulo oo lagu bilo.

**Shuqayn** (-ta) — 1. Ul afkeed ama wax la mid ah, wax ku mudmudid, si wax meel gudo ah ku jira ama dibadba joogaa u baxaan ama u kacaan; hadba wax caarad leh juq ku siin; juqayn; mudmudid. 2. Badar, si ishu uga baxdo aayar kasha ku tumid, ku mudmudid.

**Shuqul** (-ka) — Hawl; camal; shaqo.

**Shurbad** (-da) — Cunno jilicsan oo laga sameeyo badar, biyo ama caano lagu kariyo, taniyo intuu ka noqdo fuud culus oo rib ah ama fudud oo khafiif ah; mushaalli.

**Shurbadayn** (-ta) — Shurbad ka dhigid.

**Shuruf** (-ka) — Ur qurmuun; shiir.

**Shuuqid** (-da) — 1. (xoolo) ci ama cod aan qeexnayn, bushimohoo ishaysta soo saarid; guuxid; aburshuqlayn. 2. Wax dab la saaray ama ku dhacay, dhacaanka ka soo baxa iyo shanqarta ka yeerta intuu gamaarayo. 3. Meel ama weel, qoyaankii ku jirey habyayo.

**Shuuqshuuq** (-da) — Kadafka qaarki oo raxan raxan u socda.

**Shuuqsi** (-ga) — Wax qof gaar u lee yahay oo tashiilanayo oo hadba in yar ka cunayo.

**Shuurin** (-ta) — Aammus gafuurtaag ku jiro; afbuurid.

**Shuuro** (-da) — Jiriirta meseggada oo si gaar ah loo sameeyo; soor.

**Shuush** (-ka) — 1. Cudur; bugto. 2. Xumaan uurka la isugu hayo.

**Shuushaamin** (-ta) — (xoolo) si gaar ah oo lexejeclo badani ku jirto u koolkoolin, u ilaalin.

**Shuushin** (-ta) — Xoolo gaabinaya aayar kaxayn.

**Shuux** (-a) — Roob aad u yar; shuxshux; tiix.

**Shuuxid** (-da) — Shuux imaansho, di'id; shuxshuxid; tiixid.

**Shux** — 1. (-a) Wax dufan leh oo qorraxdu dhalaaliso. 2. (-da) Xarrago yar.
**Shuxid** (-da) — Shux soo saarid, ka imaansho.
**Shuxleyn** (-ta) — Xaragood.
**Shuxshux** (-a) — Roob yar; shuux; tiix.
**Shuyuuciyad** (-da) — Hab siyaasad iyo dhaqaale iyo bulsho isugu jira oo ka dhashay baabbi'inta hantida gaar ahaanced – jaad kasta ha ahaatee – iyo qofka oo qof kale ku dulnoolaada; wuxuu wadareeyaa hantida iyo wixii wax soo saara ama lagu soo saaro, iyo waxaas la soo saaray wadaaggooda, iyadoo qof waliba mutaysanayo oo wax u helayo sida baahidiisu tahay ama inta ay le'eg tahay.
**Si** (-da) — 1. Sah lagu sugan yahay ama la yahay. 2. Hab; hannaan. 3. Tilmaan ama tayo wax lee yihiin.
**Sibiibixasho** (-da) — Sidbasho; sinbiriirixasho.
**Sibir** — 1. (-ka) *a*) Dacar. *b*) Shammiinto. 2. (-ta) Lugta geela saanteeda iyo weelka saantaas laga sameeyo.
**Sibqin** (-ta) — Wax aan la calalin ama aan gows lagu taaban, liqid.
**Sibraar** (-ka) — Harag si gaar ah loo tolay oo caanaha lagu shubto ama lagu qaato.
**Sicir** (-ka) — Qiime; sinni; sinaad.
**Sid** (-ka) — Marka ilmuhu uurka galaan iyo marka ay dhashaan inta u dhexaysa.
**Sida** — Si la mid ah; si u eg; oo kale.
**Sidaan** — (sida + tan) sida tan (ama « sidan »).
**Sidaas** — (si + taas = si + daas) sida taas; saas.
**Sidataal** (-sha) — Bilaha dayaxa ou muslinku tirsado mid ka mid ah oo u dhexaysa bilaha soonfur iyo arrafo.
**Sidbasho** (-da) — Sibiibixasho.
**Siddeed** (-da) — Tirada u dhexaysa toddobada iyo sagaalka; (8).
**Siddeedaad** (-ka) — Tiro isdabajoogta, kan jagada siddeedda ku abbaaran oo u dhexeeya toddobaadka iyo sagaalaadka; (**8d.**).
**Siddeetameeye** (-ha) — Tiro siddeetan ku dhow.
**Siddeetan** (-ka) — Tiro siddeed tobnaad ka kooban (80).
**Siddo** (-da) — Meel alaabada iyo weelasha loo yeelo oo loogu talaggalay in gacanta lagu qabto oo lagu qaado ama lagu sido.
**Sidee?** — habkee? xaaladdee? waxee? maxaa? maxay ku noqotay?
**Sidib** (-ta) — Meel ama wax sinsiman oo lagu sidban karo.
**Sidid** (-da) — Wax kor loo hayo meel ku hayn ama meel u wadid, u qaadid; xanbaarid.
**Sidig** (-ta) — (geel; lo'...) labo neef oo ilmo keliya ku wada irmaan; gayax.
**Sidii** (sidaan, -uu, -ay, -aad, kd.) — Taniyo inta.
**Sidix** (-a) — Ilmo dhashay oo murjuc ah.
**Sidkid** (-da) — Sidig ka dhigid.
**Sif** (-ka) — Bacaddada iyo dhulka kale meeshay iska galaan oo ciidda bitada ahi ku rogan tahay.
**Sifaar** (-ka) — Caws adkaysan badan oo hadduu caddaado lafteeda waxtar badan.
**Sifayn** (-ta) — 1. Wax sifaysan ka dhigid; nadiifin. 2. Sifo wax lee yihiin sheegid; tilmaamid.
**Sifo** (-da, -ha) — Astaan qof ama wax kale gaar u lee yahay; calaamo; tilmaan.
**Sifsif** (-ka) — Tolmo dunta si gaar ah la isaga kor boodbootiyo.
**Siga** — Ku dhowaada; u dhowaada.
**Sigaar** (-ka) — Sakareed.
**Sigad** (-ka) — Sigasho.
**Sigasho** (-da) — Halis ama cabsi ku dhiciddeed wax yar u jirsasho, u gaarid, kaga baxsasho.
**Sigid** (-da) — 1. Wax halis ah ama waxyeello leh, cid wax yar u ma-

rid, u jirsasho. 2. Meel ama wax la tooganayo, meel u dhow ku dhufasho, ag marin, ku dhufan gaarid.

**Sii** — Tiraab lixaha hadalka ulajeeddooyin kala duwduwan u yeela (sida: sii soco; colka sii raac; magaalada sii mara oo wax ka sii gata; meeshaada sii fadhi; ii sii



SIILAD (1)

sheeg waxa dhacay; hadalka sii wada; ...) wuxuu ka dhigan yahay « soo ».

**Siib** (-ka) — (caw, kd.) in isku xiran ama isa suran oo kol la soo siibo; cuntub; xirmo.

**Siibad** — 1. (-da) Deyr; xero; saribad. 2. (-ka) siibasho.

**Siiban** — La siibey.

**Siibasho** (-da) — Wax siibmey noqosho.

**Siibid** (-da) — Wax salkiisa ama docdiisu meel ku aasan tahay ama ay ku jirto, xoog u soo jiidid taaniyo intuu ka soo wada baxo isagoo aan kala go'in; bixin; rujin.

**Siibmid** (-da) — Soo bixid; ruqid.

**Siicid** (-da) — 1. Dhib ku jirid; rafaadsanaan; liidasho. 2. Dhega'adkayn; dhasiigid. 3. Tixgelis iyo qiimayn la'aan; quursasho; yasid.

**Siiddeyn** (-ta) — Wax la hayo faraha ka qaadid, ka wareegid, oodda ka rogid.

**Siidimo** (-da) — Qardhabo yar oo timaha garka lagu sinsimo; saliibo.

**Siifad** (-da) — Libaaxa badda beerkiisa saliidda laga shiilo, siiba tan aan si cilmi ah loo nadiifin.

**Siifadayn** (-ta) — Siifad ka dhigid, ku rogid, marin.

**Siig** (-ga) — Jaad ugaarta ka mid ah oo weynaan iyo dheerayn isku darsaday oo Afrika ku nool; wuxuu lee yahay geeso dheerdheer oo gadaal caaraddoodu u rogan tahay.

**Siigeyn** (-ta) — Siigo kicin, ku bi'in.

**Siigo** (-da) — Habaas; bus; awaare; boor.

**Siijeed** (-ka) — 1. Oogada qaarkeeda sare, docda jeegada iyo dhabarku ku yaalliin. 2. Docdaas oo qofka hadlaya ama wax eegaya xaggiisa u jeedda, xigta; dhabarjeedis. 3. Sii socod, sii fogaad.

**Siijeedid** — (-da) 1. Docda laga xigo maahee docda kale u jeedid; dadka dhabarka u duwid. 2. Sii socosho.

**Siilaanyo** (-da) — Bahal yar oo mulaca u eg kase yar.

**Siilad** (-da) — 1. (gobollada qaarkood) Weel macdan ah oo siddo leh oo sida wadaanta biyaha la darsado ama lagu qaato. 2. Baaldi.

**Siin** — 1. (-ka) *a)* Magaca xarafka **18d**, oo alifka Soomaalida: (s). *b)* Duuf. *c)* Dheeh weelasha jikada oo birta ah qaarkood loo yeelo. *d)* Raadyo; taar. 2. (-ta) Wax ama hanti qof bixiyo oo qof kale ku wareejiyo ama u dhiibo ama gacanta ka saaro; deeq.

**Siinad** (-da) — Qurux; luuli.

**Siinbaar** (-ta) — Qalabka muusikada mid ka mid ah, oo la afuufo; waa



SIINBAAR

dhuun dheer oo dhuuban oo dhexda ku leh daloollo iyo fureyaal faraha lagaga cayaaro, oo foori jaadad badan ah, laga soo saaro.

**Siineyn** (-ta) — Siinad u yeelid.

**Siinsasho** (-da) — Siin (duuf) iska keenid, iska bi'in; duufsasho.

**Siiq** (-da) — Geed dheer oo webiyada ka baxa.

**Siiqe** (-ha) — Ul weyn; qaar; qadwaan.
**Siir** (-ka) — Sicir.
**Siiro** (-da) — 1. Dhaqan; dabeecad; guhaad. 2. Sheeko; qiso.
**Siiso** (-ha) — Boor; siigo; (ama « siise »).
**Sikasho** (-da) — Wax yar durkid, dhaqaaqid.
**Sikhi** (-ga) — Wax bixin badan; deeqsi.
**Sikhile** (-ha) — Soofe yar (ama « sikhil »).
**Sikhinnimo** (-da) — Deeqsinnimo.
**Sikin** (-ta) — 1. Durkin yar; nuuxin. 2. Badar kala soocid.
**Silaax** (-a) — Alaabta lagu dagaallamo; hub; qalab.
**Silcid** (-da) — Silic mudasho; saxariirid; rafaadid.
**Silcin** (-ta) — Silic badid; saxariirin; rafaadin.
**Silic** (-a) — Dhib aad u kulul; saxariir; kadeed; rafaad.
**Silicdilyo** (-da) Si silic iyo nacdiir leh, haddana la qarinayo, oo cid wax loo yeelo.
**Silig** (-ga) — Xarig ama dun dheer oo hir ah; taar.
**Sillan** — Wax lala yaabo ah; sirgaxan; duwan (ama « silloon »).
**Sillanaan** (-ta) — Wax sillan ahaan (ama « silloonaan »).
**Silqo** (-da) — Kalluun.
**Silsil** (-ka) — 1. Badar ama wax la mid ah oo la kala sooca hayo, oo inta weel ballaaran lagu shubo si xoog badan loo gilgilo, loo ruxruxo. 2. Wareer iyo dhaqdhaqaaq meel la geliyo; qas. 3. Mayrista bariiska karinta loo diyaarinayo.
**Silsilad** (-da) — Xarig ka samaysan ilo ama garangaro bir ah ama wax kale oo midiba mid ku gudajirto.
**Silsiladayn** (-ta) — Silsilad ku xirid, ka dhigid.
**Silsilid** (-da) — 1. Sida wax la silsila hayo u gigilid, u ruxruxid. 2. Salka ka kicin; wareer gelin; qasid.
**Siman** — Is le'eg; aan kalana horrayn kalana danbayn; isku darajo ah; isku jaan go'an; (ama « sinan »).
**Simid** (-da) — 1. Wax siman ka dhigid. 2. Qiimayn.
**Sin** (-ta) — Misig.
**Sinaad** (-ka) — Qiime; sicir; sinni.
**Sinan** — Siman.
**Sinbayr** (-ta) — Midig ama bidix oo



SILSILAD

loo boodo ama loo leexdo; dhinac dhinac loo bayro; barbar barbar; gees gees; sintool.
**Sinbiriirixasho** (-da) — Sibiibixasho; sidbasho.
**Sinbiriirixo** (-da) — Sidbasho.
**Sindiiq** (-a) — Gaal; kaafir.
**Sindiyo** (-da) — (keli: sindi) dugaagado; jijimmo.
**Siniin** (-ta) — Sanuun; ur.
**Sinjaar** (-ka) — Isweheshadka iyo wadadhoofka gaadiidka badda.
**Sinjaarid** (-da) — (gaadiidka badda...) labo ama ka badan, sinjaar isu raacid, wada dhoofid, wada socosho.
**Sinji** (-ga) — Asalkii hore oo laga soo jeedey; wasiir; isir.
**Sinjibiil** (-sha) — Dhirta kulul oo cunnada lagu daro geed ka mid ah oo Aasiya iyo Afrika ka baxa; waxaa lagu daraa: shaaha, bunka, fuudka iyo sanuunadda; hilibka furunka lagu dubo iyo jaadad badan oo xalwado ah; Waxaa kale oo laga sameeyaa sharbeed la cabbo, dawooyin badanna waa lagu daraa.
**Sinjidhaan** (-ka) — Kan xumaada oo

sinjiga ka leexda oo foolxumo iyo ceebaal u soo jiida.
**Sinmid** (-da) — Wax siman noqosho.
**Sinnaan** (-ta) — Wax siman ahaan.
**Sinnaansho** (-ha) — Wax siman ahaansho.
**Sinni** (-ga) — Sicir; qiime; sinaad.
**Sino** (-da) — Dhillaysi.



SINJIBIIL

**Sinsaaryo** (-da) — Tabaha legdanka mid ka mid ah; (ama « sinsaaro »).
**Sinsin** (-ta) — Sisin.
**Sintool** (-sha) — Sinbayr.
**Siqiir** (-ka) — Saqiir.
**Siqiirid** (-da) — Saqiirid.
**Siqiirnimo** (-da) — Saqiirnimo.
**Siqsiqid** (-da) — Yaqyaqsi.
**Sir** (-ta) — 1. Arrin ama wax kale oo dadweynaha laga qarinayo ama dad yar keliyihi isla og yihiin; xog. 2. Dhagar; khatal; khayaano.
**Siraad** (-ka) — 1. Weel, gudaha gaaska shidma ama dufan kale oo la mid ah loogu shubo oo liifad leh, oo habeenkii la daarto; masrad; if; ilays. 2. (jidka -) jidka naarta kor mara oo aakhiro dadku wada qaado.
**Siraadan** — La siraaday.
**Siraadid** (-da) — Siraad daarid.
**Sirdilyo** (-da) — Siliedilyo qarsoon.
**Sirgax** (-a) — Toosnaan la'aan; qallooc; gurrac.
**Sirgaxan** — Qalloocan; duwan; gurracan.
**Sirid** (-da) — Dhagrid; khatalid; dagid.
**Siriq** (-da) — Il, xargaha iyo wixii la mid ah loo yeelo, oo kolkii la dhifto isku roorta.
**Sirir** (-ta) — Cunaqabad; ceego; miijis; mirjis.
**Siririn** (-ta) — Ceejin; cunaqabatayn; miijin.
**Sirqo** (-da) — Qof aad iyo aad u duqoobey.
**Sirqoobid** (-da) — Sirqo noqosho.
**Sirrow** (-ga) — Kan sirta yaqaan ama sirta badan; dhagarqabe.
**Sirsir** (-ka) — Sallax; digdigo.
**Sisibasho** (-da) — Sidbasho; sulxasho.
**Sisin** (-ta) — Nagaar la beero oo



SISIN

aad uga baxa Aasiya (Shiina, Hindiya,...), Afrika iyo Ameerikada Hoose; waxaa mirihiisa laga sameeyaa saliid cunnada lagu darsado iyo dawooyin, saabbuunta waxaynteedana wax bay ka tartaa.
**Sitaac** (-a) — Suuman dumaysan oo fardaha surka loo geliyo oo taniyo jilbaha lusha.

**Sixid** (-da) — Wax saxan ka dhigid.
**Sixir** (-ka) — Fal; falfal.
**Sixirfur** (-ka) — Sixirfuryo.
**Sixirfuryo** (-da) — Qofka la sixray waxyaalaha lagula kaco oo lagu daweeyo; furdaamis.
**Sixirrow** (-ga) — Kan wax sixra ama sixirka yaqaan; falanfallow; saaxir.
**Sixni** (-ga) — Saxan; xeero.
**Sixo** (-da) — Fayoobi; caafimaad; ladnaan.
**Sixran** — La sixray; falan.
**Sixrid** (-da) — Sixir ku samayn; falfalid.
**Siyaadid** (-da) — Siyaado ku darmid; kordhid; badasho.
**Siyaadin** (-ta) — Siyaado u yeelid; wax dheeri ah ku darid; kordhin; badin.
**Siyaado** (-da) — Dheeri; buro.
**Siyaakhad** (-da) — Alaabta laga sameeyo dahabka iyo lacagta iyo macaadinta kale oo qaaliga ah; suuqad.
**Siyaarasho** (-da) — 1. Siyaaro ugu tegid; booqasho. 2. Qof dhintay xus u samayn.
**Siyaaro** (-da) — 1. Booqasho cid loogu tago. 2. Xus qof dhintay loo dhigo oo loogu duceeyo.
**Siyaasad** (-da) — Siyaaso.
**Siyaasadayn** (-ta) — Si siyaaso ah, cid la gelid, wax kaga qabasho; xeeladayn.
**Siyaasi** (-ga) — Ku siyaasada aad u yaqaan.
**Siyaaso** (-da) — 1. Cilmiga, farsamada iyo tabta danaha iyo arrimaha qaranka loo maamulo. 2. Fiiro iyo dhugmo dheeraad ah oo qofku dantiisa iyo muraadkiisa ku qunsado oo ku meel mariyo. 3. Xirrib; xeelad; dhagar. (ama « siyaasad »).
**So'** (-da) — Hilibka intiisa jiirka ah ama cas.
**Socdaal** (-ka) — Meel durugsan oo socod lagu aado; safar (ama « sodcaal »).
**Socdaalid** (-da) — Socdaal u bixid; safrid.
**Socod** (-ka) — 1. Socoshada lafteeda. 2. Joogsad la'aan.
**Socoobaan** (-ka) — Sacoobaan.
**Socosho** (-da) — Tallaabooyin isdabajoog ah qaadid; meel ka tegid ama meel aadid, iyadoo la lugaynayo.



SIXNI

**Socoto** (-da) — Dad meel ka tegey oo meel kale u socda; dad socdaal ku jira.
**Sodcaal** (-ka) — Socdaal.
**Sodcaalid** (-da) — Socdaalid.
**Soddog** (-ga) — Afada aabbeheed, waxa uu saygeeda u yahay ama ugu toosan yahay.
**Soddognimo** (-da) — Soddog ahaan.
**Soddoh** (-da) — Afada hooyadeed, waxa ay saygeeda u tahay ama ugu toosan tahay.
**Soddohnimo** (-da) — Soddoh ahaan.
**Soddohoobid** (-da) — Soddoh noqosho.
**Soddomaad** (-la) — Tiro taxan, kan jagada soddonka ku abaaran; (**30d.**); (ama « soddonaad »).
**Soddomeeye** (-ha) — Tiro soddon ku dhow, (ama « soddomeeyo »).
**Soddon** (-ka) — Tiro ka kooban saddex meelood oo meeshiiba toban tahay; saddex tobnaad (30).
**Sogob** (-ka) — Orgi xiniinyaha laga bixiyey, la dhufaanay.
**Sokay** (-da) — Meel durugsan, meel ka sokaysa, ka dhow.
**Sokayn** (-ta) — Meel dhow ku sugnaan; dhowaan.
**Soke** — Meel sokaysa yaal, ku sugan, jooga.
**Sokeeye** (-ha) — (qof) Xagga dhalashada, aan fogeyn, dhow; aan shisheeye ahayn; xigto; xigaalo; qaraabo.

**Sokeeyennimo** (-da) — Sokeeye ahaan.
**Sokor** (-ta) — Sonkor.
**Solan** — La solay.
**Solansiin** (-ta) — Garansiin, ku duwid, waafajin.
**Solid** (-da) — 1. Hilib, dab korki, saarsaarid taniyo intuu ka bislaado; toos dab ugu dubid. 2. (biyo, hadal,...) iska garasho, saamayn, waxtarid.
**Sonkor** (-ta) — Geedo badan oo qasabku ka mid yahay dhacaan aad u macaan oo laga liso, oo farsamooyin isdabajoog ah kaddib, laga dhigo iniino badanaa cadcad oo kuwa cammuudda u eg; waxa la cuno ama la cabbo ka sokow siyaalo kale oo aan la tirin karin baa wax loogu qabsadaa oo waxtarkeeda lama koobi karo; (ama « sokor »).
**Sonkorow** (-ga) — Cudur sonkor badani u gudubto dhiigga iyo kaadida oo keena gaajo, harraad badan, kaadi iyo xajiin; (ama « kaadisonkor », « dhiigsonkor »).
**Soo** — Erey tixaha hadalka ulajeeddooyin kala duwduwan u yeela (sida: soo soco; dayuurad soo raac; sida xaalkaagu yahay soo sheeg,...) wuxuu ka soo horjeedaa « sii ».
**Soocad** (-ka) — Soocasho.
**Soocan** — La soocay.
**Soocanti** (-da) — Inta gaar loo soocay; xulanti; xul.
**Soocasho** (-da) — Qof, darti ama naftiisa, wax u soocid; doorasho.
**Soof** (-ka) — 1. Soofidda xoolaha; meesi; foof. 2. Xoolo nool oo soof taga; duunyo.
**Soofayn** (-ta) — Soofe marmarin; ku afayn.
**Soofaysan** — La soofeeyey; afaysan.
**Soofe** (-ha) — Qalab birlab ah oo korka gan wax xagta ku leh, oo birta iyo wixii la mid ah oo adag lagu sinsimo ama lagu afeeyo.
**Soofid** (-da) — (xoolo) daaq doonasho; foofid.
**Soofin** (-ta) — (xoolo) daaq geyn; foofin.
**Soogan** — La soogey; kala jiidan; taagan; miiqan; togan.
**Soogid** (-da) — Wax soogan ka dhigid.
**Soognaan** (-ta) — Wax soogan ahaan.
**Sooh** (-a) — 1. Soohidda dharka, xargaha,... iyo waxa laga sooho laftooda. 2. Wax la falkiyey ama la saabcaareeyey. 3. Dunta xubnaha iyo hilibka nafledu ka samaysan yihiin.
**Soohan** — La soohay; la sameeyey; la falkiyey.
**Soohdin** (-ta) — Seere; xudduud; xad.
**Soohid** (-da) — (xargo,...) samayn; falkin.
**Soohnaan** (-ta) — Wax soohan ahaan.
**Soojeed** (-ka) — 1. Oogada qaarkeeda sare, docda wejiga iyo laabtu ku yaalliin; hagaag; qaabbil. 2. Docdaas oo qofka wax eegaya xaggiisa dhuganeysa, soo xigta. 3. Seexasho la'aan; hurdo la'aan; dhafar. 4. Xus ama caways ama wax la mid ah oo habeenka gudihiisa la sameeyo oo lagu raago.
**Soojeedid** (-da) — 1. Qofka hadlaya ama wax eegaya xaggiisa, wejiga iyo laabta ku jeedin; qaabbilid. 2. Seexasho iyo hurdo iska dhawrid, isu diidid; dhafrid. 3. Soojeed habeen (xus, caways...) ka qaybgelid.
**Sool** (-ka) — Dhul oommane ah.
**Soolane** (-ha) — 1. Qof aan dadka dheehin oo keli ahaanta jecel; goonijoog. 2. Shaah sonkortu ku yar tahay caanuhuna ku badan yihiin.
**Soomaali** — 1. (-da) Dadka Soomaaliya deggan. 2. (-ga) *a*) Afka Soomaalidu ku hadasho. *b*) Shilinka Soomaaliya.
**Soomaalinnimo** (-da) — Soomaali ahaan.
**Soomaaliyayn** (-ta) — Soomaali ama wax soomaaliyeed ka dhigid.
**Soomaaliyoobid** (-da) — Soomaali noqosho.

**Soomaggale** (-ha) — Geed dhirta wax lagu daweeyo ka mid ah, cudbina ka baxo; soome, wancad.

**Soome** (-ha) — Soomaggale (ama « soone »).

**Soomid** (-da) — Soon gudasho.

**Soomman** — Soon gudanaya; aan afurranayn.

**Soon** (-ka) — 1. Bilaha dayaxa oo muslinku tirsado, tooda sagaalaad oo u dhexaysa gasayar iyo soonfur, oo gudeheeda la soomo. 2. Tiirarka Islaamka, kan afraad, oo muslinka faraya, in bisha soon soddonkeeda maalmood, wax la cuno iyo wax la cabboba laga soomo oo laga dheeraado. 3. Qadoodi, hamuun; ~ Soonqaad.

**Soondheere** (-ha) — Shacbaan; gasayar.

**Soone** (-ha) — Soomaggale (ama « soome »).

**Soonfur** (-ta) — Bilaha dayaxa oo Muslinku tirsado, tooda tobnaad; waxay u dhexaysaa soonqaad iyo sidataal.

**Soonge** (-ha) — Doqon; nacas.

**Soongur** (-ta) — Bahal yar oo dabaggaallaha u eg; (ama « Sooggur »).

**Soonqaad** (-ka) — Soon.

**Soor** (-ta) — 1. Wixii cunno ah oo la isku sooro oo dhan; cunto. 2. Cunno si gaar ah looga sameeyo meseggada iyo galleyda oo garcadde iyo sanuunad labadaba lagu cuno; shuuro.

**Soore** (-ha) — 1. Qofka sooryada bixinaya. 2. Qaybiye; kalabbare.

**Soorid** (-da) — 1. Cid sooryo u samayn; martiqaadid. 2. Qaybin; kalabbarid.

**Soormaweydo** (-da) — Seermaweydo.

**Sooryaggal** (-ka) — Wax in laysku sooro u cuntama; wax sooryo gala.

**Sooryeyn** (-ta) — Soorid; martiqaadid.

**Soos** (-ka) — Xasil-la'aan; isku kicid; qas; wareer; lab; dhiillo.

**Sooyaamid** (-da) — Qaylin; qablamid; buuqid; bulaamid.

**Sooyaan** (-ka) — Qaylo; qablan; buuq; bulaan.

**Sow** — Malaha; mindhaa; armaa; show.

**Su'aal** (-sha) — Hadal loola jeedo in la isaga jawaabo; waxweyddiin.

**Su'aalid** (-da) — Hadal la doonayo in wax lagu ogaado ama lagu helo, cid u jeedin, kula hadlid; wax weyddiin; waraysasho.

**Subaac** (-a) — Bahallada hilibka cuna; dugaag.

**Subac** (-a) — 1. Hab gaar ah oo Soomaalidu wadajir quraanka u akhrido (iyadoo dibadda laga wada akhriya hayo, oo qof waliba aayad qaadana hayo, baa wadajir aayadda dhammaadkeeda loo wada hooriyaa). 2. Quraanka oo toddoba meelood loo qaybshey, meeshi (qaybtiiba maalmaha toddobaadka middood baa lagu magacaabay: – isniinaad, – axadaad, kd.).

**Subag** (-ga) — 1. Burcadka caanaha siiba kolka la shiilo oo caaneeyada laga bixiyo, miidda ka harta. 2. Baruurta la shiilo, miidda ka soo baxda. 3. Burcadka geedaha.

**Subax** (-a, -da) – Maalinta gelinkeeda hore bilawgiisa; arooryo; barqo; foog; waabberi.

**Subcin** (-ta) – Habka subaca loo yaqaan, quraan ku akhriyid.

**Subeeci** (-da) – Subeeciyad.

**Subeeciyad** (-da) — Maryo xariir ah oo midabyo badan oo faraq iyo xiddo loo yeelo.

**Subkad** (-ka) — Subkasho.

**Subkasho** (-da) — Subag is marin; dhaashad.

**Subkid** (-da) — Subag marin.

**Subxaanyo** (-da) — Halaq sida maska u dhuuban, waxse aan cunin.

**Sudeef** (-ka) — Dhulmar; dalxiis; wareeg.

**Sudeex** (-a) — Laqanyo; liidaanyo.

**Sudeexid** (-da) — Si oogadu iska garato oo dammaad ku jiro, sida qof laqanyaysan, noqosho; liidaanyo iska garasho.

**Sufihi** (-ga) — Qof caqli gaaban; doqon.

**Suful** (-sha) — Meel aan doog lahayn; abaar.

**Sufur** — 1. (-ka) *a*) Lanbarrada tirada mid ka mid ah oo hadduu keli yahay aan waxba ku fadhiyin, hadhiise xagga midigta ah lanbarro kale laga xijiyo, kolkaas tirada tarmiya oo toban ku dhufta; baabbah; eber. *b*) Naxaas. 2. (-ta) Habaas; boor; bus.



SUJUUDID

**Sugaal** (-ka) — Kurasho; dhawris.

**Sugan** — Wax la hubo; aan shaki ku jirin; run ah; dhab ah.

**Sugid** (-da) — 1. Wax la hubo ka dhigid; shaki ka saarid; runta gaarid, xaqiijin. 2. (°) Wax danbeeya ama iman doona, meel u joogsasho taniyo intay ka yimaadaan; dhawrid; korasho.

**Sugiye** (-ha) — Qofka xoolaha qaliddooda u jeebban oo aad u yaqaan; hilible; kawaanle; qale.

**Sugnaan** (-ta) — Wax sugan oo la hubo ahaan.

**Sugniin** (-ka) — Sugidda lafteeda.

**Sugukuun** (-ka) — Wax tiradoodu aad u yar tahay ama dhiciddoodu adag tahay; wax lagu diimo; dhif.

**Sugul** (-sha) — Madowga dhuxusha.

**Sujuud** (-da) — Ilaah darti wejiga dhulka u dhigid.

**Sujuudid** (-da) — Sujuud la imaansho.

**Suke** (-ha) — (turub, kd.) aan cidi wehelin; keli taagan.

**Sukulid** (-da) — 1. Sukuliye la dhicid, ku tumid, ku burburin. 2. (badar) isha si looga bixiyo aayar tumid.

**Sukuliye** (-ha) — Tib weyn oo af dhuuban oo ceelasha iyo wixii la mid ah lagu qodo; sabarad qori ah.

**Suldaan** (-ka) — Nin saldano u madax ah; boqor.

**Suldaannimo** (-da) — Suldaan ahaan.

**Sullan** (-ka) — Isir; wasiir; walcan; ab.

**Sulub** — 1. Sidib ah; aan xanaf iyo gowtiyo lahayn. 2. (-ka) *a*) Dhagax sulubi ah. *b*) Birsulub; birlab.

**Sulubi** (-da) — Wax aan kurtummo iyo gowtiyo lahayn; kor sinsiman; sidib.

**Sulux** (-a) — 1. Heshiis; nabad; maslax. 2. Sulxasho; sidib.

**Sulxad** (-ka) — Sulxasho.

**Sulxasho** (-da) — Gudo sidib ah, si fudud ugu cararid; sidbasho ku gelid; shalwad.

**Sumaan** (-ta) — Kalluun.

**Sumaaxo** (-da) — Shinbir weyn oo shinbiraha badda oo rabshiga dhiga ka mid ah.

**Sumal** (-ka) — Wanka qoorka ah oo idaha loo hayo.

**Sumayn** (-ta) — Sun siin, ka dhigid.

**Summad** (-da) — Calaamad xoolaha lagu dhigo oo lagu soo kala sooco; astaan; baadisooc.

**Sumoobid** (-da) — Sun noqosho.

**Sun** (-ta) — Wax haddii wax yar laga cuno ama laga cabbo ama si kale oogada u gaaraan, loo dhinto ama lala bukoodo; waabaayo.

**Sunbaax** (-da) — Urka ka soo baxa waxa dufanka lehi hadday aad u kululaadaan; sanuun; fookhad.

**Sunbay** (-ga) — Gooryaan gaar ah oo xubnaha uurka qaarkood gala oo barariya.

**Sunbo** (-da) — Naag xun; basari.

**Sunnayaal** (-sha) — (keli: sunnida) lafaha qaansaysan oo il walba korkeeda ku yaal, timaha ka baxa, ku yaal.

**Sunnayn** (-ta) — 1. Sunne jideyn. 2. (cunno, kd.) Wax yar ka taabasho; barakayn.

**Sunne** (-ha) — 1. Samafal la iska

doona hayo in la sameeyo, waajibse aan ahayn; wax lays faray, faralse aan ahayn. 2. Wax wanaagsan oo la jideeyey; tusmo suubban; shareeco. 3. Dhalan; abuur; dabeecad.

**Sunni** (-ga) — 1. Qof sunnihii Nebi Maxamed haysta. 2. Muslinweynaba ka mid ah; aan ahlu-shiica ahayn; ahlu-sunne ah.

**Sunsumid** (-da) — Wax badan oo aan ishu tirin karin oo wadajir aayar u socona haya.

**Suntan** — La suntay; summad loo yeelay.

**Suntid** (-da) — Summad u yeelid, ku dhigid.

**Suqayar** (-ta) — Ku doonyaha ka adeega oo aan weli baxri noqon.

**Suqul** (-sha) — Gooryaan yaryar oo dadka iyo duunyadaba caloosha ka gala.

**Sur** — 1. (-ka) Luqun; qoor; marmar. 2. (-ta) Malabka dhurduhu sameeyo.

**Surad** (-ka) — Geed qodxo yaryar iyo caleemo yaryar leh, waxna lagu daweeyo; surur.

**Surid** (-da) — Wax siddo ama wax u eg leh, gan meel sare ku taal ka soo laallaadin.

**Surin** (-ka) — Marin ciriiryoon; surmo.

**Surmo** (-da) — 1. Marin yar; surin. 2. Daro.

**Surrad** (-da) — Guriga inta la duubo; duubashi; gogol (raro, kebdo, kd.).

**Surrucaad** (-ka) — Naxdin weyn oo lala kalabbato; musaraar; muraaradillaac; qarracan.

**Sursuur** (-ta) — Meel ciriiryoon ama halis ah; dhudbub.

**Surur** (-ka) — Geed suradka u eg.

**Surweel** (-ka) — Dhar badanaa raggu qaato oo labada lugood iyo dhexda qariya; targal (ama « Surwaal »).

**Suryo** (-da) — Irrid yar; marin.

**Suti** (-da) — Wax iska celis; jilibdhig.

**Suu** — (saa + wuu) saa waa uu; saa isagu wuu.

**Suubaan** (-ka) — Dhagaxa kuwiisa sulubka ah.

**Suubban** — San; wanaagsan; qumman; fiican; hagaagsan.

**Suubbanaan** (-ta) — Wax suubban ahaan.

**Suubbin** (-ta) — 1. Waxayn; falid;



SURWEEL

samayn; yeelid. 2. Wax suubban ka dhigid; wanaajin; hagaajin.

**Suubbis** (-ka) — 1. Wax yar oo dheeri ah oo qofkii wax loo cabbiro ama loo miisaamo loo raacsho oo lagu sii raalli geliyo. 2. Suubbin.

**Suud** (-da) — Ciidda qaarkeed midabka ay dharka u yeesho.

**Suudi** (-ga) — Kulaylka qorraxda; milic.

**Suuf** (-ka) — 1. Dhogorta nafleyda qaarkeed. 2. Dharka dhogortaas laga sameeyo; ~ dhogor.

**Suufi** (-ga) — 1. Qof danihiisa adduun illaawey ama aan dan u gelin oo cibaadada Ilaah keliya u go'ay. 2. Qof had iyo goor jidbeysan ama jidbo ka dhowdahay.

**Suufinnimo** (-da) — Suufi ahaan.

**Suufiyoobid** (-da) — Suufi noqosho.

**Suugaan°** (-ta) — 1. Wax kasta oo la qoro ama lagu hadlo oo ulajeeddadooda loo jeelo ama loo bogo ama si kale loo jeclaysto ama saamays weyn oo la dareemo leh; murti; xigmad. 2. Hadal xallad ama quluud ama xudduud la xiiseeyo leh. 3. Hadal sarbeed hoose

ama xifaalo qarsoon leh. 4. Laamaha cilmiga mid ka mid ah, waxyaalaha laga qoray ama laga yiri. 5. Naq: doog; cosob; magool; (ama « soogaan »).

**Suugaantamid** (-da) — 1. Hadal suugaan ah ku wada hadlid, is dhaafsasho, is weydaarsi. 2. Kaftamid; isxifaalayn.



SUXUL

**Suugaantan** (-ka) — Suugaantamid.

**Suul** (-ka) — Farta weyn oo sacabka ama cagta.

**Suulalgoys** (-ta) — Carsaanyada badda jaad ka mid ah.

**Suuli** — 1. (-da) Dhar cudbi ah oo midab guduudan. 2. (-ga) Musqul; kortag.

**Suulid** (-da) — Baabbi'id; tirtirmid; tegid.

**Suummiir** (-ta) — Bahal badda ku jira oo malada iyo maggaraasada la jaad ah; waxay dusha ku leedahay dhibco; ~ garfaad.

**Suun** — 1. (-ka) Daliig ama dhuub idiin ah ama wax kale oo inta dhexda lagu xirto dharka dhicidda u diida ama qalabka qaarki lagu celiyo ama lagu qaado. 2. (-ta) Ur; sanuun.

**Suuncalye** (-ha) — Suumanka xakamaha mid ka mid ah.

**Suunjeege** (-ha) — Suun heensaha ka mid ah.

**Suuq** (-a) — Meel laysugu yimaado oo alaabada iyo waxyaalaha kale oo ganacsiga ah, la isku dhaafsado; meel dukaammo ku yaalliin; carwo yar.

**Suuqad** (-da) — Alaabada dumarku isku qurxiyo oo dahabka iyo lacagta laga sameeyo, guud ahaan; siyaakhad.

**Suuqan** — Si tahandhaaf ah u dheer oo u dhuuban; kala jiidan; miiqan.

**Suuqmid** (-da) — Wax suuqan noqosho.

**Suur** — 1. (-ka) Qiyaamaha, dadka la soo noolaynayo, geeska la afuufo oo loo yeersho; buun; 2. (-ta) Qaabwanaag; qurux.

**Suurad** (-da) — 1. 114ka qaybood oo Quraanku u qaybsan yahay, qaybjiiba. 2. Muuqaal; tilmaan; qaab; baxaalli.

**Suuradin** (-ta) — Dusha ka tirin, tiro mala'awaal ah oo aan kow, labo, la oran.

**Suuraggal** (-ka) — Suuraggelid.

**Suuraggelid** (-da) — Wax dhici kara ahaansho. noqosho; suuroobid.

**Suuri** (-da) — Maryo qurux badan oo Suur laga sameeyo.

**Suurid** (-da) — Seexasho weyn; saq gelid; gam'id.

**Suurin** (-ta) — Seexin; gam'in; saq gelin; aroorin.

**Suuro** (-ha) — Isyeelyeel iyo meelmaag badanaa carruurtu ku kacdo iyagoo dirirnimo mooda haya; kibircarruureed.

**Suuroobid** (-da) — Suuraggelid.

**Suurow** (-ga) — 1. Suuraggal. 2. Cayaar la tumo.

**Suus** (-ka) — 1. Weel qiyaasi ku taal oo badarka iyo wixii la mid ah lagu beego, lagu cabbiro. 2. Bahal yar oo badarka gala oo cuna.

**Suusuc** (-a) — Caano dhayna ka tegey, garoorna aan weli noqon.

**Suusucid** (-da) — Suusuc noqosho.

**Suuxdin** (-ta) — 1. Miyirbeel lala dhaco. 2. (cudur) qallal; sarco.

**Suuxid** (-da) — 1. Miyirbeel kedis ah la dhicid; diidid. 2. Qallal ama sarco, la dhicid.

**Suuxin** (-ta) — Wax suuxsan ka dhigid; suuxdin ku ridid.

**Suuxsan** — Suuxdini hayso, qabatay.

**Suuxsanaan** (-ta) — Wax suuxsan ahaan.

**Suxul** (-ka) — Meesha cududda iyo dhudhunku iska galaan siiba docda dibadda xigta oo fiiqan kolka gacantu laaban tahay, (ama « xusul »).

**Suxuur** (-ta) — Bisha soonqaad, cunnada dadka sooma hayaa cunaan intaan waagu caddaan; hiraab.

**Suxuurasho** (-da) — Suxuur cunid; hiraabasho.

**Suyuc** (-a) — Qoyaan raagey oo ur xumaaday yeeshay; (ama « suyac »).

# T

**T** (ta') — Xarafka **19d** oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**-ta** — (naxwe) Labada qodob oo dhabta ah oo qodbaha kale ka farcamann midkood (midka kale waa «ka»); waxaa ka farcama *-da* iyo *-sha*. Waxaa qaata magacyada dheddig oo ku dhammaada B, F, G, N, R, S.

**Taa** — Taas.

**Taab** (-ka) — Xargo isweydaarsan oo gadowga wadaanta loo yeelo oo kolkay buuxdo la qabto, kolka ceelka lagu shuba hayona dowliska loogu xiro.

**Taabac** (-a) — Raacid; dabaggelid; oggolaansho.

**Taabad** (-ka) — Taabasho.

**Taabasho** (-da) — Sacabka ama farta ama meel kale oo oogada ka mid ah, oo wax korki dusha laga saaro, si wax looga garto ama looga dareemo; wax wax kale korki gaara ama la gaarsiiyo.

**Taabbaggal** (-ka) — Arrin ama wax kale oo sidii loogu talaggalay noqday; meelmar; taabbaggud.

**Taabbaggud** (-ka) — Taabbaggal; meelmar.

**Taabid** (-da) — 1. Xoog ku qabsasho; hanasho; qabsasho. 2. Wada gaarid; koobid; saabasho.

**Taabsiin** (-ta) — Wax wax kale korki gaarsiin, si wax looga garto.

**Taabsiis** (-ka) — Taabsiin.

**Taacug** (-ga) — Geed yar oo ubax qurux badan leh.

**Taada** — Midda adigu aad leedahay.

**Taag** — 1. (-°ga) *a*) Meel dhulkeedu sarreeyo; buur; kood. *b*) Cudur la is qaadsiiyo oo xubnuhu la togtogmaan; togtogan. 2. (-ta) *a*) Xoog; itaal; tabar; awood. *b*) Karti; maaro.

**Taagan** — 1. La taagey; la joojiyey. 2. Aan fadhiyin, soconaynna; joog cagaha dhulka ugu haya. 3. Soo baxsan; likaysan; liqdaaran.

**Taageerid** (-da) — Waxtarid; kaalmayn; gargaarid; caawinid; (ama « teegaarid »).

**Taageero** (-da) — Kaalmo; gargaar; waxtar.

**Taagid** (-da) — Wax taagan ka dhigid.

**Taagnaan** (-ta) — Wax taagan ahaan.

**Taagsad** (-ka) — Taagsasho.

**Taagsasho** (-da) — Taag iyo xoog yeelasho.

**Taagsi** (-ga) — Taagsasho.

**Taah** (-a) — Cod tabar yar oo aan kala soocnayn oo qofka buka ka soo baxa; jibaad; talal; madaar.

**Taahid** (-da) — Taah ka soo bixid, ka yeerid; jibaadid; talalid; madaarid.

**Taa'ib** (-ka) — Denbigii iyo macsidii uu fali jirey, Ilaah darti isaga daayey; Ilaah u soo noqday; toobadkeen.

**Taa'ibid** (-da) — Ilaah u soo noqosho; toobadkeenid.

**Taaj*** (-ka) — 1. Garangar dahab ah ama lacag ama bir ama wax kale oo boqorrada madaxa loo saaro oo lagu aqoonsado. 2. (shinbiro, kd.) dhoor.

**Taajir** (-ka) — 1. Qof tijaaro ama ganacsi hawshiisu tahay; geddisley. 2. Qof hanti badan leh; hodan; tanaad.

**Taajirid** (-da) — Taajir noqosho; hodmid; tanaadid.

**Taajirnimo** (-da) — Taajir ahaan; hodannimo; tanaadnimo.

**Taakh** (-a) — Luggooyo.

**Taakin** (-ta) — Taako ku cabbirid; inta taako, maro ama wax kale ka kooban yihiin, ogaansho.

**Taakiso** (-da) — Jaad diirdiirta ka mid ah, oo la moodo kolkay soconayso inay wax taakinayso.

**Taako** (-da) — Suulka iyo fardhaxada gacanta oo fidsan, inta ay isu jiraan.

**Taakulayn** (-ta) — Waxtarid; kaalmayn; taageerid; gargaarid.

**Taakulo** (-da) — Kaalmo; gargaar; taageero.

**Taallayn** (-ta) — Taallo ka dhigid.

**Taallo** (da) — 1. Dhis ama wax



TAAKISO

korka la iska saarsaaray oo kor loo dheereeyey. 2. Dhis lagu muuneeyo oo lagu xusuusto wax dhacay oo taariikh leh, ama qof, wax weyn oo waxtar ah, oo aan la illaawi karin, dadkiisa ama dalkiisa u sameeyey; - xusuuseed.

**Taallo-tiirriyaad** (-da) — Dhisas kuwo yaryar iyo kuwo aad u waaweynba leh oo la yiraahdo tiirri hore baa dhistay; waxaa badanaa laga kor dhisaa meel qof madax ah ama waayeel ah ama boqor ah lagu aasay; - Xabaal-tiirriyaad; haram°:.

**Taallo-xusuuseed** (-da) — Taallo wax lagu xusuusto.

**Taamid** (-da) — (ku -) in badan ku talajirid; uurka ku hayn.



TAALLOOYIN (2)

***-taan*** — Qodobka « ta » iyo « tan » oo la isku gaabiyey (sida: dhegta tan = dheg*taan*;...).

**Taanbuug*** (-ga) — Teendho; khaymad.

**Taani** (-ga) — Laf, qurux iyo xoug leh.

**Taar** (-ka) — 1. War gaaban ama farriin raadyaha lagu diro; siin. 2. Dun bir ah; silig.

**Taarad** (-ka) — Taarasho.

**Taaran** — Meel lagu taaray, la suray, laga soo laallaadshey.

**Taarash** (-ka) — 1. Qof meel loo diro oo dhanbaal ama farriin sida; dhanbaalwade. 2. Daliig dharka la huwado ama la guntado dacalkiisa lagu qurxiyo oo marada iyo faraqa u dhexaysa; xiddo; (ama « tarash »).

**Taarasho** (-da) — 1. Meel sare wax ku xirasho, wax surasho. 2. Abaal ama eed hor marsasho, cid gaarsiin; cid wax u geysad.

**Taarid** (-da) — Meel dheer ama sare wax soo surid, ka soo laallaadin.

**Taarig** (-ga) — Qofka muslinka ah oo aan salaada tukan.

**Taariikh** (-da) — 1. Wixii hor u dhacay waxa laga og yahay ama laga qoray ama laga sheegayo; war; sheeko. 2. Goorta wax abuurmeen ama dhasheen ama la soo saaray ama dhaceen, kd. (maalinta, bisha iyo sanada), waqti; shin.




TAARIIKH (2)

**Taas** — Erey tilmaamaya wax dheddig oo yaal ama qof dheddig oo ku sugan meel qofka hadlaya ka durugsan; middaas; (ama « taa »).

**Taawin** (-ta) — Kasha ku hayn; ku wadid; malayn; filid.

**Taawo** (-da) — 1. Malayn; filid; hindiso; yididdiilo. 2. (-ha) Weel burka lagu dubo; birlaxooxeed (ama « daawo »).

**Taayada** — Tan annagu aannu lee nahay; *-tayada.*

**Tab** (-ta) — Aqoon gaar ah oo waaya'aragnimo lagu soo bartay oo hawl ama cayaar ama wax kale oo adag qabashadooda fududaysa; hab; 2. Sir; dhagar; xeelad; khatal.

**Tabaabulyayn** (-ta) — Qabanqaabin; abaabulid; agaasimid; (ama « tabaabushayn »).

**Tabaabulyo** (-da) — Agaasin; tabaabusho.

**Tabaabushayn** (-ta) — Tabaabulyayn.

**Tabaako** (-da) — Toonbaakh; buuri.

**Tabaalayn** (-ta) — Tabo u helid; farsamayn.

**Tabaalaysan** — Dhibaataysan.

**Tabaalo** (-ha) — (weligeed: koox) waayaha adduunka; sah; xaal; waxtabasho; dhibo.

**Tabaaqil** (-ka) — (dhir,...) teelteel; kalafogfogaan.

**Tababbar** (-ka) — Tabo aqooneed oo gaar ah oo cid la baro; layli; carbis.

**Tababbarid** (-da) — Tabo aqooneed oo gaar ah barid; laylyid; carbin.

**Tabakar** (-ta) — Geed hohobta u eg oo udgoon oo ubax cillaan ah bixiya.

**Tabantaabin** (-ta) — Kaalmayn; gargaarid; daryeelid; taageerid.

**Tabantaabo** (-da) — Kaalmo degdeg ah; gargaar; daryeel; taageero.

**Tabar** (-ta) — Xoog; itaal; taag; karti; awood (ama « tamar »).

**Tabaraysad** (-ka) — Tabaraysasho.



TABAAKO

**Tabaraysasho** (-da) — Tabar yeelasho; xoogsasho; tabargelid.

**Tabargal** (-ka) — Tabaraysad.

**Tabargelid** (-da) — Tabaraysasho.

**Tabaro** (-da) — Xoog; awood; karti; maaro (ama « tamaro »).

**Tabayn** (-ta) — 1. Hadba tab cusub keenid, muujin. 2. Tabo kula kicid; xeeladayn.

**Tabbac** (-a) — (ku-) wax wax ku dhejis; nabitaan.

**Tabbicid** (-da) — (ku-) ku dhejin; ku taagid; ku nabid.

**Tabcayn** (-ta) — Tabco ku qabasho; qonfid.

**Tabcid** (-da) — Xoogsi iyo shaqo maal ku helid, ku keenid, ku soo saarid.

**Tabco** (-da) — Qonof.

**Tabiino** (-da) — Waxtar, af iyo addin mid kasta ha ahaatee.

**Tabkac** (-a) — (wax) waqti gaar ah dhib joogta lagaga baxo, lagaga gudbo.

**Tabkicid** (-da) — Dhib waqti gaar ah joogta, kaga bixid, kaga gudbid.

**Tacaal** (-ka) — (la-) Qof ama wax kale oo dhaawac xuni gaarey ama cudur halis ahi ku dhacay, oo degdeg wax looga qabto; gargaar degdeg ah.

**Tacaalid** (-da) — (la-) Dhaawac daran ama cudur halis ah, degdeg wax uga qabasho.

**Tacab** (-ka) — 1. Hantida xoogsiga ku timaadda. 2. Hawl; xoogsi; shaqo; (ama « tabac »).

**Tacaddi** (-ga) — Wax lagu kaco oo xaqa weydaarsan; waxyeello; gardarro; xumaato.

**Tacaddiyid** (-da) — Wax tacaddi ah ku kicid.

**Tacdaar** (-ta) — 1. Neef xoolo ah oo Ilaah darti loo qalo; waqdhaacin. 2. Duco; wacays; (ama « tadcaar », « tamcaar »).

**Tacliin** (-ta) — Wax barasho; wax aqoon.

**Tacliiq** (-a) — Faallo.

**Tacluus** (-ta) — 1. Xanuun-yaryar aan meel keliya qabane, oogadu wada dareento ama iska garato. 2. Xanuun; bugto; 3. Juucjuuc.

**Tacshiirad** (-da) — Xabbado badan oo isku kol, wadajir, loo rido.

**Tacsi** (-da) — 1. Wax afka laga yiraahdo ama addinka laga qabto oo qof geeriyi ku timid, loogu laabqaboojiyo. 2. Qofka dhintay waxa la raacsho ama darti loo sameeyo (quraan, duco, allabbari, axan, agas;...).

**Tacsiir** (-ta) — Ganaax, yake; xaal; eedsiis, cisaaro.

**Tacsiirid** (-da) — Tacsiir saarid.

**Tacsiyeyn** (-ta) — Cid laga dhintay, hadal tacsi ah oo laabta u qaboojiya kula hadlid, u dirid.

**Tadbiir** (-ta) — Wax qabasho jaangooyo iyo fiiro dheer ku maamulan.

**Tadcaar** (-ta) — Tacdaar.

**Taf** (-ta) — 1. (maro,...) Dacal; fay. 2. Bowdo; tar.

**Tafaaful** (-ka) — 1. Saadaal xun oo cid lala helo. 2. Fal, sixir.

**Tafaafulid** (-da) — 1. Saadaal xun la helid. 2. Falid; sixrid.

**Tafajiid** (-ka) — Marada dacalkeeda oo dhulka lagu jiido.

**Tafajiidid** (-da) — Marada la marsan yahay ama la guntan yahay dacalkeeda hoose dhulka ku jiidid, shullaha dhigid.

**Tafantoof** (-ka) — Socod dhib iyo luggooyo keliya ah.

**Tafeelin** (-ta) — Buro ama dheeri.

**Tafid** (-da) — Meel sarraysa oo aan lagu socon karin ama geed dheer, afarta addin si dhib badan ugu fuulid, ugu korid.

**Tafsiir** (-ka) — Erey ama tix ama hadal la sii caddeeyo, la sii macneeyo; sharax.

**Tafsiirid** (-da) — Tafsiir u yeelid; macnayn; sharxid; tarjumid.

**Tag** (-ga) — 1. Aroos lala tago; guur; kaxaysasho. 2. Ayaan; cawo; nasiib; qadan; buruud; bili; doobir.

**Tagaabo** (-da) — Waxtar; kaalo; macaawino; taageero.

**Tagagsi** (-ga) — (dugaag) Gurasho; (ama « fagagsi »).

**Tagoog** (-ta) — Xubinta cududda iyo majinta u dhexaysa, (ama « tagoogo »).

**Tagrifal** (-ka) — Waxaan la lahayn oo idan la'aan wax lagu qabsado

ama si kale oo gardarro ah loogu isticmaalo.

**Tagrifalid** (-da) — Tagrifal ku kicid, samayn, la imaansho.

**Tagsi** (-ga) — 1. Taksi. 2. Tag; Guur.

**Tahan** — In badan; in door ah, aad iyo aad; hanun.

**Tahar** (-ta) — (hilib,...) aan si fudud ilkaha loogu goyn karin ama aan loo calalin karin, badanaa weydnimo darteed.



TAKHTAR

**Tahbiib** (-ka) — Xoog; dirqis; khasab.

**Tahbiibid** (-da) — 1. Qof aan wax cuni karin cunno dirqi u siin, ku khasab. 2. Xoog cid ka doonid; istiilid.

**Tahdiid** (-ka) — (cid) u cagajugleyn, u dhaarasho; bajin.

**Tahlid** (-da) — Awood u yeelasho; maaro u helid; karid.

**Tahliil** (-sha) — 1. Biyo ama wax la mid ah, oo inta quraan lagu akhriyo, la cabbo ama lagu mayrto, in barako iyo fayoobi laga helo darteed; cashar; taxliil. 2. Werdi la akhriyo.

**Tahluuko** (-da) — Wax ama meel lagu dhinto; cabsi; halis; khatar.

**Tahna** — Waxyarna; in yarna; inna.

**Takar** (-ta) — Xasharaadka duula bahal ka mid ah oo xoolaha qaniina.

**Takaradhabad** (-ka) — Takaradhabasho.

**Takaradhabasho** (-da) — Sida neef takari ku didday oo la dagaallamaya, si u eg yeelid; gilgilasho.

**Takh** (-a) — Budo la karshey iyo wixii la mid ah ama u eg, kolka ay dusha ka qaboobaan uurkana ka kulul yihiin, gaaska ama neecawda kulul oo sida qarxasho ahaan, dibadda u soo baxbaxa, oo meeshiiba raad goobaabin ah ku reeba.

**Takhantakhayn** (-ta) — Takhantakho ku wadid.

**Takhantakho** (-da) — Qof is xajina haya oo isagoo jeegada la hayo, xoog horay loogu wado, loogu harbiyo, loo turaanturreeyo (ama « tukhuntukho »).

**Takhid** (-da) — Takh ka soo bixid, yeclasho.

**Ta'khiir** (-ta) — Dibudhac.

**Takhtad** (-da) — Alwaax sida santuukha loo sameeyo oo alaabada jiifcsan ama la dhoofinayo la geliyo oo dhawraarin looga dhigo.

**Takhtar** (-ka) — 1. Qof cudurrada iyo dawooyinkooda bartay inuu wax ka qabtona idan u qaba. 2. Qof shahaado takhtarnimo haysta siiba kan ka soo baxay jaamacadda cilmiga dawada; (Ereygaan iyo waxaa isku mid ah ereyga « doktor », haseyeesheee kan hore wuxuu u go'an yahay « dawada », kan danbese qof kasta oo Jaamacad shahaado ka qaatay — laamaha cilmiga middood kasta — baa ahaan kara).

**Takhtaran** — La takhtaray; daweysan.

**Takhtarid** (-da) — Takhtar wax ka qabasho; daweyn.

**Takhtarnimo** (-da) — Takhatar ahaansho.

**Takoor** (-ta) — 1. Wax gardarro lagu qaato ama lagu doono. 2. Inta kale wax ka baxsan, ka soocan; fongor.

**Takooran** — La takooray; fongoran.

**Takoorid** (-da) — 1. Takoor ku qaadasho. 2. Takoor ku samayn; fongorid.

**Takoorin** (-ka) — Lafta misigta madaxeeda.

**Taksi*** (-ga) — Baabuur yar oo inta wax la baxsho, dadweynaha gura; wuxuu badanaa gudaha ku lee yahay qalab tiriya oo muujiya hadba lacagta la isku lee yahay; (ama « tagsi »).

**Talaada** (-da) — Toddobaadka maalintiisa saddexaad (haddii axadda laga tirsho); waxay u dhexaysaa isniinta iyo arbacada (ama « salaasa »).

**Talaammiin** (-ta) — 1. Dadweynaha aan birta tumi aqoon; aan tumaallo ahayn. 2. Aan macallin ahayn; ardo.

**Talal** (-ka) — Jibaad; madaar; taah.

**Talalid** (-da) — Jibaadid; madaarid; taahid.

**Talantaalli** (-da, -ga), — Isweydaar; isdhaaf.

**Talasaarad** (-ka) — Talasaarasho.

**Talasaarasho** (-da) — Cid xoog leh oo lagu kalsoon yahay talada u dhiibasho, u deysasho; tawakalid.

**Talaxtag** (-ga) — Wax intii la rabey ka badan, oo lala yimaado, la falo, cid la gaarsiiyo; tiigasho.

**Talaxtegid** (-da) — Intii la rabey dhaafid, wax ka badan samayn; ku tiigasho.



TAKSI

**Taleefan*** (-ka) — Hab ama qalab lagu wada hadlo iyadoo la joogo meelo kala fog; wuxuu lee yahay dhinac hadalka dira, – inta hirar ama xiisad is cirbinaysa u roga – iyo dhinac xiisaddaas qabta oo hadal u roga; wuxuu kaloo lee yahay xargo silig ah oo hadalka qaada ama hadalku raaco iyo weji lanbarro la warwareejiyo leh oo hadba xargihii la rabo isku xirxira; (ama « telefoon »).

**Talfiiq** (-a) — Qori ama wax kale oo la mid ah oo caarad fiiqan oo wax mudda leh.

**Talin** (-ta) — 1. Arrin talo ka dhiibid, ka arrimin. 2. Maamul siyaa-



TALEEFAN

sadeed oo qaran ama tol gacanta ku hayn; xukumid.

**Talis** (-ka) — Maamul iyo agaasin siyaasadeed oo qaran ama tol; dowlad; saldano; xukun.

**Taliye** (-ha) — Qof maamul siyaasadeed oo qaran ama urur dowladeed madax u ah.

**Tallaabasaddeex** (-da) — Kibir; islaweyni; amarti.

**Tallaabid** (-da) — Meel (webi, waddo, kd.) babac uga gudbid, ka tallaabsasho, goyn.

**Tallaabo** (-da) — Dhaqaaqa socodka oo lug inta la qaado, lugta kale horteeda la dhigo ama inta labadaas lugood u dhexaysa; (ama « tillaabo »).

**Tallaabsad** (-da) — Tallaabsasho.

**Tallaabsasho** (-da) — Tallaabo qaadid.

**Tallaal** (-ka) — 1. Sac furuq qaba malax laga soo qaado oo dabadeed qof jirki la geliyo, si qofkaasi cudurka furuqa uga nabadgalo oo guri ama kabbax uga noqdo; tariib. 2. Wixii sida malaxdaas ka samaysan bahallada cudurrada keena oo dhintay, oo oogada la geliyo ama lagu mudo, si cudur looga

hortago oo guri looga noqdo. 3. Hawsha ama farsamada tallaalka lafteeda. 4. Geed yar oo meel laga rujiyo oo meel kale lagu beero. 5. Labo geed oo kala jaad ah oo intá mid laan ama cad laga gooyo midka kale dhexdiisa la geliyo oo lagu xiro, si labada geed u midoobaan oo miro hor leh oo kuwi hore ka wanaagsan u dhalaan. 6. Labo geed oo isku jaad ah (mid lab iyo mid dheddig) oo sidoo kale laysugu dhufto; faxal; awrdhaw.

**Tallaalan** — La tallaalay.

**Tallaalid** (-da) — Tallaal ku samayn.

**Tallamid** (-da) — Laho arrimood kala doorashadood durba goosan waayid; laballaabow ku dhicid; walaacid; shakiyid; waswaasid; walbahaarid; taraddamid.

**Tallan** (-ka) — Laballaabow; shaki; walaac; walbahaar.

**Talli** (-ga) — Saarug.

**Talo** (-da) — Wax wax ka qabadkood, oo qof, sida ay ula eg tahay, ka sheego; arrin.

**Talqiin** (-ta) — Hadallo waano iyo dardaaran iyo duco isugu jira oo qofka dhinta kolka la aaso lagu kor akhriyo.

**Tamanda** — Hadal aan madax iyo manjo midna lahayn; cantar;.

**Tamar** (-ta) — Tabar.

**Tamaro** (-da) — Tabaro.

**Tamashle** (-ha) — Socod la gaabinayo oo oogada jeel iyo raaxo u leh oo lagu daal iyo curuq tiranayo; socod aan meel gaar ah loo socon, xarragona ku jirto; manjabbaxsi; lugabbaxsi.

**Tamashleyn** (-ta) — Socod tamashle ah, socosho.

**Tameaar** (-ta) — Tacdaar.

**Tammadin** (-ta) — Qof ama wax kale oo astaamo ama tilmaamo gaar ah leh, calaamaysasho, soo aadid, ku soo aroorid, u qasdid; ku hirasho; abbaarid.

**Tammiin** (-ta) — Tabiino.

**Tammin**° (-ka) — Qiime; sicir; sinni; (ama « temmin »).

**Tamminid** (-da) — Qiimayn; simid.

**Tammooti** (-da) — 1. Neef aan fayobeyn ama cudur u dhintay oo la qasho. 2. Neefka sidaas ah hilibkiisa; aan dubaax ahayn. 3. Dhimasho.

**Tamuux** (-da) — Cammuud iniino ah oo aan habaas lahayn sida tan dixda ama xeebta; xaani.

**Tan** — 1. Qof ama wax dheddig oo qofka hadlaya u dhow oo farta la isugu fiiqayo (sida: tan i sii; gabadhii meeday? Waa tan;...) kolka ay magac ku xiriirsan tahay oo tilmaan u tahay, waxay noqotaa « -tan ». 2. (*) (-ka) Kun kiilograam ama toban kiintaal culayskood.

**-tan** — Ereyga « tan » kolka uu tilmaanta yahay oo magac ka dabadhaco; kolka magac qodob lihi ka horreeyo, inta « ta »da la tuuro baa la isku gaabin karaa (sida: naagtatan = naagtaan; maradatan = maradaan; hashatan = hashaan).

**Tanaad** (-ka) — Qof hanti badan leh; hodan; taajir.

**Tanaadid** (-da) — Tanaad noqosho; hodmid; taajirid.

**Tanaadin** (-ta) — Tanaad ka dhigid; hodmin.

**Taniyo** — (tan + iyo) Jeer laga gaaro; (meel ama goor la isla og yahay); halkiyo; ilaa.

**Tannaago** (-da) — Dhawaaq ama hadal lagu dheeraysto si dad kala fogi isu maqlaan; (ama « tayaago »).

**Tannaagood** (-ka) — Hadal tannaago ah ku hadlid.

**Tantoomid** (-da) — Tantoonyo ku dhufasho.

**Tantoomo** (-da) — Tantoonyo.

**Tantoonyo** (-da) — 1. Shanta farood iyo calaacasha gacanta oo duuban oo si feerka iyo gujada ka duwan wax loogu dhufto. 2. Nabarka tan-

toonyada; tunburyo; (ama « tantoomo »).

**Taqdiin** (-ta) — 1. Wax waqtigoodii ka hor la sameeyo. 2. Lacag goortii la bixin jirey goor ka horraysa la bixiyo, la dhiibo; hormaris.

**Taqi** (-ga) — Nin Ilaah-ka-cabsi badan.

**Taqliid** (-ka) — 1. Ku dayasho; isuekayn. 2. Hidde ama dhaqan ahaan wax u yeelid, u samayn. 3. Arrin diin ku saabsan, Imaam ama Shiikh kaga dayasho, u cuskasho.

**Tar** — 1. (-ka) *a*) Wax soo noqnoqod keena. *b*) Badasho; taran. 2. (-ta) *a*) Bowdo. *b*) (xiddig) afqays.

**Taraar** (-ka) — Wax xoog iyo dhaqso lagu dhexmaro; jibaax; dardar; jiiris; abraar.

**Taraarax** (-a) — Xoog lagu socdey xawliigiisii oo la isla celin wayo, meeshii la rabey ama loo asteeyey sidbasho ku dhaafid, la shalwasho.

**Taraaraxid** (-da) — Si taraarax ah u socosho, u xiimid, u sidbasho.

**Taraaraysi** (-ga) — Kuraysi; sagaalaysi; duceysi.

**Taraare** (-ha) — 1. Kurta dumarka uurka lihi bisha sagaalaad samaystaan. 2. Duco; allaabbari.

**Taraarid** (-da) — Xoog ku dhexmarid; jibaaxid; dardarid; abraarid; jiirid.



TARBUUSH

**Taraawiix** (-da) — Salaad ragcado badan oo habeennada bisha soonqaad la tukado.

**Taraawil** (-ka) — Waran yar oo af dhuuban oo riddada iyo nishaabka lagu barto.

**Tarab** (-ka) — Xayn; koox; horin.

« **Tarab tarab** » — (u dhimasho) xayn xayn; koox koox; horin horin.

**Taraddamid** (-da) — 1. Walaacid; laballaaboobid; shakiyid; tallamid. 2. Is-feer-roorid; tartamid.

**Taraddan** (-ka) — 1. Walaac; laballaabow; shaki; tallan. 2. Is-feerroor; tartan.

**Taran** (-ta) — 1. Carruur ama dhal badan; farac. 2. Badasho; bulaal. 3. Barako.



TAREEN

**Tarandac** (-a) — Wax culus ama dhergey oo hadba doc u liica haya, u janjeersana haya.

**Taransad** (-ka) — Taransasho.

**Taransasho** (-da) — Wax badsasho; kororsasho.

**Tarash** (-ka) — (maro) taarash; xiddo.

**Tarbuush** (-ka) — Koofiyad badanaa guduudan oo dhalada ama dhinac bul madoobi ka laallaado; waxaa waagii hore raggu ka qaadan jirey dalka Turkiya; casmali.

**Tareen*** (-ka) — Gaadiid ka kooban gaariyaal badan oo isku xiriirsan oo midka u horreeya oo wax jiidaa motoor lee yahay; dhabbayaal bir ah buu ku kor ordaa.

**Targal** (-ka) — Surweel.

**Tarid** (-da) — 1. Karti wax lagu sameeyo lahaan. 2. Wax loo baahan yahay cid siin; u gelid. 3. Waxtar lahaansho. 4. Wax xun ama wax san cid gaarsiin.

**Tariib** (-ka) — 1. Dawo jirka meel ka mid ah la geliyo oo meesha fasas iyo hunbuluuluq u yeesha oo cudurrada qaarkood looga hortago; tallaal. 2. Caanaha dhirta qaarkeed (sida dharkaynka) oo dubka hoostiisa la geliyo, si oogadu u yeelato astaamo iyo xarad soo

buurbuuran oo qurux loola jeedo. 3. Cudur faafi og oo la is-qaadsiin og yahay; saf; safmar.

**Tarjuman** — La tarjumey.

**Tarjumid** (-da) — Af af kale ku fasirid, u rogid.

**Tarjumo** (-da) — Fasirka af af kale loo rogo, lagu fasiro.

**Tarmuus** (-ka) — Termuus.

**Tarniig** (-ga) — Terniig.

**Taroox** (-a) — Tuug.

**Tarraaqad** (-da) — Kalluunka badda jaad ka mid ah oo waaweyn.

**Tarraje** (-ha) — Nagaar yar oo xooluhu daaqaan, siiba geela.

**Tarraq** (-a) — Kebriid; qaraf.

**Tarrar** (-ka) — Qarrar.

**Tarrarid** (-da) — Qarrarid; dillacid.

**Tarrax** (-a) — Wax aan wax keliya ka koobnayn ee la weheliyo; barax; dheeh.

**Tarraxan** — Aan miir ahayn; la weheliyo; la dheeho; barxan.

**Tarraxo** (da) — Geed yar oo carar iyo asal wanaagsan laga helo.

**Tarrixid** (-da) — Wax kelinnimada iyo miirnimada ka bi'in; dheehid; wehelin; barxid.

**Tarro** (-da) — Darro.

**Tarsaasi** (-ga) — 1. Hadal layska hadlo oo aan milgo lahayn, badanaa waxaa ku wacan xanuun; qarow. 2. Cunno layska badiyo lahan ka yimaada.

**Tarshad** (-da) — Mowjaddu kolkay markabka ama doonnida dhinaceeda xoog ugu dhacdo, biyaha intá ka soo finiina, gudaha ku soo dhaca oo wax qooya.

**Tartamid** (-da) — Tartan cayaarid, isugu bixid.

**Tartan** (-ka) — 1. Wada orod lagu ogaado labo qof kii dheereeya; bedertan; dhaqtan. 2. Tijaabo kasta oo lagu eega hayo, sida wax loo kala badiyo.

**Tartansiin** (-ta) — Tartan cid u samayn, gelin.

**Tartar** (-ka) — (oogo) 1. Feeraha hoose oo lallaada. 2. Dhinac; barbar.

**Tartiib** (-ta) — Si deggan oo miyir leh; si xasilloon; aayar; qunyar; aashaa.

**Tartiibin** (-ta) — Si tartiib ah ama tartiibsan wax ku wadid, wax u qabasho; tartiib u yeelid; aayarid.

**Tartiibsan** — La tartiibiyey; tartiib loo yeelay.

**Tasarruf** (-ka) — Sidii la doono, oo wax loogu isticmaalo, iyadoo aan cid lagala tashan idanna loo doonin.

**Tasarrufid** (-da) — Tasarruf wax u lahaansho, u yeelasho.

**Tasayn** (-ta) — Tixgelin iyo qaddarin la'aan; waxaan jirin ka dhigid; liidid; sheelid; qarin.

**Tashad** (-ka) — Tashi yeelasho; arrinsasho.

**Tashi** (-ga) — Labo qof ama ka badan oo talo isu keena, is weydaarsada, isku biiriya; arrinsad.

**Tashiil** (-ka) — Sahay ama wax kale oo la dhaqaaleeyo si ayan durba u dhammaan; maradhaaro; dhaqaale.

**Tashiilad** (-ka) — Tashiilasho.

**Tashiilasho** (-da) — Sahay ama wax kale dhaqaalaysasho, si ay u raagaan oo ayan durba u dhammaan; maradhaaraysasho; dhaqaalaysasho; dib u dhigasho.

**Tashiilid** (-da) — Dhaqaalayn; maradhaarayn.

**Tasniif** (-ta) — (suugaan) sannif.

**Tasoobid** (-da) — Abaajiyid.

**Tastuur** — 1. (-ka) Qori kolkol shiraaca lagu xiro oo doonyuhu ku isticmaalaan kolkay mokhoorka yihiin. 2. (-ta) Xeer; caado; dhaqan.

**Taswiir** (-ta) — Masawir.

**Tatab** (-ka) — 1. Qaab; joog; dherer; jin. 2. Kobta ay iska galaan bowdada iyo baridu; bowdo-barile; barijab.

**Tawaan** (-ta) — Karti wax lagu bixiyo ama lagu sameeyo; awood cid kale wax lagu taro.

**Tawaawac** (-a) — Cabasho; calaacal.
**Tawaawicid** (-da) — Cabasho; calaacalid.
**Tawakal** (-ka) — (Ilaah) isu dhiibid; talasaarad.
**Tawakalid** (-da) — (Ilaah) talasaarasho; iskuhallayn; wakiil ka dhigasho.
**Tawal** (-ka) — Welwel; walbahaar.
**Taweel*** (-ka) — Tuweel.
**Tawfiiq** (-da) — Labo talo tan roon; abshir.
**Ta'wiil** (-sha) — 1. Saadaal; qiyaas; mala'awaal; awilid. 2. Tafsiir gaar ah, oo aan macnaha soke oo muuqda keliya caddayne, taataabanaya ulajeeddo shishe oo hoose oo dadka badanki ka qarsoon. 3. Tafsiir; sharax.
**Tawin** (-ta) — Cudurrada astaanta wehelisa ama lagu kala yaqaan; taws.
**Tawl** (-ka) — 1. Waxa wax dhalay oo laga soo jeedo ama laga soo farcamo; isir; waalid. 2. Habsami; qaab-wanaag; joogdheeri.
**Tawllan** — Qaab iyo laf leh; habsan; toolmoon; quruxsan.
**Tawllanaan** (-ta) — Wax tawllan ahaan.
**Tawreed** (-da) — Kutubtii Nebi Muuse loo soo dejiyey.
**Taws** (-ta) — Xanuun; cudur; tawin.
**Tawxiid°** (-ka) — Midnimada Ilaah oo la qiro, la rumaysto, la ictiqaado; (ama « towxiid »).
**Taxaabe** (-ha) — Fardaha oo taxaabid lagu wado.
**Taxaabid** (-da) — Fardaha jare ku wadid ama ku garqaadid, iyadoo la socona hayo, la lugayna hayo.
**Taxan** — Xiriira ama isdabajooga sida iniinaha kuusha ama tusbaxa, kd., oo dun lagu guray.
**Taxar** (-ka) — Macaan la'aan; kharaar.
**Taxmid** (-da) — Wax taxan ahaansho, noqosho.
**Taxnaan** (-ta) — Wax taxan ama la taxay ahaan.
**Taxriif** (-ka) — Wax siduu ahaa si aan ahayn loo fasiro, iyadoo loola kasayo.
**Taxriifin** (-ta) — Taxriif ku samayn.
**Tayda** — Wax keli ah oo dheddig, kolka qofka lihii sheega hayo inuu lee yahay.
**Tayo** (-da) — Sifada ama tilmaanta lagu garto dhalanka ama abuurta wax kale lee yihiin oo waxyaalaha



TEBEDIIN

kale kaga duwan yihiin (oo badanaa kaga wanaagsan yihiin); alab; nooc; jaad; cayn.
**Tebbed** — 1. (-da) Weel saanta xoolaha laga sameeyo (badanaa tan geela) oo subagga lagu shubto. 2. (-ka) Qori albaabkii la doonayo inaan la furin lagu xiro; qataar.
**Tebediin** (-ta) — Kalluun weyn oo badda oo hilib macaan.
**Tebid** (-da) — Wax lumay ama hallaabay ama loo baahan yahay maqnaantood dareemid; ogaansho.
**Tebin** (-ta) — 1. Gudhin; dawin; gaarsiin. 2. Xoolihii rimi lamaa oo aan rimin ama beer waqtigii ay bixi lahayd aan la beerin; waqti ka boodid.
**Teed** (-ka) — Qoryo ama wax la mid ah oo sarcan; sarab; sarsar.
**-teed** — Teeda.
**Teeda** — Tan iyadu ay leedahay.
**Teedin** (-ta) — Sida teedka u sarcid, isu dabadhigid.
**Teedsan** — La teediyey; sarcan.
**Teedsanaan** (-ta) — Wax teedsan ahaan.
**Teelteel** (-ka) — Aan cumur ahayn; kala durdurugsan; midba meel ku

yaal ama joogo; aan cuur ahayn; tabaaqil.

**Teelteelid** (-da) — Teelteel ka dhigid.

**Teendho*** (-da) — Aqal shiraac ah oo loogu talaggalay in degdeg loo dhiso ama loo furo ama loo raro oo tiirar iyo tigimmo iyo xargo leh; waxaa dhista askarta iyo dadka socdaalka ku jira; taanbuug; khaymad.



TELEFISYOON

**Teenna** — Tan innagu aynnu lee nahay.

**Teer** — Erey tilmaama wax dheddig oo qofka hadla haya ka fog, « taas » iyo « too »na, ka weecsan.

**Teeri** (-ga) — Waran weyn.

**Teeriyotanbuur** (-ka) — Cudur ku dhaca qanjirrada dhegaha u dhow oo ay aad ula bararaan; qamoqashiir.

**Tegid** (-da) — 1. Dhaqaaqid; aadid; socosho; bixid. 2. (ka -) Meel ka anbabbixid; cid ama wax meel ku dhaafid; xusid la'aan. 3. (kala -) *a*) Midba meel aadid. *b*) Is furid. 4. (ku -) *a*) Meesha la tegayo waxa loo raacay. *b*) Sababta tegidda keentay. 5. (la -) Qaadasho, wadasho, kaxaysasho; raacid. 6. (u -) U imaansho; la kulmid.

**Tegis** (-ta) — Tegid.

**Tel°** (-ka) — Seri; xasaw.

**Telef** (-ka) — Aan caaqibo danbe lahayn; dhimasho gaarey; halaag.

**Telefisyoon*** (-ka) — Qalab muuqaallada iyo masawirrada hawada mariya oo muujiya. (ama « telefishen »).

**Telefoon** (-ka) — Taleefan.

**Telfid** (-da) — Waxaan caaqibo danbe lahayn noqosho; halaag ku dhicid.

**Temmin** (-ka) — Qiime; sicir; sinni; sinnaad; (ama « tammin »).

**Tenbi** (-ga) — Kitaab weyn.

**Teneg** (-ga) — 1. Weel birowga u eg kase weyn. 2. Qof – sida tenegga maran u – dhawaaq badan; daroori.

**Termuus*** (-ka) — Quraarad lagu shubo waxyaalaha kulul oo la cabbo iyo waxyaalaha qabow labadaba oo la doonayo inay saacado badan sidaas ahaadaan oo aan heerka kuljiirkoodu (kulaylkooda ama qabowgoodu) is beddelin. Waxay leedahay gal ku samaysan oo bir ah oo kore, iyo labo kaloo derbi, oo ah dhalo lacag lagu dheehay oo aan isku dhegsanayne meel marani u dhexayso, iyo fur iyo daboollo ad'adag; (ama « tarmuus »).

**Terniig** (-ga) — Looxyo bir ah ama shammiinto oo wada aroorro ah oo aqallada ded ahaan, dusha looga saaro; jiingad; (ama « tirniig »).

**Teyso** (-da) — In badan joogid, degganaan, ku raagid.

**Tib** (-ta) — 1. Kasha mooyaha wehelisa oo badarka lagu tumo. 2. Ul kasta oo weyn oo kasha u eg.



TERMUUS

**Tibaax** (-a) — Wax la sheegay, aanse la hubin; war aan sugnayn.

**Tibaaxid** (-da) — War ama wax kale oo aan la hubin ama sugnayn, sheegid, faafin.

**Tibayn** (-ta) — Tib wax la dhicid ama wax ku qaadid.

**Tidcan** — La tidcay.

**Tidcid** (-da) — Tidic samayn, u yeelid.

**Tidic** (-a) — Si gaar ah oo xargaha,

dunta iyo wixii la mid ah loo sooho, loo sameeyo.

**Tif** — 1. Wax aad u yar. 2. (-ka) Go' ama cad ama daliig dun ah ama caws ama wax la mid ah. 3. Wax buuxa oo aan dhinnayn. 4. Dhicidda dhibicda; gobo'; tifiq.

**Tifaftir** (-ka) — 1. Tifafka iyo saxarrada oo laga saaro. 2. (war, hadal, ...) aad loo caddeeyo, loo qeexo, loo lafagguro, meel walba laga eego; aan waxba laga tegin.

**Tifaftiran** — (war, hadal, sheeko, ...) runteedii qeexan tahay.

**Tifaftirid** (-da) — Wax tifaftiran ka dhigid.

**Tifaftirnaan** (-ta) — Wax tifaftiran ahaan.

**Tifan** — La tifay.

**Tifid** (-da) — Liilammada dunta maro ama wax kale, ka samaysan yihiin, mid mid u bixhixin, u siibsiibid.

**Tifiq** (-da) — Dhibicda dhiciddeeda ama iyada lafteeda; gobo'.

**Tifna** — Wax yarna; inna; xoogaana.

**Tifqaamid** (-da) — Tifqid.

**Tifqid** (-da) — Dhibic dhibic u dhicid, u dhibcid, u di'id; gobo'layn; tifqaamid.

**Tig** (-ta) — 1. Bahal jiirka u eg oo leh lugo dheerdheer oo xoogag badan iyo jeenyo aad u gaaggaaban oo aan ishu dhab u qaban karin. 2. (*) Gaari yar oo saddex garangarood leh (mid hore iyo labo danbe).

**Tigaad** (-da) — Meel doogatey oo naq badani ka baxay.

**Tigin** (-ka) — Qori yar oo inta dhulka lagu aaso salkiisa wax lagu xiro (xargaha teendhada iyo wax la mid ah).

**Tigtig** (-ga) — Xirmo, tolmo u eg, oo wax ballaaran ama af weyn leh qarkiisa xoog isugu soo uruurisa oo isu keenta oo xirta.

**Tigtigan** — La tigtigay.

**Tigtigid** (-da) — Wax tigtigan ka dhigid; xirxirid.

**Tigtignaan** (-ta) — Wax tigtigan ahaan.

**Tii** — Qof ama wax la isla ogaa oo maqan oo dheddig.oo aan magaciisa la sheegeyn.

**-tii** — *a*) Tii. *b*) Qodobka « ta » oo noqda « tii » kolka uu ka dabadhaco magac, qofka hadlaya iyo qofka lala hadlayo isla og yihiin ama yaqaanniin.

**Tiicid** (-da) — Liicid; luudid.



TIG (1)

**Tiif** (-ka) — Falag sida joonyad loo tolo oo badarka iyo wixii la mid ah lagu shubo.

**Tiifid** (-da) — Kol keliya sarid ama mudid.

**Tiiftiif** (-ka) Sarmooyin yaryar oo oogada lagu dhigo kolka dhiig laga soo saara hayo; sarsar.

**Tiiftiifid** (-da) — Tiiftiif ku dhigid, u yeelid; sarsarid.

**Tiig** (-ta) — Meel fog; socod dheer.

**Tiigaal** (-sha) — Wax la doonayo in la gaaro, in la tiigsado; wax la higsanayo.

**Tiigasho** (-da) — (ku -) Xoog aan loo baahnayn saarid, ka badin; talaxtegid.

**Tiigsad** (-ka) — Tiigsasho.

**Tiigsasho** (-da) — 1. Wax durugsan gaariddood ku dadaalid; higsasho. 2. Gacantogaaleyn.

**Tiigsin** (-ta) — 1. Ul weyn oo dheer. 2. Meel cabbaar loo socdo; camcamo; tiig.

**Tiil** (-ka) — (is -) dadaal iyo xoog aan jirin oo la iska doono.

**Tiilid** (-da) — (is -) dadaal ama xoog iska doonid, iska raadin.

**Tiin** (-ka) — 1. Miro yaryar oo macaan badan oo gudaha ku leh gan ubax ah; waxay lee yihiin dalool yar oo uurka iyo afka isu haya; wax ka bisayldhaafi og, oo sidaas daraaddeed, waa la engejiyaa. 2. Geedka mirahaasi ka baxaan. 3. Geed dhulka kulul iyo lamaddegaannada ka baxa oo aan caleemo lahayn oo



TIIN (1, 2)

laamihiisu ka samaysan yihiin xubno bagbagafsan oo wada buruq ah oo korka iska saarsaaran oo qodxo ku wada rogan yihiin; wuxuu dhalaa miro qaabka ugaxda leh oo kolkay bislaadaan aad u guduudan oo iyagana qodxo ku rogan yihiin; qurcis; tiin-hindi.

**Tiinbasho** (-da) — Biyo ama wax kale oo badan dhexdooda mar wada gelid, ku qarsoomid, ku librid; qusid; mukhuurid.

**Tiinna** — Waxa ama tan idinku aad leedihiin.

**Tiir** (-ka) — 1. Qori sida usha u toosan oo xoog badan oo badanaa dheer oo inta dhulka lagu mudo wax celiya ama xoog tara; udub. 2. Dhis kasta oo qaabka iyo waxtarka tiirka leh. 3. (caleen, waran ...) Tiirka kalabbarka mara oo caaradda iyo salka isu haya. 4. Kan u dhexeeya sanka labadiisa dul.

**Tiiraanyo** (-da) — Arrin lala murugoodo; caloolxumo; uurkutaallo; ciilqab; uurkusiddo.

**Tiire** (-ha) — Geed la beero oo iniinihiisu u eg yihiin kuwa sisinta oo dhirta wax lagu daweeyo ka mid ah; ~ xarmal.

**Tiirin** (-ta) — 1. (ku -) wax, si ayan u dhicin, wax kale oo xoog u qotoma, dhinaca u saarid, cuskin. 2. Tiir u yeelid; waxtarid; gargaarid; taageerid.

**Tiirri** (-da) — 1. (sheekaxariiro) dad aad u waaweyn oo xoogag badan oo waxay arkaan laaya. 2. Dad aan raxmad iyo jimic lahayn, Ilaahna aan aqoon; gaalo. 3. Yahaaburro.

**Tiirsan** — Meel lagu tiiriyey.

**Tiis** — Tiisa.

**Tiisa** — Waxa ama tan isagu uu lee yahay.

**Tiix** (-a) — Roob ama di'id yar; shuux; shuxshux.

**Tiixid** (-da) — (roob) di'id yar; shuxshuxid.

**Tijaabin** (-ta) — Tijaabo samayn; baxnaanin; isku deyid; hollin; shirrabid; (ama « jitaabin »).

**Tijaabo** (-da) — Baxnaanis; shirrab; hollis; (ama « jitaabo »).

**Tijaaro** (-da) — Wax ganacsi; bucshiro; geddis.

**Tilmaamid** (-da) — Tilmaan u yeelid.

**Tilmaan** (-ta) — 1. Astaamaha ama calaamooyinka, wax ama qof, gaar u lee yahay, oo hadal lagu sheego; baadisooc. 2. (naxwe) qaybaha hadalku u kala baxo, qayb ka mid ah: waa magacyo ama ereyo tilmaama sida waxa magaca lihi u eg yahay, ama ku sugan yahay, ama meesha uu joogo,... (wiil *yar*; hadal *wanaagsan*; meel *fog*; maro *cusub*; aqal*kayga*; geed*kaas*).

**Tilmaansad** (-da) — Tilmaansasho.

**Tilmaansasho** (-da) — Tilmaan u yeelasho.

**Timil** (-sha) — 1. Godob; aardoonad; dhiigtaabac. 2. Wax qof lee yahay

ama heli karo; hanti. 3. Xirrib, xeelad; siyaaso; dhagar; hagar.

**Timir** (-ta) — 1. Geed dheeraada oo qurux iyo isku darsaday waxtar, kulaylka iyo abaartana adkaysi u leh; wuxuu u eg yahay geedaha baarta. 2. Miraha geedkaas ka baxa: sonkor baa ka buuxda, laf yar oo adagna waa lee yihiin; miraha dhirta kale la mid ma aha oo cunno ahaan baa loo cunaa oo loo kaydsadaa; magacyo badan bay kala leedahay.

**Timo** (-ha) — (kooxda tinka) kuwa ka baxa dadka oogadiisa.

**Tin** (-ka) — Daliigo jiljilicsan oo dunta u eg oo oogada dadka iyo nafleyda kale qaarkeed ka soo baxa, mid ka mid ah.

**Tinhawleed** (-ka) — Guudka fardaha in ka mid ah.

**Tiniinix** (-a) — Bocoosha badda kuwo ka mid ah oo midabyo badan.

**Tinmood** (-ka) — Baaldhiig.

**Tiqraar** (-ka) — Meel la jeexay ama la furay oo la kala durkiyey wax la dhexgeliyo (qori ama wax la mid ah) oo docaha kala celiya oo u diida inay isku soo noqdaan oo is qabsadaan.

**Tiqraaran** — La tiqraaray.

**Tiqraarid** (-da) — Tiqraar dhexgelin, ku kala celin.

**Tiraab** (-ka) — Erey ama hadal ama dhawaaq afka ka soo baxa.

**Tiraabid** (-da) — Tiraab afka ka soo saarid; hadal yar ku hadlid.

**Tirabbuur** (-ka) — Wax ama dad badan oo meel wada jooga, doeda tiradoodu u badan tahay.

**Tirakoob*** (-ka, -ta) — Aqoon ama hab lagu tirsho oo lagaga shaqeeyo kooxaha iyo tirooyinka duuban ama guud, ~ tirsiis.

**Tiran** — La tiray; baabba'san.

**Tirbi** (-da) — Qaafada wax lee yihiin.

**Tirid** (-da) — Wax meel ku sugan ama ku ba'ay ama ku yaal, wada baabbi'in.

**Tiriig** (-ga) — 1. Iftiinka nalka. 2. Koronto, jac, danab.

**Tirin** (-ta) — Wax kow-iyo-labayn, si tiradooda lagu ogaado; kowkabin; xisaabin.

**Tirjin** (-ta) — Xarig iyo wax la mid ah, adkayn (badanaa inta dhud walba gooni loo maroojiyo baa kaddib laysku dhuftaa, laysku jebiyaa).




TIMIR
*A)* Geed; *B)* Miro

**Tiro** (-da) — 1. Hab lagu garto, kolka mid mid loo soo qaado kaddib, inta inood oo wax ka kooban yahay ama uu gaaro. 2. Miraha ama faraha wax lee yihiin ama ka kooban yihiin. 3. Xisaab. 4. Lanbarro (1, 7, 10). 5. Boqol ari ah.

**Tirsan** — Tiradooda la ogaadey; la tirshey xisaabsan.

**Tirsasho** (-da) — 1. Iski u tirin; xisaabsasho. 2. (eed,...) qabid; shegasho.

**Tirsiis** (-ta) — Cilmiga ku saabsan waxyaalaha bulshada gudeheeda ka dhaca had iyo goor, iyo habka loo tirsho ~ tirakoob.

**Tirtiran** — La tirtiray; baabba'san.

**Tirtire** (-ha) — 1. Geed mayrax ka samaysan, oo bul weyn oo qanaanta fardaha u eg loo yeelo, oo kolka cunnada la cuno faraha lagu tirtirto. 2. Wax kastoo wax lagu tirtiro. ~ Tuweel.

**Tirtirid** (-da) — Wax qoran ama meel ku ba'ay baabbi'in.



TIRTIRE (1)

**Tis** (-ka) — Ood la gooyey oo is-haysata; jebis.

**Tix** (-da) — 1. Hadal gaaban oo si gaar ah u taxan; weer; oroh; hawraar. 2. Maanso ama gabay gaaban.

**Tixgelin** (-ka) — Tixgelis u yeelid; muunayn; xurmayn; sharrifid; qaddarin.

**Tixgelis** (-ka) — Xurmo; sharaf; qaddaris.

**Tixid** (-da) — Wax taxan ka dhigid.

**-to** — Tiraab ereyada qaarkood, haddii la doono, lagu dabakaro oo ulajeeddada xoog sii saara, isagoo aan bedbeddelin; (sida: xalay, xalay*to*; berri, berri*to*; shalay, shalay*to*; hadhow, hadhow*to*;...).

**Toban** (-ka) — Tirada u dhexaysa sagaalka iyo kow-iyo-tobanka; (10). (ama « toman »).

**Tobaneeye** (-ha) — Tiro toban ku dhow; (ama « tobaneeyo »).

**Tobnaad** (-ka) — Tiro taxan oo isdabajoogta, lanbarka tobanka jagadiisa ku abbaaran; kan sagaalaadka iyo kow-iyo-tobnaadka u dhexeeya; (**10d.**); (ama « tobanaad »).

**Toddob** (-ka) — Xilliga diraacda qaarkiisa dhexe.

**Toddoba** (-da) — Tirada u dhexaysa lixda iyo siddeedda (7).

**Toddobaad** (-ka) — 1. Intii toddoba maalmood ah, oo axaddu ugu horrayso sabtiduna ugu danbayso. 2. Tiro taxan, kan jagada toddobada ku abbaaran; (**7d.**).

**Toddobaatameeye** (-ha) — Tiro toddobaatan ku dhow, (ama « toddobaatameeyo »).

**Toddobaatan** (-ka) — Tiro ka kooban toddoba tobnaad; (70).

**Tog** (-ga) — Biyammareen xagaaga iyo diraacda engegan, guga iyo dayrtana biyuhu maraan oo webi u ekaada; waadi.

**Togan** — La togey; kala jiidan; fidsan.

**Togasho** (-da) — Doorasho; soocasho; xulasho.

**Togayo** (-da) — Tan laga togto oo ugu wanaagsan; door; xulanti.

**Togid** (-da) — 1. Xarig ama wax la mid ah, inta labada af la qabto, xoog u kala bixin, u kala jiidid, u dhisid; canyayuub iyo hunbuqo iyo laallaab u diidid. 2. Docda toggu u socdo aadid.

**Togmid** (-da) — Wax togan noqosho.

**Tognaan** (-ta) — Wax togan ahaan.

**Tognaansho** (-ha) — Wax togan ama la togey ahaansho.

**Togtogan** (-ka) — 1. Cudur daran oo loo dhinto oo leh xanuun badan oo murqyadu iskula soo rooraan addimaduna la dhismaan. 2. Xubnaha daal ama wax kale la soo laabmi waaya, la togma.

**Togtogmid** (-da) — Wax togtogan noqosho.

**Tol** (-ka) — 1. Dad aan kala maarmin oo xiriirro badani isku xirayaan, sida wada degganaan, isku dhaqan iyo hidde iyo af ahaan,

isku diin ahaan; hayb iyo taariikh wadaagid.... 2. Qolo; qabiilo; reer. 3. Xigto; sokeeye; qaraabo. 4. Qaran.

**Tolan** — 1. La tolay. 2. (-ka) Daliigaha (idiin, xargo. dun,...) waxa la tola hayo lagu tolo.

**Tolayn** (-ta) — Wax tolku lee yahay ka dhigid; qaramayn.

**Tolid** (-da) — Dun iyo irbad ku kabid ama iskula kabid meel jeexan ama labo cad oo maro ah ama shiraac ama harag ama wax kale.

**Tolla'aan** (-ta) — Aan tol la lahayn.

**Tolliimo** (-da) — 1. Tol ahaan; tolnimo. 2. Wax tolid; tolmo.

**Tolliin** (-ka) — Wax tolid; tolmo; tolliimo.

**Toloobid** (-da) — Tol ama isku tol noqosho.

**Toman** (-ka) — Toban.

**Too** — Erey tilmaama wax ama qof dheddig oo jooga ama ku sugan meel qofka hadlaya ka durugsan.

**Toob** (-ka) — Dhar; maro.

**Toobad** (-da) — Baryo ama cibaado kale oo qof gefey ama denbi falay la yimaado, si Ilaah u cafiyo; Ilaah u noqosho.

**Toobadkeen** (-ka) — Qof toobad la yimid oo wixii hore ka soo noqday; taa'ib.

**Toobadkeenid** (-da) — Toobadkeen noqosho.

**Tooban** — Toobin la saaray; la toobay.

**Toobboon** — (sida ama waxa) eg; habboon; gudboon; wanaagsan.

**Toobid** (-da) — 1. Oogada, inta la saro, toobin dhiig kaga keenid. 2. Soo jiidid, soo uruurin; soo yarayn.

**Toobin** (-ka) — Gees ama qalab kale oo u eg, oo oogada, inta la saro, dhiigga lagaga toobo, lagaga soo saaro.

**Toobiye** (-ha) — Waddooyin meel wada taga, tan ugu gaaban.

**Toobke** (-ha) — Toobte, (ama « doobke »).

**Toobte** (-ha) — Haruub weyn oo geela lagu liso; haruubgaal; gaawe (ama « doobke »).

**Toocin** (-ta) — Faras ama wax kale oo bal baxaalligiisa iyo dhalankiisa la tijaabinayo; baxnaanin.

**Tood** (-ka) — (xoolo) neef aan si fiican loo faro barin oo dhib iyo shiddo lagu liso; aan hebed ahayn; toojo.

**-tood** — Tooda.

**Tooda** — Tan iyagu ay lee yihiin.

**Toodibo** (-da) — Digniinqab; dhiillaysnaan; is-jirid (ama « toodimo »).

**Toodimo** (-da) — Toodibo.

**Toodoobid** (-da) — Garasho; dareemid.

**Toodraac** (-a) — Habka neefka toodka ah loo tabceyo oo loo liso.

**Toodraacid** (-da) — Neef toodraac ku lisid.

**Toog** (-ta) — 1. Liishaan; abbaar. 2. Arrin hagaagtey, meelmartay. 3. Kal; goor; mar. 4. In kol naas laga dhiijiyo; dhiiqsin. 5. Roob yar.

**Toogad** (-ka) — Toogasho.

**Toogasho** (-da) — 1. Qof la dilayo xabbad ku dhufasho. 2. Meel la asteeyey xabbad ku ridid, dhaqaysasho, ganid. 3. Arrin ama dan la lee yahay, sidii lagu gaari lahaa, wax ka qabasho; ku dadaalid.

**Toogaysi** (-ga) — Kaltan; moogtan; jilaysi; meertaysi.

**Tooghayn** (-ta) — Qof u toogo hayn, xurmo iyo in wax loo galo u qabid, ka warqabid.

**Toogo** (-da) — Arrinta iyo danta qof lee yahay oo inuu gaaro doona hayo; muraad; qasad; hadaf; (ama « tooggo »).

**Toojo** (-da) — (geel,...) Neef aan si fiican loo faro barin oo dhib iyo shiddo lagu liso; aan hebed ahayn; tood.

**Tookh** (-a) — Faan; dhood; ammaan.

**Tookhid** (-da) — Is ammaanid; faanid; dhoodid.

**Toolmoon** — Wanaagsan; quruxsan; fiican; qumman.

**Toolmoonaan** (-ta) — Wax toolmoon ahaan.

**Toolmooni** (-da) — Toolmoonaan.

**Toomman** — Bilaha dayaxa, tan aan soddon ku dhalane, 29 maalmood keliya noqota; aan gardhalad ahayn; khamaas.

**Toon** — 1. (-ka) *a*) Miro (hohob,...) is qabsaday oo duuban. *b*) Geela la tolo, saaladiisa isqabqabsata oo wax kuusan noqota. 2. (-ta) *a*) Dhir urursan oo meel ku wada taal, oo dhul bannaani ku wareegsan yahay. *b*) Geed yar oo buruqdiisu yeelato ur aad u lifaaqoon. *c*) Buruqda geedkaas oo dhirta cunnada lagu darsado ka mid ah.

**Toonbaakh** (-da) — Tabaako; buuri.

**Toorayn** (-ta) — Toore marid, qaadid; qoodeyn.

**Toore** (-ha) — Waddo yar oo dhuuban, oo is dabajoog loo maro; dhabbe.

**Toorrey** (-da) — Abley; billaawe; magli.

**Toos** (-ka) — Qalqallooc iyo leexleexad la'aan; qummaati; hor; saani.

**Toosan** — 1. Aan qalqallooc ku jirin. 2. Wanaagsan; hagaagsan; qumman.

**Toosid** (-da) — 1. Hurdo ama jiif ka kicid, baraarugid. 2. Wax toosan noqosho.

**Toosin** (-ta) — 1. Hurdo ama jiif ka kicin. 2. Wax toosan ka dhigid.

**Toosnaan** (-ta) — Wax toosan ahaan.

**Toox** (-a) — Ballac; baaxad; ballaar;.

**Tooxan** — 1. La tooxay. 2. Qooxan; godan; nadoocsan.

**Tooxid** (-da) — 1. Toox u dhudhumin. 2. Qooxid; godid; nadoocin. 3. (hadal) qaab u yeelid; isku duwid; tixid.

**Tooxnaan** (-ta) — 1. Wax la tooxay ahaan. 2. Qooxnaan; godnaan; nadoocsanaan.

**Tooxsi** (-ga) — Tooxsasho.

**Tooxsasho** (-da) — (nin -) hawl, kd., keli u wadasho, u qabsasho, isugu hawlid.

**Tooyasho** (-da) — Haybin; waraysi.

**-tooyo** — Tiraab ereyada qaarkood, haddii la doono, lagu dabakaro (boqor*tooyo*, walaal*tooyo*), oo ulajeeddadiisu tahay « si, ama darajo ku sugnaan, ahaan, lahaan,... »; wuxuu u macne dhaw yahay « *-nimo* »).

**Tororog** (-ta) — Hadal aan milgo lahayn oo badan; daroori.

**Tororogleyn** (-ta) — Hadal tororog ah ku hadlid.

**Tortor** (-ka) — Wax, qurun ka batay darti, lá googgo'ay, lá mataataxay.

**Tortorid** (-da) — Wax tortor ah noqosho.

**Towxiid** (-ka) — Tawxiid.

**Toxob** (-ta) — 1. Cadad yaryar oo xalxalleefsan oo dusha iska saarsaaran oo kalluunka iyo halaqa qaarki dhawraarin ahaan, korka kaga rogan. 2. Dadka dubkiisa hollob ka kacda.

**Tu** — Wax ama qof dheddig oo keli ah; mid.

**Tu'** (-°da) — Cudur xoolaha ku dhaca.

**Tub** (-ta) — Dhabbe; daw; waddo; marin.

**Tuban** — La tubay.

**Tubid** (-da) — Wax badan (xoolo, dad, ...) meel isugu keenid, meel tuurid; wax xoonsan ka dhigid.

**Tubnaan** (-ta) — Wax tuban ahaan.

**Tuduc** (-da) — Qaybo ama ino wax ka kooban yihiin, middood.

**Tuf** (-ta) — 1. Cudur lafaxanuun iyo muruqyaxanuun leh. 2. Karaamo.

**Tufaax** (-a) — 1. Geed laf adag oo adduunka intiisa badan aad looga beero. 2. Miraha geedkaas ka baxaa waa guduud ama cagaar iyo cillaan isku darsan oo macaan badan; sidooda iyo kariskaba waa lagu cunaa, sharbeed la cabbona waa laga sameeyaa.

**Tufid** (-da) — Wax afka ku jira oo aan liqiddood la doonayn, dibadda xoog ugu soo tuurid.

**Tuhmid** (-da) — (cid) tuhun ka qabid.
**Tuhun** (-ka) — Bidaal; dareen; male; shaki.
**Tu'in** (-ta) — 1. (Geel) ju'! ku dhihid; fariisin; ju'in.
**Tujin** (-ta) — Dad salaad imaam ugu noqosho; salaad gelin; (ama « tukin »).
**Tukad** (-ka) — Tukasho.
**Tukadhaamis** (-ka) — Qaajeer.
**Tukahariye** (-ha) — Riciraha tunka oo u dhexeeya afweynta iyo araxda.
**Tukallalmis** (-ka) — Geed miracaska ka mid ah; odajecel.
**Tukasho** (-da) — Salaad la imaansho, oogid.
**Tuke** (-ha) — Shinbir madow oo hilibka cuna.
**Tukub** (-ka) — Tukubid.
**Tukube** (-ha) — Ul ama wax la mid ah oo lagu tukubo.
**Tukubid** (-da) — Tabaryari darteed, kolka la soconayo, ul ama wax la mid ah oo hadba inta la muto la cuskado, qaadasho, ku socosho.
**Tukulush** (-ka) — Dabaggaalle; uunrays; soongur.
**Tulud** (-da) — Neef geel ah.
**Tulux** (-da) — Buro weyn oo oogada ka baxda.
**Tuman** — La tumay.
**Tumasho** (-da) — 1. (bir) samaysasho, garaacsasho. 2. Caweys ka qayb gelid; cayaarid; dheelid. 3. (ku -) qof korki ama wax kale ku durdurin, ku baabbaacayn; cagaha la dhicid.
**Tumid** (-da) — 1. Wax la dhicid; garaacid. 2. (cayaar) sacabbada isla dhicid; jaamayn; dheelid. 3. (wan. ...) xiniinyaha ka garaacid si uusan wax danbe u rimin, una cayilo.
**Tummaati** (-ga) — Nabar waran oo toos iyo gacanqabsi ah.
**Tummaatiyid** (-da) Nabar waran oo tummaati ah ku dhufasho.
**Tummun** (-ka) — Fallar.
**Tun** (-ka) — Luqunta dhabarkeeda; jeegada hoosteeda.
**Tunbul** (-sha) — Wax urursan; wadajir; horin; koox.
**Tunburyo** (-da) — Tantoonyo.
**Tunjileec** (-a) — Tabaryari cid lagu dareemay oo lagu haadsado.
**Tunjileecsi** (-ga) — Qof ama qolo in laga adag yahay la biday, oo hadba wax ayan diidi karin laga doono ama la yeelsiiyo.



TUKE

**Turaal** — (-ka) Turriimo.
**Turbi** (-ga) — Dhuuban oo yar.
**Turid** (-da) — (cid) Turriimo u gelid.
**Turjubaan** (-ka) — Afceliye, afhaye, (ama « turjumaan »).
**Turjubaanid** (-da) — Afcelin; afhayn; (ama « turjumaanid »).
**Tujrubaannimo** (-da) — Turjubaan ahaan.
**Turjumaan** (-ka) — Qof afaf kala duwan yaqaan oo isku beddela; afnaqe; afceliye.
**Turmaag** (-ga) — Muuqaal ama malluug kor u yuuban, kor u dhereran.
**Turmaagan** — Turmaag ah; dhereran, yuuban; malluugan; liqdaaran.
**Turraaxad** (-da) — Maro la midabeeyo oo dharka guriga ka mid ah.
**Turriimo** (-da) — Wax dhib ama waxyeello cid u keeni kara, oo jacayl ama kalgacal loo qabo darteed looga daayo, looga ilaaliyo, looga dhawro; turaal; turriin.
**Turriin** (-ka) — Turaal, turriimo. (ama « turriinsho »).
**Turub** (-ka) — Xaashiyo cayaaro badan oo kala jaad ah lagu cayaaro oo

afar cuntub u qaybsan: hadhiin, dheemman, karaawil iyo isbig; cuntubkiiba wuxuu ka kooban yahay ran (yeeke, baashi, raani iyo qulaan) iyo biig (tobanle taniyo labaale).

**Turunturrayn** (-ta) — Horay u harbin, takhantakhayn.

**Turunturro** (-da) — Tallaabooyin horay xoog loogu qaado, si qof soconayoo wax cagta ku dhuftay ama xoog kale gadaal ka soo harbiyey, dhicidda iyo kufidda isaga ilaaliyo; takhantakho.



TUSBAX

**Turunturrood** (-ka) — Turunturro qabsasho, ku dhicid.

**Turuq** (-a) — 1. Cad kuusan oo adag; muruq. 2. Mudis; qodob.

**Turxaan** (-ta) — Xumi, ceebaal, iin.

**Tus** (-ka) — 1. Uumi kaliileed; hogo. 2. Daliig ama waraaq dhuuban oo kutubta iyo buugagga qoran la dhexgeliyo oo hadba meesha la joogo, lagu calaameeyo. 3. Tusmada ama fahrasada kitaabka.

**Tusaalayn** (-ta) — Tusaalooyin badan soo qaadid, sheegsheegid; wax wax lagu garto, meelo ka tustusid.

**Tusaale** (-ha) — 1. Tusmo wanaagsan oo lagu daydo ama xun oo laga fogaado. 2. Wax hadal kale ama dood caddeeya oo tilmaama ama markhaati u noqda. 3. Wax cid wax lagu dhacsiiyo ama waano u noqda.

**Tusbax** (-a) — Xabbado ama iniino kulkulucsan oo sida kuwa kuusha u daldaloola oo u taxan oo wadaaddada iyo qofkii kale oo doonayaa qaato oo ku werdiyo.

**Tusid** (-da) — (wax...) meel uu ka muuqan karo ama laga arki karo keenid, dhigid; si loo arko darteed muujin, farta ku fiiqid.

**Tusmaysan** — Ka soo horjeeda; ku abbaaran; ka dhigan.

**Tusmo** (-da) — 1. Sida eg oo wanaagsan; abhaar; marin; daw. 2. Meel la isu tusmeeyey, la isu asteeyey. 3. Hab gaar ah oo beesha reermiyigu u degto. 4. Buugagga iyo kutubta qoran docdooda lagu dhigo qaybaha (baababka, fasallada) kitaabka iyo magacyadooda iyo boggagga laga helo; tus; fahraso.

**Tuug** (-ga) — Qofka wax xada; taroox.

**Tuugid** (-da) — Wax weyddiisasho kulul; baryid; yaboohsasho.

**Tuugmo** (-da) — Baryo.

**Tuugo** (-da) — 1. Wax xadidda; tuugnimo; tarooxnimo; xatooyo. 2. Qof dheddig oo keli ah ama koox wax xadda.

**Tuugsad** (-ka) — Tuugsasho.

**Tuugsasho** (-da) — Wax weyddiisasho; baryootan; dewersi.

**Tuujin** (-ta) — 1. Wax jilicsan ama diisma haya faraha iyo calaacasha xoog ugu qabqabasho. 2. Wax tuuqsama haya sidaas dhacaanka uga soo saarid, uga lisid. 3. Oogo bugta ama daallan qabqabasho, si xanuunka ama daalka ama curuqu uga yaraado. 4. Si jacayl ku jiro oogada u qabqabasho; maraaciyid; salaaxid.

**Tuulid** (-da) — Tuurid°.

**Tuulo** (-da) — Magaalo aad u yar; buulo.

**Tuumin** (-ta) — Wax tuunsan ka dhigid.

**Tuunsan** — Wax badan oo si cumur ah, meel la isugu keenay; uruursan; tuban; tuuran.

**Tuunsanaan** (-ta) — Wax tuusan ahaan.

**Tuur** — 1. (-°ka) Timaha madaxa oo inta la daayo in yar kor u dheeraada. 2. (-ta) *a)* Lo'da qaarkeed, cadka sida kuruska uga baxa meesha labada garab isaga yimaadaan korkeeda. *b)* Dadka gasarku ku dhaco, qaabka dhabarkoodu yeesho. *c)* Dhulka meel taagan; kood; burco.

**Tuuran** — Meel la tuurey ama tuurtey; tuunsan; xoonsan; yoobsan.

**Tuurasho** (-da) — Wax tuuran noqosho.

**Tuurbarbaar** (-ka) — Udaabteys; tuurfaahis.

**Tuurfaahis** (-ta) — Tuurbarbaar.

**Tuurid** (-da) — 1. Ganid; ridid; xoorid. 2. (°) Wax badan (dad, xoolo,...) kob yar isugu keenid, hojin; tuumin; tuulid.

**Tuurimo** (-da) — In wada jirta oo badan; wax meel tuuran.

**Tuuris** (-ta) — Tuurid.

**Tuurmadow** (-da) — Libaax-badeedka jaad ka mid ah.

**Tuurre** (-ha) — Tuur leh.

**Tuuryayn** (-ta) — Tuuryo is dabajoog ah la dhicid.

**Tuuryo** (-da) — Wax gacan laga tuuray; riddo; gantaal.

**Tuweel*** (-ka) — Cad maro ah oo duf leh oo sida tirtiraha faraha, kd. la iska mariyo ~ tirtire (ama « taweel »).

# U

**U** (u') — 1. Xarafka 20**d.** oo Alifka Soomaalida. Waa shaqal. 2. Meesha ama doeda loo socdo, sida « xaggee baad *u* socotaa? » « Xamar baan *u* socdaa ». 3. Qofka aan lala hadlayn magacuyaalki wax la taarto



UBAX

ama darti wax loo sameeyo; (« wiilka *u* yeer; naagta aqal *u* dhis »).

**-u** — (wuxuu la macne yahay « *-i* »).

**Ubad** (-ka) — 1. Dhallaanka yaryar oo nafleyda, siiha geela. 2. Dhal; carruur; ilmo.

**Ubax** (-a) — Qaybaha geedka qayb ka mid ah oo xubnaha dhalidda iyo abuurku ku sugan yihiin: waxaa ku xeraysan caleemo midabyo badan leh oo qurux badan; xay; man.

**Ubbaahasho** (-da) — Baahi wax u qabid.

**Ubbarasho** (-da) — Wax in badan la falay ama la yeelay oo dabadeed intá loo bartay la deyn waayey.

**Ubbo** (-da) — 1. (gobollada qaarkood) weel wixii shubma lagu shubto oo ama dhirta mayraxdeeda laga tolo ama dhalo ama dhoobo ama bir, kd. laga sameeyo, oo leh sur dhuuban oo yaryar; dhalo; quraarad; weyso. 2. (gobollada qaarkood) geed-saarka faalala jaad ka mid ah oo yeesha miro sur dheer oo sal weyn; miruhu kolkay waaweynaadaan, intá la engejíyo oo iniinaha iyo buruqda laga saaro, baa weelal laga dhigtaa oo subagga iyo biyaha, kd. lagu shubtaa; quluc.

**Ubuc** (-da) — Uurkujir; calool (ama « oboc »).

**Udaabteys** (-ta) — Geed geedaha saabbuunta leh ka mid ah; gowracato; tuurbarbaar; (ama « udaabdeys »).

**Udgoon** (-ka) — 1. Ur la jeclaysto ka ura hayo; carfoon. 2. Waxyaalaha la shito ama lays marsho oo ur la jeclaysto ka uro; udug; caraf.

**Udgoonaan** (-ta) — Udgoon lahaan; carfoonaan.

**Udub** (-ka) — 1. Tiir qori ah oo dheer oo ganto leh oo guryaha lagu dhisto. 2.* Dhulka labadiisa caaradood, tan woqooyi iyo tan koofure, middood. 3.* Xiddigga Waqooyi; Quddub.

**Udubdhexaad** (-ka) — 1. Udubka aqalka bartankiisa lagu mudo. 2. (*) (Dhulka) udubka lagu maleeyo inuu dhulka ka mudbaxsan yahay oo dhulku ku dulwareego.

**Udubxoog** (-ga) — Udubka lagu mudo aqalka irriddiisa oo culayska aqalka haya.

**Udug** (-ga) — 1. Ur la jeclaysto oo loo bogo. 2. Waxyaalaha la shito ama lays marsho oo urkaas leh. 3. Caraf. 4. Cadar; barafuun.

**Uduufo** (-da) — Wax kasta intiisa liidata.

**Uf!** — Erey la yiraahdo kolka qurmuun la dareemo. 1. (-ta) wax xun; faddaro.

**Ufo** (-da) — Dabayl xuog iyo roob leh.

**Ugaar** (-ta) — Nafley banjoog ah oo aan dugaag iyo haad iyo bahallo kale midna ahayn ee daaqda oo hilibkeeda la cuno oo ay ka mid yihiin biciidka, dabataagta, cawsha, deerada, sagaarada...

**Ugaarasho** (-da) — Ugaar doonasho; ugaar raadsasho.

**Ugaarid** (-da) — Ugaar dilid; soo qabasho, layn.

**Ugaaroobid** (-da) — Ugaar noqosho; banjoog noqosho; fiigid.

**Ugaas** (-ka) — Nin tol u taliya; madax; garaad; wayeel; iimaan; wabar; islaan; beeldaaje.

**Ugaaseyn** (-ta) — Ugaas ka dhigid.

**Ugaasnimo** (-da) — Ugaas ahaansho.

**Ugax** (-da) — Jir kankoonsan oo shinbiraha dheddig iyo kalluun iyo halaq iyo cayayaan badani dhalaan, waxaana ku gudajira abuur yar iyo wuxuu ku noolaan lahaa taniyo intuu ka koro oo qolofta ku rogan uu ka soo baxo; ukun.

**Ugbaad** (-ka) — Dhul weli ugub; weli dihin; aan laga xoojin ama aan la daaqin; bacrin.

**Ugeyb** (-ka) — Riyaha yaryar oo aan weli curan; ceesaamo.

**Ugid** (-da) — Dab ku kululayn iyadoo aan la taabsiine lagu dhoweeyo keliya; (weel) hanbalyayn.

**Ugnaan** (-ta) — Wax ugan ahaan.

**Ugub** — 1. Aan curan; (dhul) dihin; cusub. 2. (-ka) Nafley dheddig oo aan weli curan; dhul dihin oo aan weli laga xoojin; cusayb.

**Ujeeddo** (-da) — (astaan, magac, hadal) waxa loo wato oo loola jeedo;



UGAX

u wadasho; macne; milgo; duluc (ama « ulajeeddo »).

**Ujro** (-da) — Hawl la qabtay, waxa la iska siiyo; mushaar; hawl.

**Ukun** (-ta) — Ugax.

**Ul** (-sha) — 1. Xidid ama laan dhuuban oo geed laga gooyo oo loo qaato xarrago ama faraqabsi ama lagu dhagaallamo ama wax laysaga cesho, ama waxyaalo kale lagu qabsado; dhenged. 2. Hoodo; ayaan; nasiib.

**Ulajeeddo** (-da) — (hadal kd.) waxa loola jeedo; macne; duluc (ama « ujeeddo »).

**Ulakac** (-a) — Kas; maag.

**Ulakicid** (-da) — Iyadoo aan lagu gefin, kas iyo bareer wax ugu falid; ulakasid.

**Ultamid** (-da) — Ulo ku cayaarid; ul isla dhicid cayaared; ultan.

**Ultan** (-ka) — Ulo ku cayaarid; ul isla dhicid (cayaar); ultamid.

**Umal** (-ka) — Wax gardarro ah oo af layska yiri ama addin layska yeelay ka xumaanta laga xumaado; caro; ciil;.

**Umasho** (-da) — Naf ka bixid; dhimasho; geeryoomid.

**Ummad** (-da) — Dad, tol; shicib.

**Ummi** (-ga) — Qof aan waxna qori karin waxna akhriyi karin, aan higgaad qabin.

**Ummul** (-sha) — Qof dumar ah oo kolkaas ilmo dhalay.

**Ummulbax** (-a) — Naag dhashay oo afartan maalmood u dhammaato; afartanbax.

**Ummulbixid** (-da) — Ummul aha-antii ka bixid; afartanbixid.

**Ummulbixin** (-ta) — Naag dhashay ummulnimo ka bixin.

**Ummulid** (-da) — Ilmihii uurka ku jirey ifka u soo saarid; dhalid.

**Ummulin** (-ta) — Ilmo ka dhalin;.

**Ummuliso** (-da) — Naag hawsheedu tahay inay haweenka ka dhaliso.

**Ummulow** (-ga) — Cudur haweenka ummula ku dhaca; ummullaashi.

**Ummulraacid** (-da) — Ummul ku dhi-masho.

**Ummulsaddex** (-da) — Hab gaar ah, oo waabaayo aan laga kicin oo saddex maalmood huursanaata loo sameeyo.

**Unkad** (-ka) — Unkasho; bilaabad.

**Unkasho** (-da) — Unug samaysasho; bilaabasho.

**Unkid** (-da) — Unugga hore samayn; bilaabid.

**Unug** (-ga) — Wax aan hor u jirin oo la curina hayo, bilawga ugu horreeya.

**Unuun** (-ka) — 1. Madax; kur. 2. Geed faalala oo qaraha u eg oo bixiya miro dacarta kasii xaraar oo lay-sku daweeyo.

**Unuungoyn** (-ta) — Madaxa ka goyn.

**Ur** — 1. (-ka) Garashada iyo dare-emidda sanka u gaarka ah. 2. (-ta) Dabaysha lixdii biloodba dhinac ka dhacda; neecaw; dabayl.

**Uraa** (-ga) — Geed-quwaax ur sillan oo aad u lifaaqoon leh: ur caya-yaanka iyo bahal-hoosaadka lagu laayo.

**Uraad** (-da) — Nuxrur iyo waxtar gaar ah oo cunnada iyo daaqu yeeshaan; urshi; saacad; saac.

**Uraano*** — (xiddigo) meereyaasha qorraxda, kooda toddobaad.

**Urid** (-da) — Wax sanku dareemo neecawdu keenid.

**Urin** (-ta) — Sanka wax ku dareemid.

**Ursasho** (-da) — Sanka wax u dho-weyn ama saarid, si urkiisa loo garto.

**Ursato** (-da) — Cayayaanka jaad ka mid ah oo doorshaanka ka sii yaryar kana fudfudud oo aan wax qaniinin.

**Urshi** (-ga) — Nuxrur gaar ah oo cunaada iyo daaqu yeeshaan; uraad; saacad.

**Ursiin** (-ta) — Qof kale sankiisa wax u doweyn si uu ugu uro.

**Urugo** (-da) — 1. Arrin lala murgo; caloolxumo; uurkutaallo. 2. Cu-dur feeraha ku dhaca; feero; qaaxo.

**Urur** — 1. (-ka) Dad badan oo meel isugu yimaada; kulan; shir; isu'im-aad. 2. (-ka, -ta) Xiddigaha u dhexeeya listan iyo cadaad; lixo; laxo.

**Ururid** (-da) — Meel isugu imaansho.

**Ururin** (-ta) — Isu geyn; isu keenid; uruurin.

**Urursan** — Aan kala firirsanayn; meel wada jooga; shirsan; uru-ursan.

**Us!** — Erey « aammus! » ka dhígan; hus!; shib dheh!.

**Uskag** (-ga) — Wax aan nadiif ah-ayn oo jirka iyo dharka, kd., kor-kooda gaara ama ku samaysma; wasakh; dhusuq.

**Uskagayn** (-ta) — Uskag u yeelid, uskag gaarsiin; wasakhayn.

**Uskagoobid** (-da) — Uskag yeelasho; uskag noqosho; wasakhoobid.

**Utun** (-ta) — Godob; aano.

**Uu** — 1. Xarafka « u » oo dheer; (ū). 2. Uyaalka qofka aan lala hadlayn oo lab oo keli ah; isagu.

**Uub** (-ta) — Hog dheer; booraan; god; hataq.

**Uubateyn** (-ta) — Sida uubato u dha-waaqid; qaylo dheer samayn.

**Uubato** (-da) — Bahal eeyga u eg; yeey; üü leey.)
**Uugaabo** (-da) — Guubaabo; tirtirsi.
**Uumid** (-da) — Wax aan hor u jirin abuurid; alkumid; curin; khalqid.
**Uun** — 1 Wax kasta ama mid kasta ha ahaadee; in kasta ha le'ekaadee; keliya; ana. 2. (-ka) *a*) Wax la uumay; abuur; makhluuq. *b*) Uumi; oomaar.
**Uunmid** (-da) — Iska abuurmid.
**Uunrays** (-ka) — Nafley yar oo afar addin leh oo dabaggaallaha u eg; dabagaalle; soongur; tukulush.
**Uunsasho** (-da) — Uunsi shidasho; dhir udgoon shidasho.
**Uunsi** (-ga) — Dhir laysku dardaray oo udgoon oo la shito.
**Uur** (-ka) — 1. Nafleyda waaweyn, inta u dhexaysa bogga iyo miskaha iyo labada kelyood; waxaa ku jira beer, beeryaro, calool, xiidmo, ganac, kelyo, kaadihays, kd. 2. Uur weyn oo ilmo ku jiraan; (xoolo) rimman.
**Uurayn** (-ta) — 1. Uur u yeelid. 2. Uuro kicin; uuro u yeelid.
**Uurjiif** (-ka) — Ilmaha aan dhalane weli uurka (ilmasidaha) ku jira.
**Uurkubbaale** (-ha) — 1. Qof xag Ilaah wax laga ogeysiiyo; weli. 2. (sheekaxariiro) qof ama neef adduunyo ah oo duula oo wàx walba oo dhici doona ogaada.
**Uurkujir** (-ta) — Inta uurka ku jirta (sida beerka, kelyaha...).
**Uurkummaanle** (-ha) — Qofka garan og waxa aan afka laga orane dadka uurkiisa ku jira; kasmo u leh sida lagu maleeyo waxa dadku iskula hadla hayo; maangarato ah.
**Uurkusiddo** (-da) — Utun iyo ciil uurka ku raaga; gocosho xun oo uun uurka lagu haysto; uurkutaallo.
**Uurkutaallo** (-da) — Utun iyo ciil sidii nabar uurka ugu yaal oo ku raaga oo aan la ilaawi karin; xumaan lays gaarsiiyey oo hadba la soo gocdo; uurkusiddo.
**Uuro** (-da) — 1. Midab. 2. Daruur guulaameyneysa ama siigo weyn oo uurada midabkeeda leh.
**Uuroobid** (-da) — Uur yeelasho.
**Uurweynaad** (-ka) — Cudur xun oo uurku aad iyo aad u weynaado.
**Uurxumo** (-da) — Caloolxumo; ciilqab.
**Uuryaal** (-ka) — 1. Aan dibadyaal ama ifyaal ahayn; maskaxda iyo maanka lagu garan karo; aan la taaban karin; dahsoon; (magac uuryaal ah, sida: male, run, boqortooyo). 2. Gurguurato.
**Uus** (-ka) — Dheregdhacsiga kaddib, cunnada beddelantey oo caloosha iyo xiidmaha, kd. ku jirta siiba tan xoolaha daaqa.
**Uusan** — Isagu ma (diiddo) (sida «isagu ma iman — ma uusan iman»); aanu.
**Uusmiir** (-ka) — Uuska nafleyda qaarkeed, biyo laga miiro, oo la cabbo.
**Uusmiirid** (-da) — Uska nafleyda qaarkeed sida geela, biyo ka miirid.
**Uusqub** (-ka) — Geed nagaarka ka mid ah oo laysku daweeyo.
**Uxu** (-da) — Dhiidhiiyo.
**Uyaal** (-ka) — Magac-uyaal.

# W

**W** — (wow; wa'*) Xarafka **21d**. oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.
**Waa** — 1. Erey tixaha ulajeeddooyin kala duwduwan u yeela (*waa* maxay? *Waa* wiil; *waa* tahay; Cali *waa* uu (= wuu) yimid; *waa* kee? *waa* tee;...). 2. (-°ga) *a)* Waqti; jeer; goor. *b)* Waabberi.
**Waa-** — (waan = waa aan; waad = waa aad; wuu = waa uu;...).
**Waab** (-ka) — 1. Dhis yar oo la harsado. 2. Dhis dadka buka la jiifiyo ama lagu daweeyo.
**Waabaayayn** (-ta) — Waabaayo siin, ku darid, ka dhigid; sumayn.
**Waabaayaysan** — Waabaayo hayso oo saamaysay; sumaysan.
**Waabaayo** (-da) — Sun (ama « waabaay » « waabay »).
**Waabaayoobid** (-da) — Wax waabaayaysan noqosho; sumoobid.
**Waaban** — La waabay; waab laga dhigay.
**Waabasho** (-da) — 1. Waab samaysasho; waab ka dhigasho. 2. (wax cabsi leh) dib uga noqosho; dib uga laabasho; ka joogsasho; ka dhuumasho; ka biqid; ka xishood.
**Waabay** (-da) — Waabaayo.
**Waabberi** (-da) — Kolka waagu dillaaco; arooryo; oog; waa.
**Waabin** (-ta) — 1. Dib u celin; u niqid. 2. Gaacin.
**Waabjiif** (-ka) — Qof buka oo waab jiifa laguna daweeyo.
**Waabnaan** (-ta) — Wax la waabay ama waaban ahaan.
**Waaceensi** (-ga) — Aanaysi.
**Waaciidsi** (-ga) — Is-gargaarid.
**Waad** — (waa + aad).
**Waadi** (-ga) — Tog engegan oo kolka roob da'o keliya biyo qaada.
**Waaf°** (-ka) — (Badanaa koox: « waafyo ») xubinta kalluunka iyo naflеyda kale oo biyaha ku dhex nool qaarkood ka neefsadaan; qoonbiyaal; qoomishaashyo.
**Waafajin** (-ta) — Wax wax kale ku kal ridid, ku abbaarid; haleelsiin; ku duwid.
**Waafi** (-ga) — (cabbir, qiyaas, miisaan, ...) aan wax ka dhinnayn ee weliba buro weheliso; dhan; buuxa.
**Waajib** (-ka) — Wax la is faray oo ka tegiddoodu denbi tahay; faral.
**Waal** (-ka) — Jaal; laag, fac.
**Waalan** — Waalli qaba.
**Waalasho** (-da) — Qof waalan noqosho.
**Waalay** (-ga) — Qaálin ama dibi qooqii ugu horreeyey qooqan.
**Waali** (-ga) — Nin madax u ah qaybaha dhulka qaranku u qaybsan yahay middood; naa'ib; beeldaaje.
**Waalid** (-da) — 1. Wax waalan ka dhigid; caqliga iyo maanka ka qa-

adid; waalli ku ridid. 2. (°-ka) Aabbaha iyo hooyada (ama « waarid »).

**Waallaan** (-ta) — (waalnaan) wax waalan ama waalli qaba ahaan.

**Waalli** (-da) — 1. Cudur kasta oo kartida wax lagu garto baabbi'iya ama dhantaala ama wax u dhima. 2. Gogol hargo jilicsan ka samaysan; weylaalis.

**Waalo** (-da) — Cayaar raggu cayaaro: labo saf oo iska soo horjeeda oo is tiro le'eg oo jilbajabsan; gacnahaa laga cayaaraa, hees iyo jiibna waa leedahay.

**Waama?** — Goorma? Hadma? Marma?; Jeerma? Shirma?.

**Waanbe** (-ha) — Jaad badarka ka mid ah, oo iniinihiisu aad u yaryar yihiin.

**Waanin** (-ta) — Hadal waano ah ku dhihid; u caqlicelin; waediyid.

**Waano** (-da) — Hadallo waaweyn oo talo ah, oo waxa san laysku faro waxa xunna laysaga reebo; wacdi.

**Waantoobid** (-da) — Waano qaadasho; waansamid.

**Waanwaan** (-ta) — Nabad yar oo ay kala dhigtaan labo qolo oo colaadi dhex taal; heshiis nabadeed oo kummeelgaar ah.

**Waaq** (-a) — Ilaah; Eebbe; Rabbi.

**Waaq-** — (sida « waaqay », « waaqood ») weli-; waq-.

**Waaqsasho** (-da) — (ka soo -) Dhib ama waxyeello hore ka baansasho; ka kabasho; ka biskood; ka soo noolaansho.

**Waar** (-ka) — Cabbir wixii dheer lagu cabbiro; wuxuu la mid yahay 3 cagood ama 36 suul ama 0.914 oo mitir.

**Waarid** (-da) — Cimri aan dhimasho lahayn ku noolaan; jirid weligeed ah jirid; daa'imid.

**Waarig** (-ta) — Waariko.

**Waariko** (-da) — Jaad likaha ka mid ah oo badanaa duddumooyinka agtooda ka soo fuura; (ama « waarig »).

**Waarin** (-ta) — 1. Wax aan dhiman ama waara ka dhigid. 2. Waar ku cabbirid.

**Waarrin** (-ta) — Socod culus oo lugaha la kala fogeynayo.

**Waasac** (-a) — Aan ciriiri ahayn; wax badan qaada; ballaaran; dallaal; (ama « wasac »).

**Waawaray!** — Erey la yiraahdo, iyadoo lagu dhawaaqayo, kolka la argaggaxo ama la baqo ama cabsi laga digayo, si la isugu soo gurmado; ciidamow! qaatoy!

**Waax** (-da) — Afar meelood oo meel; rubi; (1/4).

**Waaxayn** (-ta) — Waax waax u kala dhigdhigid.

**Waaxid** (-ka) — Keli ah; mid; hal; kow (sida « wadar iyo - »).

**Waaya'arag** (-ga) — Aqoon laga helo wixii hor loo soo qabtay ama loo soo arkay.

**Waayeel** (-ka) — 1. Qof fil weyn. 2. Taliye; madax; duq.

**Waayeelnimo** (-da) — Waayeel ahaan.

**Waayeeloobid** (-da) — Waayeel noqosho.

**Waayid** (-da) — 1. Wax la raadshey ama la doonay oo aan la helin. 2. (kolka uu fal kale ka dabadhaco) wax la qaban lahaa ama aan la qabteen oo aan karti iyo maaro loo helin (sida: arki waayey; seexan waayey; kari waayey; dili waayey; ...). 3. Gabid.

**Waayo** — 1. (-?) Maxaayeelay; maxaawacay. 2. (waa ayo) waa ayo?; waa qofma?; waa kuma? ama tuma? 3. (-ha) *a*) Arrimo; xaal; sah. *b*) Dhibaha adduunka; tabaalo. *c*) Waxyaalo loo soo joogey; goobjoog loo ahaa; xog'ogaal; wacaal.

**Wab** (-ka) — Wadne; uur.

**Wabar** (-ka) — 1. Nin qolo ama tol u madax ah; ugaas; garaad; iimaan. 2. Qof qumman, suubban, wanaagsan.

**Wabax** (-a) — (xoolo,-) biya-kadhereg ama ka-dheregsanaan; kolka

biyaha aad loo cabbo, sida la yahay.

**Wabiirad** (-ka) — (biyo, kd.) dhanaan ama biir leh, gaas ama wax kale oo ka dhex samaysmay aawadood.

**Wabxid** (-da) — Wabax noqosho.

**Wabxin** (-ta) — Wabax ka dhigid.

**Wacaal** (-sha) — Waayo; xog'ogaal.



WADAAD

**Wacad** (-ka) — Ballan adag oo la isla dhigto.

**Wacadfur** (-ka) — Wacad la dhigtay oo la furo, la jebsho; wacadfuryo.

**Wacadfurid** (-da) — Wacad furid, jebin.

**Wacadfuryo** (-da) — Wacadfur.

**Wacal°** (-ka, -sha) — Nin iyo naag aan is-qabin, ilmaha ay dhalaan; garac; (ama « wecel »).

**Wacalnimo** (-da) — Wacal ahaan.

**Wacan** — Aad u wanaagsan.

**Wacanri** (-da) — Geed aan qodax lahayn; wuxuu lee yahay mayrax iyo asal iyo miro la cuno oo dhanaan.

**Wacays** (-ta) — Duco.

**Wacdi** (-ga) — Hadal dad waxa xun iyo waxa san loogu kala sheega hayo; waano; hanuunis.

**Wacnaan** (-ta) — Si ama wax wacan ahaan.

**Wacnaansho** (-ha) — Wacnaan.

**Wad°** (-ka) — Wed.

**Wada** — Erey ulajeeddadiisu tahay: « oo aan wax ka maqnayn »; « aan wax laga reebin »; « dhammaan ; » giddi; kulli;... (sida: i wada sii; wada qaado; ardadii waa wada timid).

**Wadaad** (-ka) — Nin diinta bartay dadka kalena bara; aw; fiqi; shiikh.

**Wadaaddeyn** (-ta) — Wadaad iska dhigid, isu ekayn.

**Wadaaddo** (-da) — (weligi waa koox) (senen) uuman sida jinniga aan ishu qaban karin oo – caamada Soomaalida qaarkeed sida ay qabto – wada wadaaddo ah, oo dadka ku dhaca, oo cudur ku noqda; si qofku ku biskoodo, waxyaalo badan oo loo wato in wadaaddada lagu raali gelinayo, baa la sameeyaa (saagooti, yabaro, ruqso;...); fiqi-buraale.

**Wadaadnimo** (-da) — Wadaad ahaan.

**Wadaag** (-ga) — 1. Lahaan dad badan ka dhexaysa ee aan qof gooni u sheeganayn. 2. Wax dad badan ka dhexeeya oo qofba kalkiisa wax ku qabsanayo ama haynayo ama loo dhiibayo. 3. Hab Soomaalidu caanaha u dhanto: intá layska soo horjeesto (haddii 2 qof la yahay) ama garangar loo fariisto (haddii la badan yahay) baa qofkii weelka caanaha ah loo dhiibaaba, intá kabbado isaguna kolkiisa kan midigta ka xiga u dhiibaa, dantuna waa si caanuhu (kolkay yar yihiin) u wada gaaraan oo aan loo kala bursan.

**Wadaage** (-ha) — 1. Wax wareegsan sida garangarta, gadowga, kd., meesha kala barta. 2. Meeshii waxyaalo badan oo isku xirani isugu yimaadaan, iska haystaan. 3. (heense) meesha dhudaha caynaanku isaga yimaadaan.

**Wadaagid** (-da) — Wada lahaan; qaybsasho; is wada gaarsiin.

**Wadaajin** (-ta) — Wada siin; ka dhexaysiin; wada gaarsiin.

**Wadaal** (-sha) — 1. La socoshada neef labi neefka dheddig oo orgeysan raaco, ka hari waayo, wadwado; wadid ama wadasho. 2. Wax

tirsan oo gooni loo wado; goosan; xayn.

**Wadaalin** (-ta) — (xoolo,...) Wadwadid; raacid wadaaleed.

**Wadaamaggoysyo** (-da) — Wadaamaqubo.

**Wadaamaqubo** (-ha) — Cuntub xiddigo ah oo ka mid ah kuwa koofure; waa if xiddigood, afar baase aad u iftiin badan oo ishu si fudud u qaban kartaa; afartu waxay u eg yihiin istallaab oo waxaa loo yaqaan « Istallaabta Koofure », waxayna u dhow yihiin « awrka cir »; wadaamaggoysyo.

**Wadaan** (-ta) — Weel harag ah, oo gadow iyo daddaabbo leh, oo inta dowlis lagu xiro, ceelasha lagu shubo oo biyaha loogala soo baxo.

**Wadahadal** (-ka) — 1. Hadal laga wada qayb qaato, la is-dhaafsado. 2. Sheekaysad.

**Wadahadlid** — 1. (-da) Hadal ka wada qayb qaadasho, isdhaafsasho, isweydaarsasho. 2. Sheekaysasho; hadal ka dhexayn.

**Wadajir** (-ka) — Isku dhinac ahaan; meel ka soo wada jeeda; isku jaal; wadataal; midnimo.

**Wadane** (-ha) — Wadne.

**Wadar** (-ta) — 1. Wax ka kooban tiro ama in, mid ka badan. 3. Kooxda ka soo horjeedda kelida; (- iyo waaxid »).

**Wadataal** (-sha) — Wadayaal.

**Wadayaal** (-ka) — Tolal, qolooyin ama reero, heshiis ay dan moodeen, meel ku wada deggan; wadataal.

**Waddac** (-a) — 1. Wax sii dhammaanaya ama tegaya oo wax wanaagsan oo cibaado ah lagu anbabbixiyo (sida kolka bisha soonqaad sii dhammaanayso); saagooti. 2. (bad) mowjad; hir.

**Waddacid** (-da) — 1. Anbabbixin; sagootiyid. 2. (bad) hab badda hirarkeeda loogu cayaaro oo loogu tabeeyo oo loo raaco.

**Waddan** (-ka) — Dhulka qof ku abtirsado oo isaga iyo awooweyaashiba ku dhasheen oo isaga iyo tolkiisuba deggan yihiin oo ku nool yihiin, oo uu dalalka kale ka jecel yahay, oo uu ilaalintiisa iyo horummarintiisa iyo xornimadiisa wax walba ka hormariyo, haddii loo baahdona naftiisa u huro; dhul; dal.



WADAAMAQUBO

**Waddani** (-ga) — Qof aad waddankiisa u jecel.

**Waddar** (-ka) — Dil xoog wax lagu dilo, (ama « wedder »).

**Waddarid** (-da) — Si xoog badan wax u dilid, nafta uga qabasho, (ama « wedderid »).

**Waddayn** (-ta) — Korka iska saarsaarid; rasayn.

**Waddaysan** — La waddeeyey; korka iska saarsaaran; rasaysan.

**Waddo** (-da) — 1. Jid; dhabbe; marin; hilin; daw; dariiq. 2. Raso.

**Waddoohiye** (-ha) — (dhul, waddo,...) aad u ballaaran; aan ciriiri ahayn.

**Wade** (-ha) — 1. Laamaha baxa haya afkooda kora haya oo hadba dheeraada oo wax ku darmaan; qawl. 2. Qofka ama waxa wax wada.

**Wadeecayn** (-ta) — Wadeeco ka dhigid; dayacid; baylahin.

**Wadeeco** (-da) — 1. Meel aammin ah ama cid aammin ah oo wax lagu ogaado, ama wax loo dhiibto (wax aan isku filnayn oo haddii kale lumi lahaa ama wax gaari lahayeen ama si kale baylah u noqon lahaa, ...) ammaano; (wadeeco allah = ammaano allah). 2. Dayac; baylah.

**Wadey** (-ga) — Jaal; saaxiib; rafiiq.

**Wadid** (-da) — 1. Wax nool (dad,

xoolo) ama aan noolayn (markab, doon, baabuur,...) meel ka kaxayn oo meel kale u kaxayn. 2. (°) wed u noqosho; dilid; melgid; (ama « wedid »).

**Wadiiqe** (-ha) — Dhabbe yar oo ciriiryoon; (ama « wadiiqo »).

**Wadiiqo** (-da) — Wadiiqe.



WADNE

**Wadki'arag** (-ga) — Wedki'arag.

**Wadnabbaab** (-ka) — Liidaanyo; laqanyo.

**Wadnabbaabid** (-da) — Wadnabbaab iska garasho.

**Wadnafug** (-ta) — Wadnaha oo si xoog badan u boodbooda, naxdin ama baqdin darteed; (ama « wadnafow »).

**Wadnaqabad** (-ka) — Wadnaqabasho.

**Wadnaqabasho** (-da) — 1. Liidaanyo; laqanyo; wadnabbaab. 2. Wadnaxanuun.

**Wadne** (-ha) — Xubin ama cad muruq ka samaysan oo gudo kala qoqoban isuna furfuran leh: kol waa uu isku soo rooraa oo yaraadaa kolna waa uu afuufmaa oo kala baxaa; dhinac xididdaa intaas doojina haya oo gudihiisa dhiig ku shuba haya, dhinacna halbowleyaal baa iyana intaa isaga dhiig ka qaada haya oo oogada wada gaarsiina haya; qalbi; wadane.

**Wafdi°** (-ga) — Dad hawl gaar ah inay soo qabtaan (oo badanaa dal shisheeye ka soo qabtaan) loo diro; diraal; (ama « wefdi »).

**Wagan°** (-ka) — Wegen.

**Wagarad°** (-ka) — Wegered.

**Wagdo°** (-ha) — Wegdo.

**Wahab** (-ka) — Qabow habeenkii soo dhaca; dheel; nadwad. 2. Habbiso; culays.

**Wahan** (-ka) — Islahadal wax la dareensaday ka yimaada; caloolyow; murugo.

**Wahsasho** (-da) — Wahsi iska garasho.

**Wahsi** (-da) — Daal ama culays la iska dareemo oo aan hawl la qabtay ka iman, oo waxyaalo la qaban lahaa, la isaga daayo; daal-kacararid darteed, hawsha culays looga dhigto oo « maaro uma haysid » laysu yiraahdo.

**Wajac** (-a) — Cudur weylaha ku dhaca oo ay la jibaadaan.

**Wajaq** (-a) — Waalli daran oo qofka lala qaban waayo.

**Wajihid** (-da) — Kafool kafool uga hor tegid; wejiga siin; foodsaarid; qaabbilid; (ama « wejihid »).

**Wajiine°** (-ha) — Xilliyada mid ka mid ah (ama « wejiine »).

**Wakaakib** (-ka) — (← kawaakib) xiddigaha oo laga faaliyo; fal; sixir.

**Wakaalad** (-da) — 1. Xafiis dowlad ama shirkad ama cid kale ka wakiil ah, oo danaha u ilaaliya (kuwo ganacsi iyo kuwo kaleba). 2. Warqad si sharci ah u qoran oo qofka haysta siisa karti uu dano ama hawlo qof kale lee yahay ku maamulo, oo wakiil ugu ahaado; (ama « wakaalo »).

**Wakiil** (-ka) — Qof si sharci ah u maamula dano iyo hawlo cid kale leedahay.

**Wakiilasho** (-da) — Wakiil ka dhigasho.

**Wakiilnimo** (-da) — Wakiil ahaan.

**Wakin** (-ta) — Socod iin leh; dhutin yar.

**Walaac** (-a) — 1. Islahadal; Jahawareer; uurkawareer; laballaabow.

2. Hadal badan oo celcelis ah oo aan go'aan laga gaareyn.

**Walaacid** (-da) — 1. Uurka ka buuqid; islahadlid; laballaaboobid. 2. Hadal aan go'aan laga gaareyn, ku noqnoqosho.

**Walaacsan** — Walaac ku dhacay; walaac hayo.

**Walaahow** (-ga) — Jahawareer; walaac.

**Walaal** (-ka, -sha) — Kan ama tan isku aabbe iyo hooyo la yahay.

**Walaalayn** (-ta) Walaalo ka dhigid.

**Walaalnimo** (-da) — Walaal ahaan; walaaltooyo.

**Walaaloobid** (-da) Walaalo noqosho.

**Walaaltooyo** (-da) Walaalnimo.

**Walaaq** (-a) — Waxyaalo la doonayo inay si fiican isu dhex galaan oo isugu darmaan, ama adag oo la doonayo in la jilciyo oo inta fandhaal ama wax kale la dhex geliyo, xoog loogu warwarcejiyo; lab; qas.

**Walaaqan** — Laban; qasan.

**Walaaqid** (-da) — Wax walaaqan ka dhigid; qasid; labid.

**Walaayati** (-da) — 1. Dhar cudbi ah oo dun cad iyo dun madow oo isku jarjaran ka samaysan. 2. Wax walba kan ugu jaad fiican; asli.

**Walacsi** (-ga) — Wax qof la tuso ama loo soo baxsho, si uu u moodo in la siinayo, dabadeedna laga ceshado; mihin.

**Walalac** (-da) — 1. Hillaac weyn ama is-haysta muuqashadi, baalqaadki. 2. Iftiin kasta oo sida kan hillaacaas isha mar u mara.

**Walalaclayn** (-ta) — Iftiin walalac ah muujin, soo celcelin.

**Walammad** (-ka) — Qabsinka cadka ugu danbeeya oo saxaradu ka baxdo; maroor; (ama « malawad »).

**Walanbo** (-da) — Wax qorraxda layska xijiyo oo hoos tara; dallaallimo; dallaallin.

**Walanqe** (-ha) — 1. Kuruska jilicsan oo ubadka geela. 2. Hlib baruur badan (leg, mud;...).

**Walax** (-da) — Wax.

**Walba** — (waxay « waliba » kaga duwan tahay, tani waxay raacdaa magacyada wax la yeelayo, wax la taaranayo) = kiiba; tiiba; kasta.

**Walbahaar** (-ka) — Welwel; murugo.

**Walbahaarid** (-da) — Walbahaar ku dhicid, qabasho; welwelid.

**Walcad** (-ka) — Walcasho.

**Walcan** (-ka) — Waarid°; ab; isir.

**Walcasho** (-da) — Weel caano ah ama biyo ama wax kale oo shubma oo buuxdhaafsan oo inta wax ku dhaceen ama taabteen, isagoo aan dhicin in yari qarka ka daateen; balqasho.

**Walcin** (-ta) — (Wax shubma) qar-ka-daadis yar; balqin.

**Waldaamin** (-ta) — Wax culus oo la wada qaado, iyadoo labada dhinac la kala hayo, oo la laallaadina hayo.

**Waleecaad** (-ka) — Waxyeello; dhibaato; inkaar; hoog.

**Waliba** — (waxay raacdaa magacyada wax falaya, wax taaranaya) = kiiba; tiiba; kasta, (eeg « walba »).

**Waliid** (-ka) — Jiritaan; dhalasho.

**Waliimo** (-da) — Martisoor weyn; diyaafad; karan; balashi.

**Wallaahi** (-da) — (= « Ilaah magaciisa baan ku dhaartay ») waxay ka mid tahay, saddexda siyood oo weligood isdabajoogga ah, oo Ilaah magaciisa loogu dhaarto; labada kale waa: « Billaahi » iyo « Tallaahi »; walle.

**Wallac** (-a) — Xanuun ku dhaca dumarka uurka cusub leh; waxaa lagu yaqaan madax-wareer, mantag, candhuufo badni, rag-ka-fogaansho,...

**Wallacid** (-da) — Wallac qabid, ku dhicid, dareemid.

**Wallacsan** — Wallac hayo; wallac ah.

**Walle** — Wallaahi.

**Walo** (-da) — Bahal yar oo jiirka u eg oo dhogor jilicsan oo cawl ah iyo gafuur dheer leh.

**Walqal** (-sha) — Neef lagu allab-

baryo oo ilmo dhashay loogu duceeyo; (ama « waqlal »).

**Walqalid** (-da) — Walqal samayn.

**Walwaalid°** (-da) — Wax culus oo lallaada sidid; dandaamin.

**Walwal** (-ka) — 1. Layr qabow oo xilliyada qaarkood galabtii timaadda; geyre. 2. (°) welwel.



WAN

**Wamme** (-ha) — Geed yar oo jilicsan oo lugtool ah oo korna ubax qurux badan ku yeesha, hoosna buruq kuusan oo kulul oo biir leh, oo xoolaha lagu dhacariyo, layskuna daweeyo; (ama « mawe »).

**Wan** (-ka) — Idaha kooda lab.

**Wanaag** (-ga) — Wixii fiican oo waxtar leh; sami.

**Wanaagsan** — Wanaag leh; hagaagsan; fiican; qumman; san.

**Wanaagsanaan** (-ta) — Wax wanaagsan ahaan.

**Wanaajin** (-ta) — Wax wanaagsan ka dhigid; hagaajin; suubbin; fiicnayn.

**Wancad** (-ka) — Soomaggale.

**Wandhar** (-ka) — Wax la qalay oo hilibkiisii sidii sar la dhisay, loo kala baxshey, loo saafay.

**Wandharan** — La wandharay; la saafay.

**Wandharid** (-da) — Wax wandharan ka dhigid.

**Wansiix** (-a) — Caanaha la lula hayo, kolka subaggu ka soo go'i waayo.

**Wantatiir** (-ka) — Fantatiir.

**Wantatiirid** (-da) — Fantatiirid.

**Waq** — Waaq.

**Waq-** — (sida « waq**ay** », « waq**ood** », ...) weli-; waaq-.

**Waqaf** (-ka) — 1. Hanti si sharci ah loogu wareejiyo – samafal aawadi – maamul ama urur ama cid u baahan, oo aan dabadeed la kala xigin. 2. (naxwe) joogsi; hakad.

**Waqal** (-ka) — 1. Daruur biyo la culus. 2. Roobka laftiisa.

**Waqcad** (-da) — 1. Meel dagaal caan ahi ka dhacay. 2. Dagaal caan ah.

**Waqdhaac** (-a) — Waqdhaacin samaynta.

**Waqdhaacid** (-da) — Waqdhaacin u qalid, ka dhigid.

**Waqdhaacin** (-ka, -ta) — Xoolaha Ilaah horti loo qalo oo lagu ducaysto; alaabbari; tadcaar.

**Waqfid** (-da) — Waqaf ka dhigid.

**Waqooyi°** (-ga) — Woqooyi.

**Waqti** (-ga) — 1. Waa; goor; jeer; shin; ammin. 2. Xilli; nur.

**War** — 1. Waryaa; heedhe. 2. (-ka) Wax aan hor loo ogeyn oo laysu sheego ama la helo; waxyaalo cusub oo dhowaan dhacay siiba kuwa raadyuhu sheego ama wargeysyadu qoraan; khabar; hadal. 3. (-ta) balli la qodo oo xareedda ama biyaha webiga lagu kaydiyo.

**Waraab** (-ka) — 1. Wax la cabbo. 2. (beer) biyaha lagu doojiyo, la cabsiiyo.

**Waraabe** (-ha) — Dhurwaa.



WAR (3)

**Waraabe-dadow** (-ga) — Qorismaris.

**Waraabin** (-ta) — Biyo la cabbo siin.

**Waraabis** (-ka) — Waraabin.

**Waraabooti** (-ga) — Cudur ku dhaca xoolaha oo ay bahal oo kale noqdaan oo waxay arkaan cunaan ama qaniinaan; bahalow.

**Waraabootiyid** (-da) — Waraabooti

ama bahalow ku dhicid; hahalo-obid.

**Waraabow** (-ga) — Cudur xun oo lays qaadsiiyo (xagga isutegidda ragga iyo dumarka), layskana dhaxlo oo lala dhasho; xabbad.

**Waraaq** (-da) — Xaashi (ama « warqad », « warqaad »).

**Waraar** (-ka) — 1. Neef ama wax la mid ah oo inta wadajir loo qaato, hadhow qiimihiisa la qayhsado, la qaaraanto. 2. Dhul dillaacsan; Jeex. 3. Oogada nafleyda meel ka mid ah; duud; waraq.

**Waraaryid** (-da) — Ruxid; gilgilid.

**Waraasi** (-da) — 1. (caano) dhay kasoofeen ah oo labeen cas soo yeelanaya. 2. (-ga) (midab) labeenta u eg.

**Warac** (-a) — 1. Qof dharwrsoon oo wixii macsi ah ama macsi lug ku leh, ka fogaada, ka dheeraada. 2. ragannimo leh (geesi, deeqsi,...).

**Waraf** (-ka) — 1. Qalab waayadii hore lagu isticmaali jirey oo dhagxanta lagu tuuri jirey; wuxuu ka samaysan yahay cad yar oo harag ah iyo xargo labada dhinac kaga xiran; intá dhagaxa cadka haragga ah la kor saaro, oo labada xarig



WARAF (1)

afkooda gacanta lagu qabto baa xoog loo wirfiyaa oo dabadeed xarigga dhud la sii daayaa, si dhagaxu isagoo tuuryo ah oo xoog u xiima haya, meeshii lala rabey ugu dhaco. 2. (°) Weref.

**Waran** — 1. La waray; qorrax lagu kala baxshey. 2. (-ka) Qalab ka samaysan samayo dheer oo qori ah, iyo bir ballaaran oo wax goysa oo caarad dhuuban oo wax mudda leh.

**Waranle** (-ha) — Qalabkiisu waran yahay.

**Waranweryo** (-da) — Qofka baadi luntay war ku saabsan soo sheega, waxa la siiyo.

**Waraq** (-a) — 1. Karin laga dhaco;



WARAN (2)

jeex. 2. Lafdhabarta, inteeda kelyaha la siman; waraar.

**Warasho** (-da) — 1. Dhar ama wax la mid ah oo qoyan ama suyucsan, meel qorrax ah ku kala baxsasho, dhigasho. 2. Alaab la gadayo, meel dibad ah, sida wax la warayo, u dhigasho.

**Waraso** (-da) — Waalidku dhasha uu reebo, uu ka tago, oo dhaxasha; ilmo; dhal; ubad; carruur; wasiir.

**Warato** (-da) — Geddisleyda yaryar oo aan dukaammada lahayne, dibadda ama balbalooyin gudohood, wax ku iibsata.

**Warayn** (-ta) — 1. War biyo galaan ka dhigid. 2. War u yeelasho, danayn; tixgelin.

**Waraysad** (-ka) — Waraysasho.

**Waraysasho** (-da) — Cid wax weydweyddiin, si war looga helo; war ka doonid, ka raadin.

**Waraysi** (-ga) — Waraysasho.
**Warbixin*** (-ta) — War arrin gaar ah ku saabsan sheegid, qorid, tebin.
**Wardoon** (-ka) — 1. Si war lagu helo oo la isku hawlo. 2. Qofka warka doona haya.
**Wardoonid** (-da) — War raadin.
**Wareeg** (-ga) — 1. Qaabka afmeerka gadowga iyo garangarta ama xarriiqda goobaabinta oo kale. 2. Meegaar; waageer; xero. 3. Meel dhinac uga dhaqaaq ama uga durug. 4. Socod aan toos ahayn; leexad; weecad; laabad. 5. Socod iska daballaabad ah oo aan meel la yaqaan loo socon; basle.
**Wareegacadde** (-ha) — Cayaar carruurtu cayaarto iyagoo gacnaha is wada haysta ama keli keli ah oo isku wareega haya ama isla wareega haya; iska-daba-wareeg.
**Wareegid** (-da) — Si wareeg ah u dhaqaaqid, u socosho; u meerid.
**Wareego** (-da) — Xoolaha nool oo colka duulaanka ahi, sahay ahaan, u wato.
**Wareegto*** (-da) — Warqad, inta la badiyo, isku kol, dad badan ama xafiisyo badan loo qaybiyo.
**Wareejin** (-ta) — Dhinac u dhaqaajin, u duwid, u socodsiin.
**Wareemato** (-da) — Col yar oo si qarsoodi ah u baxa oo intá wax soo burburiya oo wax soo laaya, degdeg u soo noqda; (ama «wareento»).
**Wareemid** (-da) — Waran ku dhufasho.
**Wareentaysi** (-ga) — Sida wareematada cid wax u yeelid, u duulid.
**Wareento** (-da) — 1. Wareemato. 2. *a*) Cudur xanuun kulul leh oo badanaa madaxa dhinacyadiisa ku dhaca; dhanjaf xun. *b*) Eyddin wax tigtigta.
**Wareer** (-ka) — 1. Madaxxanuun; madaxwareer; madaxfarad. 2. Wax-kala-garanwaayid. 3. Xasilloonaan la'aan; qas; lab.
**Wareerid** (-da) — Wareer ku dhicid.
**Wareerin** (-ta) — Wareer ku ridid.
**Wareersan** — Wareer qaba; wareer hayo.
**Wareersanaan** (-ta) — Wax wareersan ahaan.
**Wareershe** (-ha) — 1. Xoolaha diida, xarig madaxa ama geesaha, si daran oo adag loogagu xiro, oo qallaca ka dhigan. 2. Suuman la qurxiyey oo fardaha madaxa loo geliyo.
**Wargal** (-ka) — Qof warkiisu yahay, ku lagu kalsoon yahay oo la cuskan karo; qof warka heli og, runna ka sheega.
**Wargalnimo** (-da) — Qof wargal ah, ahaan.
**Wargeeye** (-ha) — Qofka warka qora ama doona ama qaada ama geeya, ama tebiya.
**Wargelin** (-ta) — Cid war ayan hor u hayn siin, gaarsiin, u sheegid, la socodsiin, uga digid.
**Wargeys** (-ka) — 1. Xaashi ama xaashiyo war ku yaal oo waqti go'an soo baxa (maalin, toddobaad, bil,...) oo intá la daabaco la faafiyo. 2. Wargeyn.
**Wargur** (-ka) — Hab Soomaalidu ku dhaqanto kolka ay wada hadlayso ama garramayso: qof codkar ah baa hadba qofka hadla haya hadalkiisa qahta oo kor u qaada oo dadka wada maqashiiya, isagoo itaalki qeexa haya oo qurxina haya.
**Wargurid** (-da) — Dad wada hadlaya ama doodaya, «wargur» u samayn, u yeelid.
**Warid** (-da) — Dhar ama wax la mid ah oo qoyan, meel qorrax ah ku kala bixin, ku engejin.
**Warin** (-ta) — Waraysi.
**Warjeefid** (-da) — Tiro badan oo badanaa xoolo ah, isku kol dilid, layn.
**Warnaan** (-ta) — Wax waran ahaan.
**Warqaad** (-da) — Xaashi (ama «warqad»).
**Warqad** (-da) — Xaashi (ama «warqaad»).

**Warramid** (-da) — War sheegid.
**Warran** (-ka) — 1. War sheegis. 2. Hadal.
**Warriile** (-ha) — Goroyada teeda yaryar.
**Warriiq** (-a) — Jirriqaa.
**Warshad**° (-da) — Dhis hawlo waaweyn oo gacanta, lagu qabto (bir tumid, baabuurro samays,...); hooso; (ama « wershed »).
**Warsheeg** (-ga) — Qof waxa uu ogaado aan qarin karin ama hawshiisuba tahay inuu soo sheego; qof warsheeko yaqaan.
**Warsheegid** (-da) — Warramid.
**Warsheeko** (-da) — Wixii war ah oo in la qariyo la isku ogaa ama ku habboonaa oo dibadda loo saaro, oo dadka looga sheekeeyo.
**Warwacsasho** (-da) — Sabab iyo marmarsiinyo qurux badan ama lagu faani karo ka dhigasho, sheegasho.
**Warwar** (-ka) — Samayo dhuuban oo dhallinyaradu isku riddo oo gabbashada ku barato.
**Warwarrood** (-ka) — Geed laamo dhu-



WARXUNGEE (1)

udhuuban oo samayooyin laga dhigto iyo qodxo qarqaroofan leh.
**Warxungee** (-ga) — 1. Bahal jaadadka caarada ka mid ah; waa weyn yahay, midabkiisuna waa cas yahay sun aad u xunna waa lee yahay. 2. Qofka warka qaada oo dadka isku dira; basaas; jaasuus.
**Waryaa!** — Erey qofka lab oo la doonayo in la soo jeediyo loogu dhawaaqo; wuxuu la mid yahay: « war hebel »; « heedhe » (qofka dheddig waa « naayaa »).
**Wasaarad** (-da) — Qaybaha waaweyn oo taliska qaranku u qaybsamo oo wasiir u madax yahay, middood; (ama « wasaaro »).
**Wasaasin** (-ta) — Sariir yar oo dadka



WASAASIN

buka ama dhaawaca ah lagu qaado; (ama « wasaaso »).
**Wasac** (-a) — Aan ciriiri ahayn; dallaal; (ama « waasac »).
**Wasakh** (-da) — Uskag; dhusuq.
**Wasakhayn** (-ta) — Wasakh u yeelid, ku bi'in, gaarsiin.
**Wasakhaysan** — Wasakh leh.
**Wasakhoobid** (-da) — Wax wasakhaysan noqosho.
**Washir**° (-ka) — Weshir.
**Washiran**° (-) — La washirey.
**Washirid**° (-da) — Wesherid.
**Wasiilo** (-da) — 1. Wixii wax kale. loogu dhowaado ama lagu gaaro. 2. Cibaado gaar ah oo Ilaah loogu dhowaado.
**Wasiir** (-ka) — 1. Qof wasaarad u madax ah. 2. (-ta) Waraso; ubad; dhal; ilmo; carruur.
**Waslad** (-da) — (hilib, kd.) in yar oo is-haysata; cad.
**Wasladayn** (-ta) — Waslado ka dhigid, u googgoyn; jarjarid; cadadeyn.
**Waswaas** (-ka) — Shaki; islahadal; laballaabow.
**Waswaasid** (-da) — Waswaas gelid; shakiyid.
**Waswaasin** (-ta) — Waswaas ku abuurid, ku ridid, ku dhalin.
**Watabbiir** (-ka) — Caano raagey oo dhanaandhaafay.

**Watar** (-ka) — 1. Tiro kala dheer oo kolka la qaybiyo aan isku go'in, ee wax soo haraan; kisi. 2. Salaad ragcadeheedu kala dheer yihiin, sida maqribka. 3. Salaad sunne ah oo gaar ah, oo iyadana ragcadeheedu kala dheer yihiin.

**Watatacow** (-ga) — Dayac; rafaad; leelleel.

**Wate** (-ha) — 1. (cudur) aan laga biskoon ama in badan lala buko. 2. Cudur fardaha ku dhaca magaciis.

**Watiiq** (-a) — Sida usha u dhuuban.

**Waw**° (-ga) — Wow.

**Wax** (-a) — 1. Magac guud oo la siiyo wax kasta oo jira, siiba waxyaalaha aan la aqoon ama aan la dooneyn in la magacaabo ama la tilmaamo; shay; geed. 2. Wax la qabtay, la sameeyey, la waxeeyey. 3. Wax dhacay; arrin; talo; xaal.

**Waxad** (-da) — Xoolo; maal; hanti.

**Waxar** (-ka, -ta) — Dhasha riyaha mid ka mid ah.

**Waxarakacadde** (-ha) — Geed aan qodax lahayn oo dhala miro cadcad oo macaan; (ama « waxarakacaddeeye »).

**Waxaraxir** (-ta) — Meereyaasha qorraxda tan ugu iftiin badan, waxayna u dhexaysaa dhulka iyo dusaaga (cuddaarka); sanadeedu waa 225 maalmood, qorraxdana waxay u jirtaa toddobaatan-ku-dhowaad malyuun oo mayl; Xiddigta Waabberi; Sahra.

**Waxaro** (-ha) — 1. (magac kooxeed) surta dhurduhu sameeyo, qaybteeda ka samaysan ugxanta faraha badan oo aan weli dhurde u dillaacin; (qaybaha kale waa « miidda » iyo « gowska »). 2. Wixii waxarahaas dhurdaha u eg oo dhan.

**Waxayn** (-ta) — Samayn; falid; yeelid; qabasho.

**Waxba** — Baabbah; eber; xoogaana; waxna.

**Waxgarad** (-ka) — Wax garta; caaqil; waxyaqaan.

**Waxna** — Xataa wax yar; in yarna; baabbah; eber; waxba;.

**Waxoogaa** (-ga) — Xoogaa.

**Waxtar** (-ka) — 1. Wax loo baahi qabo keena, laga helo. 2. Hawl ama adeeg ama samafal kale oo cid loo qabto; kaalmo; gargaar; taageero.

**Waxtarid** (-da) — Wax waxtar ah, cid u gelid; gargaarid; caawinid.

**Waxtarmo** (-da) — Waxtar.

**Waxwalbaale** (-ha) — Wax walba ama jaad walba leh; wax fiican iyo wax xun labadaba leh, labadaba laga dhex helayo; aan wax keliya u go'nayn.

**Waxyaqaan** (-ka) — Qof aqoon badan leh; waxgarad.

**Waxyar** — Aan badnayn; xoogaa.

**Waxyeelid** (-da) — Waxyeello gaarsiin.

**Waxyeellayn** (-ta) — Waxyeelid.

**Waxyeello** (-da) — Xumaan ama dhibaato cid la gaarsiiyo; wax cid wax u dhima.

**Waxyi** (-ga) — Si gaar ah oo Ilaah nebiyadiisa ugu baaqo oo wax ugu sheego.

**Waxyood** (-ka) — Waxyi wax ugu sheegid, kula hadlid, ugu baaqid.

**Way** — 1. (-!) Erey ciil darti loo yiraahdo, sida qof wax uu iska celin karey la gaarsiiyey ama waxyaalo uu samayn lahaa, si nacasnimo ah u seegaan, oo is canaanana haya. 2. « Waa » iyo « ay » oo la isku yareeyey (sida: « waa ay » timid – « way » timid).

**Webi** (-ga) — Biyo xog leh oo tog haya oo durdur ka wayn oo badanaa aan go'in, oo ama kal biyo ah ku shubma ama bad ama webi kale.

**Webin** (-ta) — Qof wax doonaya oo aan wax loo hayn u xog warramid, u dayrin.

**Wed** (-ka) — Geeri; dhimasho; meleg; (ama « wad »).

**Wedder** (-ka) — Waddar.
**Wedderid** (-da) — Waddarid.
**Wedid** (-da) — Wed u noqosho; naf ka qabasho; dilid; (ama « wadid »).
**Wedki'arag** (-ga) — Shinbir la moodo inuu weligi naxsan yahay; (ama « wadki'-arag »).
**Weecad** (-ka) — Weecasho.
**Weecasho** (-da) — Leexasho; bayrid; wareegid.
**Weecin** (-ta) — Leexin; duwid.
**Weel** (-ka) — 1. Wax kasta oo gudo leh, oo wax lagu gurto ama lagu shubto. 2. Wax wax lagu qabsado; qalab.
**Weelduw** (-ga) — Weelduwid.
**Weelduwan** — Cudur xun oo lays qaadsiiyo qaba oo la weel duwey.
**Weelduwid** (-da) — Dadka cudurrada xunxun oo lays qaadsiiyo qaba, sida qaaxada, inta dadka fayow laga dhexsaaro, weel u gaar ah oo keligood wax ku cunaan u yeelid.
**Weer** — 1. (-ka) Bahal dugaagga ka mid ah oo dhurwaaga u eg; dhidar. *b*) Cad maro ah oo cad oo madaxa lagu xirto, oo murugo weyn lagu muujinayo. 2. (-ta) Ereyo taxan oo macne buuxa leh; hawraar; tix; hadal.
**Weerar** (-ka) — Dagaalka colalka bilawgiisa, badanaa intaan colku gaarin colkii kale ama meeshi kale oo uu ku dhufan lahaa.
**Weerarid** (-da) — Weerar ku dhufasho, ku qaadid, ku sii deyn.
**Weercalaan** (-ka) — Weerdawac.
**Weerdawac** (-a) — Bahal weerka iyo dawacada u dhexeeya; weercalaan.
**Wees** (-ka) — 1. Geed faalala oo xooluhu (geel) daaqaan oo ur aad u lifaaqoon leh. 2. Ballaar; waasac.
**Weesaggad** (-da) — Geed jeerinka u eg oo ur qurmuun leh.
**Weesaysad** (-ka) — Weesaysasho.
**Weesaysasho** (-da) — Weeso qaadasho.
**Weesaysi** (-ga) — Weesaysasho.
**Weeso** (-da) — 1. Mayrid xubnaha qaarkood la mayro oo faral ah oo la'aanteed aan salaadi ansixi karin. 2. Biyaha lagu weesaysana hayo laftooda; (ama « weyso »).
**Weeyaan** — Weeye.
**Weeye** — 1. Erey dadka warramaya lagaga warguro; waa tahay; haye; kow. 2. Sidee la yahay? Maxaa la sheegay? iska warrama; ma nabad baa?. 3. Wuxuu la macne yahay « *waa* » (waxayse ku kala duwan yihiin, « *weeye* » ereyga ama hadalka ay weheliso waa ka dabadhacdaa, sida: Cali *weeye* = *waa* Cali; wiil wanaagsan *weeye* = *waa* wiil wanaagsan;...).
**Wegen** (-ka) — 1. Boqol fardo ah. 2. Xayn; koox; horin; (ama « wagan »).
**Wegdo** (-da) — Qaabxumo yar oo lugaha gasha oo ay gadow ama labo qaanso oo afafka isku haya u ekaadaan.
**Wegered** (-ka) — Suun kooraha fardaha docdiis ka laallaada, oo inta hoos iyo faraska boggiisa la soo mariyo, kooraha docdiisa kale afka loo suro ama si kale oo xoog leh loogu xiro, oo kooraha xajiya; (ama « wagarad »).
**Wegeredeyn** (-ta) — Wegeredka u xirid, u giijin.
**Wehel** (-ka) — 1. Qofka qof ama cid ula jooga si uusan kelida ama cidlada u dareemin. 2. Wax wax raaca ama la socda ama la jooga.
**Wehelin** (-ta) — Cid kale ama wax kale wehel u noqosho; la socosho.
**Wehelyeel** (-ka) — Wehelyeelid.
**Wehelyeelid** (-da) — (u -) Wehel u ahaansho, u noqosho; wehel ahaan u raacid.
**Weji** (-ga) — Madaxa dadka intiisa horay u soo jeedda oo u dhexaysa foodda taniyo lafta garka iyo dhegta taniyo dhegta kale, oo indhaha iyo sanka iyo afku ku yaalliin; fool; jaah.
**Wejifur** (-ka) — Hadiyad gabadha la arooso la siiyo, oo ninka wax aro-

osay uu siiyo (kolka laysu guri geeyo oo ay dharka arooska dhigayso).

**Wejiggabax** (-a) — Weji aan furfurrayn ama hoos loo rogto ama la kaduudo, sida qof ceebaal falay, ama si kale cid wax ugu dhimay, wejigiisu noqdo, kolkuu la kulmo dadka uu wax u dhimay.



WEJI

**Wejihid** (-da) — Wajihid.
**Wejiine** (-ha) — Wajiine.
**Wejitub** (-ka) — Wejiga oo la ururrsho, jirxumayn darteed; weji-macbuusnimo; wejikaduud.
**Wejitubid** (-da) — Cid wejiga u xumayn; weji-macbuus iska dhigid.
**Weled** (-ka) — 1. Beeryarada oo bukoota; beeryaro. 2. Wille.
**Weli** — 1. Taniyo haddeer. 2. Taniyo waagii. 3. Kol kale; haddana; misna. 4. (-ga) qof mu'min ah oo Ilaah ka baqa; qof Ilaah u dhow; qof karaamo leh; qof amran.
**Weli-** — (sida **weligey**; **weligeed**) kolna; marna; abid-; waq-.
**Welinnimo** (-da) — Weli ahaan.
**Welwel** (-ka) — Walbahaar; (ama « walwal »).
**Welwelid** (-da) — Walbahaarid.
**Welwelsan** — Welwel hayo.
**Werdi** (-ga) — Magacyada Ilaah ama salli ama hadallo kale oo wanaagsan oo la xuso, iyadoo tusbax lagu tirinayo.
**Werdiyid** (-da) — Werdi la imaansho.
**Weref** (-ka) — Harjad; madaxdhulladhac; galgalad; haar°; (ama « waraf »).
**Werfid** (-da) — Harjadid; haarid.
**Werin** (-ta) — Hadal cid kale leedahay soo qaadid, sheegid, cid kale gaarsiin.
**Wershed** (-da) — Warshad.
**Weshaar** (-ka) — Doon ama markab cusub oo kolkaas dibadda iyo badda loo soo saaray.
**Weshirid** (-da) — Doonni ama markab ama gaadiid kaloo badda samayn, dhisid.
**Wesiif** (-ka) — Kalluunka jaad ka mid ah, oo aad u yaryar.
**Weyd** (-da) — Caato; xayeesi.
**Weydaar** (-ka) Isdhaaf; gudub.
**Weydaarasho** (-da) — Gudbid.
**Weydaarid** (-da) — Weydaar ama talantaalli u xirid; isdhaaf u xirid.
**Weydaarin** (-ta) — Gudbin; dhaafin; mootin.
**Weyddiin** (-ta) — Qof hadal u jeedin si jawaab looga helo; su'aalid; warin; warsad; haybin.
**Weyddiisad** (-ka) — Weyddiisasho.
**Weyddiisasho** (-da) — Su'aalasho; warsasho.
**Weydin** — (waa + idin).
**Weydoobid** (-da) — Weyd noqosho; caatoobid.
**Weyl** (-sha) — Ilmo dhashay ama yar oo dheddig oo lo' ah.
**Weylaalis** (-ta) — Gogol haragaha weylaha laga tolo; waalli.
**Weyn** — 1. Qiyaasta loo badan yahay, wax u weheliyaan, wax u dheer yihiin (xagga dhererka, xagga ballaarka, xagga tirada, xagga filka, xagga xoogga, kd.) yaraan ka tegey, koray, weynaadey. 2. (arrin, wax dhacay) saamays daran leh; culus; la xusuusto.
**Weynaan** (-ta) — Wax weyn ahaan.
**Weynaansho** (-ha) — Wax weyn ahaansho.
**Weyne** (-ha) — Ilaah; Eebhe; Rabbi.
**Weyneyn** (-ta) — Wax weyn ka dhigid.
**Weyrax** (-a) — 1. Dagaalka xoolaha dhalay ay dagaallamaan kolka la maago ama ay dhashooda u baq-

aan. 2. Neefka la cariyo dagaalkiisa. 3. Caro; dhirif; gadood.

**Weyraxid** (-da) — Weyrax gelid.

**Weyraxin** (-ta) — Weyrax ka doonid, ka keenid.

**Weysaalo** (-ha) — Waxyaalo diricnimo ku jirto oo qof falo; wacdaro.

**Weyso** (-da) — Weeso.

**Wicid** (-da) — 1. (cid,...) u dhawaaqid, u yeerid. 2. Wax sabab u noqosho; keenid.

**Wiglo** (-da) — Wilgo.

**Wiifid** (-da) — Sida wiifowga u wareegid.

**Wiifow** (-ga) — Geed wareega oo fardo qoryo ah iyo kursiyo lagu fariisto leh, oo carruurta lagu cayaarsiiyo.

**Wiil** (-ka) — 1. Ilmo yar ama dhallin yar oo lab; inan; kuray. 2. Nin cid ka tirsan ama u shaqeeya; adeege; midiidin. 3. Isha birteeda.

**Wiilnimo** (-da) — Wiil ahaan.

**Wiiq** — (-a) *a*) Bowdada madaxeeda misigta ku jira. *b*) Misigta fiiqeeda.

**Wiiqan** — Waxyeello gaartey; tabaalaysan.

**Wiiqid** (-da) — Waxyeello gaarsiin.



WIIFOW

**Wiiqmid** (-da) — Wax wiiqan ama la wiiqay noqosho.

**Wiirawiire** (-ha) — 1. Harkii kolka qorraxdu garna diiddo. 2. Dhibaato kasta oo kulul; (ama « wiirawiiro »).

**Wiirawiiro** (-ha) — Wiirawiire.

**Wiish** (-ka) — 1. Makiinad waxyaalaha culculus lagu qaado; waxay leedahay sal negi iyo gacan dheer oo wareega oo afkiisa hore. [illegible] ama silsilad gan qaroofan leh oo wax loo suro, ka lushaan; waxaan weligi laga waayin dekedaha wax laga soo roga hayo ama laga saara hayo, aqallada waaweyn oo la dhisayo, maraakiibta dushooda,... 2. Qalab laga sii daayo yeer, oo shaqaalaha loogu sheego bilaabadka iyo dhammaadka shaqada; qalabkaas oo kale oo maraakiibtu leedahay.



WIISH (1)

**Wilgeyn** (-ta) — Wilgo qaadid, ka luuqin, ku heesid.

**Wilgo** (-da) — Hees raggu qaado (ama « wiglo »).

**Willad** (-ka) — Willasho.

**Willasho** (-da) — 1. (iftiin, yeer, cod) socsocod ama dhaqdhaqaaq dib iyo horay ah oo degdeg ah samayn; gilgilasho; qarqarid; gariirid; ruxasho. 2. Joogsasho iyo saldhig diidid; dhaqdhaqaaq iyo socod badi.

**Wille** (-ha) — Dhagaxa kore oo maxdinka; weled.

**Winiin** (-ka) — 1. Safan yar. 2. Finan yaryar oo madaxa (dhalada) ka soo baxa.

**Wiqaayo** (-da) — Xumaha oo cid ama wax laga ilaaliyo, laga dhawro, laga badbaadiyo.

**Wir!** — Car!

**Wirfid** (-da) — Wax wirfaya noqosho.

**Wirfin** (-ta) — Xarig, maro ama wax

kale, af intá la qablo, hawada dhexdeeda xoog ugu wareejin.

**Wiriiri** (-ga) — Jiraca qaarki.



WILLE

**Wiriiryaan** (-ka) — Wax faro badan oo meel wada jooga oo intaas is dabammaraya.

**Wiriq** (-da) — 1. Biriq. 2. Halaq aan wax qaniinin.

**Wirwir** (-ka) — 1. Dhaldhalaal; birbir. 2. Dhalanteed; dhaan dabaggaalle. 3. Qorraxda harkii oo lagu dhalandhoolo, lagu socdo.

**Wirwirid** (-da) — 1. Sida dhalanteedka u dhaldhalaalid; birbirid. 2. Harkii qorrax ku socosho, ku dhalandhoolid.

**Wishaar** (-ka) — Weshaar.

**Wishaarid** (-da) — Weshaarid.

**Wiyeer** (-ka) — Biyo aan xareed ahayn.

**Wiyil** (-sha) — Nafley aad u weyn oo u xoog badan oo gees ama labo gees wejiga ku leh; waxay leeda-







WIYIL

*A*) Tan Afrika; *B*) Tan Hindiya.

hay indho yaryar araggeeduna ma fiicna, dhegaheeda iyo sankuse aad bay wax u maqli og yihiin oo u garan og yihiin; Waxaa ku gaashaaman harag wax kasta ka qiro weyn oo ka adag; waa daaqdaa oo hilibka ma cunto.

**Woqooyi** (-ga) — Qofka bari iyo docda qorraxdu ka soo baxdo u jeeda, docda bidixdiisa ku abbaaran; docda koofur u tusmaysan (ama « waqooyi »).

**Wow** (-ga) — Magaca xarafka « W » (ama « waw »).

**Wuqiyad** (da) — 28,35 garaamme ama 1/16 rodol.

# X

**X** (xa') — Xarafka **22d**. oo alifka soomaalida. Waa shibbane.

**Xaab** (-ka) — 1. Caleemaha dhirta oo inta engega geedka hoostiisa ku soo daata. 2. (oogada nafleyda) uurkujir. 3. Wax walba, intooda xun.

**Xaabid** (-da) — Sida xaab la gurayo oo kale wax u wada qaadid, u wada uruurin; xaaqid; fiiqid.

**Xaabin** (-ta) — Wada qaadid; xaaqid; xankakaabin.

**Xaabo** (-da) — 1. Qoryaha qallalan oo dabka lagu shido; qoryo; shidaal. 2. Wax kasta oo la shito.

**Xaabsad** (-ka) — Xaabsasho.

**Xaabsasho** (-da) — Si boob ku jiro, wax u qaadasho; xankakaabsasho.

**Xaabsi** (-ga) — Xaabsasho.

**Xaad** (-da) — Timo gaaggaahan oo jilicsan oo aan korin oo oogada ku wada rogan meelo yar maahee (afarta cadcad, madaxa,...).

**Xaadin** (-ta) — Wax la qoray, ganka iyo xaadda ka xiirid, ka jarid, ka gurid; tifaftirid; salaaxid.

**Xaafad** (-da) — Qaybaha magaalo u qaybsan tahay, mid ka mid ah.

**Xaafood** (-ka) — Xunbada biyuhu xeebta ku soo tufaan.

**Xaajaggal** (-ka) — Xaajo wax ka qaban kara; xaajayaqaan.

**Xaajayaqaan** (-ka) — Xaajaggal.

**Xaajeysad** (-ka) — Xaajeysasho.

**Xaajeysasho** (-da) — Wada hadlid; garramid; jitamid.

**Xaajeysi** (-ga) — Xaajeysasho.

**Xaaji** (-ga) — Nin muslin ah oo xajka gudanaya ama soo gutey.

**Xaajinnimo** (-da) — Xaaji ahaan.

**Xaajo** (-da) — Arrin; talo; xaal; ammuur.

**Xaajood** (-ka) — Xaajeysasho; garramid; xaalid.

**Xaakin** (-ka) — 1. Nin dal xukuma; taliye. 2. Garsoore; qaalli.

**Xaako** (-da) — Dhacaan adag oo afka ka soo baxa oo ka yimaada oogada xuubabkeeda jilicsan kolka ay bukoodaan.

**Xaakood** (-ka) — Xaako iska keenid, tufid.

**Xaal** (-ka) — 1. Lacag ama wax kale oo qof gefey, eedsiin ahaan loo saaro; yake; tacsiir; cisaaro; xumayn. 2. Arrin; xaajo. 3. Sida lagu sugan yahay; sah; xaalad.

**Xaalad** (-da) — Xaal.

**Xaalayn** (-ta) — Dan u gelid; wax ka qabasho.

**Xaalid** (-da) — Xaal isu sheegasho; xaajeysasho; garramid.

**Xaalmarin** (-ta) — Xaal siin.

**Xaalo** (-da) — 1. Xaal. 2. Uurkujir; xiidmo.

**Xaaluf** (-ka) — Dhul engegey ama nabaadguurey oo daaqii ka dhammaaday.

**Xaalufid** (-da) — Xaaluf noqosho.

**Xaalufin** (-ta) — Xaaluf ka dhigid.

**Xaammil** (-ka) — Qof dumar ah oo uur leh (ama « xaammilo »).

**Xaani** (-da) — Ciidda teeda iniinaha ah, sida tan dixda ama xeebta.

**Xaaqid** (-da) — 1. Minfiiq ku nadiifin; fiiqid. 2. Wax badan isku kol layn, dilid, baabbi'in, marin.

**Xaaqin** (-ka) — Qalab wax lagu xaaqo; minfiiq.

**Xaar** (-ka) — Saxaro.

**Xaaraamayn** (-ta) — Xaaraan ka dhigid.

**Xaaraamaysan** — La xaaraameeyey; xaaraan laga dhigay.

**Xaaraami** (-ga) — Qofka xaaraanta fala oo aan u aabayeelin, siiba tuugga wax xadidda badan.

**Xaaraan** (-ta) — Waxa aan shareecadu bannayn oo xalaal ka dhigin; booli.

**Xaaran**° — La sinsimay oo la fiiqay.

**Xaarasho**° (-da) — Meel xaaran samaysasho.



XAAQIN

**Xaarid** (-da) — 1. Xaar dhigid. 2. (°) Kob la doonayo in la fariisto ama la dego ama la dhiso ama dan kale laga lee yahay gebiib siman oo fiiqan ka dhigid; kabxid.

**Xaarin** (-ka) — Weel la tolo oo fidsan oo badarka lagu haadiyo oo lagu kala sooco.

**Xaarnaan** (-ta) — Wax xaaran ahaan.

**Xaarxaarin** (-ta) — Hadal xaarxaaro ah ku dhihid.

**Xaarxaaro** (-da) — Canaan foolxun.

**Xaas** (-ka) — 1. Afada iyo carruurta. 2. Cidda inta tabarta yar; maato. 3. Xoolaha inta isnuugta.

**Xaasaamid** (-da) — Caatoobid; weydoobid.



XAARIN

**Xaasaan** (-ka) — Caato; weyd; macaluul.

**Xaasaanqabow** (-ga) — Xaasaan iska qabow, iska roon.

**Xaashaá** — 1. Xumo ka fog, ka dheer; taasna daa; maya. 2. Erey la yiraahdo kolka wax loo bogo; baga! (ama « xaashá »).

**Xaashi** (-da) — 1. Baalal xalxalleefsan oo jiljilicsan oo aad u waxtar badan; qaar waa adag yihiin oo weelal iyo galal wax lagu gurto baa laga sameeyaa qaarna wax baa lagu dhisaa; qaar korkoodaa wax lagu qoraa ama lagu daabacaa, qaar wax baa lagu duuba, qaarna siyaalo kale oo badan baa wax loogu qabsadaa. 2. Warqad qoran oo la isu diro. 3. Warqad iska cad oo aan wax ku qornayn; (ama « xaanshi »).

**Xaasid** — 1. (-da) Xaas noqosho, yeelasho. 2. (-°ka) Qof xasad ka buuxo.

**Xaasil** (-ka) — Wax la tiriyey wax ka soo banbaxay, wax ka soo haray.

**Xaasin** (-ta) — Inta xaaska ah, si gaar ah u dhaqaalayn.

**Xaasoobid** (-da) — Xaas noqosho ama xaas badan yeelasho.

**Xaawin** (-ta) — Socod culus, socosho; tegid.

**Xaaxi** (-ga) — Xunhada cad oo mo-

wjadaha baddu yeeshaan kolka ay jabaan, ama ay isku dhacaan.

**Xab** (-ka) — 1. Dhareer is-haysta oo layiig ah oo xuubabka jiljilicsan oo oogada ka yimaada, ka soo go'a; balqan. 2. Biyo badan oo xatliiban ah oo mandheerta iyo ilmaha dhalanaya la socda. 3. Ukunta biyeheeda cad. 4. Harag jilicsan oo sida sibraarka u samaysan oo biyaha lagu dhaansado.

**Xabaal** (-sha) — Godka dadka dhinta lagu xabaalo; qabri (ama « xawaal »).

**Xabaalaquf** (-ta) — Qarandi; saddexsuulley.

**Xabaalid** (-da) — Dhulka god uga qodid oo ku qarin; ciid ku rogid; aasid; duugid; asaruurid.

**Xabad** (-ka) — Laab; gaaddo; shaf; (ama « xabud »).

**Xabag** (-ta) — 1. Dhacaan geedaha qaarkood ka yimaada ama laga liso oo kolkii uu neecawda dareemo isqabsada oo adkaada. 2. Hunguriga cad, meesha curtu ku taal; cune; dig.

**Xabagbarsho** (-da) — Malabka awlalka ku jira mid ka mid ah oo shinnidu si gaar ah u samayso; waa miid sida xabagta dhirta qaarkeed u cad oo aan gows iyo wax kale midna dheehin, oo boqoraddeedu cunto.

**Xabash** (ka) — 1. Addoon; bidde. 2. Doog; naq; xamash.

**Xabawar** (ka) — Xoolo cidda laga wado oo meel naq leh la geeyo.

**Xabawarin** (-ta) — Xabawar geyn.

**Xabbaar** (-ta) — (badanaa xoolo) qayb.

**Xabbad** (da) — 1. Saanadda buntukha laga rido middeed; waxay ka kooban tahay fuuq (qashar) baaruudi ku jirto iyo gumuc; rasaas. 2. Cudur dadka ku dhaca; waraabow. 3. Wax keli ah; mid. 4. Iniin.

**Xabbadayn** (-ta) — Xabbado la dhicid, ku ridid.

**Xabbis** (-ka) — Dadka denbiga gala, meesha lagu xiro oo lagu hayo; xarig; (ama « xabsi »).

**Xabbisan** — Xabbis ku jira; maxbuus ah; xiran.

**Xabbisid** (-da) — Xabbis gelin; xirid.

**Xabeeb** (-ta) — Codka dadka oo qeexnaantu ka ba'do ama si fiican u soo bixi waaya, dalqada iyo cunaba oo wax gaareen darteed.

**Xabeebsan** — Xabeebi ku dhacday; xabeeb leh.

**Xabeebsasho** (-da) — Xabeeb yeelasho.

**Xabiib** (-ka) — Qof aad loo jecel yahay.

**Xabow** (-ga) — Geed aan qodax lahayn oo badaha agtooda ka baxa oo geelu jecel yahay.

**Xabsi** (-ga) — Xabbis; xarig.

**Xabud** (ka) — 1. Baruurta bogga korkiisa ka baxda. 2. Laab; xabad.

**Xabxab** (-ka) — Qare.

**Xad°** (ka) — Soohdin; seere.

**Xadaafiir** (-ta) — 1. Dhul kulul oo qafro ah. 2. Dhib; hawkar.

**Xadaf°** (-ka) — Goynta erey ama xaraf la gooyo.

**Xadatayn** (-ta) — Xanatayn.

**Xaddan** — Lixaad weyn; aan wax ka maqnayn; dhammays ah; xaddi leh.

**Xaddanaan** (-ta) — Wax xaddan ahaan.

**Xaddhaaf** (ka) — Meeshii laysu asteeyey oo la dhaafo; xadka oo laga baxo.

**Xaddhaafid** (-da) — Xaddhaaf la imaansho.

**Xaddi** (-ga) — Wax lixaad weyn; dhammays ah; xoog leh.

**Xaddidhaaf** (-ka) — Meesha ama halka aan badanaa la dhaafin, oo la gudbo, oo wax lagu sii daro. Xaddhaaf.

**Xaddiis** (-ka) — Cilmi kooba waxyaalaha Nebi Maxamed laga hayo: waxyaaluhuu ku hadlay ama uu falay ama siyaaluhuu ahaa.

**Xadeyn** (-ta) — Xad u yeelid.

**Xadeysan** — Xad loo yeelay; la xadeeyey.

**Xadfid°** (-da) — (erey, xaraf) goyn, jarid.

**Xadid** (-da) — 1. Wax cid kale lec-

dahay si qarsoodi ah u qaadasho. 2. (°) Xad cid lagu xukumay fulin, ku qaadid.

**Xadiidin** (-ta) — Meel digdigo ah oo aan geed lagu arag.

**Xadnaan** (-ta) — Wax la xadayo° ahaan; jirrabnaan; kadeednaan; ciirsanaan.

**Xadrayn** (-ta) — Xadro gelid, la imaansho, oogid; digriyid.

**Xadro** (-da) — Digri.

**Xaf** (-ta) — 1. Goyn xoog iyo dhaqso leh oo mindiyeed ama wax la mid ah, shanqarta ka yeerta. 2. Caanaha la liso waqtiyo kala duwan, kuwa ugu soo horreeya.

**Xafaare** (-ha) — Raadka iyo diifta cudurku reebo, oo baanta u baahan.

**Xafidan** — La xafiday; dhawran.

**Xafidid** (-da) — Dhib iyo dhimaal ka ilaalin; dhawrid; bedbaadin.

**Xafiil** (-sha) — 1. Kaftan; xifaale. 2. Tartan.

**Xafiiltamid** (-da) — Is xifaalayn; is jurxayn.

**Xafiiltan** (-ka) — Xafiiltamid.

**Xafiis** (-ka) — Qol ama qolal lagu qabto hawlo talisku uu lee yahay ama qof gaar u lee yahay ama kuwo ganacsi.

**Xag** — 1. (-ga) Doc; dhinac; gees; barbar. 2. (-ta) *a*) (candhada xoolaha) horaad iyo danbeed isku dhinac ah. *b*) (legdan,...) sida qof la legdama haya qof ka xoog yar oo xag u deyna haya: gacan keliya kula legdama haya.

**Xagaa** (-ga) — Afarta nur oo sanada midkood; wuxuu u dhexeeya guga iyo dayrta; xilliga xagaayadu da'do.

**Xagaayo** (-da) — Roob xilliga xagaaga ka da'a deexda Soomaaliyada koofure qaarkeed.

**Xagaggelin** (-ta) — Labo qof oo isku dhinac ah, keli ula legdamid; midba xag u deyn.

**Xagal** (-sha) — 1. Lowga laabatadiisa dibadda u jeedda oo kolka la fariisto ama lugta la laabo, isku laabanta. 2. Labo xarriiqood oo toostoosan oo meel isugu yimaada iyo qaabka ay u yeelaan korka ama meesha u dhexaysa.

**Xagaldaacid** (da) — Baari ama culays ka batay darti, lugtu la laabmid, la daacid, la kufid (ama « xagalkaddaacid »).

**Xagaldaaco** (-da) — Lugta oo xagasha



XAGAL (1, 2)

ka daacda ama ka laabanta, baari ama culays ay qaadi weydey daraaddeed (ama « xagalkaddaaco »).

**Xagalo** (-da) — 1. Xubin soo baxsan oo wareegsan oo shafka geela ku taal, oo kolka uu fadhiyo dhulka qabata. 2. Xubintaas hilibkeeda aan jiirka iyo baruurta midna ahayn.

**Xagasho** (-da) — 1. Ilkaha hore afkooda xoog wax ugu xoqid, ugu dildillaacin, ugu muruxsasho. 2. Ciddiyaha wax ku nabrid, ku dhaawicid; xangaruufasho.

**Xagatin** (-ta) — Ciddi xoog wax loogu jiidey ama wax kale oo la mid ah, raadka ama nabarka ay reebaan.

**Xagaysasho** (-da) — (xoolo irmaan) xag ka maalid.

**Xagaysi** (-ga) — Xagaysasho.

**Xagga** — Meel; doc; dhinac; barbar.

**Xaggee?** — Docdee? Halkee? Meelma?.

**Xagid** (-da) — Ilkaha caaraddooda ama ciddi ama wax kale oo af fiiqan leh, xoog wax ugu jiidid, ugu dillaacin, ugu murxin.

**Xagjir** (-ka) — (geel,...) neef irmaan

oo aan gayax (sidig) ahayn, oo xag laga maalo.

**Xaj** (-ka) — 1. Tiirarka Islaamka mid ka mid ah, oo Muslinka fara haya, kuwoodii kari kara, inay, hadday u yaraato, kol kacbada iyo meelaha kaloo barakaysan tagaan oo soo booqdaan (bisha arrafo gudeheeda).

**Xajiimeyn** (-ta) — Xajiin u yeelid, ku reebid.

**Xajiimeysan** — Xajiini gaartey, hayso.

**Xajiin** — 1. (-ka) Geed yar oo leh caleemo xaadi ku rogan tahay iyo dhacaau cuncun daran ku reeba wixii uu taabto. 2. (-ta) Cuncun haraggu dareemo oo oogadu aad u kahato oo waxyaalo kala gaar ah laga qaado (sida: dhirta qaarkeed, habaaska, cunnada,... ama kulka iyo qabowga); cadanyo; caaro.

**Xajiin-madow** (-da) — Geedxajiin xooluhu daaqaan.

**Xajin** (-ta) — Xoog u hayn, u qabasho, u adkayn.

**Xajiyid** (-da) — Xaj tegid, gudasho.

**Xakab** (-ka) — 1. Makaab. 2. Dhig lool ah.

**Xakamayn** (-ta) — Xakame gelin, ku qabasho.

**Xakamaysan** — Xakame ku jiro, lagu hayo; la xakameeyey.

**Xakame** (-ha) — Bir iyo suuman isku xiran oo faraska afka iyo madaxa loo geliyo oo lagu qabto laguna duwduwo.

**Xal** (-ka) — Biyo aan badnayn oo wax lagu xalo.

**Xalaal** (-sha) — Wax shareecadu bannaysay; aan xaaraan ahayn.

**Xalaalayn** (-ta) — Xalaal ka dhigid; Bannayn.

**Xalaalaysad** (-ka) — Xalaalaysasho.

**Xalaalaysasho** (-da) — Xalaal ka dhigasho; bannaysasho.

**Xaladhaley** (-da) — Arrin adkaatay oo labada dhinac kaga heshiiyaan in iyadaba la illaawo oo la baabbi'iyo, oo sidii dad isu cusub oo haddu isugu horrayso, laga noqdo; (ama « xalaydhaley »).

**Xalan** — La xalay; mayran; qasaalan; dhaqan.

**Xalay** (-da) — Habeennadii la soo dhaafay, kan ugu danbeeyey; (ama « xalayto »).

**Xalayto** (-da) — Xalay.

**Xalfoof** (-ka) — 1. Dhuun weyn oo salka baruur ku leh oo wadnaha ka dillaacda. 2. Wax kastoo gudo leh oo aan adkayn, ama korka ka adag iyagoo hoos iyo gudaha ka mootan.

**Xalid** (-da) — Mayrid; qasaalid; dhaqid.

**Xaliib** (-ka) — Xanuun, carrabka docdiisa hoose xididdada ku yaal, dhiig madoobaad ah, laga sii daayo.

**Xallad** (-da) — Quruxda iyo dhadhanwanaagga hadalka siiba jaadadka suugaanta; quluud.

**Xalladeyn** (-ta) — Xallad u yeelid, ka xareedin, qurxin.

**Xalleefato** (-da) — Qalab afka ku leh bir yar oo godan, oo waxa la qoro, lagu xalleefiyo oo qorka lagaga saaro.

**Xalleefin** (-ta) — Xalleef ka dhigid.

**Xalleefsan** — Xalleef ah.

**Xalliiban** (-ka) — 1. Caano ama wax la mid ah oo miir ah, aan wax kale dheehin ama tarraxin, nadiifnimadii ka badatay. 2. Wax sida dhalada qaarkeed, araggu gudbo ama iftiinku soo dhaafo.

**Xalnaan** (-ta) — Wax xalan ama la xalay ahaan.

**Xalus** (-ka) — Laab weyn oo baruur duuban ah oo dadka shilis, siiba dumarku, xuddunta hoosteeda ku yeeshaan.

**Xalwad** (-da) — Cunno waxyaalaha macmacaan ka mid ah oo warango iyo sonkor iyo subag laga sameeyo (ama « xalwo »).

**Xalxal** (-ka) — Barbarar jilicsan oo oogadu yeelato, intá haragga hoostiisa biyo iyo dhacaan ku soo joogsadaan.

**Xalxalid** (-da) — Xalxal yeelasho.

**Xamaamo** (-da) — 1. Alaab; xamaan; agab. 2. Hub; qalab.
**Xamaan** (ta) — Xamaamo.
**Xamaarad** (-ka) — Xamaarasho.
**Xamaarasho** (-da) — Iyadoo la dhabbacan yahay oo bogga iyo addimmada lagu gurguurana hayo, socosho, dhaqaaqid.
**Xamaarato** (-da) — Nafleyda inteeda xamaarasho ku socota: waxay lee yihiin lugo gaaggaaban oo gummudyo la moodo (diin, yaxaas, kd.).
**Xamakow** (-ga) — Geed aan dhulka ka kicin oo leh laamo buurbuuran oo wada hilib iyo biyo ah oo dusha kurtummo yaryar oo badan ku leh.
**Xamar** — 1. (-ka) (fardo) midab guduud ah ama guduudmadow. 2. (-ta) Raqay.
**Xamash** (-ka) — Naq badan; cosob; deegaan; (ama « xabash »).
**Xamasho** (-da) — Qof maqan, hadal ama warxun, oo hadduu joogo aan lagula dhaceen, ka sheegid.
**Xamdi** (-ga) — Mahad; shugri; xamdinnaq.
**Xamdinnaq** (-a) — Mahadnaq; shugrinnaq.
**Xamdinnaqid** (-da) — Xamdiyid; mahadin; shugriyid.
**Xamdiyid** (-da) — Xamdinnaqid; mahadin.
**Xamil** (-ka) — 1. Haragga indhaha ku rogan oo dhawra. 2. Rar; qaad. 3. Daah sumalka caloosha lagaga xiro, si uusan idaha u saaran.
**Xammaal** (-ka) — Kan hawshiisu tahay inuu dadka alaabada iyo waxyaalaha kaloo culculus u qaado ama u guro, badanaana tunka wax ku qaada.
**Xammaalid** (-da) — Hawsha xammaalka qabasho; tunka wax culus ku qaadid.
**Xammayn** (-ta) — 1. (biyo,...) heerka u kulul gaarsiin; karkarin. 2. Tahan ka orodsiin; kicin. 3. (saacad) buuxin.
**Xammaysan** — La xammeeyey.
**Xammeeti** (-da) — Dhacaanka beerkutaasha ku jira.
**Xamur** (-ka) — Geed gobka u eg kase gaaban oo miro laf adag oo la cuno leh.
**Xamxamaa** (-ga) — Geed-quwaax xabagtiisa la cuno.
**Xan** (-ta) — Qof maqan oo wax xun oo hadduu joogo aan lagula dhaceen, laga sheego.
**Xanaajin** (-ta) — Xanaaq ka keenid; ka caraysiin.
**Xanaakad** (-da) — Xanaaq ka doondoon; xifaalo.
**Xanaakadayn** (-ta) — Hadal xanaakad ah, ku dhihid.
**Xanaaq** (-a) — Caro; dhirif; umal; dhiidhi.
**Xanaaqid** (-da) — Carood; dhirfid; dhiidhiyid.
**Xanaf** (-ta) — Dardar; xajiin.
**Xanafi** — Qofka mad'habta xanafiyada haysta; xanafiyadu waxay ka mid tahay afarta mad'habood oo waaweyn oo Islaamka, waxaana asaasay Imaam Abu Xaniifa (-767).
**Xanan** (-ka) — Geed-yaryar ama ood qodax leh.
**Xanatayn** (-ta) — Xanato ku samayn; salaaxid; xoodin; (ama « xadatayn »).
**Xanato** (da) — Xididdada oogada oo kaca ama baraaruga kolka ay dareemaan waxyaalo si debecsan oo jilicsan meelaha qaarkood uga taataabanaya; (ama « xadato » « xanato »).
**Xanbaarad** (-da) — Xanbaarasho.
**Xanbaaragguduh** (-ka) — Tabaha legdanka middood.
**Xanbaarid** (-da) — 1. Ilmo yar dhabarka ku qaadid. 2. Kor u qaadid, u sidid, u bilid.
**Xanbaaris** (-ta) — Xanbaarid.
**Xanbaarsasho** (-da) — Si xanbaarsi ah u qaadasho.
**Xanbaarsi** (-ga) — Xanbaarsasho.
**Xanbali** — Qofka Mad'habta Xanbaliyada haysta; xanbaliyadu waxay

ka mid tahay afarta mad'habood oo waaweyn oo Islaamka, waxaana asaasay Imaam Axmed B. Xanbal (780-855).

**Xanbus** (-ka) — Qoryo ama oodo yaryar oo qallalan; xas.

**Xandho** (-da) — Hanti; xoolo; maal.

**Xanfaf** (-ka) — Nabarka ama dhaawaca cusub (siiba kan birtu goysey) xanuunka halaca leh oo laga dareemo.

**Xanfafid** (-da) — Xanfaf yeelasho.

**Xanfar** (-ka) — Dabayl.

**Xangaruufad** (-ka) — Xangaruufasho.

**Xangaruufasho** (-da) — Ciddiyaha ku xagasho, ku nabrid, ku dhaawacid.

**Xangaruufo** (-da) — Ciddiyaha oo wax lagu nabro, lagu xagto, lagu dhaawaco; xagatin.

**Xangeeyo** (-da) — Geed yar oo laamo dhuudhuuban oo caano iyo xanjo wanaagsan leh.

**Xangulle** (-ha) — 1. Dhuuxa dheer oo lafdhabarta dhex mara (daloolka riciraha) oo is-haya, maskaxyarada taniyo riciraha tan ugu hoosaysa; dhuuxdheere. 2. Xuubka maskaxda ku rogan.

**Xaniid** (-ka) — 1. Tebediin si gaar ah muufo loogu bisleeyo, oo laga dhigo cadad ad'adag oo engegan oo kaydis iyo ganacsi loogu talaggalay. 2. Hilib kastoo sidaas loo sameeyo; (ama « xaaniid »).

**Xanjaad** (-ka) — 1. Xayrta riciraha lafdhabarta, sida xanjada ugu dheegsan. 2. Lafdhabar, xiriir, arxaan.

**Xanjeer** (-ka) — Maro yar, oo carruurta ama wax kale, lagu xanbaaro.

**Xanjeerad** (-ka) — Xanjeerasho.

**Xanjeerasho** (-da) — 1. Ilmo carruur ah xanbaarid. 2. Guntiga kor u qaadasho; xeydasho.

**Xanjo** (-da) — Xabag jiidanta oo aan kala go'in, badanaa tan la calashado.

**Xankakaabsad** (-ka) — Xankakaabsasho.

**Xankakaabsasho** (-da) — Wax badan oo meel daadsan ama quban, si boob ah oo aan qurux badnayn, sacabka ugu xaabsasho.

**Xannaanayn** (-ta) — Xannaano u gelid, u samayn; dhaqaalayn; hayn.

**Xannaano** (-da) — 1. Haalinta iyo dhaqaalaynta carruurta yaryar. 2. Maamulka carruurta xannaaneeya iyo hawlihiisa guud ahaan. 3. Dhaqaale ; turaal.

**Xannib** (-ka) — Dhib; jirrab; cadaadis; kadeed.

**Xannibid** (-da) — Dhibid; jirrabid; cadaadin; kadeedid.

**Xantiir** (-ka) — Qof aan waxba haysan; sabool; cayr.

**Xantiirid** (-da) — Xantiir noqosho.

**Xantiirnimo** (-da) — Xantiir ahaan.

**Xanto** (-da) — 1. Subag ama miid kale oo la shiila hayo, xunbada ka soo go'da oo dusha ka fuusha. 2. Cayaar taabasho iyo orod ku dhisan sida laalka iyo yoolyoolka, istaabashadooda; seemis.

**Xantoobo** (-da) — In kol shanta farood iyo calaacasha lagu qabto oo lagu qaado, (ama « cantoobo »).

**Xantoobsad** (-ka) — Xantoobsasho.

**Xantoobsasho** (-da) — Xantoobo sacabka ku qaadasho.

**Xanuujin** (-ta) — Xanuun u yeelid, gaarsiin, dareensiin.

**Xanuun** (-ka) — 1. Dareen meel oogada ka mid ahi iska dareento oo ay la kaarto ama dhuuri ula rooro, nabar ku dhacay ama waxyeello kale oo gaartey darteed; kaar; dhuuri; halac, laxaw. 2. Caafimaad iyo fayoobi la'aan; cudur; bugto; jirro.

**Xanuunid** (-da) — Xanuun yeelasho.

**Xanuunsad** (-ka) — Xanuunsasho.

**Xanuunsan** — Xanuun hayo; buka; jirran.

**Xanuunsasho** (-da) — Xanuun iska dareemid; xanuun qabasho; bukood; jirrood.

**Xaq** (-a) — 1. Sida ama waxa eg;

tusmo; abbaar; jid. 2. Garsoor; caddaalad. 3. Run.

**Xaqdhawr** (-ka) — Xaqa qof kale lee yahay oo la ilaaliyo, la dhawro ama wax uu qoonsado aan lagula kicin.

**Xaqdhawrid** (-da) — Qof xaqdhawr ku wadid, ku dhiqid.

**Xaqiijin** (-ta) — Xaqiiq ka dhigid; hubin.

**Xaqiiq** (-da) — Wax aan male ahayne sugan; run; hubanti; (ama « xaqiiqo »).

**Xaqiiqsad** (-da) — Xaqiiqsasho.

**Xaqiiqsasho** (-da) — Xaqiiqadii gaarid; rumaysasho; hubsasho; sugid; salgaarid.

**Xaqir** (-ka) — Xaqa iyo sharafka wax lee yihiin oo aan la marin, loo diido; tixgelis la'aan; dulleyn; quursi; yasid.

**Xaqiran** — La xaqiray; la liidey.

**Xaqirid** (-da) — Wax xaqiran ka dhigid; dulleyn; liidid; yasid; quursasho.

**Xaqirnaan** (-ta) — Wax xaqiran ahaan.

**Xaqtamid** (-da) — Xaq isu sheegasho.

**Xaquuq** (-a) — Ul ama qori ama wax kale oo la qorayo, oo dufta ama ganka ama gaska korka kaga yaal bir afaysan lagaga jarayo, lagaga xiirayo.

**Xaquuqan** — La xaquuqay; sidib laga dhigay.

**Xaquuqid** (-da) — Wax xaquuqan ka dhigid.

**Xar** (-ka) — 1. Bahal yar oo qoryaha gala oo cuna ; bulunbulyo. 2. Dhagax-badeed aad u fudud.

**Xaraabad** (-da) — Dagaallanka colalka (ama « xarbad », « xarbi »).

**Xaraar** — 1. (-°ka) Dhadhan aan macaaneyn (ama « kharaar », « qaraar »). 2. (-ta) Dhagax-nuuradeed.

**Xaraarad** (-da) — 1. Finaan yaryar oo waqtiga kulul dadka ka soo yaaca. 2. Haalaati; hamuun.

**Xaraaradow** (-da) — Xaraarad yeelasho.

**Xaraarin** (-ta) — Xaraar ka dhigid.

**Xaraaroowe** (-ha) — Geed dhulka ku faalala oo caleemo waaweyn.

**Xaraarug** (-ga) — Qof naf xuni ku jirto; nafkadhawr; sakaraad.

**Xaraarugid** (-da) — Sakaraadid.

**Xaraash** (-ka) — 1. Wax naado lagu iibiyo oo hadba qofka qiime madhaafaan ah gaara lagu baaryo. 2. Qof ama dibi beer-falidda yaqaan.



XARAD

**Xaraashid** (-da) — Xaraash ku iibin.

**Xarad** (-ka) — Muuqaallo ka samaysan xarriiqo iyo astaamo oo wax la qurxinayo korkiisa lagu dhigo ama lagu qoro; naqash (ama « xarar »).

**Xaradhaamo** (-da) — Waxaaga oo la deysto oo qof kale wixi, wax lagu qabsado; wax dhaqaalaysi; tashiilad; maradhaaro.

**Xaraf** (-ka) — Mid kasta oo astaamaha alifka ka mid ah.

**Xarafsad** (-ka) — Xarafsasho; xarafsi.

**Xarafsasho** (-da) — Caano ama wax kale – si ay u qaboobaan – meel neecaw leh dhigasho.

**Xarafsi** (-ga) — Xarafsasho.

**Xarakayn** (-ta) — Xarako ama shaqal u yeelid.

**Xarakaysan** — Xarako loo yeelay.

**Xarako** (-da) — 1. Xuruufta alifka intooda shaqalka ah. 2. Kordhigga iyo hoosdhigga iyo godniinka iyo reebniinka astaamahooda. 3. Dhaqdhaqaaq; nuuxnuuxsi.

**Xaram** (-ka) — 1. Meel barakaysan oo Ilaah dhawray; meelaha loo xajiyo; Maka iyo Madiina (xarameyn). 2. Guriga docdiisa dhawran oo du-

marku joogo, dumarka meeshaas jooga laftooda; (ama «xaran», «xarun»).

**Xaran** (-ka) — Xaram.

**Xarar** (-ka) — 1. Geed-abaareed weynaada oo laf adag oo qoryihiisa wax lagu dhisto. 2. Naqash (ama «xarad»).

**Xarbad** (-da) — Xaraabad; xarbi.



XARIG (1)

**Xarbi** (-ga) — Xaraabad.

**Xarbiyid** (-da) — Xarbi gelid; dagaallamid.

**Xardhan** — La xardhay; xarad loo yeelay.

**Xardhanaan** (-ta) — Wax la xardhay ama xardhan ahaan.

**Xardhid** (-da) — Xarad u yeelid, ku dhigid.

**Xareed** (-da) — Biyaha roobka.

**Xareedayn** (-ta) — Xareed ka dhigid.

**Xareedin** (-ta) — (ka -) Codka ama hadalka ama heesta, si gaar ah oo loola jeedo qurxin iyo macaanin, u sheegid, uga luuqin, u jejebin.

**Xarfad** — 1. (-da) Xariiftan. 2. (-ka) Xarfasho.

**Xarfasho** (-da) — (caano, kd.) meel neecaw leh oollaansho oo ku qaboobid.

**Xarfin** (-ta) — Caano ama wax la mid ah oo aan daboollayn, meel neecaw leh dhigid, si ay u qaboobaan, u xarfadaan.

**Xarfo** (-da) — 1. Caws jilicsan oo dhego yaryar oo meelaha riska ah ka baxa; wuxuu yeeshaa sabuul miro yaryar leh (= eesow) oo la cuno. 2. Kax hannaan; dibir. 3. Kalluunka jaad ka mid ah.

**Xargag** (-ga) — 1. Wax biyabbiyo ah, sida dhiigga, is-qabqabsadkooda. 2. Wax caato darteed, la engega, isku soohma. 3. Kawrax; engeg.

**Xargagid** (-da) — Xargag noqosho; is-qabqabsasho; xinjiroobid.

**Xarig** (-ga) — 1. Daliigo xaskul ah ama mayrax ama caw ama xariir ama bir ama wax kale oo inta la isku jebsho ama la isku sooho ama la isku tidco, wax lagu xiro ama lagu jiido. 2. Xabsi.

**Xariif** (-ka) — Qof cayaar aad u yaqaan.

**Xariifin** (-ta) — 1. Xariifnimo iyo tabo lagu wareero, qof, kubbadda cagta (ama mid kale) kula cayaarid; u googgoyn; wareerin. 2. (is -) qof wax xariif ku ah, iska dhigid.

**Xariiftan** (-ka) — (kubbadda cagta, kd.) aqoonta iyo tabaha xariifku yaqaan oo kubbadda dadka kale u seejiyo.

**Xariir** — 1. (-ka) *a*) Caano iyo biyo la isku daro; barax. *b*) Sarmo indhaha baalkooda hoose, docdiisa gudaha ah oo xagga isha u jeedda, lagu dhigo oo dhiig yar looga keeno (waa farsamo lagu daweeyo xanuun indhaha ku dhaca). *c*) Summad xoolaha lagu dhigo. *d*) Hadal la qoonsado oo bareer la isu yiraahdo; (xan iyo -). 2. (-ta) *a*) Dun qurux badan oo jilicsan oo diirdiirxariireeddu samayso. *b*) Dharka duntaas laga sameeyo.

**Xariirad** (-ka) — Xariirasho.

**Xariirasho** (-da) — 1. Il bugta xariir isaga samayn. 2. Caano xariir ka dhigasho. 3. Summad (xariir) xoolaha ku dhigasho.

**Xariirid** (-da) — 1. (caano) xariir ka dhigid. 2. (il bugta) xariir ku farsamayn, ku daweyn. 3. Summad (xariir) xoolo ku dhigid. 4. Hadal xariir ah (cid ku) dhihid.

**Xarmal** (-ka) — Tiire.

**Xarmasho** (-da) — 1. Xajka gudashadiisa u qasdiyid; xaj niyeysi. 2. Meel ama qof u shirid, u banbixid.

**Xarraan** (-ka) — (faras) camal xun.

**Xarragayn** (-ta) — Xarrago ka dhigid; qurxin; wanaajin; muunayn.

**Xarrago** (-da) — 1. Hab wixii arkaa u bogaan oo ama loo socdo ama loo qaato dhar cusub ama qaali ah ama si gaar ah loo jaangooyey ama loo tolay; mardaaddi; xashaash; shoob. 2. Qurux; wanaag.

**Xarragood** (-ka) — Si xarrago ah ama xarrago leh u socosho, dhar u qaadasho.

**Xarriijin** (-ta) — Daliig; jiitin; xarriiq; (ama « xarriiqin »).

**Xarriiq** (-da) — Xarriijin.

**Xarriiqid** (-da) — Xarriiq samayn, dhigid.

**Xarun** (-ta) — 1. Meel barakaysan oo loo soo xarmado, la soo aado, la isugu yimaado. 2. Xaram. 3. Saldhig.

**Xaryan** (-ka) — 1. Doonyaha waaweyn jaad ka mid ah, bádanaa kuwa shiraacyada badan. 2. Tiro; raxan.

**Xas** (-ka) — Jiq ka samaysan ood ama dhir yaryar; xanbus.

**Xasad** (-ka) — Wanaagga dadka kale helayo oo laga naxo ama la nebcaado ama la jeclaysto in iyaga laga qaado oo isaga loo soo wareejiyo; khayrka dadka kale haysto oo laga gubto.

**Xasanaad** (-ka) — Camal wanaagsan; samafal; ajar; sawaab.

**Xasarad** (-da) — Gardarro; maag; adyad.

**Xasaradayn** (-ta) — Xasarad kula kicid; maagid; adyadeyn.

**Xasaw** (-da) — Dun ama miiq maar ah ama dheehan oo sida dahabka u dhalaala oo wax lagu qurxiyo; seri; tel.

**Xasayn** (-ta) — Meel xas ah gelin; qarin; dahid; kaayid.

**Xasaysan** — Meel xas ah la geliyey, lagu qariyey.

**Xasdid** (-da) — Cid xasad kula kicid, xaasid ku noqosho.

**Xash** (-ka) — 1. Wax la tumay ama la kala soocayo, intiisa burburka ah oo liidata; xashiish. 2. Wax la rafaaqayo.

**Xashaash** (-ka) — Xarrago; mardaaddi; shoob.



XASHARAAD

**Xashaashid** (-da) — Xarragood; mardaaddiyid; shoobid.

**Xasharaad** (-ka) — Nafley yaryar oo kumanyaal jaad u sii kala baxbaxda; waxay isaga mid yihiin oo lagu yaqaan: waxay lee yihiin oogo arorro leh oo u kala baxda saddex qaybood (madax iyo dhex ama saab iyo sal ama qaar danbe); lix lugood, iyo, (kuwooda duula) labo ama afar baal; iyo labo gees oo madaxa ka taagan. Lafdhabar ma leh. Waxaa ka mid ah: diqsi, shinni, xoon, kaneeco, injir, aboor, balanbaallis, dhiqle, booddo, geesoole, doorshaan, kd.; ~ cayayaan.

**Xashiish** (-ka) — 1. Qorka alwaaxda laga qoro ama laga xaquuqo; xash. 2. Geed la beero oo laga liso dhacaan daran oo ama la calashado ama la cabbo ama sida buuriga loo shito; waxaa laga helaa jeel iyo baraarug iyo fahmo, waase sun qofkii qaayiba disha ama miyirka ka qaadda ama wax khaafsan ka dhigta. Inkasta oo uu dawo ahaan, waxtar lee yahay, haddana wuxuu ka mid yahay, dhirta – sida qaadka – in lagu isticmaalo ama la ganacsado, ayan bannaanayn (ama « xashiishad »).

**Xashin** (-ta) — Kolay harag ah oo wax lagu gurto.

**Xashir** (-ka) — (badar) tumid yar; ilbixin; buunshabbixin.

**Xashirin** (-ta) — (badar) xashir ka dhigid.

**Xashwad** (-da) — (dooni, kd.) dalool ka samaysmay cad qori ama wax kale ah oo dhacay oo xoogga biyuhu jebsheen.

**Xasil** (-ka) — 1. Joogsad iyo degganaan, dhaqdhaqaaq ama kacsanaan ama qasnaan iyo wareer kaddib. 2. Aayar; miyir; tartiib.

**Xasildarro** (-da) — Miyir iyo degganaan la'aan.

**Xasilid** (-da) — Si xasil ah, ku sugnaan; joogsasho; degid.

**Xasilin** (-ta) — 1. Wax xasilloon ka dhigid; joojin; dejin. 2. U miyirin; qaboojin; tartiibin.

**Xasillan** — Deggan (ama « xasilloon »).

**Xasilloon** — Xasillan.

**Xasilloonaan** (-ta) — Wax xasilloon ahaan.

**Xasillooni** (-da) — Ahaanta la yahay wax xasilloon.

**Xaskul** (-sha) — Geed dacarta la tol ah; wuxuu lee yahay caleemo dheerdheer oo warmo ah oo qaarka danbe u wada buuran oo wada hilib ah, oo caarad qodax ah ku wada dhammaada; sida wax laysku falkiyey bay isu haystaan oo midiba mid uga kor baxdaa. Waa wada liil, xargo iyo waxyaalo kaleba laga sooho ama laga sameeyo; ~ xig.

**Xataa** — Erey lagu isticmaalo kolka wax gaar ah, la weyneyna hayo, ama culays gaar ah la saarayo, ama wax suuraggala madhaafaanka ay gaareen ama ayan dhaafi karin xoog farta loogu fiiqayo (sida: Cali tuugaa u soo dhacday oo *xataa* dharkii ka xadday; ninku waa geesi oo *xataa* libaaxa kama baqo; bal wax uun i sii, *xataa* shilin) – bal wax kale ama cid kale daaye; taniyo; -na.

**Xatab** (-ka) — Cagasaaraha ragaadka (jaranjarada) middood.

**Xatabad** (-da) — Qoriga ama dhiska dhagaxa ah oo albaab labadiisa qalbac hoos ka haya.

**Xatooyo** (-da) — Wax la xado; tuugo.

**Xaw** (-da) — Dig; dhuun; naf.

**Xawaalad** (-da) — Lacag ama hanti kale oo qof lee yahay, oo si sharci ah (oo badanaa qoran) qof kale loogu reebo ama loogu diro ama loogu wareejiyo.

**Xawaaj** (ka) — Dhir udgoon oo cunnada lagu darsado; (ama « xawaash »).

**Xawaal** — 1. (-ka) Qabri; xabaal. 2. (-°sha) kolka baddu deggan tahay, dabayl la'aan darteed; aan baddu kacsanayn, darbadna lahayn.

**Xawaarayn** (-ta) — Orod xawaare ah, ordid.

**Xawaare** (-ha) — Orod si gaar ah loo ordo.

**Xawd** (-ka) — Ul dhuuban oo itaal yar.

**Xawlalmariid** (-ka) — Xididdo waaweyn oo surka ku yaal midkood, coobe (ama « xawlmariid »).

**Xawle** (-ha) — Xawlli.

**Xawlli°** (-ga) — Orod xoog iyo dheeraynba leh; madhaafaanka orodka, (ama « xawle », « xowlli »).

**Xawo** (-da) — Biyaha laboodka; mino; shahwo.

**Xay** (-ga) — 1. Ubaxa kiisa aan qaabka caleemaha lahayne u baxa sida bul ama cuntub ama xirmo yar oo dun ah. 2. Midabkiisu, sida xayga qaarki, cad yahay.

**Xayaabo** (-da) — Lakab xalleefsan oo biyaha fadhiya iyo wixii la mid ah, korkooda ku samaysma.

**Xayaad** (-ka) — 1. Cayaaraha waaweyn oo la tunto mid ka mid ah. 2. Dhawaaq heeseed; luuq; madiix.

**Xayaadid** (-da) — Hees ka luuqin, ku qaadid, ku dhawaaqid; madiixid.

**Xayawaan** (-ta) — 1. Nafley. 2. Sankunneefle. 3. Duunyo; xoolo.

**Xayawaannimo** (-da) — Xayawaan ahaan.
**Xayd** (-da) — Meeshii lagu ogaa oo kor looga kacsanaado, sida salxanyo aad u korreeya ama geeso dib u ceshan.
**Xaydaan** (-ka) — Derbi; gidaar; xero.
**Xayeesi** (-ga) — Caato; weyd.
**Xayi** (qof) — Nool oo waxtar ah.
**Xayiraad** (-da) — Xayirmid.
**Xayiran** — 1. La xayiray. 2. (-ka) Xayirmid.
**Xayirid** (-da) — Dhaqdhaqaaq ama socod ama safar u diidid; joojin; celin.
**Xayirmid** (-da) — Wax xayiran ama la xayiray noqosho.
**Xayirnaan** (-ta) — Wax xayiran ahaan.
**Xayl** (-ka) — Dhiigga dumarku bishiiba kol helo; caado; dhibaad; dhibaaji.
**Xayn** (-ta) — Wadajir urursan oo ka kooban dad ama waxyaalo; koox; horin; xoogaa.
**Xayndaab** (-ka) — Wareeg derbi ah; deyr kure.
**Xaynxayndho** (-da) — Gocosada caleemeheeda jiljilicsan, oo sida cawska, dibadda u soo baxa.
**Xayr** (ta) — Baruur meelo gaar ah ka baxda; jifi.
**Xayraamid** (-da) — Xayraan noqosho.
**Xayrarriyaad** (-da) — 1. Xayrta riyaha. 2. Caadka daruurta qaarki.
**Xayraxade** (-ha) — Amuur weyn oo midabyo leh.
**Xays** (-ka) — Xilliyada sanada midkood; yaare; xaysin.
**Xaysin** (-ka) — Xays.
**Xayuubin** (-ta) — (maro, dub, dabool, kd.) diirid, murxin.
**Xeeb** (-ta) — Daliig dhul ah oo cammuud iyo sabbaax leh oo bad dhinaca ku haysa.
**Xeebasho** (da) — Turid; naxariisasho.
**Xeego** (-da) — 1. Jaadadka cawda mid ka mid ah mirihiisa. 2. Kabro.
**Xeel** (-sha) — Xeelad; xeelo.
**Xeelad** (-da) — Aqoon gaar ah oo waaya'aragnimo ka timid oo hawlaha iyo waxqabashada lagu farsameeyo oo lagu fududeeyo; tab; khatal; xirrib; sir; (ama « xeel », « xeelo »).
**Xeeladayn** (-ta) — Xeelad ku samayn; tabayn; khatalid; sirid.
**Xeelayn** (-ta) — Xeeladayn.
**Xeeldheer** — 1. Aan guntiisu dhoweyn; dheer; weyn; badan.
**Xeeldheere*** (-ha) — Wax aqoon gaar



XEERO

ah, oo ballaaran, u leh; waxyaqaan; waxgarad; khabiir.
**Xeeldheeri** (-da) — Wax xeeldheer ahaan.
**Xeelo** (-da) — Xeel; xeelad.
**Xeer** (-ka) — 1. Dhaqan lagu heshiiyey; qaanuun. 2. Xarig dheer.
**Xeero** (-da) — Saxan qori ah.
**Xer** (-ta) — (magac wadareed: nin xer ah; niman xer ah; naag xer ah) 1. Ardada dugsiyada sare iyo jaamacadaha dhigata. 2. Ardada waaweyn oo waxbarasho darteed meel u joogta oo lagu jilo. 3. Wax kasta (xoolo, dad,) oo meel cidda ka fog la geeyo, ama taga....
**Xerayn** (-ta) — 1. Xero gelin. 2. Xer ka dhigid.
**Xeraysad** (-ka) — Xeraysasho.
**Xeraysan** — Xero la geliyey; xero ku jira.
**Xeraysasho** (-da) — 1. Xero gashad. 2. Waxbarasho darteed, xer ahaan meel u joogid, u aadid, ugu maqnaan.
**Xeraysi** (-ga) — Xeraysasho.
**Xeraysnaan** (-ta) — Wax xeraysan ama xero ku jira ahaan.
**Xergeeye** (-ha) — Qofka xoolaha xer geeya ama xerriya.

**Xergeyn** (-ta) — Xoolo meesha lagu xerrinayo geyn, u kaxayn, ku hayn.
**Xero** (-da) — 1. Meegaar dhagax ah ama ood ama qoryo, oo xoolo ama wax kale loo dhigo; derbi wareegsan oo illin laga galo leh; mooro; siibad. 2. Meel dugsiga ka weyn oo xertu wax ku barato.



XERO (1)

**Xerqaad** (-ka) — Baraha dugsiyada sare ama jaamacadaha oo xerta wax bara; bare; shiikh.
**Xerrin** (-ta) — Xer ka dhigid, geyn.
**Xeydan** — La xeydey.
**Xeydasho** (-da) — (gunti, kd.) kor u qaadasho; xanjeerasho.
**Xeydid** (-da) — Wax dabool ku rogan yahay (ama maro), daboolka qaarki kor uga laalid; feydid; qaawin.
**Xeydnaan** (-ta) — Wax xeydan ahaan.
**Xiddayn** (-ta) — Xiddo u yeelid.
**Xiddaysan** — Xiddo loo yeelay; xiddo leh; xiddo ku taal.



XIDDIG (3)

**Xiddig** (-ta) — 1. Ifaf badan oo habeenkii cirka ka muuqda midkood. 2. Ifafkaas oo midkiiba sidiisa u yahay qorrax aad u fog, mid ka mid ah. 3. Astaan xiddig loo yaqaan oo aalaa 5-6 gees leh. 4. Dadka cayaara ama filimmada, kuwooda caanka noqda, mid ka mid ah.

**« Xiddig dhul »** — Bahal yar oo wada qodax ah.
**Xiddiga'aqoon** (-ta) — Cilmiga xiddigaha iyo wixii soo raaca oo cirka dhexdiisa ku sugan (waxa ay yihiin, inta ay le'le'eg yihiin, socsocodkooda, kd.).
**Xiddigasheeg** (-ga) — Qof xiddigaha wax ka sheega oo ka faaliya; xiddigiye.
**Xiddigasheegid** (-da) — Xiddigaha wax ka sheegid, ka faalio; xiddigin.
**Xiddigayaqaan** (-ka) — Qof cilmiga xiddigaha dhab u yaqaan.
**Xiddigin** (-ta) — Xiddigaha wax ka sheegid, ka faalin.



XIDDIG DHUL

**Xiddigis** (-ka) — Xiddigaha oo wax laga sheego ama laga faaliyo.
**Xiddigiye** (-ha) — Qofka xiddigaha wax ka sheega ama ka faaliya; xiddigasheeg.
**Xiddigta Waabberi** — Waxaraxir; Sahra.
**Xiddo** (-da) — Dun midabyo leh oo marada serjigeeda ama faraqa salkiisa si gaar ah loogu sameeyo; waxay marada tartaa qurux iyo tifmidda oo ay ka ilaaliso; taarash (ama « xaddaayad »).
**Xidid** (-ka) — 1. Geedka intiisa dhulka ku aasan, laamaha iyo faraqa ka baxa mid ka mid ah. 2. Dhuumaha oogada nafleyda ka buuxa oo dhiigga halbowleyaashu xubnaba ku faafiyeen, soo qaada oo wadnaha ku soo celiya. 3. Xiriir dadku yeesho oo xagga guurka ka yimaada.
**Xididid** (-da) — (dad) xidid noqosho.

**Xididin** (-ta) — (dad) xidid ka dhigid; xididnimo ku dhawrid.

**Xididmaskaxeed** (-ka) — 1. Dhuuxa dheer oo lafdhabarta, intiisa kore oo riciraha tunka; 2. mid ka mid ah sooha cad oo maskaxda, maskaxy-arada iyo dhuuxdheeraha, sida saymo uga kala leexda oo oogada meesheed walba ka iltiran.



XIDID (1)

**Xididnimo** (-da) — Xidid ahaan.

**Xididxanuun** (-ka) — 1. Xanuun xididdada qabta. 2. Xanuun, kan ugu yar.

**Xidinxiito** (-da) — Shinbir yar oo af guduudan iyo lugo aad u dhuudhuuban leh; (ama « xiidxiito »).

**Xifaalayn** (-ta) — Hadallo xifaalo ah, ku dhihid.

**Xifaalo** (-da) — Si hufan oo maad leh oo wax la isaga sheego; kaftan.

**Xifaalootan** (-ka) — Is xifaalayn; kaftamid; (ama « xifaaltamid »).

**Xig** — 1. (-°ga) Xaskul. 2. (-ta) (biyo, kd.) wax aan badnayn; in yar; xoogaa; kistoo.

**Xigaal** (-ka) — Xigto; sokeeye (ama « xigaalo »).

**Xigaalo** (-da) — Sokeeye; xigto (ama « xigaal »).

**Xigasho** (-da) — 1. Xoolo waqtigii la lisi jirey la lisay, iyagoo aan weli xiskimin, kol labaad, caano ka maalid. 2. Wax cid kale horay u samaysay, wax u eg, samayn; ku dayasho; ka dheegasho; ka xadid.

**Xigid** (-da) — 1. U dhowaan aan wax kale ama cid kale u dhexayn. 2. Xigto iyo sokeeye (cid u) ahaansho. 3. Meel ku sugnaan; ku jirid. 4. Xoolo la lisay, haddana (waxyar kaddib) lisid labaad ku celin.

**Xigmad** (-da) — Murti (ama « xikmad »).

**Xigsiisan** (-ta) — (xeer hore) kolka naag la qabey dhimato, walaasheeda ka yar oo xagga filka ku xigta, oo beddel ahaan, ninka (walaasheed ka dhimatay) la siiyo oo loo guuriyo; (ama « xiskiisan »).

**Xigto** (-da) — Inta xagga dhalashada isu dhow; sokeeye; xigaalo; qaraabo; ehel; cashiiro.

**Xiid** (-ka) — 1. Shinbir xidinxiitada u eg, kana weyn. 2. Xidiinxiitada keeda lab.

**Xiidan** (-ka) — (Badanaa: Xiidmo) 1. Dhuunta cunnadu marto, inteeda u dhexaysa caloosha iyo afka saxaradu ka baxdo. 2. Cunnammareenka intiisa yaryar oo caloosha (godanta) iyo qabsinnada u dhexaysa.

**Xiidxiito** (-da) — Xidinxiito.

**Xiijin** (-ta) — Wax eryid, taniyo intuu ka xuurtoodo, ka xiiqo.

**Xiimid** (-da) — Orod daran oo xiin ka yeero, ordid.

**Xiin** (-ka) — 1. Waxa xoog u wareegaya ama u ordaya, shanqarta ka yeerta. 2. Sayn roob ah oo xoog iyo dheerayn leh.

**Xiintoy** (-da) — (webi, kd.) biyadhaca xiinku ka yeero.

**Xiiq** (-da) — 1. Neef xoog leh oo nafleyda qabata kolka in badan la ordo; xuurto. 2. Xiiqdheer; kix.

**Xiiqdheer** (-ta) — Kix.

**Xiiqid** (-da) — Xiiq qabasho; xuurtood; dubburyood.

**Xiiqsan** — Xiiqi bayso; xuurtaysan; dubburyaysan.

**Xiiran** — Loo xiiray.

**Xiirasho** (-da) — Timaha iska xiirid.

**Xiirid** (-da) — Timo mandiil ku jarid.

**Xiirnaan** (-ta) — Wax xiiran ahaan.

**Xiirniin** (-ka) — Timaha oo mandiil lagu xiiro (ama « xiirriin »).

**Xiis** (-ka) — 1. Xiisad. 2. Geed-aba-areed aad u weynaada oo xabag ud-goon (guubali) leh.

**Xiisaan** (-ka) — Cad maro ah oo dhuu-ban oo ballac yar oo dhogor ah, oo askarihii hore qaarkood, sida boqo-rka, dhexda ugu xiran jireen.

**Xiisad** (-da) — 1. Biyo ama neecaw, si xoog leh u soconaya. 2. Xawl-liga ama orodka xoogga jacda (ko-rontada). 3. Xasil la'aan; wareer; soos.

**Xiisayn** (-ta) — Xiiso u qabid, u hayn.

**Xiisid** (-da) — 1. Dhudaha dunta ama xarigga isku jebin, isku dhufasho. 2. Xiiso wax u qabid.

**Xiiso** (-ha) — Wax la jeclaan jirey, kolka danbe oo la helo, rabitinka la iska dareemo, ama loo qaado ama lagula dhaco.

**Xijaab** (-ka) — 1. Wax wax celiya ama isku gudba ama qariya; daah; ilixir. 2. Qardhaas; xirsi; makaraan.

**Xijaaban** — Xijaab loo yeelay; la dha-wray; la qariyey.

**Xijaabasho** (-da) — 1. Xijaab yeelasho. 2. Xijaab isku gudbid; is qarin; dhu-umasho. 3. Dhimasho.

**Xijaabid** (-da) — 1. Xijaab u yeelid, ku gudbid. 2. Qarin.

**Xiji** (-ga) — Dhirta xabagta udgoon dhasha oo moxorka iyo yagcartu ka mid yihiin.

**Xikaayo** (-da) — Qaybaha suugaanta mid ka mid ah; sida googgaalaha bay waxay leedahay ulajeeddo labaad oo murti ah oo dad yari garan karo.

**Xikaayayn** (-ta) — Hadal xikaayo ah ku hadlid, sheegid, cid ku xujeyn; xikaayood.

**Xikaayood** (-ka) — Xikaayo ku hadlid, sheegid; xikaayayn.

**Xil** (-ka) — 1. Xishood; sheex; sarriig. 2. Wax ama hawl la isu dhiibey ama la is faray ama la qabanayo, wixii ceebaal ah, ama naftii sharaf lihi ka xishooto, oo ka imaan kara haddii la hagrado ama lagu gaboodfalo. 3. Ceebaal; fadeexo.

**Xilafur** (-ka) — 1. Xilaha la qabo oo si sharci ah loo sii daayo, loo furo; dalaaq. 2. Dhaar lagu dhaarto in xilaha la furayo.

**Xilafurid** (-da) — Xilafur ku dhaarasho.

**Xilafursiin** (-ta) — Xilafur ku dhaarin.

**Xilasho** (-da) — (u -) Dan moodid; eexaysasho.

**Xilayn** (-ta) — 1. Xil saarid; xiloodin. 2. Xilo ka dhigid.

**Xilbax** (-a) — Xilbixid.

**Xilbixid** (-da) — Arrin ama wax kale oo xil leh, ama xil ka imaan karo, si wacan oo sharaf leh u qabasho.

**Xildhibaan** (-ka) — Qof wixii xil leh iska ilaaliya; xilkas.

**Xildiid** — 1. (-da) Xabag ur lifaaqoon leh oo ka baxda geedo yaryar oo coodinka u eg, oo wax lagu daweeyo. 2. (-ka) Xil iyo eed nacayb, ka carar.

**Xilfe** (-ha) — Nagaar la beero, oo iniino yaryar, oo dhirta dawada ka mid ah.

**Xilid** (-da) — Xil saarid, xiloodin.

**Xilkas** (-ka) — 1. Qof xilka garan og; xildhibaan. 2. Neef irmaan oo madi ah, oo lagu xilbaxo.

**Xilli** (-ga) — 1. Waqti; goor; ammin. 2. Nur.

**Xilo** (-ha) — Haweenka la qabo; afo; oori; maranti; naag.

**Xiloodin** (-ta) — Xil saarid; ka xisho-odsiin.

**Xilqaamid** (-da) — (is -) xil isa-saarid; hawl u kicid, isu dirid, ku dadaalid.

**Xilqaan** (-ka) — (is -) Arrin ama hawl xilkeed oo la isa-saaro.

**Xilqabeen** (-ka) — Xildhibeen, xilkas.

**Xiltir** (-ka) — 1. Geed-quwaax miro kulkulucsan iyo beeyo leh. 2. Xil-tirid.

**Xiltirid** (-da) — 1. Xil ka wareejin, ka qaadid, ka tirid. 2. (ku -) Qof laga sugayey abaalgud ama waxtar kale oo (inta laga rajo go'o ama si kale loo dhaliilo) loo caddeeyo inaan waxba laga sugeyn.

**Xilyaxyax** (-a) — Xil darti oo lala yaxyaxo, lala yaryaraado.

**Ximaayad** (-da) — Xiriir labo qaran dhex mara, oo mid ballan qaado inuu midka kale ilaaliyo oo magangeliyo, arrimihiisa gudaha ahna soo faraggelin karo.

**Ximaayo** (-da) — Xifaalo; xin.

**Ximin** (-ta) — Xin kula kicid.

**Ximir** (-ka) — 1. Xiddig weyn oo guduudan oo dirirka iyo haltoddobaadyada (weyn) u dhexeeya. 2. Xilliga dayrta qaarkiisa hore.

**Xin** (-ka) — 1. Nebcaan ama colaad yar oo badanaa qof shisheeye loo qabo ama lagu fogeynayo; ximaayo. 2. Ceel biyayarood ah; laas.

**Xinif** (-ta) — Colaad yar oo qarsoon oo labo qof ama ka badan dhex taal; hooskatuur.

**Xiniin** (-ta) — Labada qanjir, oo ugaxda qaabkeeda leh, oo qooraha ku jira, oo biyaha laboodka sameeya, middood; raayaha middood.

**Xinjir** (-ta) — Dhiig guntamay oo adkaaday.

**Xinne** (-ha) — Xinni.

**Xinni** (-ga) — Cillaan (ama « xinne »).

**Xiqdi** (-ga) — Uurkusiddo; uurkutaallo; nac; xumaan.

**Xir** (-ka) — Meel dhir badani xirtay; jiq.

**Xiran** — 1. Xarig ama wax la mid ah lagu xiray, lagu guntey, lagu adkeeyey. 2. (qof) denbi falay oo xabsi ku jira. 3. Aan furrayn, qufulan. 4. Aan la mari karin; go'an.

**Xirfo** (-da) — Hawl la bartay oo lagu shaqaysto.

**Xirgi** (-ga) — Garaad; fiiro; caqli.

**Xirid** (-da) — 1. Wax la adkaynayo xarig ama wax la mid ah, ku qabasho, ku guntid, ku adkayn. 2. Xabsi gelin, xarig ku xukumid. 3. (albaab, santuukh, jid, bad, kd.) wax aan furrayn, aan ballaqnayn, aan la mari karin,... ka dhigid.

**Xiriir** (-ka) — 1. Wax si taxan isu dabajooga; midba mid ka danbeeya uu ku xiran yahay. 2. Awr ama wax kale oo la mid ah, oo isku daban. 3. Lafdhabar; arxaan. 4. Dhaqan ama heshiis ka dhexeeya ama isku xiraya labo qof ama dad ka badan.

**Xiriirfur** (-ka) — Xiriirfurasho.

**Xiriirfurad** (-ka) — Xiriirfurasho.

**Xiriirfurasho** (-da) — Awr isku xiriirsan oo kala xiriir furata.

**Xiriirfurid** (-da) — Wax isku xiriirsan kala furid.

**Xiriirid** (-da) — Wax isku xiriirsan ahaan.

**Xiriirin** (-ta) — 1. Midba midka ka horreeya ku xirid, ku dabid; tixid. 2. (dad) waxtarid; dhaqaalayn.

**Xiriirsan** — Midba midka ka horreeya ku daban yahay, ku xiran yahay; taxan.

**Xirmayn** (-ta) — Xirmo xirmo ka dhigid.

**Xirmid** (-da) — Wax xirmay ama xiran noqosho.

**Xirmo** (-da) — 1. In gaar ahaan isugu xiran; guntin; cuntub. 2. Kob loo xiray in waa danbe la daaqo.

**Xirnaan** (-ta) — Wax xiran ahaan.

**Xirniin** (-ka) — Wax-xiridda.

**Xirrib** (-ta) — 1. Isha guruxeeda iyo sanqaroorka meesha u dhexaysa. 2. Tab; dhagar; xeelad; khatal; siyaasad.

**Xirribaggub** (-ka) — Xirribaggubid.

**Xirribaggubid** (-da) — Qof aan marmarsiinyo haysan, gefkiisa, si xun u sheegsheegid, ugu cadaadin, ugu lafajebin.

**Xirsi** (-ga) — Qardhaas; xijaab; makaraan.

**Xirsixir** (-ka) — Quraan ama duco loola jeedo in wax lagu badbaadiyo; nabaaddiinaxir.

**Xirsixirid** (-da) — Xirsixir akhriyid; nabaaddiinaxirid.

**Xirxir** (-ka) — In mar ka badan oo wax la xiro.

**Xirxiran** — La xirxiray.

**Xirxirid** (-da) — Meelo badan ka xirid; dhawr jeer xirid.

**Xirxirnaan** (-ta) — Wax xirxiran ahaan.
**Xis.** (-ka) — Garaad; miyir.
**Xisaab** (-ta) — Tiro.
**Xisaaban** — Tirsan (ama « xisaabsan »).
**Xisaabid** (-da) — Tirin.
**Xisaabnaan** (-ta) — Wax xisaabsan ahaan; tirsanaan.
**Xisaabsan** — Tirsan (ama « xisaaban »).
**Xisbi** (-ga) — 1. Qaranka gudihiisa, dad isku meel wax u wata oo isku siyaaso ah oo u loollama in xubno iyaga ka mid ah barlamaanka iyo jagooyin kale oo sare loo doorto. 2. (quraan) qayb (1/60).
**Xisdi** (-ga) — Xaasidnimo.
**Xishmo** (-da) — 1. Xishood. 2. Muuno; sharaf; weyneyn; tixgelis. 2. Edeb; (ama « xushmo »).
**Xishood** (-ka) — Xil; sheex; sarriig.
**Xiskiisan** (-ta) — Xigsiisan.
**Xiskimid** (-da) — Xiskin neef irmaani ku godlan karo gaarid, joogid.
**Xiskimin** (-ta) — Xiskin u kadin, u sugid, gaarsiin.
**Xiskin** (-ta) — 1. Muddo neef la lisay, kol labaad candhadiisa caano ugu soo dhacaan oo godol laga helo. 2. Maalinta gelinkeeda hore; barqo.
**Xobbor** (-ka) — Dhabarku qaansaysan yahay oo madaxu horay u laallaado.
**Xobboran** — Horay u godan; booran.
**Xoday** (-ga) — Geed-quwaax xabag wanaagsan oo wax lagu daweeyo.
**Xodxodasho** (-da) — Qof dumar ah, hadal xodxodo ah, kula hadlid; shukaansasho; koodin.
**Xodxodo** (-da) — Qof dumar ah oo la jecel yahay ama guur laga doonayo, hadal soo jiida oo saamays weyn leh, oo lagula hadlo; shukaansi; kood.
**Xog** (-ta) — Wax qof keliya ama dad keliyihi og yihiin, oo kas dadka kale looga qariyo; sir.
**Xoghaye** (-ha) — 1. Qof hawshiisu tahay inuu qof kale ama maamul ama urur, u hayo oo u kala agaasimo buugagga iyo xaashiyaha qoran ama la qorayo oo dhan. 2. Qof qaybaha waaweyn oo taliska middood u madax ah; wasiir.
**Xoghayn** (-ta) — 1. Wax xogtooda runta ah, hayn, ka warqabid; xog'ogaalnimo. 2. Meesha ama xafiiska xoghayuhu fadhiyo.
**Xogla'aan** (-ta) — Warli'i.
**Xog'ogaal** (-ka) — Ogaanta wax guntooda la og yahay oo dhab looga warqabo; xoghayn.
**Xog'ogaalnimo** (-da) — Xog'ogaal ahaan.
**Xogwarramid** (-da) — 1. Xogta ka warramid, sheegid. 2. Ogaalwarran.
**Xogwarran** (-ka) — 1. Xogta oo la sheego, laga warramo. 2. Ogaalwarran.
**Xoldhan** — La xoldhay.
**Xoldhid** (-da) — Wax jurmi ama qiro leh, gudo u yeelid; dhexda ka qorid; ka xallcefatayn.
**Xolod** (-ka) — 1. Qori weyn oo in laga gubey. 2. Dab la isu shidi jirey oo la isku dhaarin jirey.
**Xolxol** (-ka) — Meel daloosha oo labo baal ama labo lakab dhexdood ah.
**Xood** — 1. (-da) *a*) Hab ceelasha qaarkood loo shubo. *b*) Xoodaamis; salaax. 2. (-ka) Ul yar; xowd.
**Xoodaamin** (-ta) — Salsalaaxid; xoodin.
**Xoodan** — La xoodey.
**Xoodasho** (-da) — 1. Xoodinta u jeelid, macaansasho, isla qooxid. 2. Ceel xood ku shubid.
**Xoodin** (-ta) — Salaaxid; xoodaamin.
**Xoodnaan** (-ta) — Wax xoodan ahaan.
**Xoog** (-ga) — Awood; itaal; tabar.
**Xoogaa** — Wax aan badnayn; in yar; (ama « waxoogaa »).
**Xoogeyn** (-ta) — Xoojin.
**Xoogid** (-da) — 1. Xoog wax ku qaadasho; dhicid; boolyid. 2. (qof dumar ah) qabsasho; kufsasho.
**Xoogoobid** (-da) — Xoog yeelasho; tabaraysasho.
**Xoogow** (-ga) — Xoogoobid.
**Xoogsato** (-da) — 1. Qof dumar ah oo nafteeda u shaqaysata. 2. (ma-

gac wadareed) inta shaqaysata, guud ahaan; shaqaale.

**Xoogsi** (-ga) — 1. Hawl la qabto oo wax laga soo tabcado; shaqo. 2. Xoogsasho.

**Xoojin** (-ta) — 1. Xoog u yeelid; adkayn; xoogeyn. 2. (ka -, u -) Hawl qabasho; shaqayn.

**Xoolaggoyn** (-ta) — Xoolaggooyo wax ku siin.

**Xoolaggooyo** (-da) — Hab dadka baahan ama cayrooba, xoolo layska uruurshey, loo siiyo.

**Xoolayn** (-ta) — 1. Xoolo ka dhigid, u geddiyid. 2. Weel la tolay oo cusub, gocoyonnimada ka bi'in.

**Xoolaysad** (-ka) — Xoolaysasho.

**Xoolaysasho** (-da) — 1. Xoolo yeelasho. 2. Weel gocoy ah, ku xoolaysan ka dhigasho.

**Xoolaysi** (-ga) — Xoolaysasho.

**Xoolo** (-ha) — 1. Nafleyda la dhaqdo sida geela, lo'da, ariga; duunyo. 2. Wixii la lee yahay oo xoogsi laga tabco ama si kale loo helo; maal. 3. Hanti; lihi.

**Xoomid** (-da) — Wadajir, wax ama meel isugu soo uruurid, isa soo tuurid, ku soo shirid; shamuumid; heemasho.

**Xoon** (-ka) — Laxle.

**Xoonsan** — Urursan; tuuran; shirsan.

**Xoonsanaan** (-ta) — Wax xoonsan ahaan.

**Xoor** — 1. (-ka) *a*) Bahal dabacaddaha la bah ah; wuxuu lee yahay dhogor adag oo duf ah oo bey ah; aad wuxuu u laayaa halaqa, jiirka, kd., fudaydna looma dili karo. *b*) Xoorta. *c*) (xiddigo) Xiddigta lixaad oo daalallida. 2. (-ta) Xunbada caanaha xoog loo lisaa yeeshaan.

**Xoorid** (-da) — Wax la nacay, meel aan laga heli karin, ku tuurid, ku ridid, kaga imaansho, si aan waa danbe loo arag ama aan wax loogu qabsan.

**Xoorin** (-ta) — (caano,...) xoor yeelasho; xunbayn.

**Xoox** (-da) — Caanaha godolka ka soo horreeya.

**Xooxin** (-ta) — Xoox ka keenid, ka lisid.

**Xooxsad** (-ka) — Xooxsasho.

**Xooxsasho** (-da) — Xoox ka maalid.

**Xoqad** — 1. (-da) *a*) Dooribeyn. biladdaye. *b*) Qun, xoqato. 2. (-ka) Xoqasho.



XOOR (1 *a*)

**Xoqan** — 1. La xoqay. 2. Hoolan, xaquuqan.

**Xoqato** (-da) — Qun; xoqad.

**Xoqid** (-da) — 1. Ciddi ama wax kale, wax korkood, ku murmurxin, ku jiidjiidid, ku xagxagid. 2. Xaquuqid, sinsimimid. 3. Dawo qabsinnada la geliyo oo saxarada aad u adkaatay lagaga soo nadiifiyo, wax ku farsamayn. 4. Qalabka, daawadaas, qabsinnada gudohooda lagu geeyo.

**Xoqxoq** (-a) — Xoqniin.

**Xoqxoqad** (-ka) — Xoqxoqasho.

**Xoqxoqasho** (-da) — Ciddiyo ama wax kale isku xoqid.

**Xoqxoqid** (-da) — In badan ama dhawr jeer xooqid.

**Xor** (-ta) — 1. Wuxuu doono samayn kara; aan cidi u talin; wuxuu maskaxdiisa ka maago samayn kara isagoo aan cidna kala tashan; isu taliya; madax bannaan; aan hawl ama shiidaad kale horjoogin ama xayirayn. 2. (dhar) dacal; daraf; serji.

**Xorayn** (-ta) — Xor ka dhigid.

**Xorgog** (-ga) — (qof) caato, wuxuu ku dhego aan laga fujin karin; wax ku koga ama isku qonbojiya.

**Xorgogsan** — Xorgog ah.

**Xorjab** (-ka) — Isku jajabidda dharka, qaadasho ama laallaabidxumo darteed.



17.

**Xorjabid** (-da) — (dhar) xorta ka jajabid.
**Xornimo** (-da) — Xor ahaan; xorriyad haysasho.
**Xorriyad** (-da) — Xornimo haysasho; isutalis; madaxbannaani (ama « xorriyo »).
**Xorriyo** (-da) — Xorriyad.
**Xorshosh** (-ka) — Qori ama wax kale oo korka sare ka fayow, gudahase ka mootan oo bolol ka ah, oo kolkii la taabto burburaya, tilmaantood, (ama « xorshosho »).
**Xortol** (-ka) — Hab maryaha loo tolo.
**Xortolid** (-da) — Xortol ka dhigid.
**Xoryeel** (-ka) — Nin bidde ahaan jirey oo xor laga dhigay; xor laga yeelay; la xōreeyey.
**Xubbi** (-ga) — 1. Rabitin; jacayl; kalgacal. 2. Rugta jacaylka; laab; qalbi.
**Xubin** — 1. (-ka) Dadka maamul ama urur ka kooban yahay, midkiiba. 2. (-ta) Qaybaha oogada nafleyda, middiiba, siiba inta labo kalaggoys u dhexaysa ama isku cad ah.
**Xubnayn** (-ta) — Xubno u qaybin, ka dhigid, u yeelid.
**Xuddumid** (-da) — (ilmo dhashay) xoolo xuddun ah siin; xuddunxirid.
**Xuddun** (-ta) — 1. Godka yarka ah oo caloosha bartankeeda ku yaal. 2. Hab waalidku carruurtiisa wax xoolo ah, u siiyo (ilmaha dhashay xuddunta laga gooyo baa neefka la siinayo loogu xiraa; xuddunxir). 3. Xanuun qabatin leh (ama « xundhur »).
**Xudduud** — 1. (-da) Xusuus hore oo la sii dhadhansado, la macaansado, oo wax kolkaas la soo qaaday, soo kiciyaan, lagu soo garwaaqsado. 2. (-ka) Seere; soohdin; xad.
**Xuf** (-ka) — Xuub yar oo toobinka weheliya; (ama « xug »).
**Xufnugeyl** (-ka) — Xoolaha inta nugul oo tabarta yar; (ama « xugnugeyl »).
**Xufnugeylnimo** (-da) — Xufnugeyl ahaan.
**Xug** (-ga) — Xuf.
**Xugid** (-da) — Xoolo isku duuban, si degdeg ah, u kaxayn, u eryid.
**Xugmi** (-ga) — Guddoon sharci ah (ama « xukmi », « xukun », « xugun »).
**Xugnugeyl** (-ka) — Xufnugeyl.
**Xujeyn** (-ta) — 1. Xujo ku xirid. 2. Qof denbi falay ka dhigid; eedayn.
**Xujo** (-da) — 1. Weyddiin ama su'aal adag oo aan fudayd loo furi karin. 2. Daliil; burhaan; markhaati. 3. Eed; gaboodfal; denbi.
**Xujoobid** (-da) — Qof tolka eed ka galay oo loo haysto noqosho.
**Xukuman** — Guddoon ku dhacay; la xukumay.
**Xukumid** (-da) — 1. Talin; arrimin. 2. Garniqid; guddoomin.
**Xukun** (-ka) — Talis; guddoon; (ama « xugun »).
**Xukuumad** (-da) — Talis, Dowlad.
**Xulanti** (-da) — Wax badan kuwa laga soo xulay oo ugu wanaagsan; soocanti; baxsi; (ama « xul »).
**Xulasho** (-da) — Wax badan, kuwa ugu wanaagsan kala bixbixid; soocasho; doorasho.
**Xulbad** (-da) — Nagaar caws ah oo mirihiisa la cuno ama sanuunadda iyo wixii la mid ah, lagu gedeeyo.
**Xulid** (-da) — 1. Wax badan. kuwa ugu fiican soo soocid; doorid. 2. Dhir badan ama wax u eg, dhexmarid; 3. Tog kor u raacid.
**Xuluul** (-sha) — 1. Cawska jiilaalkii xoolaha dhirta hoosteeda looga guro. 2. Xuluulasho; dhexgal; hulu-ulad.
**Xuluulasho** (-da) — Meel aan la istagi karin ama ciriiri ah, dhex xulid, dhex gelid; huluulasho.
**Xuluulin** (-ta) — Meel ciriiri ah dhex xulin, dhex gelin.
**Xumaan** (-ta) — 1. Wax wax dhima ama waxyeello leh ama la qoonsado. 2. Wax xun ahaan; xumi.
**Xumaansho** (-ha) — Wax xun ahaansho; noqosho.

**Xumayn** (-ta) — 1. Wax xun ku falid; gaarsiin. 2. Xaal; yake.

**Xumays** (-ta) — 1. Oogada dadka inteeda la qarsho; cawro. 2. Hilbaha inta uurkujirta ah. 3. xoolaha iyo dadka intooda tabarta yar.

**Xumi** (-da) — Xumaan.

**Xummad** (-da) — Qandho.

**Xun** — 1. Aan dhalankiisu wanaag



*A*) XURBIN (1); *B*) XURBIYE

lahayn; aan fiicnayn; liita. 2. (-ka, -ta) Qof ama wax aan wanaagsanayn, laga fiican yahay, liita; xumaan iyo waxyeello leh.

**Xunbayn** (-ta) — Xunbo yeelasho, soo saarid; xoorin.

**Xunbo** (-da) — Xoor; abur; xaafood.

**Xundhur** (-ta) — 1. Xanuun qabatin leh oo caloosha qabta. 2. Xuddun.

**Xunguruf** (-ta) — (sheekaxariiro) bahal qof jeexi ah oo hadba qofkuu doono codkiisa isu yeeli kara, oo dadka wejiga ka muruxsada, ka diirta, ka xangaruufta.

**Xur** (-ka) — Weel wax lagu beego oo afar-qursi-qaad ah; suus.

**Xurbin** — 1. (-ka) Ul yar oo madaxa ilko ku leh, oo wax lagu xurbiyo. 2. (-ta) *a*) Caano garoor ah ama ukun ama wax la mid ah, xurbin ku qasid, ku labid. *b*) Xurbiye ku daloolin.

**Xurbiye** (-ha) — Qalab wax lagu dalooliyo oo afka ku leh bir dhuuban oo maroorsan oo caarad leh.

**Xurmayn** (-ta) — Xurmo u yeelid; tixgelin; muunayn.

**Xurmo** (-da) — Weyneyn; sharaf; tixgelis; muuno.

**Xurquun** (-ka) — Wax la cuno; dhuuni; dheef; quud.

**Xuruumid** (-da) — Cod xuruun ah, laabta ka soo saarid.

**Xuruun** (-ka) — Guux xabeeb leh oo nafleyda qaarkeed soo saarto.

**Xus** (-ka) — 1. Wax hor u dhacay oo la soo qaado, sheeko lagu soo daro. 2. Wax dhacay oo taarikh ah, oo si joogto ah, sanadiiba kol dabbaaldeg ama allabbari ama wax kale, lagu xuso.

**Xushmayn** (-ta) — Xushmo u yeelid; muunayn; sharrifid.

**Xushmo** (-da) — Xurmo; muuno (ama « xishmo »).

**Xusid** (-da) — 1. Wax hor u dhacay soo qaadid, sheeko ku soo darid; ishaarid. 2. Wax dhacay oo taariikh ah, sanadiiba kol, dabbaaldeg ama allabbari ku xusid.

**Xuslin** (-ta) — 1. Xusul wax ku dhererin; inta xusul ku jirta ogaansho; dhudhumin. 2. Orod xusulduub ah, ordid; rucleyn.

**Xusul** (-ka) — Suxul.

**Xusulduub** (-ka) — Orod xusulka la duubayo; rucle.

**Xusulduubid** (-da) — Orod xusulka la duubayo, ordid; rucleyn.

**Xusullaysi** (-ga) — Dangiigsi.

**Xusuus** (-ta) — Kartida wax lagu soo garwaaqsado, aan wax lala illaawin; garwaaqsi.

**Xusuusad** (-ka) — Xusuusasho.

**Xusuusasho** (-da) — Xusuus ku garasho; garwaaqsasho.

**Xusuusin** (-ta) — Qof kale xusuusti ama laabti wax ku soo ridid, wax garansiin; garwaaqsiin.

**Xusuusqor*** (-ka) — Buug yar oo maalin walba lagu qoro wixii dhaca oo la doonayo in la xusuusto oo aan la illaawin ~ Ajenda.

**Xuub** (-ka) — 1. Lakab ama baal khafiif ah, oo jilicsan, oo xubnaha nafleyda meelo ka mid ah ku rogan, ku dahaaran. 2. Baal jaadkaas ah, oo dhirta iniinaheeda ama meeleheed kale ku rogan.

**Xuubabbays** (-ta) — (oogada dadka) saraeda korkeeda.

**Xuubi** (-ga) — Libaax-badeedka waaweyn mid ka mid ah.
**Xuubin** (-ta) — 1. Murxin; diirid. 2. Degdeg wax u kaxayn; xugid.


XUUR (3 *c*)

**Xuubsad** (-ka) — Xuubsasho.
**Xuubsasho** (-da) — Xuubka ka diirasho; muruxsasho; xagasho.
**Xuubsi** (-ga) — Xuubsasho.
**Xuubsiibad** (-ka) — Xuubsiibasho.
**Xuubsiibasho** (-da) — (halaq) xuubka ama haragga duugooba ka bixid, ka siibasho (halaqu sanadiiba dhawr jeer buu xuubsiibtaa).
**Xuuko** (-da) — Subag hilibka geela laga shillo oo sida xayrta adkaata.
**Xuunsho** (-da) — Shinbir badanaa cad oo wasakhda cunta.
**Xuur** — 1. Aan fil weyneyn; yar; dhoocil. 2. (-ka) Wiil yar. 3. (-ta) *a*) Gabar yar. *b*) Xuurto. *c*) Shinbir.
**Xuurtayn** (-ta) — Xuurto ka keenid; xiijiu; haftayn.
**Xuurto** (-da) — Wixii nafley ah oo aad u orda, neefta qabata oo ku xayiranta; xiiq; hafto.
**Xuurtood** (-ka) — Xuurto qabasho.
**Xuux!** (-da) — Erey badanaa carruurtu ku isticmaasho, kolkay wax isku bajinayaan, isku xuuxinayaan.
**Xuuxin** (-ta) — Dab ama wax kale oo laga baqo, iyadoo gacanta lagu hayo, oo « xuux! », « xuux! » la lee yahay, qof ku bajin.

# Y

**Y** (ya') — Xarafka 23d. oo Alifka Soomaalida. Waa shibbane.

**-y-** — Waxaa loo baahdaa kolkay is xigsadaan labo shaqal oo kicintoodu yare carrabka ku adag tahay oo la doonayo in la jilciyo oo la fududeeyo (sida: « qof keli(y)a = qof keli ah »; « Cali(y)ow kaalay »).

**Yaa?** — Kee?; Tee?; Qofma?.

**Yaab** (-ka) — Abyan; irkig; amakaag; shaamarreer; ashqaraar; dhabannahays.

**Yaabid** (-da) — Abyamid.

**Yaabis** — 1. (-ⁿka) (cunno, kd.) aan iidaan lahayn; engegan. 2. (-ta) Yaabid.

**Yaabsan** — Yaab hayo.

**Yaacid** (-da) — Wadajir, iskummar u cararid, u ordid, u firxasho.



YAANBO

**Yaadaddo** (-da) — Bahal yar oo wax xagta oo leh duf adag iyo qodxo dheerdheer oo mardimo leh, caddaan iyo madow ah; caanaqub; kashiito; dhiddo.

**Yaahuu!** — Erey laga horgeeyo wixii wax habaara; 'cuqdaa iyo cawradaa cun'!; 'Islahel!'.

**Yaanbo** (-da) — Bir xalleefsan oo af ballaaran oo daab leh, oo beeraha lagu falo.



YAAQ

**Yaanyo** (-da) — Miro guduudan ama cillaanxigeen ah oo la cuno iyagoo ceeriin ama bisil; inta badan iidaankaa lagu daraa.

**Yaanyuuro** (-da) — Mukulaal, dummad.

**Yaaq** (-a) — Geed dheer oo aad iyo aad u sal iyo jirrid iyo dhex weyn; mayraxdiisa waxaa laga sameeyaa xargo iyo waxyaalo kale; mirihiisu waxay lee yihiin qaabka qulucda, buruq la cunona waa lee yihiin.

**Yaaquut** (-ka) — Dhagxanta qaaliga

ah mid ka mid ah oo almaaska maahee inta kale ugu adag, oo dhawr jaad oo kala midabyo duwan u sii kala baxa.

**Yaare** (-ha) — Xilli sanada Soomaalida ka mid ah; wuxuu u dhexeeyaa axalka iyo lixkorka; xays.

**Yabaq** (-a) — Hadal iyo dhawaaq dad oo meel durugsan ka yeera haya (ama « yabaaq »).

**Yabaro** (-da) — (Wadaaddo; Fiqi-Buraale) waxyaalo dadka wadaaddada qaba loo sameeyo, waxayna u dhexaysaa « saagootiga » iyo « ruqsada »).

**Yabooh** (-a) — Dadka cayrta ah, baryada ay wax ku weyddiistaan; waxa kolkay yaboohsadaan la siiyo.

**Yaboohid** (-da) — (ku -, u -) kan yaboohsaday wax siin.

**Yaboohin** (-ta) — Yabooh weyddiin.

**Yaboohsad** — Baryootan; tuugmo; waxweyddiisad.

**Yaboohsasho** (-da) — Baryid; tuugid; waxweyddiisasho.

**Yaboohsi** (-ga) — Dadka baryo wax ku weyddiisad.

**Yabqid** (-da) — Hadal badan oo aan milgo lahayn kol ku wada hadlid; bulaamid.

**Yac** — 1. (!) Ka joog! daa!. 2. (-da) Sagaarada dheddig.

**Yacay** (-ga) — Geedo yaryar, laamo, kd. oo alaabada iyo dhulka dhexdooda la geliyo dhawraarin ahaan.

**Yacayid** (-da) — Yacay u yeelid.

**Yacyacood** (-ka) — (miraha, kd.) aan weli dhab u bislaan; cargo.

**Yagcar** (-ta) — Geedaha xijiga jaad ka mid ah oo xabag udgoon (mayddi) dhala.

**Yagleel** (-sha) — Xero ama deyr ka samaysan ood khafiif ah.

**Yah!** — Erey wixii la qoonsado oo la haaraama hayo lagu yiraahdo; hah!; caku!.

**Yahaabur** (-ka) — 1. Waxa la jaadka ah, aad iyo aad uga weyn; lixaad weyn; taani. 2. Tiirrida waaweyn oo sheekaxariirada ka buuxa.

**Yahaaburnimo** (-da) — Yahaabur ahaan.

**Yahan** (-ka) — Baydari; ugaarsade; laaye; dile; hargaanti. (badanaa « -yahan »).

**Yahannimo** (-da) — Yahan ahaan.

**Yakayn** (-ta) — Qof, kd., gaboodfalay xaal saarid; ganaaxid; eedsiin.

**Yake** (-ha) — Qofka goboodfala xaalka la saaro; ganaax; xumayn; xaal; eedsiis; tacsiir.

**Yal** (-ka) — Dabaysha roobku wato.

**Yalanyalxo** (-da) — Layr qabow oo kolka roobku kaco la helo.

**Yaleex** (-a) — (timo;...) sida yixda u jilicsan.

**Yamaarug** (-ga) — Geed yar oo gaxandhada u eg.

**Yamays** (-ka) — Dhul weyn oo wareegsan oo go'ay oo salkiisu fog yahay oo inta badan biyo galaan, sida kan Gaalkacyo ku yaal.

**Yamxeerin** (-ta) — Wax badan ka dayrin.

**Yamxeero** (-da) — Wax badan oo yaraan lagu sheego si aan wax looga bixin; dayro.

**Yaqiin** (-ta) — Run; hubaal; wax sugan; xaqiiqo.

**Yaqiinsasho** (-da) — Rumaysasho; xaqiiqsasho.

**Yaqiinsi** (-ga) — Rumaysi.

**Yaqyaqsi** (-ga) — Dhadhan ama ur sillan oo cunno xumaatay ama wax kale laga qaado oo mantag lagu sigto.

**Yar** (-ka, -ta) — 1. Qof aan weyneyn. 2. Gibin ah.

**Yaraan** — 1. (-ka) Kan aan weyneyn; wiilka yar. 2. (-ta) Waxyar ahaan.

**Yarad** (-ka) — (guurka) kan wax gursana haya iyo ciddiisu waxa ay u bixiyaan in guriga cusub oo abuurma haya lagu dhiso; yaradka iyo dhibaaddu waa gundhiggii guriga cusub dhaqaalihiisa.

**Yarayn** (-ta) — Intii hore ama sidii hore wax ka·dhimid; qaar ka reebid.

**Yaraysad** (-ka) — Waxyar ka dhigad; waxyar ahaan u qaadad; saluug.

**Yaraysasho** (-da) — Waxyar ka dhigasho; waxyar moodid ama u qaadasho; saluugid.

**Yaryar** (-ka) — Dad aan waaweyneyn; dhallaan; carruur. 2. Aan waaweyneyn; dhuudhuuban.

**Yaryarayn** (-ta) — Yaryar ka dhigid; jarjarid; dhuudhuubid.

**Yaryaro** (-da) — Jaad cawska xooluhu daaqaan ka mid ah.

**Yasid** (-da) — Quursasho; tixgelin la'-aan.

**Yasirid** (-da) — Fudayd ka dhigid; fududayn.

**Yatiin** (-ta) — Aan aabbe lahayn oo uu ka dhintay; agoon.

**Yaxaas** (-ka) — Bahal webiga ku jira oo abeeso-lugaley weynaatey u eg; haraggiisa waxaa kasoo taagtaagan filgimmo geeso u eg oo waa adayg toxob leh; wuxuu lee yahay dabo dheer iyo madax isaguna dheer oo saddexgees qaabki leh; daaman adag iyo af weyn oo ilko ku sarcan yihiin; dadka iyo duunyadaba waa uu cunaa; (ama « jaxaas »).

**Yaxdaddow** (-ga) — Jimic; turaal; jixinjix.

**Yaxyax** (-a) — Xishood; sheex; xil ka baq.

**Yaxyaxid** (-da) — Wax xil leh ka biqid; xishood iska garasho; sheexid.

**Yawyab** (-ka) — Baryo foolxun oo qofka la barya hayo laga aammusi waayo oo faraqa lagu dhego.

**Yawyabid** (-da) — Baryo foolxun oo yawyab ah, cid ku baryid.

**Yeel** — 1. (-ka) *a*) Alaabada hawsha lagu qabto, siiba tan xoolaha lagu shubo wadajirkeed. *b*). Fal; falaad. 2. (-sha) Jaad xargaha ka mid ah.

**Yeel-** — (-kay, -kiis, -kood,...).

**Yeelaal** (-ka) — Hab; qaab; falfal; farsamo, tab.

**Yeelasho** (-da) — 1. Lihi u lahaansho; hantiyid. 2. Kabaha yeelin u samaysasho.

**Yeelid** (-da) — 1. Wax lays faray ama layska doonay oggolaansho; diidid la'aan. 2. Waxayn, falid; samayn. 3. Cid wax u dhimid, dhib gaarsiin. 4. (kabo.) yeelin u samayn.

**Yeelin** (-ka) — Daliigo suun ah oo kabaha, oo cagta iyo kabaha isu celiya; yeelmo.



YAXAAS

**Yeelmo** (-da) — Yeelin.

**Yeelsiin** (-ta) — (qof) wax uusan dooneyn inuu yeelo ama sameeyo, dirqi kaga samayn; waxaan qof oggolaadeen ama uusan jeclayn oo xoog ama kabbixiwaa loogu dirqiyo, inuu yeelo ama uu sameeyo.

**Yeer** (-ta) — (hirar dabaysha, kd. ku dhexjira oo abuura) saamays dhegtu dareento; dhawaaq; cod.

**Yeerid** (-da) — 1. Yeer sii deyn; yeer dhegtu dareento soo bixid. 2. U dhawaaqid; « kaalay », ku dhihid; yeer maqlid; wicid.

**Yeerin** (-ta) — 1. Qof wax qora haya, hadalkii uu qori lahaa dibadda uga sheegsheegid; ardada hadal ay qoraan dibadda uga sheegsheegid, si dabadeed baruhu u arko gefefkooda. 2. Cod ama dhawaaq ka soo saarid; afuufid.

**Yeeris** — 1. (-ka) *a*) Casharka, in kol la isu yeeriyo. *b*) Yeerin. 2. (-ta) Yeerid.

**Yeey** (-da) — Bahal dugaagga ka mid ah oo eeyga u eg, arigana aad u laysa; uubato; uu'leey (ama « yey »).

**Yerid** (-ka) — Xanuun afka ku dhaca oo ilkaha iyo cirridka waxyeela (ama « yirid »).

**Yeris** (-ta) — 1. Ugaarta inteeda yaryar. 2. Cawska jaad ka mid ah.

**Yib** (-ta) — Cayaar shan iyo labaatan hogood leh oo labo qof afar iyo

labatan dhagax oo kala midabaysan ku cayaaraan (qofkiiba 12); bub.

**Yibal** (-ka) — Caws waayidda xoolaha (iyagoo biyo cabbey).

**Yibid** (-da) — Yib cayaarid.

**Yiblasho** (-da) — Kolka xooluhu, iyagoo biyo cabbey, caws ay cunaan waayan oo oogadoodu ay tawdo.

**Yicib** (-ta) — Gudda miro ka baxa



YEEY

oo qolof iyo labo qalbac oo beer ah leh oo la cuno, aadna u nuxrur badan.

**Yididdiilo** (-da) — Filashada la filana hayo, wax loo baahan yahay in la helo ama la jecel yahay in la gaaro; himilo; sugitaan (ama « hididdiilo »).

**Yix** (-da) — Timaha hore oo yaleexa ah oo carruurtu la dhashaan.

**Yohoomid** (-da) — Docda dabayshu u socoto u dhoofid (doonyaha shiraaca leh, kd.).

**Yohoon** (-ka) — Gaadiidka badda oo shiraaca leh, kolkay u socdaan docda urtu u socoto oo ay dheerayna hayaan.

**Yohow** — (Dheddig, « yahay ») waxaa lagu dabakaraa magacyada loo dhawaaqayo ama la soo jeedinayo ama hadalka lagu adkaynayo (ama « yahow »).

**Yooco** (-da) — Geed kolkuu koro sal weyn yeesha oo haamo waaweyn iyo weelal kale laga qoro.

**Yoofil** (-sha) — Timo aan la firin ee si xun ku dheeraada; yoos; baabbul; hoolif.

**Yookayn** (-ta) — Ka taagid; likayn.

**Yookaysan** — Ka kor taagan; likaysan.

**Yookaysnaan** (-ta) — Likaysanaan.

**Yooko** (-da) — Wax soo baxsan ama kor u likaysan.

**Yool** (-ka) — 1. Sal; gun; madhaafaan. 2. Laal; goob; madal.

**Yoolgaar** (-ka) — Madhaafaanka ama meesha ugu danbaysa oo la gaaro; runtii u tegis; salgaar; gungaar.

**Yoolgaarid** (-da) — Guntii gaarid; salgaarid.

**Yoolyool** (-ka) — Cayaar labo yool ama goobood leh oo isaseemid (istaabasho) iyo orod u badan.

**Yoomid** (-da) — Wada hugmid; isku yeerid; bulaamid.

**Yoon** (-ka) — Hugun, bulaan, qabian; yeer.

**Yoos** (-ka) — Timo iska baxa oo aan la ilaalin; yoofil; baabbul.

**Yoose** (-ha) — Mingiska la tunto qaybihiisa mid ka mid ah.

**Yooyootamid** (-da) — Caraatamid.

**Yooyootan** (-ka) — Caraatan.

**Yoxoob** (-ka) — 1. Fadhi ama taagnaan iyadoo oogada la goda hayo. 2. Lo'da, kd. kolka intá roob qabto ay docda roobku ka yimid maahee docda kale wada aaddo, iyadoo is wada qooxaysa. 3. Fadhi yuurur ah.

**Yoxoobid** (-da) — 1. (xoolaha) roob ka tegid, iyagoo is wada qooxa haya. 2. Yuururid; fadhiyid.

**Yoxoobsasho** (-da) — Yuurursasho.

**Yu'ad** (-ka) — Yu'asho.

**Yu'asho** (-da) — 1. Wax dad kale lee yahay heliddood, oo qof isu saadiyo, isugu duceeyo, isugu gefo. 2. Dhabataysasho, cawryid, kuunyid. 3. Habaarid.

**Yucub** (-ka) — Geed weyn oo laf adag oo alaabo wanaagsan laga qorto.

**Yulqamid** (-da) — Hadal badan oo aan milgo lahayn tixid; bulxamid.

**Yulqan** (-ka) — Hadal badan oo aan milgo lahayn; bulxan.

**Yunbad** (-ka) — Biyo dhexgal oo ku wada qarsoon; dhunbad; kunbad.

**Yúnbasho** (-da) — Biyo gelid oo ku wada qarsoomid; quusid.
**Yunbin** (-ta) — Biyo ku dhex librin; dhunbin; kunbin.
**Yur!** — Erey xoog loo yiraahdo kolka bahal layska celina hayo, si uu u joogsado.
**Yuruuruc** (-a) — Dhallaan yaryar; gurbood; carruur.
**Yuuban** — Soo baxsan; yuucan.
**Yuubid** (-da) — Soo taagid; yuucid.
**Yuubnaan** (ta) — Wax soo yuuban ahaan.
**Yuucan** — Baxsan; buuran.
**Yuucid** (-da) — Soo buurid.
**Yuucnaan** (ta) — Baxsanaan; buurnaan.
**Yuurur** (-ka) — Fadhi; yoxoob; kuudud.
**Yuururid** (-da) — Fadhiyid; yoxoobid; kuududid.
**Yuxuud** (-ka) — Duqoobey; dhacay; xuud.

# *Far-Soomaali*

*Afka Soomaalidu waa af aad u fil weyn. Sida uu ku bilawday iyo afkii ama afafkii hore oo uu ka soo dillaacay weli si cilmi ah looma baarin. Waa af ballaaran oo hodan ah, taas oo laga garan karo, hodantooyada weyn oo aqooneed iyo ilbaxa midabyada badan iyo reer-magaalnimada xeesha dheer oo uu sido oo uu Soomaalida hadda joogta soo gaarsiiyey. Waa af horummaray oo tabaraystay oo inkastoo uusan far qoran oo tiirisa helin, haddana – bal inuu doorsoomo ama uu dhinto daaye – ka nabad galay weerarradii dhaqammada shisheeyuhu hadba ku soo qaadayeen. Taasi ma aha inaan afafkii hore oo qalaadaa afka Soomaalida saamayn; saamays jaadkaas ahi waa jirey, waase yaraa. Dhaqammada iyo afafka shisheeyaha oo laga warqabo ama haddeerba jooga, iyo sida yar oo ay afka iyo dhaqanka Soomaalida u saameeyeen, waa la og yahay.*

*Soomaalidii qarniyadii hore, maxay afkooda, sidaas hodanka u ah far ugu yeeli waayeen, mase isku dayeen? War looma hayo; waxaa wax laga ogaan doona, kolka taariikhda af-soomaaliga laftiisa la qoro. Waxa laga warqabaa waxaa weeye, dadaalka Soomaalidu la timid iya faraha badan oo kala duwduwan oo ay isku dayday inay afkeeda u yeesho, qarnigeennakan 20d gudihiisa; iyadana waa la og yahay, dhibaha ka horyimid iyo waxay ugu guuleysan weydey:* a) *isticmaarkii oo aan weligi oggolaan, af-soomaali iyo far-soomaali midna in wax lagu qabsado oo intuu xoog iyo xirrib lahaa kala soo horjeedey, iyo* b) *dowladihii Soomaalida ahaa oo Kacaanka ku horreeyey, oo aan dhinacaas, xilkasnimadii iyo kartidii loo baahnaa la iman ama aan lahaynba.*

*Dhawrkaan baal oo soo socda, waxay muujinayaan tallaabooyinka waaweyn oo taariikhda ah, oo farta lagu dhaqan geliyey, kuwa ka mid ah.*

*Danta dhawrkaan baal qaamuuska loogu dabakaray ma aha, in si buuxda oo tifaftiran, afka iyo farta Soomaalida looga sheekeeyo, oo taas buugag kale, oo u gaar ah baa jira: dantu halka waxay tahay, in ardada la xusuusiyo oo lagu baraarujiyo dhawr arrimood oo waawyn oo qoraalka far-soomaalida lug ku leh.*

# *Warqadda Koowaad oo Kacaanka*
## *(Af-Ingiriis)*

21 OCTOBER 1969:

# A BLOODLESS REVOLUTION

## 1st ANNOUNCEMENT
## SRC ACT ON BEHALF OF THE PEOPLE

*Knowing: the sacred right of the people and solemnly understanding the charter of the United Nations and the charter of the Organization of the African Unity;*
*Determined: to collaborate with all the people of the world for the aspiration of liberty, social justice and world peace and particularly with peace loving peoples;*
*Strongly: decided to consolidate and preserve the independence of the Somali nation for the welfare and interest of the Somali people and to create a society founded on the principle of popular sovereignty, equality and justice and the right of the Somali citizens, without distinction, for better social life.*

## DECLARATION

*A*: INTERNAL POLICY

1. – To constitute a Society based on the right of work and on principle of social justice considering the environments and social life of the Somali people;
2. – To prepare and orientate the development of economic, social and cultural programme to reach a rapid progress of the country;
3. – Liquidation of illiteracy and to develop an enlightened patrimonial and cultural heritage of the Somali people;
4. – ***To constitute, with appropriate and adequate measures the basic development of the writing of the Somali language;***
5. – Liquidation of all kinds of corruption, all forms of anarchy, the malicious system of tribalism in every form and every other phenomena of bad customs in State activities;
6. – To abolish all Political parties, and
7. – To conduct at appropriate time free and impartial election.

*B*: EXTERNAL POLICY

1. – Support for international solidarity and national liberation movements;
2. – Oppose and fight against all forms of colonialism and neo-colonialism;
3. – To struggle to maintain the Somali National Unity;
4. – To recognise strongly the principle of Peacefull Coexistence between all peoples;
5. – To continue and preserve the policy of positive neutrality; and
6. – To respect and recognise all legal international commitments undertaken by the Somali Republic.



MAXAMED SIYAAD BARRE
Madaxweynaha Golaha Sare ee Kaçaanka.

# *Sanooyinkii Jarribaadda*[1]

*Khudbaddii Jaalle Siyaad u jeediyey Ummadda Soomaaliyeed Sannadguuradii 3-d ee Kacaankeenna Barakaysan.*

21-10-72

... Waxaan kale oo aan isleeyahay uguna bishaaraynayaa dadka Soomaaliyeed in caawa la qaaday qaraar oo Goleyaashu ay gaareen go'aan ah Af Soomaaligii in la dhigo. Afkii hooyo in la qoro wixii ka dambeeya maantana afkii xaqa ahaa oo dalka lagu maamulayey inuu isaga noqdo. Kaas oo lagu dhigayo xuruufta loo yaqaan Laatiin iyadoo loola jeedayna in uu yahay midda keliya oo durbadiiba hirgelin karta haddii la yiraahdo afkii hooyo haba la dhigo amaba dhaqaa'laha dalku uusan ka maarmi karin inuu xuruuf kale qaato, taasoo u baahnaan kari lahayd alaabo badan oo malyuunaad lacag gaarta in lagu soo gado amabase waqti dheer ay u baahato intii alaabadaas laga sameeyo ay dhici kari lahayd. Waxaa kale oo haddaan ka xuso tacliinta barbarkeeda hoose ilaa barbarkeeda sare waa isku xirxiran tahay. Marka haddii aan ku xisaabtamo tacliinta qiimaha ay ugu xiran thay ama ay leedahay, adduunku wuxuu leeyahay macaamilo badan oo ka dhaxaysa ama beecsharuu isugu xiran yahay, ama tacliin buu isugu xiran yahay; qolo keligeed gees u noolaan kartaana ma jirto. Adduunku intiisa badanina xaruuftaas ayay ku isticmaashaa, qolo kastana waxay jeceshahay in afkeeda dad badanu ay bartaan oo uu fido. Haddii ay dhacdo xuruuf kale in lagu dhigo waxaa imaan kari lahayd inuu go'doon noqdo oo ay suuro gasho inuusan fidin, isla markii waxaa haddana lagama maarmaan ah ama qiimo khaas inay leedahay

[1] DALKAYGA iyo DADKAYGA, Khudbadihii Jaalle Sareeye Gaas MAXAMED SIYAAD BARRE, Madaxweynaha Golaha Sare ee Kacaanka, – Qaybta 3/T – Wasaaradda Warfaafinta iyo Hanuuninta Dadweynaha Muqdisho (Xamar) – Oktoobar 1973 – Bogagga 368-370 – Wakaalada Madbacadda Qaranka, J. D. S. Xamar.

loo indheeyay in ay tahay haddana xuruuf sahlan oo durbadiiba la hirgelin karayo xuruufteeduna noqon karayso 32 kuwaasoo qof kastaba u fududaan karta inuu barto, mar haddii uu yaqaanno afkii hooyo kuna dhigto iyada. Haddaannu marka saas u eegnay, waxaa kaloo halkaan timid inaannu oofinno ballankii dadka Soomaalida aannu ka qaadnay kaasoo ahaa Waraaqdii Caddayd oo ugu horreysay oo uu Kacaanku soo saaro inay ku tiillay Afka Hooyo in la dhigayo, inay ku tiillay inaannu la diriraynno jahaalada taasoo weligeed cuskan qofku inuusan waxna qori karin waxna akhrin karin. Marka ballankaas annu ka qaadnay inaannu fulinno mar haddii ay ahayd Afka Hooyo in la dhigo, dadka badankiisa afka hooyo waa yaqaane, laakiin xuruufihii uu ku qoran lahaa oo u oggolaan lahaa inuu si fudud waraaqihiisa u qorto oo dhambaalkiisa uu u dirto ehelkiisa, iyo danahiisaba uu ku fulsan lahaa ama uu dunida waxa ka dhacaya kula socon lahaa inay dhib uga jirtay. Taasi marka waxay ila tahay wixii maanta ka dambeeya wax haray weeye. Soddon iyo laba (32) calaamadood ayuun baa sharad ah qofku inuu barto mar hadduu iyaga bartana wuxuu ahaan doonaa qof awood u yeesha wax kastabana inuu akhriyo wixii uu doonana inuu qorto oo ama ha dirsado dhambaal ama waxba ha dhigto oo isagu waxa doonayo inay qoraal ku haraan ha u dhigto amba faa'iido kale ha ku helee. Taasina waxaa weeye afkii hooyo oo wax badan nin waliba uu ka baqay in la dhigo waxaa caawa ii ah sharaf inaan idiin sheego wixii maanta ka dambeeya dadka Soomaaliyeed ay leeyihiin afkoodii oo qoran oo nin waliba uu baran karo...



SHIRKII LABADA GOLE: (Golaha Sare ee Kacaanka iyo Golaha Xoghayeyaasha) oo soo saaray go'aankii farta lagu qaatay.



GUDDIGA AF-SOOMAALIGA: Fadhiyadiisii mid ka mid ah.










BUUGAGGA AF-SOOMAALIGA KU SOO BAXAY QAARKOOD.

## JUQRAAFI

FASALKA LIXAAD




WASAARADDA WAXBARASHADA IYO BARBARINTA
XAFIISKA MANAAHIJTA

## TAARIIKH



FASALKA

LIXAAD

WASAARADDA WAXBARASHADA IYO BARBARINTA
XAFIISKA MANAAHIJTA

## AQOONDARRO WAA U NACAB JACAYL

qore: G/le FARAX M.J. CAWL



BUUGAGGA AF-SOOMAALIGA KU SOO BAXAY QAARKOOD.

# XIDDIGTA OKTOOBAR




XIDDIGTA OKTOOBAR: Wargeyska Dowladda oo Maalin Walba Soo Baxa.

# KACAAN

KACAAN: Wargeys Akademiyaha Dhaqanku Soo Saaray.




AKADEMIYAHA DHAQANKA · Waddada J. C. Naasir · S. B. 1228 · Tel. 2440 · Xamar




WAA MUDDAALE UU SOO SAARO GUDDIGA AF SOOMAALIGA

AKADEMIYAHA DHAQANKA · Waddada J. C. Naasir · S. B. 1228 · Tel. 2440 Xamar

DHAMBAALKA IYO CILMIGA: Labo Wargeys oo Bil Ku Soo Baxa oo Akademiyaha Dhaqanka.



**WASAARADDA BOOSTADA IYO ISGAARSIINTA**

**MUQDISHO**

MINISTRY OF POSTS AND TELECOMMUNICATIONS

MOGADISHU

# FAR SOMALI

**Galka maalinta hore**

First day cover




Boostada: Galka Maalinta Hore.



O.H.R.M.: Ardada qaarkeed oo Xamar ka anbabbaxaysa.



O.H.R.M.: Reer-Miyigii oo gabar ardada ka mid ah soo dhoweynaya. Gabadhu waxay sidataa santuukhii yaraa oo ardada oo kol Soomaaliya oo dhan caanka ku noqday: kol waa santuukh oo buugaggii iyo qalimmadii iyo alaabtii kale oo wax lagu baranayey baa ugu jirta, kolna waa u looxii dugsiga oo badanaa inta geed la suro baa casharka lagu qoraa.



O.H.R.M.: Looxii dugsiga oo cashar ku qoran yahay oo carruuri ka baranayso.



O.H.R.M.: Cashar dadka waaweyn wadajir loogu meerinayo.



O.H.R.M.: Ma mooddaa in geeluna farta wax ka baranayo?



O.H.R.M.: Waa muuqataa in fartu ku cusub tahay.



O.H.R.M.: Far-barashada looma kala harin; waa nin waayeel ah oo qalinka iyo buugga la legdamaya.



O.H.R.M.: Hawsha iyo waxbarashada oo la isku wado; qofka dumarka ahi, casharkeedana waa qaadanaysaa, badarkeedana waa shiidaneysaa.



O.H.R.M.: Labo macallin/arday oo dhaqankii miyigu saameeyey, kuna faraxsan.

# *Buugag*

## *Buugag Af-Soomaaliga ku soo baxay qaarkood magacyadooda (kolkii farta lagu dhawaaqay kaddib)*


**A) Wasaaradaha Dowladda:**

WASAARADDA HIDDAHA IYO TACLIINTA SARE (Guddiga Af-Soomaaliga):
*Aasaaska Naxwaha Af-Soomaaliga*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.
*Buugga Caafimaadka iyo Hufnaanta*, Afropress Ltd. P. O. Box 30502, Nairobi, Kenya.
*Ereybixinta Af-Soomaaliga ee Hawlaha Wasaaradaha*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1972.
*Tacliinta dadka waaweyn, Buugga Xilkasnimada*, Afropress Ltd. P. O. Box 30502, Nairobi, Kenya.

WASAARADDA WARFAAFINTA IYO HANUUNINTA DADWEYNAHA:
*Dalkayga iyo Dadkayga*, Khudbadihii Madaxweynaha Golaha Sare ee Kacaanka Maxamed Siyaad Barre, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.

WASAARADDA WAXBARASHADA IYO BARBAARINTA (Guddiga Dhexe Ololaha Horumarinta Reer Miyiga):
*Horumarinta Aqoonta Miyiga*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.

WASAARADDA XOOLAHA, DHIRTA IYO DAAQA:
*Caafimaadka iyo Xannaanada Xoolaha*, Madbacadda Qaranka, Xamar.

**B) Qoreyaal:**

Axmed Faarax, *Taariikhda Afrika*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1975.
Cabdi Muxumud, *Geeddiga Wadaay*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1974.
Cabdulqaadir F. Bootaan, *Murti iyo Sheekooyin*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.

Cali Aadan Bootaan, *Khayraadka Dhulkeenna*, Xamar, 1973.
Dahabo Faarax iyo Raaqiya X. Ducaale, *Hooyada iyo Hawlaheeda*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.
Faarax M. J. Cawl, *Aqoondarro Waa U Nacab Jacayl*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1974.
Jaamac Cumar Ciise, *Diiwaanka Sayid Maxamed*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1974.
Muuse Cumar Islaan, *Sheekooyin Soomaaliyeed*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.
Shire Jaamac, *Halgankii Nolosha*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.
— *Rooxaan*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1973.
Xasan Yaaquub (Baabraqiis), *Adduunyo waa Sheeko iyo Shaahid*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1974.
— *Waari meyside War Ha Kaa Haro*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1974.
Yuusuf Meygaag, *Madhaafaanka Murtida*, Nairobi, Kenya.
Yuusuf Xirsi iyo Yuusuf Sh. Cali, *Aasaaska Aqoonta Caafimaadka*, Madbacadda Qaranka, Xamar, 1974.